

# KUR'ĀNI ENTUKUVU

**Mu Luganda**

*Efulumizibbwa*

*Ahmadiyya Muslim Association, Uganda*

***2007***

# KUR'ĀNI ENTUKUVU MU LUGANDA

## THE HOLY QUR'AN—
## ARABIC TEXT AND LUGANDA TRANSLATION

First Published in Uganda in 1974
Reprinted in UK in 1984
Present Revised Edition Published in UK 2007



Published by:
Islam International Publications Limited
"Islamabad"
Sheephatch Lane
Tilford, Surrey GU10 2AQ
United Kingdom

Printed at
Willam Clowes
UK

**ISBN: 1 85372 798 9**

For further information please contact:

Ahmadiyya Muslim Association
(Plot No. 66 Bombo Road)
P.O. Box 98,
KAMPALA
UGANDA
Tel: 0414530802
Fax: 0414530403

Ahmadiyya Muslim Association
(Plot No. 27 Gokhle Road, East)
P.O. Box 95
JINJA
UGANDA

Ahmadiyya Muslim Association
(Plot No. 70 Kumi Road)
P.O. Box 1733
MBALE
UGANDA

# Endagiriro


| No. Essuula | Olupapula |
|---|---|
| Ennyanjula | f |
| 1. Al-Fātiḥah | 1 |
| 2. Al-Baqarah | 2 |
| 3. Āl-‘Imrān | 47 |
| 4. Al-Nisā | 73 |
| 5. Al-Mā’idah | 103 |
| 6. Al-An‘ām | 123 |
| 7. Al-A‘rāf | 145 |
| 8. Al-Anfāl | 170 |
| 9. Al-Taubah | 180 |
| 10. Yūnus | 199 |
| 11. Hūd | 213 |
| 12. Yūsuf | 227 |
| 13. Al-Ra‘d | 240 |
| 14. Ibrāhīm | 247 |
| 15. Al-Ḥijr | 254 |
| 16. Al-Naḥl | 261 |
| 17. Banī Isrā’īl | 276 |
| 18. Al-Kahf | 288 |
| 19. Maryam | 300 |
| 20. Ṭā Hā | 308 |
| 21. Al-Anbiyā | 320 |
| 22. Al-Ḥajj | 331 |
| 23. Al-Mu’minūn | 341 |
| 24. Al-Nūr | 350 |
| 25. Al-Furqān | 360 |
| 26. Al-Shu‘arā’ | 367 |
| 27. Al-Naml | 380 |
| 28. Al-Qaṣaṣ | 390 |
| 29. Al-‘Ankabūt | 401 |
| 30. Al-Rūm | 410 |
| 31. Luqmān | 417 |
| 32. Al-Sajdah | 421 |
| 33. Al-Aḥzāb | 425 |
| 34. Saba’ | 435 |
| 35. Fāṭir | 442 |
| 36. Yā Sīn | 448 |
| 37. Al-Ṣāffāt | 455 |

| No. Essuula | Olupapula |
|---|---|
| 38. Ṣād | 465 |
| 39. Al-Zumar | 472 |
| 40. Al-Mu’min | 481 |
| 41. Ḥā Mīm Sajdah | 491 |
| 42. Al-Shūrā | 498 |
| 43. Al-Zukhruf | 505 |
| 44. Al-Dukhān | 513 |
| 45. Al-Jāthiyah | 517 |
| 46. Al-Aḥqāf | 521 |
| 47. Muḥammad | 526 |
| 48. Al-Fatḥ | 531 |
| 49. Al-Ḥujurāt | 536 |
| 50. Qāf | 539 |
| 51. Al-Dhāriyāt | 543 |
| 52. Al-Ṭūr | 547 |
| 53. Al-Najm | 551 |
| 54. Al-Qamar | 555 |
| 55. Al-Raḥmān | 559 |
| 56. Al-Wāqi‘ah | 563 |
| 57. Al-Ḥadīd | 568 |
| 58. Al-Mujādalah | 573 |
| 59. Al-Ḥashr | 577 |
| 60. Al-Mumtaḥinah | 581 |
| 61. Al-Ṣaff | 585 |
| 62. Al-Jumu‘ah | 586 |
| 63. Al-Munāfiqūn | 587 |
| 64. Al-Taghābun | 589 |
| 65. Al-Ṭalāq | 591 |
| 66. Al-Taḥrīm | 593 |
| 67. Al-Mulk | 595 |
| 68. Al-Qalam | 598 |
| 69. Al-Ḥāqqah | 601 |
| 70. Al-Ma‘ārij | 604 |
| 71. Nūḥ | 606 |
| 72. Al-Jinn | 609 |
| 73. Al-Muzzammil | 611 |
| 74. Al-Muddaththir | 613 |
| 75. Al-Qiyāmah | 616 |

| No. Essuula | Olupapula |
|---|---|
| 76. Al-Dahr | 618 |
| 77. Al-Mursalāt | 621 |
| 78. Al-Naba’ | 624 |
| 79. Al-Nāzi‘āt | 626 |
| 80. ‘Abasa | 628 |
| 81. Al-Takwīr | 630 |
| 82. Al-Infiṭār | 631 |
| 83. Al-Tatfīf | 632 |
| 84. Al-Inshiqāq | 634 |
| 85. Al-Burūj | 635 |
| 86. Al-Ṭāriq | 637 |
| 87. Al-A‘lā | 638 |
| 88. Al-Ghāshiyah | 639 |
| 89. Al-Fajr | 640 |
| 90. Al-Balad | 642 |
| 91. Al-Shams | 643 |
| 92. Al-Lail | 644 |
| 93. Al-Duḥā | 645 |
| 94. Al-Inshirāḥ | 645 |
| 95. Al-Tīn | 646 |
| 96. Al-‘Alaq | 647 |
| 97. Al-Qadr | 648 |

| No. Essuula | Olupapula |
|---|---|
| 98. Al-Bayyinah | 648 |
| 99. Al-Zilzāl | 649 |
| 100. Al-‘Ādiyāt | 650 |
| 101. Al-Qāri‘āh | 650 |
| 102. Al-Takāthur | 651 |
| 103. Al-‘Asr | 651 |
| 104. Al-Ḥumazah | 652 |
| 105. Al-Fīl | 652 |
| 106. Al-Quraish | 653 |
| 107. Al-Mā‘ūn | 653 |
| 108. Al-Kauthar | 654 |
| 109. Al-Kāfirūn | 654 |
| 110. Al-Nasr | 654 |
| 111. Al-Laḥab | 655 |
| 112. Al-Ikhlāṣ | 655 |
| 113. Al-Falaq | 656 |
| 114. Al-Nās | 656 |
| Duwa Gy’osoma Nga Omazeeko Kur’āni Entukuvu | 657 |
| Amakulu G’ebimu Ku Bigambo By’Oluwarabu | 658 |
| Endagiriro Ya Āya Za Kur’āni | 660 |


***Note:***

**** Buli awali akabonero ako kiba kitegeeza nti waliwo ennyinyonnyola eweereddwa ku nsonga eyo.***



# ENNYANJULA

Okubikkulirwa Nabbi Muhammad (s.a.w) kwe yafuna okuva eri Allah mu bigambo bya Allah byennyini kwe kuyitibwa Kur'āni Entukuvu era kwaali mu lulimi Luwarabu. Kur'āni yakkanga mpolampola mu bitundutundu okumala ebbanga lya myaka 23. Kino kyasobozesa abamu ku bagoberezi be okugikwaata yonna ku mwoyo. Ekyo ky'ekimu ku by'amagero bya Kur'āni. Kino ky'ekitabo kyokka Allah kye yasuubiza Ye yennyini okukikuuma, ebigambo bya kyo bireme kukyuusibwakyuusibwa nga eby'ebitabo eby'eddiini endala bwe bigenda bikyuusibwakyuusibwa, (Soma Kur'āni: 4:83, 15:10). Ekyo Allah yakituukiriza, kuba n'okutuusa kati tewabangawo nnukuta wadde emu eyali eyongeddwa mu Kur'āni oba okukendeezebwa; wabula ekyaali nga bwe yassibwa ku Nabbi Muhammad (s.a.w).

Ekibiina ky'Abasiraamu ab'Ahmadiyya ky'efunyiridde ku mulimu gw'okuvvuunula Kur'āni Entukuvu mu nnimi ez'enjawulo mu nsi yonna. Kur'āni embereberye mu Luganda yafulumizibwa mu mwaka 1960. N'eddamu n'efulumizibwa mu mwaka 1974 ne mu 1984. Ku mulundi guno, tugifulumizza nga eriko n'endagiriro (Index) eyamba omusomi okunoonya Āya gy'aba ayagala .

Twebaza nnyo abo bonna abenyigira mu mulimu gw'okuvvuunula okuviira ddala ku Juzu eyasooka, n'abo abazze bagyekenneenya okutuuka ku lufulumya luno. Tusaba Allah abasaasire n'abantu baabwe era abasasule ekibagwaanira, Amiina.



سُورَةُ الْفَاتِحَةِ مَكِّيَّةٌ ١



## AL-FĀTIḤAH

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo,Ow'ekisa ekingi.

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٢﴾

2. Amatendo gonna amalungi ga Allah, Mukama w'ebitonde byonna.

الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿٣﴾

3. Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

مٰلِكِ يَوْمِ الدِّيْنِ ﴿٤﴾

4. Mukama w'olunaku lw'okulamulirwako.

اِيَّاكَ نَعْبُدُ وَاِيَّاكَ نَسْتَعِيْنُ ﴿٥﴾

5. Ggwe wekka Ggwe tusinza era Ggwe wekka Ggwe tusaba obuyambi.

اِهْدِنَا الصِّرَاطَ الْمُسْتَقِيْمَ ﴿٦﴾

6. Tulung'amye mu kkubo eggolokofu—

صِرَاطَ الَّذِيْنَ اَنْعَمْتَ عَلَيْهِمْ ۙ غَيْرِ الْمَغْضُوْبِ عَلَيْهِمْ وَلَا الضَّآلِّيْنَ ﴿٧﴾

7. Ekkubo ery'abo be wawa ebyengera, eritali ly'abo abaasunguwalirwa,* wadde abaabula.

---

*1:7. Ekigambo 'Maghdhuubi' ( مَغْضُوْب ) ekitegeeza 'abaasunguwalirwa', wano tekitegeeza busungu bwa Allah bwokka, wabula kizingiramu n'obusungu bw'abantu.*

رکوعاتها ٤٠ سُوْرَةُ الْبَقَرَةِ مَدَنِيَّةٌ ٢  

## AL-BAQARAH

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

| | |
|---|---|
| 1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi._ | بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾ |
| 2. Alif Lām Mim*. | الٓمّٓ ﴿٢﴾ |
| 3. Kino ky'Ekitabo ekituukirivu ekitaliimu kubuusabuusa kwonna, bwe bulung'amu eri abatya Allah, | ذٰلِكَ الْكِتٰبُ لَا رَيْبَ ۛۚ فِيْهِ ۛۚ هُدًى لِّلْمُتَّقِيْنَ ﴿٣﴾ |
| 4. Abo abakkiriza n'ebitalabika era ne bajjumbira essaala era ne batoola ne kw'ebyo bye twabawa; | الَّذِيْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِالْغَيْبِ وَ يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَ مِمَّا رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ﴿٤﴾ |
| 5. N'abo abakkiriza ebyo ebyassibwa gy'oli n'ebyassibwa olubereberye lwo, n'ebyoluvannyuma bo babikakasa. | وَ الَّذِيْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِمَاۤ اُنْزِلَ اِلَيْكَ وَ مَاۤ اُنْزِلَ مِنْ قَبْلِكَ ۚ وَ بِالْاٰخِرَةِ هُمْ يُوْقِنُوْنَ ﴿٥﴾ |
| 6. Abo nno be bali ku bulung'amu obuva eri Mukama waabwe era abo be b'okuganyulwa. | اُولٰٓئِكَ عَلٰى هُدًى مِّنْ رَّبِّهِمْ ۗ وَ اُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ﴿٦﴾ |
| 7. Mazima abo abeerema ky'ekimu gye bali, bw'obalabula oba ne bw'otabalabula, si baakukkiriza. | اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا سَوَآءٌ عَلَيْهِمْ ءَ اَنْذَرْتَهُمْ اَمْ لَمْ تُنْذِرْهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٧﴾ |
| 8. Allah yassa envumbo ku mitima gyabwe ne ku matu gaabwe. Ne ku maaso gaabwe kuliko ekibikka, era balifuna ekibonerezo ekisukkirivu. | خَتَمَ اللّٰهُ عَلٰى قُلُوْبِهِمْ وَ عَلٰى سَمْعِهِمْ ؕ وَ عَلٰۤى اَبْصَارِهِمْ غِشَاوَةٌ ۫ وَّ لَهُمْ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿٨﴾ |

### Ruku 2

| | |
|---|---|
| 9. Era mu bantu mulimu abagamba nti:Tukkiriza Allah n'olunaku lw'enkomerero, so nga si bakkiriza. | وَ مِنَ النَّاسِ مَنْ يَّقُوْلُ اٰمَنَّا بِاللّٰهِ وَ بِالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَ مَا هُمْ بِمُؤْمِنِيْنَ ﴿٩﴾ |

2. *Nze Allah amanyi byonna.*

10. Mbu babuzaabuza Allah n'abo abakkiriza, naye tebabuzaabuza mulala wabula beebuza-abuza bokka, naye tebategeera.

يُخٰدِعُوْنَ اللّٰهَ وَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ۚ وَمَا يَخْدَعُوْنَ اِلَّآ اَنْفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُوْنَ ؕ ﴿١٠﴾

11. Mu mitima gyabwe mulimu obulwadde, kale ne Allah yabongerako obulwadde; era balinayo n'ekibonerezo ekirumya olw'ebyo bye baalimbanga.

فِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ ۙ فَزَادَهُمُ اللّٰهُ مَرَضًا ۚ وَلَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ۢ ۙ بِمَا كَانُوْا يَكْذِبُوْنَ ﴿١١﴾

12. Era bwe bagambibwa nti: Temutabu-latabula mu nsi, bagamba nti: Mazima ffe tuli baleesi ba mirembe.

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمْ لَا تُفْسِدُوْا فِى الْاَرْضِ ۙ قَالُوْٓا اِنَّمَا نَحْنُ مُصْلِحُوْنَ ﴿١٢﴾

13. Mwetegereze, ddala bo be batabuzita-buzi, naye tebategeera.

اَلَآ اِنَّهُمْ هُمُ الْمُفْسِدُوْنَ وَلٰكِنْ لَّا يَشْعُرُوْنَ ﴿١٣﴾

14. Era bwe bagambibwa nti: Mukkirize ng'abantu *abalala* bwe bakkiriza, bagamba nti: Abaffe, tukkirize ng'abasiru bwe bakkiriza? Mwetegereze, ddala bo be basiru, naye tebamanyi.

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمْ اٰمِنُوْا كَمَآ اٰمَنَ النَّاسُ قَالُوْٓا اَنُؤْمِنُ كَمَآ اٰمَنَ السُّفَهَآءُ ؕ اَلَآ اِنَّهُمْ هُمُ السُّفَهَآءُ وَلٰكِنْ لَّا يَعْلَمُوْنَ ﴿١٤﴾

15. Era bwe basisinkana n'abo abakkiriza, bagamba nti: Tukkiriza. Naye bwe baba bokka eri balukulwe baabwe, bagamba nti: Mazima tuli wamu nammwe; ddala ffe tuguyaaguya buguyaaguya.

وَاِذَا لَقُوا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا قَالُوْٓا اٰمَنَّا ۚ وَاِذَا خَلَوْا اِلٰى شَيٰطِيْنِهِمْ ۙ قَالُوْٓا اِنَّا مَعَكُمْ ۙ اِنَّمَا نَحْنُ مُسْتَهْزِءُوْنَ ﴿١٥﴾

16. Allah alibabonereza olw'okuguyaaguya kwabwe era abaleka ne beeyongera mu bujeemu bwabwe, nga bawunaawuna.

اَللّٰهُ يَسْتَهْزِئُ بِهِمْ وَيَمُدُّهُمْ فِيْ طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُوْنَ ﴿١٦﴾

17. Abo nno be bo abaawaanyisa obubuze mu bulung'amu; naye obusuubuzi bwabwe tebwagobolola wadde tebaali balung'amu.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ اشْتَرَوُا الضَّلٰلَةَ بِالْهُدٰى ۖ فَمَا رَبِحَتْ تِّجَارَتُهُمْ وَمَا كَانُوْا مُهْتَدِيْنَ ﴿١٧﴾

18. Embeera yaabwe ering'anga ey'oli eyakuma omuliro; kale bwe gwamulisa ebimwetoolodde, Allah n'ajjawo obutanga-avu bwabwe n'abaleka mu kizikiza ekikwafu nga tebalaba.

مَثَلُهُمْ كَمَثَلِ الَّذِى اسْتَوْقَدَ نَارًا ۚ فَلَمَّآ اَضَآءَتْ مَا حَوْلَهٗ ذَهَبَ اللّٰهُ بِنُوْرِهِمْ وَتَرَكَهُمْ فِيْ ظُلُمٰتٍ لَّا يُبْصِرُوْنَ ﴿١٨﴾

19. Bakiggala, bakasiru *era* bamuzibe; bwe batyo si baakudda .*

صُمٌّ بُكْمٌ عُمْيٌ فَهُمْ لَا يَرْجِعُونَ ﴿١٩﴾

20. Oba ering'anga enkuba ey'amaanyi eva mu bire nga erimu ekizikiza ekikwafu ne laddu n'okumyansa, *abantu* ne bassa ennwe zaabwe mu matu gaabwe olw'okubwatuka *mbu* nga beekeka okufa; naye Allah yeebunguludde abatakkiriza.

أَوْ كَصَيِّبٍ مِّنَ السَّمَاءِ فِيهِ ظُلُمَاتٌ وَرَعْدٌ وَبَرْقٌ يَجْعَلُونَ أَصَابِعَهُمْ فِي آذَانِهِم مِّنَ الصَّوَاعِقِ حَذَرَ الْمَوْتِ ۚ وَاللَّهُ مُحِيطٌ بِالْكَافِرِينَ ﴿٢٠﴾

21. Okumyansa kumpi kubakwakkulemu okulaba kwabwe. Buli lwe kubamyansiza, bakutambuliramu; naye bwe kubazikirako, nga bayimirira. Naye singa Allah yayagala, yaaliggyeewo okuwulira kwabwe n'okulaba kwabwe. Mazima Allah ye w'Obuyinza ku buli kimu

يَكَادُ الْبَرْقُ يَخْطَفُ أَبْصَارَهُمْ ۖ كُلَّمَا أَضَاءَ لَهُم مَّشَوْا فِيهِ وَإِذَا أَظْلَمَ عَلَيْهِمْ قَامُوا ۚ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ لَذَهَبَ بِسَمْعِهِمْ وَأَبْصَارِهِمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢١﴾

**Ruku 3**

22. Abange mmwe abantu, musinze Mukama wammwe Oyo eyabatonda mmwe n'aboluberebérye lwammwe, mulyooke mwekuume.

يَا أَيُّهَا النَّاسُ اعْبُدُوا رَبَّكُمُ الَّذِي خَلَقَكُمْ وَالَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿٢٢﴾

23. Oyo eyabakolera ensi okuba ekyaliiro n'eggulu okuba akasolya, era n'atonnyesa amazzi okuva mu bire n'agamezesesa ebibala nga by'ebyokulya byammwe. Kale temuteerangawo Allah bavuganya naye, so nga mutegeera.

الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَرْضَ فِرَاشًا وَالسَّمَاءَ بِنَاءً وَأَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَخْرَجَ بِهِ مِنَ الثَّمَرَاتِ رِزْقًا لَّكُمْ ۖ فَلَا تَجْعَلُوا لِلَّهِ أَندَادًا وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٢٣﴾

24. Era bwe muba nga mulinamu okubuusabuusa kw'ebyo bye twassa ku Muweereza waffe, kale nammwe muleteyo essuula egifaanana, era mukoowoole abayambi bammwe nga oggyeeko Allah, obanga muli ba mazima.

وَإِن كُنتُمْ فِي رَيْبٍ مِّمَّا نَزَّلْنَا عَلَىٰ عَبْدِنَا فَأْتُوا بِسُورَةٍ مِّن مِّثْلِهِ وَادْعُوا شُهَدَاءَكُم مِّن دُونِ اللَّهِ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٢٤﴾

25. Naye bwe mutaakikole — era nga bwe mutalikikolera ddala — kale mwerinde omuliro ogwo enku za gwo bantu na mayinja ogwategekerwa abatakkiriza.

فَإِن لَّمْ تَفْعَلُوا وَلَن تَفْعَلُوا فَاتَّقُوا النَّارَ الَّتِي وَقُودُهَا النَّاسُ وَالْحِجَارَةُ ۖ أُعِدَّتْ لِلْكَافِرِينَ ﴿٢٥﴾

---

*2:19: Aya eno ekwata ku mbeera y'abannanfuusi ey'okugaana amazima nga tebaagala kugawuliriza,kugalaba wadde okugoogera. Olw'okuba bino babikola mu bugenderevu, olwo bo bennyini baba beggaliddewo omulyango gw'okulung'ama n'emikono gyabwe gyennyini.*

26. Era wa amawulire ag'essanyu abo abakkiriza era ne bakola ebikolwa ebirungi nti ddala balifuna ensuku ezikulukutamu emigga wansi waazo. Buli lwe baliweebwa ku bibala ebizivaamu nga by'ebyokulya, baligamba nti: Bino by'ebyo bye twaweebwanga n'olubereberye; so nga balireeterwa bibifaanana. Era balifuniramu ne bannaabwe abaatukuzibwa, era bo omwo mwe balibeera.

وَبَشِّرِ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ أَنَّ لَهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ كُلَّمَا رُزِقُوا مِنْهَا مِنْ ثَمَرَةٍ رِزْقًا ۙ قَالُوا هَٰذَا الَّذِي رُزِقْنَا مِنْ قَبْلُ ۖ وَأُتُوا بِهِ مُتَشَابِهًا ۖ وَلَهُمْ فِيهَا أَزْوَاجٌ مُطَهَّرَةٌ ۖ وَهُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٢٦﴾

27. Mazima Allah takwatibwa nsonyi okuleeta eky'okulabirako ne bwekiba ng'akabu oba ekikasingako *obutono.* Naye bo abakkiriza bamanya nti ddala ago ge mazima agava eri Mukama waabwe. Ate bo abatakkiriza bagamba nti: Allah agenderedde ki mu ky'okulabirako kino? Bangi abasalira okubula olw'ekyo, ate bangi abalung'amya olw'ekyo; naye tasalira yenna kubula olw'ekyo okuggyako aboononefu,

إِنَّ اللَّهَ لَا يَسْتَحْيِي أَنْ يَضْرِبَ مَثَلًا مَا بَعُوضَةً فَمَا فَوْقَهَا ۚ فَأَمَّا الَّذِينَ آمَنُوا فَيَعْلَمُونَ أَنَّهُ الْحَقُّ مِنْ رَبِّهِمْ ۖ وَأَمَّا الَّذِينَ كَفَرُوا فَيَقُولُونَ مَاذَا أَرَادَ اللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلًا ۘ يُضِلُّ بِهِ كَثِيرًا وَيَهْدِي بِهِ كَثِيرًا ۚ وَمَا يُضِلُّ بِهِ إِلَّا الْفَاسِقِينَ ﴿٢٧﴾

28. Abo abamenya endagaano ya Allah oluvannyuma lw'okugikakasa era ne bakutula n'ebyo Allah bye yalagira biyungibwe, era ne batabulatabula mu nsi; abo nno be b'okufaafaaganirwa.

الَّذِينَ يَنْقُضُونَ عَهْدَ اللَّهِ مِنْ بَعْدِ مِيثَاقِهِ وَيَقْطَعُونَ مَا أَمَرَ اللَّهُ بِهِ أَنْ يُوصَلَ وَيُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ ۚ أُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿٢٨﴾

29. Muyinza mutya okwegaana Allah so nga mw'ali temulina bulamu, n'abawa obulamu, n'oluvannyuma y'alibafiisa, nate era y'alibazuukiza; n'oluvannyuma gy'ali gye mulizzibwa?

كَيْفَ تَكْفُرُونَ بِاللَّهِ وَكُنْتُمْ أَمْوَاتًا فَأَحْيَاكُمْ ۖ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٩﴾

30. Ye y'eyabatondera ebyo ebiri mu nsi byonna; n'oluvannyuma n'ayolekera eri eggulu, n'ayooyoota emigigi gy'eggulu musanvu; era Ye ye Mumanyi wa buli kimu.

هُوَ الَّذِي خَلَقَ لَكُمْ مَا فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا ثُمَّ اسْتَوَىٰ إِلَى السَّمَاءِ فَسَوَّاهُنَّ سَبْعَ سَمَاوَاتٍ ۚ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٣٠﴾

**Ruku 4**

31. Era awo Mukama wo bwe yagamba ba malayika nti: Ng'enda kussaawo omusigire mu nsi, baagamba nti: Abaffe, onoogissaamu oyo anaatabulatabula mu yo n'okuyiwa omusaayi, so nga ffe tukugulumiza n'amatendo go era tukkiriza obutukuvu bwo? N'agamba nti: Mazima Nze mmanyi mmwe bye mutamanyi.

وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّي جَاعِلٌ فِي الْأَرْضِ خَلِيفَةً ۖ قَالُوٓا أَتَجْعَلُ فِيهَا مَن يُفْسِدُ فِيهَا وَيَسْفِكُ الدِّمَآءَ وَنَحْنُ نُسَبِّحُ بِحَمْدِكَ وَنُقَدِّسُ لَكَ ۖ قَالَ إِنِّيٓ أَعْلَمُ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٣١﴾

32. Era yayigiriza Ādamu amannya gonna, n'oluvannyuma *ab'okugalaga* n'abooleka ba malayika n'agamba nti: Kale muntegeeze amannya ga bano, obanga mwogera mazima.

وَعَلَّمَ آدَمَ الْأَسْمَآءَ كُلَّهَا ثُمَّ عَرَضَهُمْ عَلَى الْمَلَٰٓئِكَةِ فَقَالَ أَنۢبِـُٔونِي بِأَسْمَآءِ هَٰٓؤُلَآءِ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٣٢﴾

33. Nebagamba nti: Obutuukirivu bubwo! Tetulina kumanya kwonna okuggyako okw'ebyo bye watuyigiriza. Mazima Ggwe Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

قَالُوا سُبْحَٰنَكَ لَا عِلْمَ لَنَآ إِلَّا مَا عَلَّمْتَنَآ ۖ إِنَّكَ أَنتَ الْعَلِيمُ الْحَكِيمُ ﴿٣٣﴾

34. N'agamba nti: Owange Ādamu, bategeeze amannya gaabwe. Kale awo bwe yabategeeza amannya gaabwe, n'agamba nti: Abaffe, ssaabagambye nti ddala Nze mmanyi eby'enkiso eby'omu ggulu ne mu nsi era nti mmanyi ebyo bye mwoleka ne bye mukisa?

قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ أَنۢبِئْهُم بِأَسْمَآئِهِمْ ۖ فَلَمَّآ أَنۢبَأَهُم بِأَسْمَآئِهِمْ قَالَ أَلَمْ أَقُل لَّكُمْ إِنِّيٓ أَعْلَمُ غَيْبَ السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضِ وَأَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا كُنتُمْ تَكْتُمُونَ ﴿٣٤﴾

35. Era awo bwe twagamba ba malayika nti: Mugondere Ādamu, kale bonna baagonda okuggyako Ibilīs, ye yagaana ne yeekuza; era yali mw'abo abatakkiriza.

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ اسْجُدُوا لِآدَمَ فَسَجَدُوٓا إِلَّآ إِبْلِيسَ أَبَىٰ وَاسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ الْكَٰفِرِينَ ﴿٣٥﴾

36. Netugamba nti: Owange Ādamu, ggwe ne mukyala wo mubeere mu lusuku *olwo* era mulye mu lwo mu bungi wonna nga bwe mwagala, naye temusembereranga omuti guno, si kulwa nga muba mu bakyaamu.

وَقُلْنَا يَٰٓـَٔادَمُ اسْكُنْ أَنتَ وَزَوْجُكَ الْجَنَّةَ وَكُلَا مِنْهَا رَغَدًا حَيْثُ شِئْتُمَا وَلَا تَقْرَبَا هَٰذِهِ الشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ الظَّٰلِمِينَ ﴿٣٦﴾

37. Naye bombi Sitaani yabaseereza ku lwa gwo, kale n'abajja mu *mbeera* gye baalimu. Netugamba nti: Muveemu, abamu mu mmwe balabe ba balala. Era mulina obubudamo mu nsi n'ebyokukozesa okumala ekiseera.

فَأَزَلَّهُمَا الشَّيْطَٰنُ عَنْهَا فَأَخْرَجَهُمَا مِمَّا كَانَا فِيهِ ۖ وَقُلْنَا اهْبِطُوا بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۖ وَلَكُمْ فِي الْأَرْضِ مُسْتَقَرٌّ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٍ ﴿٣٧﴾

38. Olwo Ādamu n'ayiga ebigambo *by'okusaba* okuva eri Mukama we,

فَتَلَقَّىٰٓ آدَمُ مِن رَّبِّهِۦ كَلِمَٰتٍ فَتَابَ

عَلَيْهِ ۭ اِنَّهٗ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيْمُ ﴿٣٨﴾

n'amuddiramu. Mazima Ye ye Nannyini kuddiramu, Ow'ekisa ekingi.

قُلْنَا اهْبِطُوْا مِنْهَا جَمِيْعًا ۚ فَاِمَّا يَاْتِيَنَّكُمْ مِّنِّيْ هُدًى فَمَنْ تَبِعَ هُدَايَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿٣٩﴾

39. Netugamba nti: Mwenna muluveemu. Naye bwe mulituukibwako obulung'amu obuva gyendi, kale abo abaligoberera obulung'amu bwange, tebaliba na kutya kwonna wadde tebalinakuwala.

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَكَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَآ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ ۚ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿٤٠﴾

40 Naye abo abatalikkiriza nebalimbisa Aya zaffe, abo nno be bantu b'omuliro; bo mu gwo mwe balibeera.

**Ruku 5**

يٰبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اذْكُرُوْا نِعْمَتِيَ الَّتِيْٓ اَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَاَوْفُوْا بِعَهْدِيْٓ اُوْفِ بِعَهْدِكُمْ ۚ وَاِيَّايَ فَارْهَبُوْنِ ﴿٤١﴾

41. Abange mmwe abaana ba Isirairi, mujjukire ebyengera byange bye nnabawa era mutuukirize endagaano yange, nange ndituukiriza endagaano yammwe, era Nze nzekka gwe muba mutya.

وَاٰمِنُوْا بِمَآ اَنْزَلْتُ مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَكُمْ وَلَا تَكُوْنُوْٓا اَوَّلَ كَافِرٍۢ بِهٖ ۠ وَلَا تَشْتَرُوْا بِاٰيٰتِيْ ثَمَنًا قَلِيْلًا ۡ وَّاِيَّايَ فَاتَّقُوْنِ ﴿٤٢﴾

42. Era mukkirize ebyo bye nassa ebikakasa ebyo ebiri nammwe, era temuba ababereberye okubigaana, era temuwaanyisanga bubonero bwange mu muwendo omutono era mutye Nze nzekka.

وَلَا تَلْبِسُوا الْحَقَّ بِالْبَاطِلِ وَتَكْتُمُوا الْحَقَّ وَاَنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٤٣﴾

43. Era temutabikanga mazima na bulimba nemukisa amazima, so nga mumanyi.

وَاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتُوا الزَّكٰوةَ وَارْكَعُوْا مَعَ الرّٰكِعِيْنَ ﴿٤٤﴾

44. Era mujjumbirenga essaala era mutoole zaka, era mukutamirenga wamu n'abo abakutama.

اَتَاْمُرُوْنَ النَّاسَ بِالْبِرِّ وَتَنْسَوْنَ اَنْفُسَكُمْ وَاَنْتُمْ تَتْلُوْنَ الْكِتٰبَ ۭ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿٤٥﴾

45. Abaffe, mulagira abantu okukola obulungi naye nemwerabira emyoyo gyammwe ng'ate mmwe musoma Ekitabo; abaffe temutegeera?

وَاسْتَعِيْنُوْا بِالصَّبْرِ وَالصَّلٰوةِ ۭ وَاِنَّهَا لَكَبِيْرَةٌ اِلَّا عَلَى الْخٰشِعِيْنَ ﴿٤٦﴾

46. Era obuyambi mubusabenga na kugumiikiriza n'essaala; naye ddala *kino* kizibu nnyo okuggyako eri abeetoowaza,

الَّذِيْنَ يَظُنُّوْنَ اَنَّهُمْ مُّلٰقُوْا رَبِّهِمْ وَاَنَّهُمْ اِلَيْهِ رٰجِعُوْنَ ﴿٤٧﴾

47. Abo abakakasa nti ddala balisisinkana ne Mukama waabwe, era nti ddala gy'ali gye balidda.

**Ruku 6**

يٰبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اذْكُرُوْا نِعْمَتِيَ الَّتِيْٓ اَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَاَنِّيْ فَضَّلْتُكُمْ عَلَى الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٨﴾

48. Abange mmwe abaana ba Isirairi, mujjukire ebyengera byange ebyo bye nnabawa era nti ddala nnabasukkulumya ku bantu *abaaliwo.*

49. Era mutye olunaku omwoyo lwe gutaligasa mwoyo mulala n'akatono, n'okuwolereza tekulikkirizibwa ku gwo, n'ekyenunulo tekiritwalibwa okuva gye guli; wadde tebaliyambibwa.

وَاتَّقُوْا يَوْمًا لَّا تَجْزِيْ نَفْسٌ عَنْ نَّفْسٍ شَيْـًٔا وَّلَا يُقْبَلُ مِنْهَا شَفَاعَةٌ وَّلَا يُؤْخَذُ مِنْهَا عَدْلٌ وَّلَا هُمْ يُنْصَرُوْنَ ﴿٤٩﴾

50. Era *mujjukire* nga bwe twabawonya abantu ba Farāwo abaababonyabonya embonyabonya embi, nga batta batabani bammwe nebalekawo bakazi bammwe; era mw'ekyo mwalimu ekigezo kisuffu okuva eri Mukama wammwe.

وَاِذْ نَجَّيْنٰكُمْ مِّنْ اٰلِ فِرْعَوْنَ يَسُوْمُوْنَكُمْ سُوْٓءَ الْعَذَابِ يُذَبِّحُوْنَ اَبْنَآءَكُمْ وَيَسْتَحْيُوْنَ نِسَآءَكُمْ ؕ وَفِيْ ذٰلِكُمْ بَلَآءٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ عَظِيْمٌ ﴿٥٠﴾

51. Era *mujjukire* nga bwe twayawulamu ennyanja ku lwammwe netubawonya, naye ne tusaanyaawo abantu ba Farāwo nga nammwe mulaba.

وَاِذْ فَرَقْنَا بِكُمُ الْبَحْرَ فَاَنْجَيْنٰكُمْ وَاَغْرَقْنَآ اٰلَ فِرْعَوْنَ وَاَنْتُمْ تَنْظُرُوْنَ ﴿٥١﴾

52. Era *mujjukire* nga bwe twalagaanyisa Mūsa ebiro amakumi ana naye oluvannyuma *ng'avuddewo* mwatwala ennyana *okugisinza,* ne muba aboononyi.

وَاِذْ وٰعَدْنَا مُوْسٰٓى اَرْبَعِيْنَ لَيْلَةً ثُمَّ اتَّخَذْتُمُ الْعِجْلَ مِنْۢ بَعْدِهٖ وَاَنْتُمْ ظٰلِمُوْنَ ﴿٥٢﴾

53. Nate twabasonyiwa oluvannyuma lw'ebyo, mulyooke mwebaze.

ثُمَّ عَفَوْنَا عَنْكُمْ مِّنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿٥٣﴾

54. Era *mujjukire* nga bwe twawa Mūsa Ekitabo n'obubonero obwawula, mulyooke mulung'ame.

وَاِذْ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْكِتٰبَ وَالْفُرْقَانَ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُوْنَ ﴿٥٤﴾

55. Era *mujjukire* awo Mūsa bwe yagamba abantu be nti: Abange, mazima mweryazaamaanyizza mwekka olw'okutwala kwammwe ennyana *nemugisinza*; kale mwenenye eri Omutonzi wammwe, era mutte emyoyo gyammwe *emibi*, ekyo ky'ekisinga obulungi gyemuli mu maaso g'Omutonzi wammwe. Kale yabaddiramu, ddala Ye ye Nannyini kuddiramu, Ow'ekisa ekingi.

وَاِذْ قَالَ مُوْسٰى لِقَوْمِهٖ يٰقَوْمِ اِنَّكُمْ ظَلَمْتُمْ اَنْفُسَكُمْ بِاتِّخَاذِكُمُ الْعِجْلَ فَتُوْبُوْٓا اِلٰى بَارِئِكُمْ فَاقْتُلُوْٓا اَنْفُسَكُمْ ؕ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ عِنْدَ بَارِئِكُمْ ؕ فَتَابَ عَلَيْكُمْ ؕ اِنَّهٗ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيْمُ ﴿٥٥﴾

56. Era *mujjukire* awo bwe mwagamba nti: Owange Mūsa, tetujja kukukkiriza okutuusa lwe tunaalaba Allah ekyeere, kale okubwatuka kwabakangavvula nga nammwe mulaba.

وَاِذْ قُلْتُمْ يٰمُوْسٰى لَنْ نُّؤْمِنَ لَكَ حَتّٰى نَرَى اللّٰهَ جَهْرَةً فَاَخَذَتْكُمُ الصّٰعِقَةُ وَاَنْتُمْ تَنْظُرُوْنَ ﴿٥٦﴾

57. Nate twabazuukiza oluvannyuma lw'okufa kwammwe, mulyooke mwebaze.

ثُمَّ بَعَثْنٰكُمْ مِّنْۢ بَعْدِ مَوْتِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿٥٧﴾

58. Era twafuula ebire okuba ekisiikirize waggulu wammwe era netubassiza Manna ne Saliwa. Mulye ku birongoofu ebyo bye

وَظَلَّلْنَا عَلَيْكُمُ الْغَمَامَ وَاَنْزَلْنَا عَلَيْكُمُ الْمَنَّ وَالسَّلْوٰى ؕ كُلُوْا مِنْ طَيِّبٰتِ مَا

twabawa. Era tebaatulumya naye beerumyanga bokka.

رَزَقْنٰكُمْ ۚ وَمَا ظَلَمُوْنَا وَلٰكِنْ كَانُوْٓا اَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُوْنَ ﴿٥٨﴾

59. Era *mujjukire* nga bwe twagamba nti: Muyingire mu kyaalo kino kale mulye mu kyo mu bungi wonna nga bwe mwagala, era muyingire mu mulyango n'obuwulize. Era mugambe nti: Tusonyiwe ebyoonoono byaffe. Tujja kubasonyiwa ebyoonoono byammwe; era tujja kwongeza abakozi b'ebirungi.

وَاِذْ قُلْنَا ادْخُلُوْا هٰذِهِ الْقَرْيَةَ فَكُلُوْا مِنْهَا حَيْثُ شِئْتُمْ رَغَدًا وَّادْخُلُوا الْبَابَ سُجَّدًا وَّقُوْلُوْا حِطَّةٌ نَّغْفِرْ لَكُمْ خَطٰيٰكُمْ ۚ وَسَنَزِيْدُ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٥٩﴾

60. Naye aboonoonyi baakyusaamu ekigambo *ekirala* ekitaali ekyo ekyabagambibwa. Kale netussa kw'abo abaayonoona ekibonerezo okuva mu ggulu olw'okubanga baajeema.

فَبَدَّلَ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا قَوْلًا غَيْرَ الَّذِيْ قِيْلَ لَهُمْ فَاَنْزَلْنَا عَلَى الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا رِجْزًا مِّنَ السَّمَآءِ بِمَا كَانُوْا يَفْسُقُوْنَ ﴿٦٠﴾

**Ruku 7**

61. Era *mujjukire* nga Mūsa bwe yasaba amazzi ku lw'abantu be, netugamba nti: Kuba ejjinja n'omuggo gwo. Kale nelitiiriikamu ensulo kkumi nabbiri. Buli kika nekimanya awaakyo wekinywera. *Netubagamba nti:* Mulye era munywe ku bigabulwa bya Allah, naye temujeemeranga mu nsi nga mutabulatabula.

وَاِذِ اسْتَسْقٰى مُوْسٰى لِقَوْمِهٖ فَقُلْنَا اضْرِبْ بِّعَصَاكَ الْحَجَرَ ۚ فَانْفَجَرَتْ مِنْهُ اثْنَتَا عَشْرَةَ عَيْنًا ۚ قَدْ عَلِمَ كُلُّ اُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ ۚ كُلُوْا وَاشْرَبُوْا مِنْ رِّزْقِ اللّٰهِ وَلَا تَعْثَوْا فِى الْاَرْضِ مُفْسِدِيْنَ ﴿٦١﴾

62. Era *mujjukire* nga bwe mwagamba nti: Owange Mūsa, ffe tetujja kugumira ku mmere ya kika kimu, kale tusabire Mukama wo atumerezeeyo kw'ebyo ensi by'emeza: ku nva za yo, n'emyungu gya yo, n'eng'ano ya yo, n'empokya wa yo, n'obutungulu bwa yo. N'agamba nti: Abaffe, muwaanyise ebitaliimu nsa mw'ebyo ebisinga obulungi? Kale mugende mu kibuga, ddala mujja kufuna ebyo bye musabye. Era bassibwako obunyoomoofu n'obwavu nebeereetera obusungu obuva eri Allah. Ekyo lwa kubanga baagaana obubonero bwa Allah nebagezaako n'okutta ba Nnabbi awatali nsonga; ekyo lwa kubanga baajeema era nebasukka ekigero.

وَاِذْ قُلْتُمْ يٰمُوْسٰى لَنْ نَّصْبِرَ عَلٰى طَعَامٍ وَّاحِدٍ فَادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُخْرِجْ لَنَا مِمَّا تُنْۢبِتُ الْاَرْضُ مِنْۢ بَقْلِهَا وَقِثَّآئِهَا وَفُوْمِهَا وَعَدَسِهَا وَبَصَلِهَا ۚ قَالَ اَتَسْتَبْدِلُوْنَ الَّذِيْ هُوَ اَدْنٰى بِالَّذِيْ هُوَ خَيْرٌ ۚ اِهْبِطُوْا مِصْرًا فَاِنَّ لَكُمْ مَّا سَاَلْتُمْ ۚ وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ الذِّلَّةُ وَالْمَسْكَنَةُ ۚ وَبَآءُوْ بِغَضَبٍ مِّنَ اللّٰهِ ۚ ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ كَانُوْا يَكْفُرُوْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَيَقْتُلُوْنَ النَّبِيّٖنَ بِغَيْرِ الْحَقِّ ۚ ذٰلِكَ بِمَا عَصَوْا وَّكَانُوْا يَعْتَدُوْنَ ﴿٦٢﴾

**Ruku 8**

63. Mazima abo abakkiriza n'abo Abayudaaya, n'Abakulisitaayo, n'Abasabiyi — yenna *mu bo* akkiriza Allah *mu butuufu* n'olunaku lw'enkomerero era n'akola ebikolwa ebirungi, kale *abatuukiriza ebyo*

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَالَّذِيْنَ هَادُوْا وَالنَّصٰرٰى وَالصّٰبِـِٕيْنَ مَنْ اٰمَنَ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَعَمِلَ صَالِحًا فَلَهُمْ

balifuna empeera yaabwe eri Mukama waabwe era tebaliba na kutya kwonna, wadde tebalinakuwala.

أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦٣﴾

64. Era *mujjukire* nga bwe twatwala endagaano yammwe, netugulumiza olusozi waggulu wammwe *netugamba nti:* Mukwate n'amaanyi ekyo kye twabawa era mujjukire ebikirimu, mulyooke mwekuume.

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَاقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ الطُّورَ خُذُوا مَا آتَيْنَاكُم بِقُوَّةٍ وَاذْكُرُوا مَا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿٦٤﴾

65. Nate mwekyuusa oluvannyuma lw'ekyo. Kale singa tegyali mikisa gya Allah egiri ku mmwe n'okusaasira kwe, ddala mwalibadde mw'abo ab'okufaafaaganirwa.

ثُمَّ تَوَلَّيْتُم مِّن بَعْدِ ذَٰلِكَ فَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ لَكُنتُم مِّنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٦٥﴾

66. Era ddala mwamanya *ebyafa* kw'abo abeesukkulumya mu mmwe ku *kiragiro kya* Sabbiiti. Kale netubagamba nti: Mufuuke *nga* enkima ennyoomoofu.

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ الَّذِينَ اعْتَدَوْا مِنكُمْ فِي السَّبْتِ فَقُلْنَا لَهُمْ كُونُوا قِرَدَةً خَاسِئِينَ ﴿٦٦﴾

67. Kale netukifuula ekyokulabirako eri abo abaaliwo mu kiseera kya kyo n'abemabega wa kyo, era nga kyakuyiga eri abatya Allah.

فَجَعَلْنَاهَا نَكَالًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهَا وَمَا خَلْفَهَا وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٦٧﴾

68. Era mujjukire awo Mūsa bwe yagamba abantu be nti: Mazima Allah abalagira musale ente. Baddamu nti: Abaffe, otutwala ng'ekyokuzannyisa? N'addamu nti: Neewogoma eri Allah nneme kuba mw'abo ababuya.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ إِنَّ اللَّهَ يَأْمُرُكُمْ أَن تَذْبَحُوا بَقَرَةً ۖ قَالُوا أَتَتَّخِذُنَا هُزُوًا ۖ قَالَ أَعُوذُ بِاللَّهِ أَنْ أَكُونَ مِنَ الْجَاهِلِينَ ﴿٦٨﴾

69. Nebagamba nti: Tusabire Mukama wo atunnyonnyole efaanana etya? N'agamba nti: Ddala Ye agamba nti: Yo nte, si nkadde era si nto, mugongo; eri mu makkati ga byombi. Kale mukole kye mulagiddwa.

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِيَ ۚ قَالَ إِنَّهُ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا فَارِضٌ وَلَا بِكْرٌ عَوَانٌ بَيْنَ ذَٰلِكَ ۖ فَافْعَلُوا مَا تُؤْمَرُونَ ﴿٦٩﴾

70. Nebagamba nti: Tusabire Mukama wo atunnyonnyole ebbala lya yo liri litya? N'agamba nti: Ddala Ye agamba nti: Ente eyo ya kyenvu, ebbala lya yo lyaggya bulungi, esanyusa abalabi.

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا لَوْنُهَا ۚ قَالَ إِنَّهُ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ صَفْرَاءُ فَاقِعٌ لَّوْنُهَا تَسُرُّ النَّاظِرِينَ ﴿٧٠﴾

71. Nebagamba nti: Tusabire Mukama wo atunnyonnyole ya ngeri ki? Mazima ffe ente *zonna* zitufaanaganira. Naye ddala nga Allah ayagadde, tujja kulung'ama.

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِيَ إِنَّ الْبَقَرَ تَشَابَهَ عَلَيْنَا وَإِنَّا إِن شَاءَ اللَّهُ لَمُهْتَدُونَ ﴿٧١﴾

72. N'agamba nti: Ddala Ye agamba nti: Yo y'ente etannayenjebuka olw'okukabala ettaka wadde tefukirira nnimiro. Nnamu tteke, teriiko kamogo. Nebagamba nti: Kati nno oleese

قَالَ إِنَّهُ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا ذَلُولٌ تُثِيرُ الْأَرْضَ وَلَا تَسْقِي الْحَرْثَ مُسَلَّمَةٌ لَّا شِيَةَ فِيهَا ۚ قَالُوا الْآنَ

جِئْتَ بِالْحَقِّ ۚ فَذَبَحُوهَا وَمَا كَادُوا يَفْعَلُونَ ﴿٧٢﴾

amazima. Olwo nebagisala, newaakubadde nga tebaalyagadde kukikola.

ع ٨/٨

**Ruku 9**

وَإِذْ قَتَلْتُمْ نَفْسًا فَادَّارَأْتُمْ فِيهَا ۖ وَاللَّهُ مُخْرِجٌ مَا كُنْتُمْ تَكْتُمُونَ ﴿٧٣﴾

73. Era *mujjukire* nga bwe mwatta omuntu nemulumagana ku kyo; naye Allah ye Mukwekuzi w'ebyo bye mwakwekanga.

فَقُلْنَا اضْرِبُوهُ بِبَعْضِهَا ۚ كَذَٰلِكَ يُحْيِي اللَّهُ الْمَوْتَىٰ وَيُرِيكُمْ آيَاتِهِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٧٤﴾

74. Kale netugamba nti: *Ekikolwa ekyo* mukigerageranye ku binnaakyo. Bw'atyo nno Allah bw'azuukiza abafu; era abalaga obubonero bwe, mulyooke mukozese amagezi.

ثُمَّ قَسَتْ قُلُوبُكُمْ مِنْ بَعْدِ ذَٰلِكَ فَهِيَ كَالْحِجَارَةِ أَوْ أَشَدُّ قَسْوَةً ۚ وَإِنَّ مِنَ الْحِجَارَةِ لَمَا يَتَفَجَّرُ مِنْهُ الْأَنْهَارُ ۚ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَشَّقَّقُ فَيَخْرُجُ مِنْهُ الْمَاءُ ۚ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَهْبِطُ مِنْ خَشْيَةِ اللَّهِ ۗ وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٧٥﴾

75. Nate emitima gyammwe gyakakanyala oluvannyuma lw'ekyo, kale negiba ng'amayinja oba okukakanyala okusukkirivu; kuba ddala mu mayinja mulimu agafukumukamu emigga. Era ddala mu go mulimu agaatikayatika negavaamu amazzi. Era ddala mu go mulimu n'agagwa olw'okutya Allah. Era Allah si mugayaalirivu kw'ebyo bye mukola.

أَفَتَطْمَعُونَ أَنْ يُؤْمِنُوا لَكُمْ وَقَدْ كَانَ فَرِيقٌ مِنْهُمْ يَسْمَعُونَ كَلَامَ اللَّهِ ثُمَّ يُحَرِّفُونَهُ مِنْ بَعْدِ مَا عَقَلُوهُ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٧٦﴾

76. Abaffe, mulowooza nti banaabakkiriza ng'ate waliwo ekibiina mu bo ekiwuliriza ekigambo kya Allah n'oluvannyuma nga bamaze okukitegeera nebakikyuusa, so nga bamanyi?

وَإِذَا لَقُوا الَّذِينَ آمَنُوا قَالُوا آمَنَّا وَإِذَا خَلَا بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ قَالُوا أَتُحَدِّثُونَهُمْ بِمَا فَتَحَ اللَّهُ عَلَيْكُمْ لِيُحَاجُّوكُمْ بِهِ عِنْدَ رَبِّكُمْ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٧٧﴾

77. Era bwe basisinkana n'abo abakkiriza, bagamba nti: Tukkiriza. Naye bwe baba bokka na bokka, bagamba nti: Abaffe, mubategeeza ebyo Allah bye yabaggulirawo balyooke babawakanyise na byo mu maaso ga Mukama wammwe, abaffe temulina magezi?

أَوَلَا يَعْلَمُونَ أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٨﴾

78. Abaffe, tebamanyi nti ddala Allah amanyi ebyo bye bakweka n'ebyo bye booleka?

وَمِنْهُمْ أُمِّيُّونَ لَا يَعْلَمُونَ الْكِتَابَ إِلَّا أَمَانِيَّ وَإِنْ هُمْ إِلَّا يَظُنُّونَ ﴿٧٩﴾

النصف

79. Era mu bo mulimu abatamanyi na kusoma; tebamanyi na Kitabo okuggyako *okugoberera* ebirowoozo eby'obulimba, era ddala *tebali ku kirala* wabula bateebeeka buteebeesi.

80. Kale zibasanze abo abawandiika Ekitabo n'emikono gyabwe n'oluvannyuma ne bagamba nti: Kino kyava eri Allah, balyooke bakiwaanyiseemu omuwendo omutono. Kale zibasanze olw'ebyo emikono gyabwe bye gyawandiika, era zibasanze olw'ebyo bye bafuna.

فَوَيْلٌ لِّلَّذِيْنَ يَكْتُبُوْنَ الْكِتٰبَ بِاَيْدِيْهِمْ ثُمَّ يَقُوْلُوْنَ هٰذَا مِنْ عِنْدِ اللّٰهِ لِيَشْتَرُوْا بِهٖ ثَمَنًا قَلِيْلًا ؕ فَوَيْلٌ لَّهُمْ مِّمَّا كَتَبَتْ اَيْدِيْهِمْ وَوَيْلٌ لَّهُمْ مِّمَّا يَكْسِبُوْنَ ﴿٨٠﴾

81. Era bagamba nti: Omuliro tegulitukoonako okuggyako ennaku embale.Gamba nti: Abaffe, mwafuna ekisuubizo okuva eri Allah; Allah ky'aliva tamenya kisuubizo kye oba mwogera ku Allah ebyo bye mutamanyi?

وَقَالُوْا لَنْ تَمَسَّنَا النَّارُ اِلَّآ اَيَّامًا مَّعْدُوْدَةً ؕ قُلْ اَتَّخَذْتُمْ عِنْدَ اللّٰهِ عَهْدًا فَلَنْ يُّخْلِفَ اللّٰهُ عَهْدَهٗٓ اَمْ تَقُوْلُوْنَ عَلَى اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٨١﴾

82. Ddala oyo akola ekibi n'ekibi kye nekimwebungulula, kale abo be bantu b'omuliro; bo mu gwo mwe balibeera.

بَلٰى مَنْ كَسَبَ سَيِّئَةً وَّاَحَاطَتْ بِهٖ خَطِيْٓئَتُهٗ فَاُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ ۚ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿٨٢﴾

83. Naye abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi, abo nno be bantu b'e Janna, bo mu yo mwe balibeera.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ الْجَنَّةِ ۚ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿٨٣﴾

**Ruku 10**

84. Era *mujjukire* nga bwe twatwala endagaano y'abaana ba Isirairi nti: Temuusinzenga mulala okuggyako Allah, n'abazadde bombiriri munabayisanga bulungi, n'abammwe ne bamulekwa n'abankuseere, era munayogeranga bulungi n'abantu. Era munajjumbiranga essaala era nemutoola zaka. Naye oluvannyuma mwefuula era nemukubayo mabega , okuggyako abatono mu mmwe.

وَاِذْ اَخَذْنَا مِيْثَاقَ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ لَا تَعْبُدُوْنَ اِلَّا اللّٰهَ ۫ وَبِالْوَالِدَيْنِ اِحْسَانًا وَّذِى الْقُرْبٰى وَالْيَتٰمٰى وَالْمَسٰكِيْنِ وَقُوْلُوْا لِلنَّاسِ حُسْنًا وَّاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتُوا الزَّكٰوةَ ؕ ثُمَّ تَوَلَّيْتُمْ اِلَّا قَلِيْلًا مِّنْكُمْ وَاَنْتُمْ مُّعْرِضُوْنَ ﴿٨٤﴾

85. Era *mujjukire* nga bwe twatwala endagaano yammwe nti: Temuuyiwenga misaayi gyammwe, era temuugobenga bannammwe mu maka gammwe; n'oluvannyuma mwakakasa *endagaano* era mwali bajulizi *ku yo.*

وَاِذْ اَخَذْنَا مِيْثَاقَكُمْ لَا تَسْفِكُوْنَ دِمَآءَكُمْ وَلَا تُخْرِجُوْنَ اَنْفُسَكُمْ مِّنْ دِيَارِكُمْ ثُمَّ اَقْرَرْتُمْ وَاَنْتُمْ تَشْهَدُوْنَ ﴿٨٥﴾

86. Nate mmwe muumwo abatta bannammwe era nemugoba n'abamu mu mmwe mu maka gaabwe, nga muyambagana ku bo n'ekibi n'obujoozi. Ate bwe bajja gye muli nga bawambe, mubanunula, so nga n'okubagoba kwabaziyizibwa. Abaffe,

ثُمَّ اَنْتُمْ هٰٓؤُلَآءِ تَقْتُلُوْنَ اَنْفُسَكُمْ وَتُخْرِجُوْنَ فَرِيْقًا مِّنْكُمْ مِّنْ دِيَارِهِمْ ۫ تَظٰهَرُوْنَ عَلَيْهِمْ بِالْاِثْمِ وَالْعُدْوَانِ ؕ وَاِنْ يَّاْتُوْكُمْ اُسٰرٰى تُفٰدُوْهُمْ وَهُوَ

Ekitabo mukikkirizaamu bimu ate ebirala ne mubigaana? Kale mpeera ki esaana oyo akola ekyo mu mmwe, okuggyako obuswaavu mu bulamu bw'ensi; ne ku lunaku lw'okuzuukira balizzibwa eri ekibonerezo ekisingira ddala obukakali. Era Allah si mugayaalirivu kw'ebyo bye mukola.

مُحَرَّمٌ عَلَيْكُمْ إِخْرَاجُهُمْ ۚ أَفَتُؤْمِنُونَ
بِبَعْضِ الْكِتَابِ وَتَكْفُرُونَ بِبَعْضٍ ۚ
فَمَا جَزَاءُ مَنْ يَفْعَلُ ذَٰلِكَ مِنْكُمْ إِلَّا
خِزْيٌ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ
يُرَدُّونَ إِلَىٰ أَشَدِّ الْعَذَابِ ۗ وَمَا اللَّهُ
بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٨٦﴾

87. Abo nno be baawaanyisa obulamu bw'ensi mu bw'enkomerero. Kale tebalikendeerezebwa ku kibonerezo wadde tebaliyambibwa.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ اشْتَرَوُا الْحَيَاةَ
الدُّنْيَا بِالْآخِرَةِ ۖ فَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ
الْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنْصَرُونَ ﴿٨٧﴾

**Ruku 11**

88. Era mazima twawa Mūsa Ekitabo era netugobereza Abatume oluvannyuma lwe, era ne tuwa 'Isa mutabani wa Maryamu obubonero obw'olwatu era netumuwagira n'omwoyo gw'obutuukirivu. Abaffe mmwe buli lwe mujjirwa Omubaka n'ebyo emyoyo gyammwe bye gitayagala, nga mwekuza? Kale abamu mwabalimbisa n'abalala ne mubatta.

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ وَقَفَّيْنَا مِنْ
بَعْدِهِ بِالرُّسُلِ ۖ وَآتَيْنَا عِيسَى ابْنَ
مَرْيَمَ الْبَيِّنَاتِ وَأَيَّدْنَاهُ بِرُوحِ
الْقُدُسِ ۗ أَفَكُلَّمَا جَاءَكُمْ رَسُولٌ بِمَا لَا
تَهْوَىٰ أَنْفُسُكُمُ اسْتَكْبَرْتُمْ فَفَرِيقًا
كَذَّبْتُمْ وَفَرِيقًا تَقْتُلُونَ ﴿٨٨﴾

89. Era baagamba nti: Emyoyo gyaffe mibuutikire. Si kyo, Allah y'eyabakolimira olw'okwerema kwabwe. Bwe kityo nno bitono nnyo bye bakkiriza.

وَقَالُوا قُلُوبُنَا غُلْفٌ ۚ بَلْ لَعَنَهُمُ
اللَّهُ بِكُفْرِهِمْ فَقَلِيلًا مَا يُؤْمِنُونَ ﴿٨٩﴾

90. Era bwe baatuukibwako Ekitabo ekiva eri Allah ekikakasa ebyo bye bali nabyo *baakigaana*, so nga olubereberye be baasabanga obuwanguzi ku batakkiriza; naye kye bamanyidde ddala bwe kyabatuukako, baakigaana. Kale ekikolimo kya Allah kibe ku batakkiriza.

وَلَمَّا جَاءَهُمْ كِتَابٌ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ
مُصَدِّقٌ لِمَا مَعَهُمْ وَكَانُوا مِنْ قَبْلُ
يَسْتَفْتِحُونَ عَلَى الَّذِينَ كَفَرُوا فَلَمَّا
جَاءَهُمْ مَا عَرَفُوا كَفَرُوا بِهِ ۚ فَلَعْنَةُ اللَّهِ
عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٩٠﴾

91. Nga kibi nnyo ekyo kye baatundamu emyoyo gyabwe olw'okugaana ebyo Allah bye yassa olw'obuggya mbu kubanga Allah assizza emikisa gye kw'oyo gw'asiimye mu baweereza be! Kale beereetera obusungu *ate* ku busungu; era abatakkiriza be balifuna ekibonerezo ekiswaaza.

بِئْسَمَا اشْتَرَوْا بِهِ أَنْفُسَهُمْ أَنْ يَكْفُرُوا
بِمَا أَنْزَلَ اللَّهُ بَغْيًا أَنْ يُنَزِّلَ اللَّهُ مِنْ
فَضْلِهِ عَلَىٰ مَنْ يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ ۖ فَبَاءُوا
بِغَضَبٍ عَلَىٰ غَضَبٍ ۚ وَلِلْكَافِرِينَ عَذَابٌ
مُهِينٌ ﴿٩١﴾

92. Era bwe bagambibwa nti: Mukkirize ebyo Allah bye yassa, bagamba nti: Ffe tukkiriza ebyo ebyassibwa gye tuli, ate ne-

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ آمِنُوا بِمَا أَنْزَلَ اللَّهُ
قَالُوا نُؤْمِنُ بِمَا أُنْزِلَ عَلَيْنَا وَ

يَكْفُرُوْنَ بِمَا وَرَآءَهٗ وَهُوَ الْحَقُّ مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَهُمْ ؕ قُلْ فَلِمَ تَقْتُلُوْنَ اَنْۢبِيَآءَ اللّٰهِ مِنْ قَبْلُ اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٩٢﴾

bagaana ebyo eby'oluvannyuma lwa byo ng'ate ge mazima agakakasa ebyo bye bali nabyo. Gamba nti: Ate lwaki mwaagezaako okutta ba Nabbi ba Allah olubereberye, obanga muli bakkiriza?

وَلَقَدْ جَآءَكُمْ مُّوْسٰى بِالْبَيِّنٰتِ ثُمَّ اتَّخَذْتُمُ الْعِجْلَ مِنْۢ بَعْدِهٖ وَاَنْتُمْ ظٰلِمُوْنَ ﴿٩٣﴾

93. Era ddala ne Mūsa yajja gye muli *n'obubonero* obw'olwatu naye nemudda mu kutwala nnyana *kugisinza* ng'avuddewo, nemuba aboonoonyi.

وَاِذْ اَخَذْنَا مِيْثَاقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ الطُّوْرَ ؕ خُذُوْا مَآ اٰتَيْنٰكُمْ بِقُوَّةٍ وَّاسْمَعُوْا ؕ قَالُوْا سَمِعْنَا وَعَصَيْنَا ۗ وَاُشْرِبُوْا فِيْ قُلُوْبِهِمُ الْعِجْلَ بِكُفْرِهِمْ ؕ قُلْ بِئْسَمَا يَاْمُرُكُمْ بِهٖۤ اِيْمَانُكُمْ اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٩٤﴾

94. Era *mujjukire* nga bwe twatwala endagaano yammwe era netugulumiza olusozi waggulu wammwe *netugamba nti:* Mukwate bye twabawa n'amaanyi era muwulirize. Baddamu nti: Tuwulidde naye tujeemye. Era bajjuzibwa mu myoyo gyabwe *obwagazi* bw'ennyana olw'obutakkiriza bwabwe. Gamba nti: Kibi nnyo ekyo okukkiriza kwammwe kye kubalagira, singa mubadde bakkiriza.

قُلْ اِنْ كَانَتْ لَكُمُ الدَّارُ الْاٰخِرَةُ عِنْدَ اللّٰهِ خَالِصَةً مِّنْ دُوْنِ النَّاسِ فَتَمَنَّوُا الْمَوْتَ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٩٥﴾

95. Gamba nti: Obanga amaka g'enkomerero agali eri Allah gammwe mwekka ng'oggyeeko abantu *abalala*, kale mwooye okufa, obanga muli ba mazima?

وَلَنْ يَّتَمَنَّوْهُ اَبَدًاۢ بِمَا قَدَّمَتْ اَيْدِيْهِمْ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌۢ بِالظّٰلِمِيْنَ ﴿٩٦﴾

96. Naye tebayinza kukwooya ddi na ddi olw'ebyo emikono gyabwe bye gyakulembeza. Era aboonoonyi Allah abamanyi bulungi.

وَلَتَجِدَنَّهُمْ اَحْرَصَ النَّاسِ عَلٰى حَيٰوةٍ ۛۚ وَمِنَ الَّذِيْنَ اَشْرَكُوْا ۛۚ يَوَدُّ اَحَدُهُمْ لَوْ يُعَمَّرُ اَلْفَ سَنَةٍ ۚ وَمَا هُوَ بِمُزَحْزِحِهٖ مِنَ الْعَذَابِ اَنْ يُّعَمَّرَ ؕ وَاللّٰهُ بَصِيْرٌۢ بِمَا يَعْمَلُوْنَ ﴿٩٧﴾

معانقة ع ١١

97. Era ojja kubasanga nga be basingira ddala abantu bonna okululunkanira obulamu n'okusinga ne kw'abo abenkanya Allah n'ebirala. Omu ku bo yaalyagadde nti singa awangaaziddwa emyaka lukumi. So nno ne bw'awangaazibwa *atyo*, ekyo tekimuggyaako kibonerezo. Era bye bakola Allah abiraba.

### Ruku 12

قُلْ مَنْ كَانَ عَدُوًّا لِّجِبْرِيْلَ فَاِنَّهٗ نَزَّلَهٗ عَلٰى قَلْبِكَ بِاِذْنِ اللّٰهِ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ وَهُدًى وَّبُشْرٰى لِلْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٩٨﴾

98. Gamba nti: Oyo aba omulabe eri Jiburīlu *y'afiirwa*. Tewali kubuusabuusa, ddala *Kur'āni* y'eyagissa ku mutima gwo — olw'okulagira kwa Allah, okukakasa ebyo ebyagikulembera era nga bwe bulung'amu ate nga ge mawulire ag'essanyu eri abakkiriza.

مَنْ كَانَ عَدُوًّا لِّلّٰهِ وَمَلٰٓئِكَتِهٖ وَرُسُلِهٖ وَجِبْرِيْلَ وَمِيْكٰىلَ فَاِنَّ اللّٰهَ عَدُوٌّ لِّلْكٰفِرِيْنَ ﴿٩٩﴾

99. Oyo aba omulabe eri Allah, ne ba malayika be, n'Abatume be ne Jiburīlu ne Mikayiri, *amanye nti* ddala ne Allah mulabe wa batakkiriza.

وَلَقَدْ أَنْزَلْنَآ إِلَيْكَ اٰيٰتٍۢ بَيِّنٰتٍ ۚ وَمَا يَكْفُرُ بِهَآ إِلَّا الْفٰسِقُوْنَ ﴿١٠٠﴾

100. Era mazima twassa gy'oli Aya ez'olwaatu, naye tewali azigaana okuggyako abajeemu.

أَوَكُلَّمَا عٰهَدُوْا عَهْدًا نَّبَذَهٗ فَرِيْقٌ مِّنْهُمْ ؕ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿١٠١﴾

101. Abaffe, bo buli lwe banaalagaananga endagaano, nga ekibiina ekimu mu bo nga kigisuula? Nedda, abasinga obungi mu bo tebakkiriza.

وَلَمَّا جَآءَهُمْ رَسُوْلٌ مِّنْ عِنْدِ اللّٰهِ مُصَدِّقٌ لِّمَا مَعَهُمْ نَبَذَ فَرِيْقٌ مِّنَ الَّذِيْنَ أُوْتُوا الْكِتٰبَ ۙ كِتٰبَ اللّٰهِ وَرَآءَ ظُهُوْرِهِمْ كَأَنَّهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿١٠٢﴾

102. Era bwe baatuukibwako Omubaka ava eri Allah akakasa ebyo bye bali nabyo, abamu mw'abo abaaweebwa Ekitabo baasuula Ekitabo kya Allah emabega w'emigongo gyabwe ne baba ng'abatamanyi.

وَاتَّبَعُوْا مَا تَتْلُوا الشَّيٰطِيْنُ عَلٰى مُلْكِ سُلَيْمٰنَ ۚ وَمَا كَفَرَ سُلَيْمٰنُ وَلٰكِنَّ الشَّيٰطِيْنَ كَفَرُوْا يُعَلِّمُوْنَ النَّاسَ السِّحْرَ ۗ وَمَآ أُنْزِلَ عَلَى الْمَلَكَيْنِ بِبَابِلَ هَارُوْتَ وَمَارُوْتَ ؕ وَمَا يُعَلِّمٰنِ مِنْ أَحَدٍ حَتّٰى يَقُوْلَآ إِنَّمَا نَحْنُ فِتْنَةٌ فَلَا تَكْفُرْ ؕ فَيَتَعَلَّمُوْنَ مِنْهُمَا مَا يُفَرِّقُوْنَ بِهٖ بَيْنَ الْمَرْءِ وَزَوْجِهٖ ؕ وَمَا هُمْ بِضَآرِّيْنَ بِهٖ مِنْ أَحَدٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللّٰهِ ؕ وَيَتَعَلَّمُوْنَ مَا يَضُرُّهُمْ وَلَا يَنْفَعُهُمْ ؕ وَلَقَدْ عَلِمُوْا لَمَنِ اشْتَرٰىهُ مَا لَهٗ فِي الْاٰخِرَةِ مِنْ خَلَاقٍ ۟ؕ وَلَبِئْسَ مَا شَرَوْا بِهٖٓ أَنْفُسَهُمْ ؕ لَوْ كَانُوْا يَعْلَمُوْنَ ﴿١٠٣﴾

103. Nebakoppa ebyo abajeemu bye baagoberera mu bwakabaka bwa Sulaimāni, so nga ye Sulaimāni teyali mutakkiriza, wabula abaajemu be baali abatakkiriza nga bayigiriza abantu eby'okubuzaabuza. Era *beefuula abakoppa* ebyo ebyassibwa ku ba malayika ababiri Hārūta ne Mārūta e Babulooni, so nga *nabo* bombi tebaayigirizanga muntu yenna okutuusa nga bagambye nti: Mazima ffe tuli kigezo, kale toba omutakkiriza. Bwe batyo baayiga okuva gye bali bombi ebyo bye baayawukanyisa na byo wakati w'omusajja ne mukyala we, so tebalina gwe baalumya nabyo okuggyako nga Allah y'akkirizza. *Naye ate* bo bano bayiga bibakosa, ebitabagasa namu. Kyokka ddala bamanyi nti oyo abigula talina mugabo gwonna mulungi ku nkomererero. Ddala kibi nnyo ekyo kye baatundamu emyoyo gyabwe, singa babadde bamanyi!

وَلَوْ أَنَّهُمْ اٰمَنُوْا وَاتَّقَوْا لَمَثُوْبَةٌ مِّنْ عِنْدِ اللّٰهِ خَيْرٌ ؕ لَوْ كَانُوْا يَعْلَمُوْنَ ﴿١٠٤﴾

104. So singa bakkiriza era nebatya Allah, mazima empeera eva eri Allah y'esinga obulungi , singa babadde bamanyi.

ع ١٢ ٧ ١٢

**Ruku 13**

يٰٓأَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَقُوْلُوْا رَاعِنَا وَقُوْلُوا انْظُرْنَا وَاسْمَعُوْا ؕ وَلِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابٌ أَلِيْمٌ ﴿١٠٥﴾

105. Abange mmwe abakkiriza, temwogeranga nti: 'Rā'inā', naye mwogerenga nti: 'Unzurnā', era muwulirizenga nnyo. Naye abatakkiriza be baliba n'ekibonerezo ekirumya ennyo.

106. Abo abatakkiriza mu bantu b'Ekitabo wadde abenkanya Allah n'ebirala tebaagalira ddala mutuukweko kalungi konna okuva eri Mukama wammwe. Naye Allah y'alondera okusaasira kwe oyo gw'aba asiimye. Era Allah ye Nannyini mikisa emisukkirivu.

ما يود الذين كفروا من أهل الكتب ولا المشركين أن ينزل عليكم من خير من ربكم ۗ والله يختص برحمته من يشاء ۚ والله ذو الفضل العظيم ﴿١٠٦﴾

107.Tetusangulawo kabonero konna oba okukerabiza, *wabula* tuleetayo akakasingako oba akakafaananako. Abaffe, tomanyi nti ddala Allah ye w'Obuyinza ku buli kimu?

ما ننسخ من اية أو ننسها نأت بخير منها أو مثلها ۗ ألم تعلم أن الله على كل شيء قدير ﴿١٠٧﴾

108. Abaffe, tomanyi nti ddala obwakabaka bw'eggulu n'ensi bwa Allah *yekka*? Era temulinaayo mukuumi yenna wadde omuyambi ebbali wa Allah.

ألم تعلم أن الله له ملك السموت والأرض ۗ وما لكم من دون الله من ولي ولا نصير ﴿١٠٨﴾

109. Nandiki nammwe mwagala kubuuza Omutume wammwe nga Mūsa bwe yabuuzibwa edda? Naye oyo awaanyisa obutakkiriza mu bukkiriza, ddala aba abuze ku kkubo ettuufu.

أم تريدون أن تسئلوا رسولكم كما سئل موسى من قبل ۗ ومن يتبدل الكفر بالإيمان فقد ضل سواء السبيل ﴿١٠٩﴾

110. Bangi mu bantu b'Ekitabo oluvannyuma nga bamaze okunnyonnyokerwa amazima, olw'ensaalwa eri mu myoyo gyabwe, beegomba nti singa babazzaayo nemuba abatakkiriza oluvannyuma lw'okukkiriza kwammwe. Kale musonyiwe era muleke okutuusa Allah lw'alireeta ekiragiro kye. Mazima ddala Allah ye w'Obuyinza ku buli kimu.

ود كثير من أهل الكتب لو يردونكم من بعد إيمانكم كفارا ۚ حسدا من عند أنفسهم من بعد ما تبين لهم الحق ۖ فاعفوا واصفحوا حتى يأتي الله بأمره ۗ إن الله على كل شيء قدير ﴿١١٠﴾

111. Era mujjumbirenga essaala era mutoole zaka. Era buli kirungi kyonna kye mukulembeza olw'emyoyo gyammwe, mulikisanga eri Allah. Mazima bye mukola byonna Allah abiraba.

وأقيموا الصلوة وءاتوا الزكوة ۚ وما تقدموا لأنفسكم من خير تجدوه عند الله ۗ إن الله بما تعملون بصير ﴿١١١﴾

112. Era bagamba nti: Tewali aliyingira mu Janna okuggako Omuyudaaya oba Omukulisitaayo. Okwo nno kwe kwagala kwabwe. Gamba nti: Muleete obukakafu bwammwe, obanga muli ba mazima.

وقالوا لن يدخل الجنة إلا من كان هودا أو نصرى ۗ تلك أمانيهم ۗ قل هاتوا برهانكم إن كنتم صدقين ﴿١١٢﴾

113. Si bwekiri. Oyo eyeeweerayo ddala yenna eri Allah ate nga mukozi wa birungi, kale alifuna empeera ye eri Mukama we, era *abalikola ebyo* tebaliba na kutya kwonna wadde tebalinakuwala.

بلى من أسلم وجهه لله وهو محسن فله أجره عند ربه ولا خوف عليهم ولا هم يحزنون ﴿١١٣﴾

**Ruku 14**

114. Ate Abayudaaya bagamba nti: Abakulisitaayo tebalina kye baliko, n'Abakulisitaayo bagamba nti: Abayudaaya tebalina kye baliko; so nga bonna basoma Ekitabo kimu. Bwe batyo n'abo abatamanyi baayogera ekifaananira ddala n'okwogera kwabwe. Kale Allah aliramula wakati waabwe ku lunaku lw'okuzuukira mw'ebyo bye baayawukanangamu.

وَقَالَتِ الْيَهُودُ لَيْسَتِ النَّصَارَىٰ عَلَىٰ شَيْءٍ وَقَالَتِ النَّصَارَىٰ لَيْسَتِ الْيَهُودُ عَلَىٰ شَيْءٍ وَهُمْ يَتْلُونَ الْكِتَابَ ۗ كَذَٰلِكَ قَالَ الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ مِثْلَ قَوْلِهِمْ ۚ فَاللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١١٤﴾

115.Ye mulyazaamaanyi ki asinga kw'oyo aziyiza amasinzizo ga Allah okutendererezaamu erinnya lye era n'afuba n'okugazikiriza? Abo baali tebagwanira na kugayingiramu okuggyako nga batya. Balifuna obuswaavu ku nsi, ne ku nkomerero balifuna ekibonerezo ekisukkirivu.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنْ مَنَعَ مَسَاجِدَ اللَّهِ أَنْ يُذْكَرَ فِيهَا اسْمُهُ وَسَعَىٰ فِي خَرَابِهَا ۚ أُولَٰئِكَ مَا كَانَ لَهُمْ أَنْ يَدْخُلُوهَا إِلَّا خَائِفِينَ ۚ لَهُمْ فِي الدُّنْيَا خِزْيٌ وَلَهُمْ فِي الْآخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١١٥﴾

116.Era ebuvanjuba n'ebugwanjuba wa Allah. Bwe kityo nno yonna gye mukyuukira, kale ebaayo obwanga bwa Allah. Mazima Allah ye Lugaba, Omumanyi wa byonna.

وَلِلَّهِ الْمَشْرِقُ وَالْمَغْرِبُ ۚ فَأَيْنَمَا تُوَلُّوا فَثَمَّ وَجْهُ اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿١١٦﴾

117.Era bagamba nti: Allah yeefunira omwana. Obutuukirivu bubwe! Ddala byonna ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi bibye. Byonna Ye gwe bigondera.

وَقَالُوا اتَّخَذَ اللَّهُ وَلَدًا ۗ سُبْحَانَهُ ۖ بَلْ لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ كُلٌّ لَهُ قَانِتُونَ ﴿١١٧﴾

118.Ye Mutandisi w'eggulu n'ensi. Era bw'asalawo ekintu, kale ddala agamba kigambe nti: Ba! ne kiba.

بَدِيعُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ وَإِذَا قَضَىٰ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُنْ فَيَكُونُ ﴿١١٨﴾

119. Era abo abatalina bumanyi bagamba nti: Lwaki Allah tayogera naffe oba akabonero okututuukako? Bwe batyo n'abo abaabakulembera baayogera ebifaanana n'okwogera kwabwe. Emitima gyabwe gifaanana. Mazima obubonero tubunnyonnyodde kaati eri abantu abalina obukakafu.

وَقَالَ الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ لَوْلَا يُكَلِّمُنَا اللَّهُ أَوْ تَأْتِينَا آيَةٌ ۗ كَذَٰلِكَ قَالَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ مِثْلَ قَوْلِهِمْ ۘ تَشَابَهَتْ قُلُوبُهُمْ ۗ قَدْ بَيَّنَّا الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿١١٩﴾

120. Ddala twakutuma n'amazima obeere omuwi w'amawulire ag'essanyu era omulabuzi era tolibuuzibwa bifa ku bantu ba mu muliro.

إِنَّا أَرْسَلْنَاكَ بِالْحَقِّ بَشِيرًا وَنَذِيرًا ۖ وَلَا تُسْأَلُ عَنْ أَصْحَابِ الْجَحِيمِ ﴿١٢٠﴾

121.Era Abayudaaya n'Abakulisitayo tebajja kukusiima okutuusa ng'ogoberedde enzikiriza yaabwe. Gamba nti: Obulung'amu

وَلَنْ تَرْضَىٰ عَنْكَ الْيَهُودُ وَلَا النَّصَارَىٰ حَتَّىٰ تَتَّبِعَ مِلَّتَهُمْ ۗ قُلْ إِنَّ هُدَى اللَّهِ

bwa Allah bwokka bwe bulung'amu. Era bw'onoogoberera okwagala kwabwe oluvannyuma lw'okumanya okwo okwakutuukako, tolifunayo mukuumi wadde omuyambi ku Allah.

هُوَ الْهُدٰى ؕ وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ اَهْوَآءَهُمْ بَعْدَ الَّذِيْ جَآءَكَ مِنَ الْعِلْمِ ۙ مَا لَكَ مِنَ اللّٰهِ مِنْ وَّلِيٍّ وَّلَا نَصِيْرٍ ﴿١٢١﴾

122. Abo be twawa Ekitabo nebakigoberera mu ngoberera ya kyo entuufu, abo nno be bakikkiriza. Naye abo abaakigaana, kale abo be b'okufaafaaganirwa.

اَلَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ يَتْلُوْنَهٗ حَقَّ تِلَاوَتِهٖ ؕ اُولٰٓئِكَ يُؤْمِنُوْنَ بِهٖ ؕ وَمَنْ يَّكْفُرْ بِهٖ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿١٢٢﴾

**Ruku 15**

123.Abange mmwe abaana ba Isirairi, mujjukire ebyengera byange ebyo bye nnabawa era ddala nabasukkulumya ku bantu *abaaliwo.*

يٰبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اذْكُرُوْا نِعْمَتِيَ الَّتِيْٓ اَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَاَنِّيْ فَضَّلْتُكُمْ عَلَى الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٢٣﴾

124. Era mwerinde olunaku olwo omuntu lw'ataligasa mulala n'akatono, n'okwenunula okuva gy'ali tekulikkirizibwa era n'okuwolereza tekulimugasa wadde tebaliyambibwa.

وَاتَّقُوْا يَوْمًا لَّا تَجْزِيْ نَفْسٌ عَنْ نَّفْسٍ شَيْـًٔا وَّلَا يُقْبَلُ مِنْهَا عَدْلٌ وَّلَا تَنْفَعُهَا شَفَاعَةٌ وَّلَا هُمْ يُنْصَرُوْنَ ﴿١٢٤﴾

125. Era *mujjukire* nga Ibrāhīmu Mukama we bwe yamugezesa n'ebigambo n'abituukiriza, n'agamba nti: Mazima nzija kukufuula omukulembeze eri abantu. *Ibrāhīmu* n'agamba nti: Ne mu zzadde lyange*? Allah* n'agamba nti: *Yee, naye* endagaano yange tekwata ku boonoonyi.

وَاِذِ ابْتَلٰٓى اِبْرٰهٖمَ رَبُّهٗ بِكَلِمٰتٍ فَاَتَمَّهُنَّ ؕ قَالَ اِنِّيْ جَاعِلُكَ لِلنَّاسِ اِمَامًا ؕ قَالَ وَمِنْ ذُرِّيَّتِيْ ؕ قَالَ لَا يَنَالُ عَهْدِي الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٢٥﴾

126. Era *mujjukire* nga bwe twafuula Enju (Ka'bah) okuba ekkung'aaniro ly'abantu era ekifo eky'emirembe. Era mufuule ekifo kya Ibrāhīmu awasaalirwa. Era twalagira Ibrāhīmu ne Isimāili nti: Mutukuze Enju yange olw'abo abagyetooloola n'abagisigaliramu ddala *olw'okusinza* n'abakutama nga bwe bavuunama.

وَاِذْ جَعَلْنَا الْبَيْتَ مَثَابَةً لِّلنَّاسِ وَاَمْنًا ؕ وَاتَّخِذُوْا مِنْ مَّقَامِ اِبْرٰهٖمَ مُصَلًّى ؕ وَعَهِدْنَآ اِلٰٓى اِبْرٰهٖمَ وَاِسْمٰعِيْلَ اَنْ طَهِّرَا بَيْتِيَ لِلطَّآئِفِيْنَ وَالْعٰكِفِيْنَ وَالرُّكَّعِ السُّجُوْدِ ﴿١٢٦﴾

127. Era *mujjukire* nga Ibrāhīmu bwe yagamba nti: Mukama wange, ekibuga kino kifuule eky'emirembe era ogabule abantu ba kyo ebibala oyo mu bo akkiriza Allah n'olunaku lw'enkomerero. *Allah* n'agamba nti: N'oyo atalikkiriza naye ndimweyagazaamu akatono, n'oluvannyuma ndimuwalulira eri ekibonerezo ky'omuliro, era obwo bwe buddo obubi ennyo.

وَاِذْ قَالَ اِبْرٰهٖمُ رَبِّ اجْعَلْ هٰذَا بَلَدًا اٰمِنًا وَّارْزُقْ اَهْلَهٗ مِنَ الثَّمَرٰتِ مَنْ اٰمَنَ مِنْهُمْ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ ؕ قَالَ وَمَنْ كَفَرَ فَاُمَتِّعُهٗ قَلِيْلًا ثُمَّ اَضْطَرُّهٗٓ اِلٰى عَذَابِ النَّارِ ؕ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿١٢٧﴾

128. Era *mujjukire* Ibrāhīmu ne Isimāili bwe baali nga basitula omusingi gw'Ennyumba *baasaba nti:* Mukama waffe, kkiriza ebiva gye tuli. Mazima ddala Ggwe Muwulizi wa byonna, Omumanyi wa byonna.

وَاِذْ يَرْفَعُ اِبْرٰهٖمُ الْقَوَاعِدَ مِنَ الْبَيْتِ وَاِسْمٰعِيْلُ ؕ رَبَّنَا تَقَبَّلْ مِنَّا ؕ اِنَّكَ اَنْتَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ﴿١٢٨﴾

رَبَّنَا وَاجْعَلْنَا مُسْلِمَيْنِ لَكَ وَمِن ذُرِّيَّتِنَا أُمَّةً مُّسْلِمَةً لَّكَ وَأَرِنَا مَنَاسِكَنَا وَتُبْ عَلَيْنَا ۖ إِنَّكَ أَنتَ التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ﴿١٢٩﴾

129. Mukama waffe, fembi tufuule abeewaddeyo gy'oli n'abomu zzade lyaffe babeere bantu abeewaayo gy'oli, era otulage engeri z'ensinza yaffe era otuddiremu. Ddala Ggwe Nannyini kuddiramu, Ow'ekisa ekingi.

رَبَّنَا وَابْعَثْ فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْهُمْ يَتْلُو عَلَيْهِمْ آيَاتِكَ وَيُعَلِّمُهُمُ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَيُزَكِّيهِمْ ۚ إِنَّكَ أَنتَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١٣٠﴾

130. Mukama waffe, era situla mu bo Omutume ng'ava mu bo bennyini abasomere Aya zo era abayigirize Ekitabo n'ebyamagezi era abatukuze. Mazima Ggwe Luwangula, Omugezi ennyo.

ع ١٥ ٨ ١٥

**Ruku 16**

وَمَن يَرْغَبُ عَن مِّلَّةِ إِبْرَاهِيمَ إِلَّا مَن سَفِهَ نَفْسَهُ ۚ وَلَقَدِ اصْطَفَيْنَاهُ فِي الدُّنْيَا ۖ وَإِنَّهُ فِي الْآخِرَةِ لَمِنَ الصَّالِحِينَ ﴿١٣١﴾

131. Ye ani akuba amabega eddiini ya Ibrāhīmu okuggyako oyo eyeesiruwaza yekka? Era ddala twamulonda mu nsi, ne ku nkomerero aliba mw'abo abatuukirivu.

إِذْ قَالَ لَهُ رَبُّهُ أَسْلِمْ ۖ قَالَ أَسْلَمْتُ لِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٣٢﴾

132. Awo Mukama we bwe yamugamba nti: Weeweeyo, yaddamu nti: Newaddeyo eri Mukama w'ebitonde byonna.

وَوَصَّىٰ بِهَا إِبْرَاهِيمُ بَنِيهِ وَيَعْقُوبُ يَا بَنِيَّ إِنَّ اللَّهَ اصْطَفَىٰ لَكُمُ الدِّينَ فَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٣٣﴾

133. Era Ibrāhīmu *ekyo* yakikuutira abaana be ne Ya'qūbu *bw'atyo. N'agamba nti:* Baana bange, mazima Allah y'abalondedde eddiini eno, kale temufanga wabula nga muli abeewaddeyo *gy'ali.*

أَمْ كُنتُمْ شُهَدَاءَ إِذْ حَضَرَ يَعْقُوبَ الْمَوْتُ إِذْ قَالَ لِبَنِيهِ مَا تَعْبُدُونَ مِن بَعْدِي ۖ قَالُوا نَعْبُدُ إِلَٰهَكَ وَإِلَٰهَ آبَائِكَ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ إِلَٰهًا وَاحِدًا وَنَحْنُ لَهُ مُسْلِمُونَ ﴿١٣٤﴾

134. Abaffe, mwaliwo awo nga Ya'qūbu atuukibwako okufa, bwe yagamba abaana be nti: Kiki kye munaasinzanga oluvannyuma lwange? Baddamu nti: Tunaasinzanga Omusinzibwa wo era Omusinzibwa wa kitaawo Ibrāhīmu ne Isimāili ne Isihāka, Omusinzibwa Omu yekka; naffe twewaddeyo gy'ali.

تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ ۖ لَهَا مَا كَسَبَتْ وَلَكُم مَّا كَسَبْتُمْ ۖ وَلَا تُسْأَلُونَ عَمَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٣٥﴾

135. Ekyo nno ky'ekibiina ky'abantu abaggwawo; kirifuna ebyo bye kyakolerera; nammwe mulifuna ebyo bye mwakolerera; era temulibuuzibwa kw'ebyo bye baakolanga.

وَقَالُوا كُونُوا هُودًا أَوْ نَصَارَىٰ تَهْتَدُوا ۗ قُلْ بَلْ مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا ۖ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٣٦﴾

136. Era bagamba nti: Mubeere Bayudaaya oba Bakulistaayo lwe mujja okulung'ama. Gamba nti: Nedda, *mugoberere* ddiini ya Ibrāhīmu omwesimbu era teyali mw'abo abenkanya Allah n'ebirala.

قُولُوا آمَنَّا بِاللَّهِ وَمَا أُنزِلَ إِلَيْنَا وَمَا أُنزِلَ إِلَىٰ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ وَالْأَسْبَاطِ وَمَا أُوتِيَ مُوسَىٰ وَ

137. Mugambe nti: Tukkiriza Allah n'ebyo ebyassibwa gye tuli n'ebyo ebyassibwa eri Ibrāhīmu ne Isimāili ne Isihāka ne Ya'qūbu n'abaana *be* n'ebyo ebyaweebwa Mūsa ne 'Isa n'ebyo ebyaweebwa ba Nabbi nga biva

eri Mukama waabwe. Tetulina gwe tusosola yenna wakati mu bo era naffe twewaddeyo gy'ali.

عِيسَىٰ وَمَا أُوتِيَ النَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمْ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ وَنَحْنُ لَهُ مُسْلِمُونَ ﴿١٣٧﴾

138. Kale bwe banakkiriza nga mmwe bwe mukkiriza, olwo banaaba balung'amye. Naye bwe balyekyuusa, kale *mumanye nti* ddala bali mu kweyawula. Kale Allah ajja kukumalira ku bo, era Ye y'Awulira byonna, Omumanyi wa byonna.

فَإِنْ آمَنُوا بِمِثْلِ مَا آمَنتُم بِهِ فَقَدِ اهْتَدَوا ۖ وَّإِن تَوَلَّوْا فَإِنَّمَا هُمْ فِي شِقَاقٍ ۖ فَسَيَكْفِيكَهُمُ اللَّهُ ۚ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿١٣٨﴾

139. *Mugambe nti: Tugoberera* ddiini* ya Allah. Ye ate ani asinga Allah mu *kuyigiriza* eddiini? Era Ye yekka gwe tusinza.

صِبْغَةَ اللَّهِ ۖ وَمَنْ أَحْسَنُ مِنَ اللَّهِ صِبْغَةً ۖ وَنَحْنُ لَهُ عَابِدُونَ ﴿١٣٩﴾

140. Gamba nti: Abaffe, mutuwakanya ku bya Allah ng'ate ye Mukama waffe era nga ye Mukama wammwe? Era ffe tulina ebikolwa ebyaffe, nammwe mulina ebikolwa ebyammwe; era ffe tuli besimbu gy'ali.

قُلْ أَتُحَاجُّونَنَا فِي اللَّهِ وَهُوَ رَبُّنَا وَرَبُّكُمْ وَلَنَا أَعْمَالُنَا وَلَكُمْ أَعْمَالُكُمْ وَنَحْنُ لَهُ مُخْلِصُونَ ﴿١٤٠﴾

141. Abaffe, ddala mugamba nti Ibrāhīmu ne Isimāili ne Isihāka ne Ya'qūbu n'ezzade *lye* baali Bayudaaya oba Bakulisitaayo? Gamba nti: Abaffe, mmwe musinga okumanya oba Allah? Era ani omukyaamu ennyo okusinga kw'oyo akweka obujulizi bw'alina obwava eri Allah? Era Allah si mugayaalirivu kw'ebyo bye mukola.

أَمْ تَقُولُونَ إِنَّ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ وَالْأَسْبَاطَ كَانُوا هُودًا أَوْ نَصَارَىٰ ۗ قُلْ أَأَنتُمْ أَعْلَمُ أَمِ اللَّهُ ۗ وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن كَتَمَ شَهَادَةً عِندَهُ مِنَ اللَّهِ ۗ وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٤١﴾

142. Abo nno be bantu abaggwawo. Balifuna ebyo bye baakolerera, nammwe mulifuna ebyo bye mwakolerera; era mmwe temulibuuzibwa kw'ebyo bye baakolanga.

تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ ۖ لَهَا مَا كَسَبَتْ وَلَكُم مَّا كَسَبْتُمْ ۖ وَلَا تُسْأَلُونَ عَمَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٤٢﴾

**Ruku 17**
**Juzu 2**

143.Abasirusiru abamu mu bantu bajja kugamba nti: Kiki ekyabakyuusa ku Qibla yaabwe eyo gye baaliko? Gamba nti: Ebuvanjuba n'ebugwanjuba *yonna* wa Allah, y'alung'amya oyo gw'aba asiimye eri ekkubo eggolokofu.

سَيَقُولُ السُّفَهَاءُ مِنَ النَّاسِ مَا وَلَّاهُمْ عَن قِبْلَتِهِمُ الَّتِي كَانُوا عَلَيْهَا ۚ قُل لِّلَّهِ الْمَشْرِقُ وَالْمَغْرِبُ ۚ يَهْدِي مَن يَشَاءُ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٤٣﴾

---

*2:139: 'Eddiini ya Allah' wano tekitegeeza nti Allah naye alina eddiini gy'agoberera, wabula kitegeeza eddiini Allah gye yalondera abantu.*

144. Era bwe kityo, mmwe twabafuula abantu abasinga obulungi mulyooke mubeere abalabirizi ku bantu, ne Mutume abeere omulabirizi ku mmwe. Era tetwateekawo bwolekero obwo bwe waliko wabula tulyooke tumanyise oyo agoberera Mutume okuva kw'oyo akyuukira ku bisinziiro bye. Naye *kino* kikakanyavu nnyo okuggyako eri abo Allah be yalung'amya. Era Allah si wa kufiiriza kukkiriza kwammwe. Mazima Allah wa kisa nnyo, Musaasizi nnyo *eri abantu.*

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَٰكُمْ أُمَّةً وَسَطًا لِّتَكُونُوا شُهَدَآءَ عَلَى النَّاسِ وَيَكُونَ الرَّسُولُ عَلَيْكُمْ شَهِيدًا ۗ وَمَا جَعَلْنَا الْقِبْلَةَ الَّتِي كُنتَ عَلَيْهَآ إِلَّا لِنَعْلَمَ مَن يَتَّبِعُ الرَّسُولَ مِمَّن يَنقَلِبُ عَلَىٰ عَقِبَيْهِ ۚ وَإِن كَانَتْ لَكَبِيرَةً إِلَّا عَلَى الَّذِينَ هَدَى اللَّهُ ۗ وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُضِيعَ إِيمَٰنَكُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ بِالنَّاسِ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٤٤﴾

145. Mazima tulaba okudding'ana kw'obwenyi bwo eri eggulu. Kale ddala tujja kukwolekeza eri obwolekero bw'onosiima. Kale yolekeza obwenyi bwo ku ludda lw'Omuzigiti Omutukuvu. Ne yonna gye munaabanga, mwolekezenga obwenyi bammwe gye guli. Era ddala abo abaawebwa Ekitabo bamanyi bulungi nti ago ge mazima agava eri Mukama waabwe. Era Allah si mugayaalirivu kw'ebyo bye bakola.

قَدْ نَرَىٰ تَقَلُّبَ وَجْهِكَ فِي السَّمَآءِ ۖ فَلَنُوَلِّيَنَّكَ قِبْلَةً تَرْضَىٰهَا ۚ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ۚ وَحَيْثُ مَا كُنتُمْ فَوَلُّوا وُجُوهَكُمْ شَطْرَهُ ۗ وَإِنَّ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَٰبَ لَيَعْلَمُونَ أَنَّهُ الْحَقُّ مِن رَّبِّهِمْ ۗ وَمَا اللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا يَعْمَلُونَ ﴿١٤٥﴾

146. Era ne bw'onooleetera abo abaawebwa Ekitabo obubonero obwa buli ngeri, tebajja kugoberera bwolekero bwo, era naawe tojja kugoberera bwolekero bwabwe; era n'abamu mu bo si ba kugoberera bwolekero bwa balala. Era bw'onoogoberera okwagala kwabwe oluvannyuma ng'omaze okutuukibwako okumanya, ddala olwo naawe on'oba oli mu bakyaamu.

وَلَئِنْ أَتَيْتَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَٰبَ بِكُلِّ ءَايَةٍ مَّا تَبِعُوا قِبْلَتَكَ ۚ وَمَآ أَنتَ بِتَابِعٍ قِبْلَتَهُمْ ۚ وَمَا بَعْضُهُم بِتَابِعٍ قِبْلَةَ بَعْضٍ ۚ وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ أَهْوَآءَهُم مِّن بَعْدِ مَا جَآءَكَ مِنَ الْعِلْمِ ۙ إِنَّكَ إِذًا لَّمِنَ الظَّٰلِمِينَ ﴿١٤٦﴾

147. Abo be twawa Ekitabo bakimanyi *nti ge mazima,** nga bwe bamanyi abaana baabwe. Naye ddala abamu mu bo bakweka amazima nga bamanyi.

الَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ الْكِتَٰبَ يَعْرِفُونَهُ كَمَا يَعْرِفُونَ أَبْنَآءَهُمْ ۖ وَإِنَّ فَرِيقًا مِّنْهُمْ لَيَكْتُمُونَ الْحَقَّ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿١٤٧﴾

148. *Ago ge* mazima agava eri Mukama wo, kale toba mw'abo ababuusabuusa.

الْحَقُّ مِن رَّبِّكَ ۖ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُمْتَرِينَ ﴿١٤٨﴾

---

*2:147: Ebigambo 'bakimanyi nti ge mazima' bitegeeza nti abo abamanyi ebikwata ku Allah bwe balaba ebikolwa bya Nabbi Omutukuvu Muhammad (s.a.w) ebyoleka amatendo ga Allah, babiteegera bulungi nti ge mazima agava eri Allah, okufaananako n'omwana nga bw'ayolesa amatendo ga muzadde we. Kino kitegeeza nti omuntu wa Allah amanyika lwa matendo ge g'ayolesa.*

### Ruku 18

149. Era buli omu alina ekiruubirirwa ekyo ekimwefuga. Kale muvuganyenga mu *kukola* birungi. Buli gye muliba, Allah alibaleeta mwenna wamu. Mazima Allah ye w'Obuyinza ku buli kimu.

وَلِكُلٍّ وِّجْهَةٌ هُوَ مُوَلِّيهَا فَاسْتَبِقُوا الْخَيْرٰتِ ؕ اَيْنَ مَا تَكُوْنُوْا يَاْتِ بِكُمُ اللّٰهُ جَمِيْعًا ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿١٤٩﴾

150. Ne yonna gy'onoogendanga, kale yolekezanga obwanga bwo eri Omuzigiti Omutukuvu; era ddala ago ge mazima agava eri Mukama wo. Era Allah si mugayaalirivu kw'ebyo bye mukola.

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ؕ وَاِنَّهٗ لَلْحَقُّ مِنْ رَّبِّكَ ؕ وَمَا اللّٰهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٥٠﴾

151. Ne yonna gy'onoobanga otabadde, kale yolekezanga obwanga bwo eri Omuzigiti Omutukuvu. Ne yonna gye munaabanga, kale mwolekezenga obwanga bwammwe gye guli, walyooke waleme kubaawo kwekwasa kwonna eri abantu ku mmwe; okuggyako abo aboononefu mu bo. Kale *abo* temubatyanga naye mutyenga Nze *nzekka,* olwo ndyooke ntuukirize ebyengera byange ku mmwe, olwo mulyooke mulung'ame.

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ؕ وَحَيْثُ مَا كُنْتُمْ فَوَلُّوْا وُجُوْهَكُمْ شَطْرَهٗ ۙ لِئَلَّا يَكُوْنَ لِلنَّاسِ عَلَيْكُمْ حُجَّةٌ ۗ اِلَّا الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مِنْهُمْ ۗ فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَاخْشَوْنِيْ ۗ وَلِاُتِمَّ نِعْمَتِيْ عَلَيْكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَهْتَدُوْنَ ﴿١٥١﴾

152. Nga bwe twatuma Omubaka mu mmwe ng'ava mu mmwe abasomere Aya zaffe, abatukuze, era abayigirize Ekitabo n'ebyamagezi; nate abayigirize n'ebyo bye mwali mutamanyi.

كَمَاۤ اَرْسَلْنَا فِيْكُمْ رَسُوْلًا مِّنْكُمْ يَتْلُوْا عَلَيْكُمْ اٰيٰتِنَا وَيُزَكِّيْكُمْ وَيُعَلِّمُكُمُ الْكِتٰبَ وَالْحِكْمَةَ وَيُعَلِّمُكُمْ مَّا لَمْ تَكُوْنُوْا تَعْلَمُوْنَ ﴿١٥٢﴾

153. Kale munzijukirenga nange nzija kubajjukira era munneebazenga, naye temubanga abatanneebaza.

فَاذْكُرُوْنِيْۤ اَذْكُرْكُمْ وَاشْكُرُوْا لِيْ وَلَا تَكْفُرُوْنِ ﴿١٥٣﴾

### Ruku 19

154. Abange mmwe abakkiriza, obuyambi mubusabenga *Allah* na kugumiikiriza n'essaala; mazima Allah ali wamu n'abagumiikiriza.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اسْتَعِيْنُوْا بِالصَّبْرِ وَالصَّلٰوةِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ مَعَ الصّٰبِرِيْنَ ﴿١٥٤﴾

155. Era temwogeranga kw'abo abattirwa mu kkubo lya Allah nti bafu. Nedda, ddala balamu; naye mmwe temutegeera.

وَلَا تَقُوْلُوْا لِمَنْ يُّقْتَلُ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ اَمْوَاتٌ ؕ بَلْ اَحْيَآءٌ وَّلٰكِنْ لَّا تَشْعُرُوْنَ ﴿١٥٥﴾

156. Era ddala tujja kubagezesa n'ekintu eky'entiisa, n'enjala, n'okukendeeza ku by'obugagga n'abantu n'ebibala; naye wa amawulire ag'essanyu eri abagumiikiriza;

وَلَنَبْلُوَنَّكُمْ بِشَيْءٍ مِّنَ الْخَوْفِ وَالْجُوْعِ وَنَقْصٍ مِّنَ الْاَمْوَالِ وَالْاَنْفُسِ وَالثَّمَرٰتِ ؕ وَبَشِّرِ الصّٰبِرِيْنَ ﴿١٥٦﴾

157. Abo ababa nga batuukiddwako akabenje nebagamba nti: Mazima tuli ba Allah era ddala gy'ali gye tulidda.

الَّذِينَ إِذَا أَصَابَتْهُم مُّصِيبَةٌ قَالُوا إِنَّا لِلَّهِ وَإِنَّا إِلَيْهِ رَاجِعُونَ ﴿١٥٧﴾

158. Abo be baliko emikisa n'okusaasira ebiva eri Mukama waabwe, era abo be balung'amu.

أُولَٰئِكَ عَلَيْهِمْ صَلَوَاتٌ مِّن رَّبِّهِمْ وَرَحْمَةٌ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُهْتَدُونَ ﴿١٥٨﴾

159. Mazima Al-Swafā ne Al-Marwah biri mu bubonero bwa Allah. Bwe kityo nno oyo alamaga eri Ennyumba *ya Allah* oba akola 'Umrah, kale tabaako kinenyo bwe yeetooloola ku *busozi* bwombi. Era n'oyo akola obulungi obusukkawo ku lulwe, kale ddala Allah ye Musiimi ennyo, Omumanyi wa byonna.

إِنَّ الصَّفَا وَالْمَرْوَةَ مِن شَعَائِرِ اللَّهِ فَمَنْ حَجَّ الْبَيْتَ أَوِ اعْتَمَرَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِ أَن يَطَّوَّفَ بِهِمَا وَمَن تَطَوَّعَ خَيْرًا فَإِنَّ اللَّهَ شَاكِرٌ عَلِيمٌ ﴿١٥٩﴾

160. Mazima abo abakisa ebyo bye twassa, mu bubonero n'obulung'amu, oluvannyuma nga tumaze okubinnyonnyola akaati eri abantu mu Kitabo, abo Allah alibakolimira n'abakolimi balibakolimira.

إِنَّ الَّذِينَ يَكْتُمُونَ مَا أَنزَلْنَا مِنَ الْبَيِّنَاتِ وَالْهُدَىٰ مِن بَعْدِ مَا بَيَّنَّاهُ لِلنَّاسِ فِي الْكِتَابِ أُولَٰئِكَ يَلْعَنُهُمُ اللَّهُ وَيَلْعَنُهُمُ اللَّاعِنُونَ ﴿١٦٠﴾

161.Okuggyako abo abalibonerera ne batereerera ddala era ne bannyonnyola *amazima*, kale abo ndibaddiramu; anti Nze Nannyini kuddiramu, Ow'ekisa ekingi.

إِلَّا الَّذِينَ تَابُوا وَأَصْلَحُوا وَبَيَّنُوا فَأُولَٰئِكَ أَتُوبُ عَلَيْهِمْ وَأَنَا التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ﴿١٦١﴾

162. Mazima abo abatakkiriza era nebafa nga beeremye, abo be baliko ekikolimo kya Allah n'ekya ba malayika n'abantu bonna.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَمَاتُوا وَهُمْ كُفَّارٌ أُولَٰئِكَ عَلَيْهِمْ لَعْنَةُ اللَّهِ وَالْمَلَائِكَةِ وَالنَّاسِ أَجْمَعِينَ ﴿١٦٢﴾

163.Omwo mwe balibeera. Tebalikendeerezebwa ku kibonerezo wadde tebaliweebwa kaagaanya.

خَالِدِينَ فِيهَا لَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ الْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ﴿١٦٣﴾

164. Era Omusinzibwa wammwe asinzibwa ali Omu yekka. Teri musinzibwa mulala okujjako Ye; Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

وَإِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ لَّا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ الرَّحْمَٰنُ الرَّحِيمُ ﴿١٦٤﴾ ع

**Ruku 20**

165. Mazima mu kutondebwa kw'emigigi gy'eggulu n'ensi n'okukyuukakyuuka kw'ekiro n'emisana, n'ebyombo ebyo ebiseeyeya ku nnyanja nga bitwala ebyo ebigasa abantu, n'amazzi ago Allah g'atonnyesa okuva mu bire n'agalamusisa ensi oluvannyuma lw'okufa kwa yo era n'abunya mu yo ebirina obulamu ebya buli ngeri, n'okukyuukakyuuka kw'empewo n'ebire ebyassibwa ku kuweereza wakati

إِنَّ فِي خَلْقِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَاخْتِلَافِ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَالْفُلْكِ الَّتِي تَجْرِي فِي الْبَحْرِ بِمَا يَنفَعُ النَّاسَ وَمَا أَنزَلَ اللَّهُ مِنَ السَّمَاءِ مِن مَّاءٍ فَأَحْيَا بِهِ الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا وَبَثَّ فِيهَا مِن كُلِّ دَابَّةٍ وَتَصْرِيفِ

w'eggulu n'ensi , ddala bubonero *bukulu* eri abantu abakozesa amagezi.

الرِّيٰحِ وَالسَّحَابِ الْمُسَخَّرِ بَيْنَ السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ﴿١٦٥﴾

166. Era mu bantu mulimu abeeteerawo ebisinzibwa ebbali wa Allah era nebabyagala nga bwe baalyagadde Allah *yennyini*. Naye bo abakkiriza, okwagala kwabwe okusingira ddala kuli ku Allah. Era singa aboonoonyi balaba ekiseera ekyo webalirabira ekibonerezo, *baalitegedde* nti ddala obuyinza bwonna bwa Allah era nti ddala Allah mukakali nnyo mu kubonereza.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَّتَّخِذُ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ اَنْدَادًا يُّحِبُّوْنَهُمْ كَحُبِّ اللّٰهِ ؕ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَشَدُّ حُبًّا لِّلّٰهِ ؕ وَلَوْ يَرَى الَّذِيْنَ ظَلَمُوْٓا اِذْ يَرَوْنَ الْعَذَابَ ۙ اَنَّ الْقُوَّةَ لِلّٰهِ جَمِيْعًا ۙ وَّاَنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعَذَابِ ﴿١٦٦﴾

167.Awo abaagobererwanga bwe balyesammula abo abaabagobereranga era ne balaba n'ekibonerezo, olwo amakubo *g'obuwonero bwabwe* galikutuka.

اِذْ تَبَرَّاَ الَّذِيْنَ اتُّبِعُوْا مِنَ الَّذِيْنَ اتَّبَعُوْا وَرَاَوُا الْعَذَابَ وَتَقَطَّعَتْ بِهِمُ الْاَسْبَابُ ﴿١٦٧﴾

168. Era abo abaagobereranga baligamba nti: Singa ddala tusobola okuddayo *ku nsi,* kale naffe twalibeesammuddeko nga nabo bwe batwesammuddeko. Bw'atyo nno Allah bw'alibalaga ebikolwa byabwe eby'okwejjusa okuli ku bo era bo tebaliva mu muliro.

وَقَالَ الَّذِيْنَ اتَّبَعُوْا لَوْ اَنَّ لَنَا كَرَّةً فَنَتَبَرَّاَ مِنْهُمْ كَمَا تَبَرَّءُوْا مِنَّا ؕ كَذٰلِكَ يُرِيْهِمُ اللّٰهُ اَعْمَالَهُمْ حَسَرٰتٍ عَلَيْهِمْ ؕ وَمَا هُمْ بِخٰرِجِيْنَ مِنَ النَّارِ ﴿١٦٨﴾

**Ruku 21**

169. Abange mmwe abantu, mulye kw'ebyo ebiri mu nsi ebyakkirizibwa *nga* birongoofu,* naye temugobereranga buwufu bwa Sitaani. Mazima ye mulabe wammwe wa lwaatu.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ كُلُوْا مِمَّا فِى الْاَرْضِ حَلٰلًا طَيِّبًا ۖ وَّلَا تَتَّبِعُوْا خُطُوٰتِ الشَّيْطٰنِ ؕ اِنَّهٗ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِيْنٌ ﴿١٦٩﴾

170. Mazima ye abalagira bibi na bya mbyoone era nti mwogere ne ku Allah bye mutamanyi.

اِنَّمَا يَاْمُرُكُمْ بِالسُّوْٓءِ وَالْفَحْشَآءِ وَاَنْ تَقُوْلُوْا عَلَى اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿١٧٠﴾

171. Era bwe bagambibwa nti mugoberere ebyo Allah bye yassa, bagamba nti: Nedda, ffe tugoberera ebyo bye twasangako bakitaffe. Abaffe, bakitaabwe ne bwe baba nga baali tebategeera kintu kyonna era nga si balung'amu, *bo nga bagoberera?*

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمُ اتَّبِعُوْا مَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ قَالُوْا بَلْ نَتَّبِعُ مَآ اَلْفَيْنَا عَلَيْهِ اٰبَآءَنَا ؕ اَوَلَوْ كَانَ اٰبَآؤُهُمْ لَا يَعْقِلُوْنَ شَيْـًٔا وَّلَا يَهْتَدُوْنَ ﴿١٧١﴾

*2:169: Ekigambo 'Twayyib' (طَيِّب) kiyinza okukozesebwa ku kusalawo kw'omuntu kw'ekyo ky'ayagala okulya awamu n'obuyonjo n'obulongoofu bw'ekyo ekiriibwa ekyakkirizibwa mu mateeka. Kisoboka okuba nti ekyo ekyakkirizibwa okuliibwa, abamu kibawoomera ate abalala nga tekibawoomera. Oluusi ekyo ekyakkirizibwa kiyinza okuba nti olw'embeera ya kyo etali nnyonjo era nga si nnongoofu, kiba tekisaanira mukkiriza kukirya.*

172. Era enfaanana y'abo abatakkiriza, efaanana n'eyoyo akoowoola ekyo ekitawulira wabula okwasiikana n'okuwoowoola. Bakiggala, bakasiru, bamuzibe; bwe kityo tebategeera.

وَمَثَلُ الَّذِينَ كَفَرُوا كَمَثَلِ الَّذِي يَنْعِقُ بِمَا لَا يَسْمَعُ إِلَّا دُعَاءً وَنِدَاءً ۚ صُمٌّ بُكْمٌ عُمْيٌ فَهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ﴿١٧١﴾

173. Abange mmwe abakkiriza, mulye kw'ebyo ebirongoofu bye twabagabula era mwebaze Allah bwe muba nga Ye gwe musinza.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُلُوا مِنْ طَيِّبَاتِ مَا رَزَقْنَاكُمْ وَاشْكُرُوا لِلَّهِ إِنْ كُنْتُمْ إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ﴿١٧٢﴾

174. Mazima yabaziyiza kalannamye, n'omusaayi, n'ennyama y'embizzi, n'ekyo ekiraamiriziddwako atali Allah. Naye oyo awalirizibwa, nga si mujeemu era nga tasusse kigero, kale tabaako kisobyo. Mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةَ وَالدَّمَ وَلَحْمَ الْخِنْزِيرِ وَمَا أُهِلَّ بِهِ لِغَيْرِ اللَّهِ ۖ فَمَنِ اضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَلَا إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٧٣﴾

175. Mazima abo abakisa ebyo Allah bye yassa mu Kitabo era ne babiwaanyisamu omuwendo omutono, abo tebassa kirala mu mbuto zaabwe wabula muliro; ne Allah talyogera nabo ku lunaku lw'okuzuukira era talibatukuza era balifuna ekibonerezo ekirumya ennyo.

إِنَّ الَّذِينَ يَكْتُمُونَ مَا أَنْزَلَ اللَّهُ مِنَ الْكِتَابِ وَيَشْتَرُونَ بِهِ ثَمَنًا قَلِيلًا ۙ أُولَٰئِكَ مَا يَأْكُلُونَ فِي بُطُونِهِمْ إِلَّا النَّارَ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ اللَّهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَلَا يُزَكِّيهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٧٤﴾

176. Abo nno be bo abaawaanyisa obubuze mu bulung'amu, n'ekibonerezo mu kusonyiyibwa. Ye, balina kugumiikiriza kwa ngeri ki ku muliro!

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ اشْتَرَوُا الضَّلَالَةَ بِالْهُدَىٰ وَالْعَذَابَ بِالْمَغْفِرَةِ ۚ فَمَا أَصْبَرَهُمْ عَلَى النَّارِ ﴿١٧٥﴾

177. Ekyo lwa kubanga ddala Allah yassa Ekitabo ekirimu amazima, era ddala abo abatakkiriziganya ku Kitabo ddala be bali mu bulabe obw'ewala.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ نَزَّلَ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ ۗ وَإِنَّ الَّذِينَ اخْتَلَفُوا فِي الْكِتَابِ لَفِي شِقَاقٍ بَعِيدٍ ﴿١٧٦﴾ ع ٢١

**Ruku 22**

178. Obutuukirivu si kwe kuba nti mwolekeza obwanga bwammwe ku ludda lw'ebuvanjuba oba ebugwanjuba, naye omutuukirivu y'oyo akkiriza Allah n'olunaku lw'enkomerero ne ba malayika n'Ekitabo ne ba Nabbi. Era n'atoola n'ebyobugagga mu kwagala kwe eri ababe, ne ba mulekwa, n'abankuseere, n'abatambuze, n'abasaba, *n'okununula* abali mu nkomyo era n'ajjumbira essaala n'atoola zaka. Era n'abo abatuukiriza endagaano zaabwe awo nga balagaanye, n'abagumiikiriza mu bwavu ne mu buzibu ne mu kiseera ky'entalo; abo nno

لَيْسَ الْبِرَّ أَنْ تُوَلُّوا وُجُوهَكُمْ قِبَلَ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ وَلَٰكِنَّ الْبِرَّ مَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَالْمَلَائِكَةِ وَالْكِتَابِ وَالنَّبِيِّينَ وَآتَى الْمَالَ عَلَىٰ حُبِّهِ ذَوِي الْقُرْبَىٰ وَالْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينَ وَابْنَ السَّبِيلِ وَالسَّائِلِينَ وَفِي الرِّقَابِ وَأَقَامَ الصَّلَاةَ وَآتَى الزَّكَاةَ وَالْمُوفُونَ بِعَهْدِهِمْ إِذَا عَاهَدُوا ۖ وَ

الصّٰبِرِيْنَ فِي الْبَاْسَآءِ وَالضَّرَّآءِ وَحِيْنَ الْبَاْسِ ؕ اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ صَدَقُوْا ؕ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُتَّقُوْنَ ﴿١٧٨﴾

be b'amazima era abo be batya Allah.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِصَاصُ فِي الْقَتْلٰى ؕ اَلْحُرُّ بِالْحُرِّ وَالْعَبْدُ بِالْعَبْدِ وَالْاُنْثٰى بِالْاُنْثٰى ؕ فَمَنْ عُفِيَ لَهٗ مِنْ اَخِيْهِ شَيْءٌ فَاتِّبَاعٌ ۢ بِالْمَعْرُوْفِ وَاَدَآءٌ اِلَيْهِ بِاِحْسَانٍ ؕ ذٰلِكَ تَخْفِيْفٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ وَرَحْمَةٌ ؕ فَمَنِ اعْتَدٰى بَعْدَ ذٰلِكَ فَلَهٗ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿١٧٩﴾

179. Abange mmwe abakkiriza, mwalagirwa okwesasuza ku battibwa *mu mmwe*: omwana wa boowo ku mwana wa boowo, n'omuddu ku muddu, n'omukazi ku mukazi. Naye oyo aba asonyiyiddwa muganda we ekintu kyonna, kale kigobererwe mu butuufu era *omussi* asasule gy'ali engassi lwa bulungi.* Okwo nno kwe kuwewula n'okusaasira okuva eri Mukama wammwe. Naye oyo alibuuka ekigero oluvannyuma lw'ekyo, y'alifuna ekibonerezo ekirumya ennyo.

وَلَكُمْ فِي الْقِصَاصِ حَيٰوةٌ يّٰٓاُولِي الْاَلْبَابِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُوْنَ ﴿١٨٠﴾

180.Era mulina obulamu mu *tteeka* ly'okwesasuza, abange mmwe abalina amagezi, mulyooke mwekuume.

كُتِبَ عَلَيْكُمْ اِذَا حَضَرَ اَحَدَكُمُ الْمَوْتُ اِنْ تَرَكَ خَيْرًا ۚۖ الْوَصِيَّةُ لِلْوَالِدَيْنِ وَالْاَقْرَبِيْنَ بِالْمَعْرُوْفِ ۚ حَقًّا عَلَى الْمُتَّقِيْنَ ﴿١٨١﴾

181.Mwalagirwa nti omu mu mmwe nga atuukiddwako okufa, bw'aba nga aleseewo eby'obugagga , alaamire bazadde be bombi, n'ababe *okugoberera* obutuufu; ekyo kikakafu ku batya Allah.

فَمَنْۢ بَدَّلَهٗ بَعْدَ مَا سَمِعَهٗ فَاِنَّمَآ اِثْمُهٗ عَلَى الَّذِيْنَ يُبَدِّلُوْنَهٗ ؕ اِنَّ اللّٰهَ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿١٨٢﴾

182. Naye oyo alikukyuusa oluvannyuma ng'amaze okukuwulira, kale ddala ekibi ky'ekyo kiri kw'abo abakukyuusa. Mazima Allah ye Muwulizi wa byonna, Omumanyi wa byonna.

فَمَنْ خَافَ مِنْ مُّوْصٍ جَنَفًا اَوْ اِثْمًا فَاَصْلَحَ بَيْنَهُمْ فَلَآ اِثْمَ عَلَيْهِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٨٣﴾

183.Naye oyo atya nti omulaami ayinza okwekubiira oba okusobya, kale n'atereeza wakati waabwe, tabaako kisobyo. Mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

**Ruku 23**

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كُتِبَ عَلَيْكُمُ الصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ عَلَى الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُوْنَ ﴿١٨٤﴾

184. Abange mmwe abakkiriza, mulaalikiddwa okusiiba nga bwe kwalaalikibwa abo abaabakulembera, mulyooke *muyige* okwekuuma.

اَيَّامًا مَّعْدُوْدٰتٍ ؕ فَمَنْ كَانَ مِنْكُمْ مَّرِيْضًا اَوْ عَلٰى سَفَرٍ فَعِدَّةٌ مِّنْ اَيَّامٍ اُخَرَ ؕ وَعَلَى الَّذِيْنَ يُطِيْقُوْنَهٗ فِدْيَةٌ طَعَامُ

185. Ennaku mbalirire. Kale oyo mu mmwe aliba omulwadde oba ng'ali mu lugendo, kale *atuukirize* omuwendo mu nnaku ez'oluvannyuma.Naye abo abandikusobodde mu kwewaliriza, engassi

*2:179: Kino kitegeeza nti engassi y'omusaayi esaana kubalirirwa mu bwenkanya era esasulwe eri abantu b'omufu mu bujjuvu era lwa bulungi.*

kuliisa munaku. Naye oyo akola ekirungi ku lw'obuwulize, ekyo ky'ekirungi ennyo gy'ali. Naye bwe musiiba, kiba kirungi nnyo gye muli, singa mubadde mumanyi.

مِسْكِينٍ ۖ فَمَنْ تَطَوَّعَ خَيْرًا فَهُوَ خَيْرٌ
لَّهُ ۚ وَأَنْ تَصُومُوا خَيْرٌ لَّكُمْ ۖ إِنْ كُنْتُمْ
تَعْلَمُونَ ﴿١٨٥﴾

186. Omwezi gwa Ramadhani gwe gwo Kur'ani mwe yassirwa nga bwe bulung'amu eri abantu era nga bwe bubonero obwetadde obw'obulung'amu era nga ky'ekyawula *ebibi n'ebirungi.* Bwe kityo nno oyo mu mmwe omwezi gwe gulisangawo, kale agusiibe. Naye oyo aliba omulwadde oba ng'ali mu lugendo, kale *atuukirize* omuwendo mu nnaku ez'oluvannyuma. Allah abaagaliza bwangu naye tabaagaliza buzito, era *ababuulirira* mulyooke mutuukirize omuwendo *gw'ennaku*,era mulyooke mugulumize Allah olw'ebyo by'abalung'amyamu era mulyooke mwebaze.

شَهْرُ رَمَضَانَ الَّذِي أُنْزِلَ فِيهِ الْقُرْآنُ
هُدًى لِّلنَّاسِ وَبَيِّنَاتٍ مِّنَ الْهُدَىٰ وَ
الْفُرْقَانِ ۚ فَمَنْ شَهِدَ مِنْكُمُ الشَّهْرَ
فَلْيَصُمْهُ ۖ وَمَنْ كَانَ مَرِيضًا أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ
فَعِدَّةٌ مِّنْ أَيَّامٍ أُخَرَ ۗ يُرِيدُ اللَّهُ بِكُمُ
الْيُسْرَ وَلَا يُرِيدُ بِكُمُ الْعُسْرَ وَ
لِتُكْمِلُوا الْعِدَّةَ وَلِتُكَبِّرُوا اللَّهَ عَلَىٰ
مَا هَدَاكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٨٦﴾

187. Era abaweereza bange bwe bakubuuzanga ebinfaako, kale ddala Nze ndi kumpi nnyo. Nze nnyanukula okulaajana kw'omulaajanyi ng'andaajanidde: Kale bannyanukule era bakkiririze mu Nze, balyooke balung'ame.

وَإِذَا سَأَلَكَ عِبَادِي عَنِّي فَإِنِّي
قَرِيبٌ ۖ أُجِيبُ دَعْوَةَ الدَّاعِ إِذَا
دَعَانِ ۖ فَلْيَسْتَجِيبُوا لِي وَلْيُؤْمِنُوا بِي
لَعَلَّهُمْ يَرْشُدُونَ ﴿١٨٧﴾

188. Mu kiro ky'okusiiba mwakkirizibwa okuyita eri bakyala bammwe. Bo kyambalo kyammwe, nammwe muli kyambalo kyabwe. Allah amanyi nti ddala mubadde mwerumya, kale kwe kubaddiramu n'abasonyiwa. Kale kati muyite gye bali nga munoonya ekyo Allah kye yabalagira. Era mulye era munywe okutuusa ewuzi enjeru ey'emmambya lwe yeeyoleka gye muli okuva mu wuzi enzirugavu ey'emmambya.*N'oluvannyuma mutuukirize okusiiba okutuusa ekiro, naye temuyitanga gye bali bwe mubanga muli mu I'tikaafu mu mizigiti. Ezo nno z'ensalo za Allah, kale temuzisembereranga. Bw'atyo nno Allah bw'annyonnyola amateeka ge eri abantu balyooke beekuume.

أُحِلَّ لَكُمْ لَيْلَةَ الصِّيَامِ الرَّفَثُ إِلَىٰ
نِسَائِكُمْ ۚ هُنَّ لِبَاسٌ لَّكُمْ وَأَنْتُمْ
لِبَاسٌ لَّهُنَّ ۗ عَلِمَ اللَّهُ أَنَّكُمْ كُنْتُمْ
تَخْتَانُونَ أَنْفُسَكُمْ فَتَابَ عَلَيْكُمْ وَعَفَا
عَنْكُمْ ۖ فَالْآنَ بَاشِرُوهُنَّ وَابْتَغُوا مَا
كَتَبَ اللَّهُ لَكُمْ ۚ وَكُلُوا وَاشْرَبُوا
حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَكُمُ الْخَيْطُ الْأَبْيَضُ مِنَ
الْخَيْطِ الْأَسْوَدِ مِنَ الْفَجْرِ ۖ ثُمَّ أَتِمُّوا
الصِّيَامَ إِلَى اللَّيْلِ ۚ وَلَا تُبَاشِرُوهُنَّ وَ
أَنْتُمْ عَاكِفُونَ فِي الْمَسَاجِدِ ۗ تِلْكَ
حُدُودُ اللَّهِ فَلَا تَقْرَبُوهَا ۗ كَذَٰلِكَ

---

*2:188. 'Ewuzi enjeru'. Ewuzi ezoogerwako wano si ze wuzi ezikozesebwa mu kutunga engoye, wabula wano ekigendererwa kwe kusala kw'emmambya awo nga bugenda okukya. Aya eno etuyigiriza nti mu mwezi gwa Ramadhan, daaku tuteekwa kugirya nga emmambya eri kumpi kusala ku ssaawa nga kkumi n'ekitundu ez'ekiro. Emmambya bw'emala okusala, tetusaanye ate kulya daaku. Okulya nga emmambya eneetera okusala kirimu obwangu eri omusiibi kubanga bw'amala okulya daaku teyeebaka, wabula ayisaawo akaseera katono n'asaala Subuhi, n'oluvannyuma n'agenda ku mirimu gye.*

يُبَيِّنُ اللّٰهُ اٰيٰتِهٖ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُوْنَ ﴿١٨٨﴾

وَلَا تَاْكُلُوْٓا اَمْوَالَكُمْ بَيْنَكُمْ بِالْبَاطِلِ وَتُدْلُوْا بِهَآ اِلَى الْحُكَّامِ لِتَاْكُلُوْا فَرِيْقًا مِّنْ اَمْوَالِ النَّاسِ بِالْاِثْمِ وَاَنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿١٨٩﴾

189. Era temulyanga bya bugagga bwammwe wakati wammwe mu bukyaamu n'okubigemula eri ab'obuyinza nga mugenderera okulya ebimu ku bintu by'abantu mu ngeri embi, so nga mumanyi.*

**Ruku 24**

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ الْاَهِلَّةِ ؕ قُلْ هِيَ مَوَاقِيْتُ لِلنَّاسِ وَالْحَجِّ ؕ وَلَيْسَ الْبِرُّ بِاَنْ تَاْتُوا الْبُيُوْتَ مِنْ ظُهُوْرِهَا وَلٰكِنَّ الْبِرَّ مَنِ اتَّقٰى ۚ وَاْتُوا الْبُيُوْتَ مِنْ اَبْوَابِهَا ۪ وَاتَّقُوا اللّٰهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿١٩٠﴾

190.Bakubuuza ebifa ku myezi gy'emboneekerera. Gamba nti: Egyo by'ebigero by'ebiseera eri abantu *n'ekiseera kya* Hijja. Naye obutuukirivu si ye mmwe okuyingira mu mayumba nga muyita emmanju wa go, wabula omutuukirivu *owa ddala* y'oyo atya Allah. Era muyingirenga mu mayumba nga muyita miryango wa go era mutye Allah mulyooke muganyulwe.

وَقَاتِلُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ الَّذِيْنَ يُقَاتِلُوْنَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوْا ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِيْنَ ﴿١٩١﴾

191.Era mulwane mu kkubo lya Allah n'abo ababalwanyisa, naye temusukkanga ekigero. Mazima Allah tayagala basukka kigero.

وَاقْتُلُوْهُمْ حَيْثُ ثَقِفْتُمُوْهُمْ وَاَخْرِجُوْهُمْ مِّنْ حَيْثُ اَخْرَجُوْكُمْ وَالْفِتْنَةُ اَشَدُّ مِنَ الْقَتْلِ ۚ وَلَا تُقٰتِلُوْهُمْ عِنْدَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ حَتّٰى يُقٰتِلُوْكُمْ فِيْهِ ۚ فَاِنْ قٰتَلُوْكُمْ فَاقْتُلُوْهُمْ ؕ كَذٰلِكَ جَزَآءُ الْكٰفِرِيْنَ ﴿١٩٢﴾

192. Era mubatte wonna wemuba mubasanze era mubagobe wonna webaababagoba; naye okubonyaabonya kibi nnyo okusinga n'okutta. Naye temulwananga nabo awali Omuzigiti Omutukuvu okutuusa nga babalwanyisirizza mu gwo. Kale bwe babalwanyisanga, olwo nammwe mubalwanyise; Bw'etyo nno empeera y'abatakkiriza bw'eri.

فَاِنِ انْتَهَوْا فَاِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٩٣﴾

193. Naye bwe beekomangako, kale ddala Allah ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.

وَقٰتِلُوْهُمْ حَتّٰى لَا تَكُوْنَ فِتْنَةٌ وَّيَكُوْنَ الدِّيْنُ لِلّٰهِ ؕ فَاِنِ انْتَهَوْا فَلَا عُدْوَانَ اِلَّا عَلَى الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٩٤﴾

194. Era mubalwanyise okutuusa lwe wataliba kubonyaabonya, olwo eddiini ebeerewo ku lwa Allah. Naye bwe beekomangako, olwo tewabangawo bulabe nate, okuggyako eri abalumbaganyi.

*2:189. Aya eno eziyiza amakubo gonna ag'obukumpanya, obulyaake, okuwa enguzi n'okugirya. Mu ngeri y'emu, evumirira nnyo omuwi w'enguzi n'oyo agitwala (agirya) nga yeeyambisa ekifo, obuyinza oba obuvunaanyizibwa bw'alina. Aya y'emu era erabula abo bonna abalina obuvunaanyizibwa ku by'obugagga bw'eggwanga oba obw'ebitongole nti basaanye okubeera abeesigwa ennyo, nga beesimbu ate nga beegendereza mu nkozesa y'ebyobugagga bino.*

اَلشَّهْرُ الْحَرَامُ بِالشَّهْرِ الْحَرَامِ وَ
الْحُرُمٰتُ قِصَاصٌ ؕ فَمَنِ اعْتَدٰى
عَلَيْكُمْ فَاعْتَدُوْا عَلَيْهِ بِمِثْلِ مَا
اعْتَدٰى عَلَيْكُمْ ۪ وَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاعْلَمُوْٓا
اَنَّ اللّٰهَ مَعَ الْمُتَّقِيْنَ ﴿١٩٥﴾

195. Omwezi Omutukuvu *gwesasuzibwa* na Mwezi Mutukuvu, n'ebintu ebitukuvu bibaako okwesasuza. Kale oyo abalumbagana, nammwe mumubonereze kyenkanyi nga bw'abalumbaganye; naye mutye Allah era mumanye nti ddala Allah ali wamu n'abamutya.

وَاَنْفِقُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَلَا تُلْقُوْا
بِاَيْدِيْكُمْ اِلَى التَّهْلُكَةِ ۛ وَاَحْسِنُوْا ۛ
اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١٩٦﴾

196. Era mutoole mu kkubo lya Allah naye temwesuulanga n'emikono gyammwe mu kuzikirira era mukolenga bulungi; mazima Allah ayagala nnyo abakola obulungi.

وَاَتِمُّوا الْحَجَّ وَالْعُمْرَةَ لِلّٰهِ ؕ فَاِنْ
اُحْصِرْتُمْ فَمَا اسْتَيْسَرَ مِنَ الْهَدْيِ ۚ وَلَا
تَحْلِقُوْا رُءُوْسَكُمْ حَتّٰى يَبْلُغَ الْهَدْيُ
مَحِلَّهٗ ؕ فَمَنْ كَانَ مِنْكُمْ مَّرِيْضًا اَوْ
بِهٖٓ اَذًى مِّنْ رَّاْسِهٖ فَفِدْيَةٌ مِّنْ
صِيَامٍ اَوْ صَدَقَةٍ اَوْ نُسُكٍ ۚ فَاِذَآ
اَمِنْتُمْ ۪ فَمَنْ تَمَتَّعَ بِالْعُمْرَةِ اِلَى
الْحَجِّ فَمَا اسْتَيْسَرَ مِنَ الْهَدْيِ ۚ
فَمَنْ لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ ثَلٰثَةِ اَيَّامٍ فِي
الْحَجِّ وَسَبْعَةٍ اِذَا رَجَعْتُمْ ؕ تِلْكَ
عَشَرَةٌ كَامِلَةٌ ؕ ذٰلِكَ لِمَنْ لَّمْ يَكُنْ
اَهْلُهٗ حَاضِرِي الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ؕ وَ
اتَّقُوا اللّٰهَ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ
الْعِقَابِ ﴿١٩٧﴾ ع ٢٤ ٨

197. Era mutuukirize Hijja ne 'Umrah ku lwa Allah. Naye bwe muziyizibwanga, olwo *muweereze* ekisalibwa ekifunika amangu; naye temumwanga mitwe gyammwe okutuusa nga ekisalibwa kituuse mu kifo kya kyo *wekisalirwa*. Naye oyo mu mmwe aliba nga mulwadde oba ng'alina obulemu mu mutwe gwe, kale yeetangirire n'okusiiba oba ne saddaaka oba ekisalibwa. Naye bwe mubanga mu mirembe *nemugenda,* olwo oyo ayagala okugasibwa 'Umrah wamu ne Hijja, kale *aweeyo* ekisalibwa ekifunika amangu. Naye oyo aliba takifunye, kale asiibe ennaku ssatu ng'ali mu Hijja n'omusanvu nga muzzeeyo. Ezo z'*ennaku* ekkumi enzijuvu. Ekyo kikwata kw'oyo aba nga ababe tebabeera awali Omuzigiti Omutukuvu. Era mutye nnyo Allah, nate mumanye nti Allah mukakali nnyo mu kubonereza.

**Ruku 25**

اَلْحَجُّ اَشْهُرٌ مَّعْلُوْمٰتٌ ۚ فَمَنْ فَرَضَ
فِيْهِنَّ الْحَجَّ فَلَا رَفَثَ وَلَا فُسُوْقَ ۙ وَلَا
جِدَالَ فِي الْحَجِّ ؕ وَمَا تَفْعَلُوْا مِنْ
خَيْرٍ يَّعْلَمْهُ اللّٰهُ ؔ وَتَزَوَّدُوْا فَاِنَّ
خَيْرَ الزَّادِ التَّقْوٰى ۫ وَاتَّقُوْنِ يٰٓاُولِي
الْاَلْبَابِ ﴿١٩٨﴾

198. Emyezi gya Hijja gimanyiddwa bulungi. Kale oyo aba amaliridde okukola Hijja mu gyo, kale *amanye nti* tewaba bya bukaba oba eby'obujeemu wadde okukakwalikana mu Hijja. Era ekirungi kyonna kye mukola, Allah akimanya. Era mwesibirirenga entanda, naye entanda esinga obulungi kwe kutya Allah; era muntye, abange mmwe abalina amagezi.

لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ اَنْ تَبْتَغُوْا فَضْلًا مِّنْ
رَّبِّكُمْ ؕ فَاِذَآ اَفَضْتُمْ مِّنْ عَرَفٰتٍ

199. Temubaako kinenyo bwe munoonya emikisa egiva eri Mukama wammwe. Kale bwe muba nga mukulugguka okuva mu 'Arafa,

فَاذْكُرُوا اللَّهَ عِندَ الْمَشْعَرِ الْحَرَامِ ۖ وَاذْكُرُوهُ كَمَا هَدَاكُمْ وَإِن كُنتُم مِّن قَبْلِهِ لَمِنَ الضَّالِّينَ ﴿١٩٩﴾

olwo mutendereze nnyo Allah awali Mash ‘aril Harāmi era mumutendereze nga bw’abalung’amizza newaakubadde nga olubereberye lw’ekyo mwali mu babuze.

ثُمَّ أَفِيضُوا مِنْ حَيْثُ أَفَاضَ النَّاسُ وَاسْتَغْفِرُوا اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٠٠﴾

200. N’oluvannyuma mweyiwe mu kifo abantu we beeyiwa era musabe okusonyiyibwa eri Allah. Mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow’ekisa ekingi.

فَإِذَا قَضَيْتُم مَّنَاسِكَكُمْ فَاذْكُرُوا اللَّهَ كَذِكْرِكُمْ آبَاءَكُمْ أَوْ أَشَدَّ ذِكْرًا ۗ فَمِنَ النَّاسِ مَن يَقُولُ رَبَّنَا آتِنَا فِي الدُّنْيَا وَمَا لَهُ فِي الْآخِرَةِ مِنْ خَلَاقٍ ﴿٢٠١﴾

201. Era bwe mumalirizanga emikolo gy’okusinza kwammwe, olwo mujjukirenga nnyo Allah okufaanana nga bwe mujjukira bakitammwe oba okujjukira okusinga nawo. Kale mu bantu mulimu abagamba nti: Mukama waffe, tuwe *ebirungi* mu nsi , kale oyo taliba na mugabo ku nkomerero.

وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ رَبَّنَا آتِنَا فِي الدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِي الْآخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ النَّارِ ﴿٢٠٢﴾

النصف

202. Era mu bo mulimu abagamba nti: Mukama waffe, tuwe ebirungi mu nsi n’ebirungi ku nkomerero era tuwonye ekibonerezo ky’omuliro.

أُولَٰئِكَ لَهُمْ نَصِيبٌ مِّمَّا كَسَبُوا ۚ وَاللَّهُ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٢٠٣﴾

203. Abo nno be balifuna omugabo olw’ebyo bye baakola, era Allah mwangu nnyo mu kubala.

وَاذْكُرُوا اللَّهَ فِي أَيَّامٍ مَّعْدُودَاتٍ ۚ فَمَن تَعَجَّلَ فِي يَوْمَيْنِ فَلَا إِثْمَ عَلَيْهِ وَمَن تَأَخَّرَ فَلَا إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ لِمَنِ اتَّقَىٰ ۗ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّكُمْ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٢٠٤﴾

204. Era mujjukirenga nnyo Allah mu nnaku ezaabalirirwa. Naye oyo ayanguyiriza *okuva e Minā* mu nnaku ebbiri, kale tabaako kisobyo; n’oyo alwaayo, tabaako kisobyo. *Kino* kikwata kw’oyo atya Allah. Era mutye nnyo Allah era mumanye nti gy’ali gye mulikung’aanyirizibwa.

وَمِنَ النَّاسِ مَن يُعْجِبُكَ قَوْلُهُ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَيُشْهِدُ اللَّهَ عَلَىٰ مَا فِي قَلْبِهِ وَهُوَ أَلَدُّ الْخِصَامِ ﴿٢٠٥﴾

205. Era mu bantu mulimu oyo ebigambo bye ebifa ku bulamu bw’ensi ebikusanyusa era n’ajuliza ne Allah kw’ebyo ebiri mu mutima gwe, so nga ye muwakanyi lukulwe.

وَإِذَا تَوَلَّىٰ سَعَىٰ فِي الْأَرْضِ لِيُفْسِدَ فِيهَا وَيُهْلِكَ الْحَرْثَ وَالنَّسْلَ ۗ وَاللَّهُ لَا يُحِبُّ الْفَسَادَ ﴿٢٠٦﴾

206. Era bw’aba mu buyinza, azung’ana mu nsi alyooke atabuletabule mu yo era azikirize ebimera n’endyo; naye Allah tayagala kutabulatabula.

وَإِذَا قِيلَ لَهُ اتَّقِ اللَّهَ أَخَذَتْهُ الْعِزَّةُ بِالْإِثْمِ ۚ فَحَسْبُهُ جَهَنَّمُ ۚ وَلَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿٢٠٧﴾

207. Era bw’agambibwa nti: Tya Allah, amalala gamutwaliriza eri ekibi. Kale Jahannamu erimumala; naye nga kiwummulo kibi nnyo!

208.Era mu bantu mulimu oyo atunda obwennyini bwe olw'okunoonya okusiima kwa Allah. Era Allah wa kisa nnyo eri abaweereza.

وَمِنَ النَّاسِ مَن يَشْرِي نَفْسَهُ ابْتِغَاءَ مَرْضَاتِ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ رَءُوفٌ بِالْعِبَادِ ﴿٢٠٨﴾

209. Abange mmwe abakkiriza, muyingire mwenna mu kwewaayo era temugobereranga buwufu bwa Sitaani, mazima ye mulabe wammwe wa lwaatu.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا ادْخُلُوا فِي السِّلْمِ كَافَّةً وَلَا تَتَّبِعُوا خُطُوَاتِ الشَّيْطَانِ ۚ إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ﴿٢٠٩﴾

210. Naye bwe muliseerera oluvannyuma nga mumaze okutuukibwako okulabula okw'olwaatu, olwo mumanye nti ddala Allah ye Luwangula, Omugezi ennyo.

فَإِن زَلَلْتُم مِّن بَعْدِ مَا جَاءَتْكُمُ الْبَيِّنَاتُ فَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢١٠﴾

211. Abaffe, balindayo *ekirala* okuggyako Allah okubajjira mu bisiikirize by'ebire ne ba malayika n'ensonga okusalibwawo? Anti eri Allah ensonga zonna gye zizzibbwa.

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا أَن يَأْتِيَهُمُ اللَّهُ فِي ظُلَلٍ مِّنَ الْغَمَامِ وَالْمَلَائِكَةُ وَقُضِيَ الْأَمْرُ ۚ وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿٢١١﴾

**Ruku 26**

212. Buuza abaana ba Isirairi obubonero bumeka obw'olwaatu bwe twabawa? Era yenna akyuusa enneema ya Allah oluvannyuma nga emaze okumutuukako, kale ddala Allah mukakali nnyo mu kubonereza.

سَلْ بَنِي إِسْرَائِيلَ كَمْ آتَيْنَاهُم مِّنْ آيَةٍ بَيِّنَةٍ ۗ وَمَن يُبَدِّلْ نِعْمَةَ اللَّهِ مِن بَعْدِ مَا جَاءَتْهُ فَإِنَّ اللَّهَ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٢١٢﴾

213. Obulamu bw'ensi bwalungiyizibwa nnyo eri abatakkiriza era bajerega abo abakkiriza. Naye abo abatya Allah be baliba waggulu waabwe ku lunaku lw'okuzuukira, era Allah agabira oyo gw'aba ayagadde awatali kubalirira.

زُيِّنَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا الْحَيَاةُ الدُّنْيَا وَيَسْخَرُونَ مِنَ الَّذِينَ آمَنُوا ۘ وَالَّذِينَ اتَّقَوْا فَوْقَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ وَاللَّهُ يَرْزُقُ مَن يَشَاءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٢١٣﴾

214. Abantu bonna baali ekibiina kimu. *Bwe baayawukanamu,* olwo Allah n'atuma Ababaka abawi b'amawulire amalungi era Abalabuzi era n'assa awamu nabo Ekitabo ekirimu amazima, alyooke alamule wakati w'abantu mw'ebyo bye baayawukanamu. Naye tebaayawukana ku kyo wabula abo abaakiweebwa *baayawukana* luvannyuma nga bamaze kutuukibwaako bubonero obw'olwaatu, olw'ensaalwa eyali wakati waabwe. Kale Allah n'alung'amya abo abakkiriza olw'okulagira kwe eri ebyo eby'amazima *bali* bye baayawukanamu. Era Allah y'alung'amya oyo gw'aba asiimye eri ekkubo eggolokofu.

كَانَ النَّاسُ أُمَّةً وَاحِدَةً فَبَعَثَ اللَّهُ النَّبِيِّينَ مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ وَأَنزَلَ مَعَهُمُ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ لِيَحْكُمَ بَيْنَ النَّاسِ فِيمَا اخْتَلَفُوا فِيهِ ۚ وَمَا اخْتَلَفَ فِيهِ إِلَّا الَّذِينَ أُوتُوهُ مِن بَعْدِ مَا جَاءَتْهُمُ الْبَيِّنَاتُ بَغْيًا بَيْنَهُمْ ۖ فَهَدَى اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا لِمَا اخْتَلَفُوا فِيهِ مِنَ الْحَقِّ بِإِذْنِهِ ۗ وَاللَّهُ يَهْدِي مَن يَشَاءُ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٢١٤﴾

215. Abaffe, mulowooza nti muliyingira mu Janna nga temutuukiddwako mbeera y'abo abaavaawo olubereberye lwammwe? Baatuukibwako obwavu n'emitawaana nebakankanyizibwa okutuusa Mutume n'abo abakkiriza awamu naye lwe baagamba nti: Obuyambi bwa Allah bwo bwa ddi? Muwulirize! Ddala obuyambi bwa Allah buli kumpi nnyo.

أَمْ حَسِبْتُمْ أَنْ تَدْخُلُوا الْجَنَّةَ وَلَمَّا
يَأْتِكُمْ مَثَلُ الَّذِينَ خَلَوْا مِنْ قَبْلِكُمْ
مَسَّتْهُمُ الْبَأْسَاءُ وَالضَّرَّاءُ وَزُلْزِلُوا
حَتَّى يَقُولَ الرَّسُولُ وَالَّذِينَ
آمَنُوا مَعَهُ مَتَى نَصْرُ اللَّهِ ۗ أَلَا إِنَّ
نَصْرَ اللَّهِ قَرِيبٌ ﴿٢١٥﴾

216. Bakubuuza nti kiki kye baba batoola? Gamba nti: Ekirungi kyonna kye mutoola mu by'obugagga kibe kya bazadde bombi n'ababo, ne bamulekwa, n'abankuseere, n'omutambuze. Era ekirungi kyonna kye mukola, kale ddala Allah akimanyi bulungi.

يَسْأَلُونَكَ مَاذَا يُنْفِقُونَ ۖ قُلْ مَا
أَنْفَقْتُمْ مِنْ خَيْرٍ فَلِلْوَالِدَيْنِ وَ
الْأَقْرَبِينَ وَالْيَتَامَى وَالْمَسَاكِينِ وَابْنِ
السَّبِيلِ ۗ وَمَا تَفْعَلُوا مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ اللَّهَ
بِهِ عَلِيمٌ ﴿٢١٦﴾

217. Mulaalikiddwa okulwana, newaakubadde nga mukukyawa. Naye nno osanga mukyawa ekintu ng'ate ky'ekirungi gye muli. Ate osanga mwagala ekintu ng'ate kibi gye muli. Era Allah y'amanyi, naye mmwe temumanyi.

كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِتَالُ وَهُوَ كُرْهٌ لَكُمْ ۖ
وَعَسَى أَنْ تَكْرَهُوا شَيْئًا وَهُوَ خَيْرٌ لَكُمْ ۖ
وَعَسَى أَنْ تُحِبُّوا شَيْئًا وَهُوَ شَرٌّ لَكُمْ ۗ وَ
اللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنْتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٢١٧﴾

ع ٢٦ ١٠

**Ruku 27**

218.Bakubuuza ku kulwanira mu Mwezi Omutukuvu. Gamba nti: Okulwanira mu gwo *kibi* kinene nnyo, naye okwekiika mu kkubo lya Allah, n'okumwegaana, *n'okuziyiza abantu eri* Omuzigiti Omutukuvu, n'okugugobamu abagubeeramu, *ky'ekibi* ekisingako eri Allah. Era okubonyaabonya kibi nnyo okusinga n'okutta. Era tebajja kulekayo kulwana nammwe okutuusa lwe balibajja mu ddiini yammwe, singa basobodde. Naye nno yenna mu mmwe aliva mu ddiini ye n'oluvannyuma n'afa nga yeeremye, kale abo ebikolwa byabwe bya kufaafaagana ku nsi ne ku nkomerero, era abo be bantu b'omuliro, bo mu gwo mwe balibeera.

يَسْأَلُونَكَ عَنِ الشَّهْرِ الْحَرَامِ قِتَالٍ فِيهِ ۖ
قُلْ قِتَالٌ فِيهِ كَبِيرٌ ۖ وَصَدٌّ عَنْ
سَبِيلِ اللَّهِ وَكُفْرٌ بِهِ وَالْمَسْجِدِ الْحَرَامِ
وَإِخْرَاجُ أَهْلِهِ مِنْهُ أَكْبَرُ عِنْدَ اللَّهِ ۚ وَ
الْفِتْنَةُ أَكْبَرُ مِنَ الْقَتْلِ ۗ وَلَا
يَزَالُونَ يُقَاتِلُونَكُمْ حَتَّى يَرُدُّوكُمْ
عَنْ دِينِكُمْ إِنِ اسْتَطَاعُوا ۚ وَمَنْ يَرْتَدِدْ
مِنْكُمْ عَنْ دِينِهِ فَيَمُتْ وَهُوَ كَافِرٌ
فَأُولَٰئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فِي الدُّنْيَا وَ
الْآخِرَةِ ۖ وَأُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۖ هُمْ
فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٢١٨﴾

219. Mazima abo abakkiriza n'abo abaasenguka era ne banyiikira mu kkubo lya Allah,abo be basuubira okusaasira kwa Allah. Era Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَالَّذِينَ
هَاجَرُوا وَجَاهَدُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ
أُولَٰئِكَ يَرْجُونَ رَحْمَتَ اللَّهِ ۚ وَاللَّهُ
غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٢١٩﴾

220. Bakubuuza ebifa ku mwenge n'ezzaala. Gamba nti: Byombi birimu ekibi kinene nnyo n'emigaso *emitonotono* eri abantu, naye ekibi kya byombi kisingira wala emigaso gya byo. Era bakubuuza nti batoole ki? Gamba nti: Ku by'ensibo. Bw'atyo nno Allah bw'annyonnyola ebiragiro, mulyooke mufumiitirize

يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْخَمْرِ وَٱلْمَيْسِرِ ۖ قُلْ فِيهِمَآ إِثْمٌ كَبِيرٌ وَمَنَـٰفِعُ لِلنَّاسِ وَإِثْمُهُمَآ أَكْبَرُ مِن نَّفْعِهِمَا ۗ وَيَسْـَٔلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَ قُلِ ٱلْعَفْوَ ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْـَٔايَـٰتِ لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٢٠﴾

221. Ku nsi ne ku nkomerero. Era bakubuuza ebifa ku bamulekwa. Gamba nti: Okubaddaabiriza kirungi nnyo. Era bwe mubeetabikamu, kale baganda bammwe. Era Allah amanyi omutabuzitabuzi okuva ku mutereeza. Era singa Allah yayagala, ddala yaalibazibuwalizza. Mazima Allah ye Luwangula, Omugezi ennyo.

فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْـَٔاخِرَةِ ۗ وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْيَتَـٰمَىٰ ۖ قُلْ إِصْلَاحٌ لَّهُمْ خَيْرٌ ۖ وَإِن تُخَالِطُوهُمْ فَإِخْوَٰنُكُمْ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ ٱلْمُفْسِدَ مِنَ ٱلْمُصْلِحِ ۚ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَأَعْنَتَكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٢١﴾

222. Era temuwasanga bakazi abenkanya Allah n'ebirala, okutuusa nga bakkirizza. Era omuzaana omukkiriza asinga omukazi eyenkanya Allah n'ebirala ne bw'aba nga abasanyusa atya. Era temufumbizanga *bakazi bakkiriza n'*abasajja abenkanya Allah n'ebirala, okutuusa nga bakkirizza. Era omuddu omukkiriza asinga omusajja eyenkanya Allah n'ebirala ne bw'aba nga abasanyusa atya. Abo bo bakoowoolera eri muliro, ng'ate Allah akoowoolera eri Janna n'okusonyiwa olw'ekiragiro kye. Era annyonnyola Aya ze eri abantu balyooke bafumiitirize.

وَلَا تَنكِحُوا۟ ٱلْمُشْرِكَـٰتِ حَتَّىٰ يُؤْمِنَّ ۚ وَلَأَمَةٌ مُّؤْمِنَةٌ خَيْرٌ مِّن مُّشْرِكَةٍ وَلَوْ أَعْجَبَتْكُمْ ۗ وَلَا تُنكِحُوا۟ ٱلْمُشْرِكِينَ حَتَّىٰ يُؤْمِنُوا۟ ۚ وَلَعَبْدٌ مُّؤْمِنٌ خَيْرٌ مِّن مُّشْرِكٍ وَلَوْ أَعْجَبَكُمْ ۗ أُو۟لَـٰٓئِكَ يَدْعُونَ إِلَى ٱلنَّارِ ۖ وَٱللَّهُ يَدْعُوٓا۟ إِلَى ٱلْجَنَّةِ وَٱلْمَغْفِرَةِ بِإِذْنِهِۦ ۖ وَيُبَيِّنُ ءَايَـٰتِهِۦ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٢٢﴾

ع ٢٧ ١١

**Ruku 28**

223. Era bakubuuza ebifa ku *kuyita eri abakyala nga bali mu* kusuulumba. Gamba nti: Ekyo kya kabi*, kale mwewale *okuyita eri* abakyala nga bali mu kusuulumba, era temuyitanga gye bali okutuusa nga batukulidde ddala. Kale bwe bamalanga okweyonja, olwo muyite gye bali nga Allah bwe yabalagira. Mazima Allah ayagala nnyo abeddamu era ayagala nnyo abeeyonja.

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْمَحِيضِ ۖ قُلْ هُوَ أَذًى فَٱعْتَزِلُوا۟ ٱلنِّسَآءَ فِى ٱلْمَحِيضِ ۖ وَلَا تَقْرَبُوهُنَّ حَتَّىٰ يَطْهُرْنَ ۖ فَإِذَا تَطَهَّرْنَ فَأْتُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ أَمَرَكُمُ ٱللَّهُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلتَّوَّٰبِينَ وَيُحِبُّ ٱلْمُتَطَهِّرِينَ ﴿٢٢٣﴾

224. Bakyala bammwe nnimiro yammwe; kale mugende mu nnimiro yammwe buli wemwagalira era mukulembeze *birungi*

نِسَآؤُكُمْ حَرْثٌ لَّكُمْ فَأْتُوا۟ حَرْثَكُمْ أَنَّىٰ شِئْتُمْ ۖ وَقَدِّمُوا۟ لِأَنفُسِكُمْ ۚ وَٱتَّقُوا۟

---

*2:223. Ekigambo 'Adhan' ( أَذًى ) 'kya kabi' eky'Oluganda wano tekimalaayo bulungi makulu gali mu Aya eno. Amakulu gennyini amatuufu gali 'kukaluubirizibwa' oba 'kutawaanyizibwa' okw'akaseera*

olw'emyoyo gyammwe. Era mutye Allah era mumanye nti ddala muli ba kusisinkana naye. Era wa amawulire ag'essanyu eri abakkiriza.

اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّكُم مُّلَاقُوهُ ۗ وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٢٤﴾

225.Era temufuulanga Allah ekyekwaso ku birayiro byammwe muleme kukola birungi n'okuba abekuumi n'okutabaganya wakati w'abantu. Era Allah y'Awulira byonna, ye Mumanyi wa byonna.

وَلَا تَجْعَلُوا اللَّهَ عُرْضَةً لِّأَيْمَانِكُمْ أَن تَبَرُّوا وَتَتَّقُوا وَتُصْلِحُوا بَيْنَ النَّاسِ ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٢٥﴾

226. Allah tabavunaana olw'ebirayiro byammwe eby'okubalaata, naye abavunaana olw'ebyo emitima gyammwe bye gikola *mu bumalirivu*. Era Allah ye Musonyiyi ennyo, Alumirwa ennyo *abaweereza be*.

لَّا يُؤَاخِذُكُمُ اللَّهُ بِاللَّغْوِ فِي أَيْمَانِكُمْ وَلَٰكِن يُؤَاخِذُكُم بِمَا كَسَبَتْ قُلُوبُكُمْ ۗ وَاللَّهُ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿٢٢٦﴾

227. Eri abo abeerayirira *obutayita* eri bakyala baabwe, *ekiseera ekikomwako* okulinda myezi ena. Naye bwe badding'ana, kale ddala Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

لِّلَّذِينَ يُؤْلُونَ مِن نِّسَائِهِمْ تَرَبُّصُ أَرْبَعَةِ أَشْهُرٍ ۖ فَإِن فَاءُوا فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٢٧﴾

228. Naye bwe bamalirira ku Talaka, kale ddala Allah y'Awulira byonna, y'Amanyi byonna.

وَإِنْ عَزَمُوا الطَّلَاقَ فَإِنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٢٨﴾

229. Era abakyala abateereddwa balindirire ku lwabwe okumala ensuulumba ssatu. Naye tebakkirizibwa kukweka ekyo Allah ky'aba atonze mu nnabaana waabwe, bwe baba nga *ddala* bakkiriza Allah n'olunaku lw'enkomerero. Era mu *kiseera* ekyo, ba bbaabwe be babasinza obuyinza mu kubazza, bwe baba nga baagadde okutabagana. N'abakyala balina *eddembe* ly'erimu *ng'ery'abasajja* lye babalinako mu butuufu. Kyokka abasajja basinza abakyala eddaala.Era Allah ye Luwangula, Omugezi ennyo

وَالْمُطَلَّقَاتُ يَتَرَبَّصْنَ بِأَنفُسِهِنَّ ثَلَاثَةَ قُرُوءٍ ۚ وَلَا يَحِلُّ لَهُنَّ أَن يَكْتُمْنَ مَا خَلَقَ اللَّهُ فِي أَرْحَامِهِنَّ إِن كُنَّ يُؤْمِنَّ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ ۚ وَبُعُولَتُهُنَّ أَحَقُّ بِرَدِّهِنَّ فِي ذَٰلِكَ إِنْ أَرَادُوا إِصْلَاحًا ۚ وَلَهُنَّ مِثْلُ الَّذِي عَلَيْهِنَّ بِالْمَعْرُوفِ ۚ وَلِلرِّجَالِ عَلَيْهِنَّ دَرَجَةٌ ۗ وَاللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٢٩﴾

ع ٢٨ ٧ ١٢

**Ruku 29**

230. Talaka *elangirirwa* emirundi ebiri; n'oluvannyuma *ogwokusatu* kuba *kusalawo* kusigala nabo lwa bulungi oba okubasiibula n'ekisa. Naye temukkirizibwa kutwala kintu kyonna kw'ebyo bye mwabawa, okuggyako nga bombi batidde nti tebajja kukuuma nsalo za Allah. Kale bwe mutya nti bombi tebajja kukuuma nsalo za Allah, olwo bombi tebabaako kinenyo kw'ebyo omukyala by'aba yeenunuzza nabyo. Ezo z'ensalo za Allah, kale temuzibuukanga. Era oyo abuuka ensalo za Allah, kale abo be boononyi.

الطَّلَاقُ مَرَّتَانِ ۖ فَإِمْسَاكٌ بِمَعْرُوفٍ أَوْ تَسْرِيحٌ بِإِحْسَانٍ ۗ وَلَا يَحِلُّ لَكُمْ أَن تَأْخُذُوا مِمَّا آتَيْتُمُوهُنَّ شَيْئًا إِلَّا أَن يَخَافَا أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ اللَّهِ ۖ فَإِنْ خِفْتُمْ أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ اللَّهِ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا فِيمَا افْتَدَتْ بِهِ ۗ تِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ فَلَا تَعْتَدُوهَا ۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ اللَّهِ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٢٣٠﴾

فَإِنْ طَلَّقَهَا فَلَا تَحِلُّ لَهُ مِنْ بَعْدُ حَتَّىٰ تَنْكِحَ زَوْجًا غَيْرَهُ ۗ فَإِنْ طَلَّقَهَا فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا أَنْ يَتَرَاجَعَا إِنْ ظَنَّا أَنْ يُقِيمَا حُدُودَ اللَّهِ ۗ وَتِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ يُبَيِّنُهَا لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٢٣١﴾

231. Naye bw'amala okumuwa Talaka *ey'okusatu*, kale oluvannyuma lwa yo omukazi aba takyamukkirizibwa nate, okutuusa ng'amaze kufumbirwa musajja mulala. Kale *oyo* bw'amuwa Talaka,olwo bombi tebabaako kinenyo bwe badding'ana, bwe baba nga bombi bakakasa nti bajja kukuuma ensalo za Allah. Ezo nno z'ensalo za Allah z'annyonnyola eri abantu abamanyi.

وَإِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَاءَ فَبَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمْسِكُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ أَوْ سَرِّحُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ ۚ وَلَا تُمْسِكُوهُنَّ ضِرَارًا لِتَعْتَدُوا ۚ وَمَنْ يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَقَدْ ظَلَمَ نَفْسَهُ ۚ وَلَا تَتَّخِذُوا آيَاتِ اللَّهِ هُزُوًا ۚ وَاذْكُرُوا نِعْمَتَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَمَا أَنْزَلَ عَلَيْكُمْ مِنَ الْكِتَابِ وَالْحِكْمَةِ يَعِظُكُمْ بِهِ ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٢٣٢﴾

232. Era bwe mubanga muwa abakyalaTalaka n'oluvannyuma ne batuuka ku kiseera kyabwe *eky'okubata*, kale musigale nabo lwa bulungi, oba mubasiibule lwa bulungi. Naye temusigalanga nabo olw'okubalumya mulyooke mwejoogere. Era oyo akola ekyo aliba yeeryazaamanyizza yekka. Era temutwalanga mateeka ga Allah nga eky'okubalaata. Era mujjukire enneema ya Allah eri ku mmwe n'ebyo bye yassa gye muli mu Kitabo n'ebyamagezi by'ababuulirizisa. Era mutye Allah; nate mumanye nti ddala Allah ye Mumanyi wa buli kimu.

### Ruku 30

وَإِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَاءَ فَبَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا تَعْضُلُوهُنَّ أَنْ يَنْكِحْنَ أَزْوَاجَهُنَّ إِذَا تَرَاضَوْا بَيْنَهُمْ بِالْمَعْرُوفِ ۗ ذَٰلِكَ يُوعَظُ بِهِ مَنْ كَانَ مِنْكُمْ يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ ۗ ذَٰلِكُمْ أَزْكَىٰ لَكُمْ وَأَطْهَرُ ۗ وَاللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنْتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٢٣٣﴾

233. Era bwe muwanga abakyala Talaka nebatuusa ekiseera kyabwe *eky'okubata,* kale temubaziyizanga kufumbirwa basajja baabwe, kasita baba nga bakkiriziganyizza mu butuufu. Ekyo, alabuddwa ku kyo oyo yenna mu mmwe akkiriza Allah n'olunaku lw'enkomerero. Ekyo ky'ekisinga obutuufu gye muli era ky'ekisinga obulongoofu. Era Allah y'amanyi *byonna* naye mmwe temumanyi.

وَالْوَالِدَاتُ يُرْضِعْنَ أَوْلَادَهُنَّ حَوْلَيْنِ كَامِلَيْنِ ۖ لِمَنْ أَرَادَ أَنْ يُتِمَّ الرَّضَاعَةَ ۚ وَعَلَى الْمَوْلُودِ لَهُ رِزْقُهُنَّ وَكِسْوَتُهُنَّ بِالْمَعْرُوفِ ۚ لَا تُكَلَّفُ نَفْسٌ إِلَّا وُسْعَهَا ۚ لَا تُضَارَّ وَالِدَةٌ بِوَلَدِهَا وَلَا مَوْلُودٌ لَهُ بِوَلَدِهِ ۚ وَعَلَى الْوَارِثِ مِثْلُ ذَٰلِكَ ۗ فَإِنْ أَرَادَا فِصَالًا عَنْ تَرَاضٍ مِنْهُمَا وَتَشَاوُرٍ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا ۗ وَإِنْ أَرَدْتُمْ أَنْ تَسْتَرْضِعُوا أَوْلَادَكُمْ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ إِذَا سَلَّمْتُمْ مَا آتَيْتُمْ بِالْمَعْرُوفِ

234. Era abakazi abazadde bayonse abaana baabwe okumala emyaka ebiri emijjuvu, eri abo ababa baagala okutuukiriza okuyonsa *okujjuvu*. Naye omusajja nannyini mwana y'avunaanyizibwa emmere yaabwe n'engoye zaabwe mu butuufu. Omuntu yenna tazitowerezebwanga wabula ng'okusobola kwe bwe kuli. Omuzadde omukazi talumizibwanga olw'omwana we, wadde omusajja nannyini mwana olw'omwana we; era n'omusika avunaanyizibwa ky'ekimu kw'ebyo. Naye bombi bwe baagalanga okumuggya ku mabeere, nga bombi bakkiriziganyizza n'okuteeseganya, olwo tebabaako kinenyo. Era bwe muba nga mwagala abaana bammwe okubayonsesa *abakazi abalala,* kale temubaako kinenyo,

kasita musasula ebyo bye mwakkiriziganyako mu butuufu. Naye mutye Allah era mumanye nti bye mukola Allah abiraba.

وَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ﴿٢٣٤﴾

235. Era n'abo mu mmwe abatuusibwako okufa ne baleka abakyala, kale *abakyala* balindangako ku lwabwe *okumala* emyezi ena *n'ennaku* kkumi. Naye bwe batuukanga ku kiseera kyabwe *ekyagerebwa*, olwo mmwe temubaako kinenyo kw'ebyo bye baba bakoze ku lwabwe mu butuufu. Era bye mukola byonna Allah abitegeera.

وَالَّذِيْنَ يُتَوَفَّوْنَ مِنْكُمْ وَيَذَرُوْنَ اَزْوَاجًا يَّتَرَبَّصْنَ بِاَنْفُسِهِنَّ اَرْبَعَةَ اَشْهُرٍ وَّعَشْرًا ۚ فَاِذَا بَلَغْنَ اَجَلَهُنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيْمَا فَعَلْنَ فِيْٓ اَنْفُسِهِنَّ بِالْمَعْرُوْفِ ۗ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ ﴿٢٣٥﴾

236. Era temunenyezebwa olw'ebyo bye muba mweyanjuzza nabyo olw'okwogereza abakazi *bannamwandu* oba bye mukisa mu myoyo gyammwe. Allah akimanyi nti mujja kubalowoozanga. Naye temulagaananga nabo mu nkukutu, wabula mwogeranga ekigambo ekituufu, era temumaliriranga kugattibwa *nabo* mu bufumbo, okutuusa nga ekiseera ekyalagirwa kituuse ku nkomerero yaakyo. Era mumanye nti ddala Allah amanyi ebiri mu myoyo gyammwe, kale mumwekuume; era mumanye nti ddala Allah ye Musonyiyi ennyo, Alumirwa ennyo *abaweereza be.*

وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيْمَا عَرَّضْتُمْ بِهٖ مِنْ خِطْبَةِ النِّسَآءِ اَوْ اَكْنَنْتُمْ فِيْٓ اَنْفُسِكُمْ ۗ عَلِمَ اللّٰهُ اَنَّكُمْ سَتَذْكُرُوْنَهُنَّ وَلٰكِنْ لَّا تُوَاعِدُوْهُنَّ سِرًّا اِلَّآ اَنْ تَقُوْلُوْا قَوْلًا مَّعْرُوْفًا ۬ ۚ وَلَا تَعْزِمُوْا عُقْدَةَ النِّكَاحِ حَتّٰى يَبْلُغَ الْكِتٰبُ اَجَلَهٗ ۗ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا فِيْٓ اَنْفُسِكُمْ فَاحْذَرُوْهُ ۚ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ حَلِيْمٌ ﴿٢٣٦﴾

ع ٣٠ ١٤

**Ruku 31**

237. Temubaako kinenyo bwe mutalaka abakazi be mutannatuukako oba be mutannakakasiza mahare. Naye mubatonerengayo —omugagga kibeere ng'okusobola kwe bwe kuli, n'omwavu kibeere ng'okusobola kwe bwe kuli — *nga mubatonera* ebyeyambisibwa nga bwe kisaanira. *Ekyo* kikakafu ku bakozi b'ebirungi.

لَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ اِنْ طَلَّقْتُمُ النِّسَآءَ مَا لَمْ تَمَسُّوْهُنَّ اَوْ تَفْرِضُوْا لَهُنَّ فَرِيْضَةً ۚ ۖ وَّمَتِّعُوْهُنَّ ۚ عَلَى الْمُوْسِعِ قَدَرُهٗ وَعَلَى الْمُقْتِرِ قَدَرُهٗ ۚ مَتَاعًا ۢ بِالْمَعْرُوْفِ ۚ حَقًّا عَلَى الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٢٣٧﴾

238. Era bwe mubawanga Talaka nga temunnabatuukako, naye nga mumaze okubakakasiza amahare, kale *mubawe* kitundu ky'amahare ge mwakakasa, okuggyako nga *abakyala* be babasonyiiye oba nga oyo alina mu mikono gye obuyinza bw'okufumbiza y'asonyiiye. Era bwe musonyiwa, ky'ekisinga okuba okumpi n'okutya Allah. Era temwerabiranga *okuteekawo* enkolagana ennungi wakati wammwe. Mazima bye mukola Allah abiraba.

وَاِنْ طَلَّقْتُمُوْهُنَّ مِنْ قَبْلِ اَنْ تَمَسُّوْهُنَّ وَقَدْ فَرَضْتُمْ لَهُنَّ فَرِيْضَةً فَنِصْفُ مَا فَرَضْتُمْ اِلَّآ اَنْ يَّعْفُوْنَ اَوْ يَعْفُوَا الَّذِيْ بِيَدِهٖ عُقْدَةُ النِّكَاحِ ۗ وَاَنْ تَعْفُوْٓا اَقْرَبُ لِلتَّقْوٰى ۗ وَلَا تَنْسَوُا الْفَضْلَ بَيْنَكُمْ ۗ اِنَّ اللّٰهَ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ﴿٢٣٨﴾

239. Mukuumenga nnyo *ebiseera by'*e-ssaala naddala essaala y'omu makkati, era muyimirirenga mu maaso ga Allah nga muli beetoowaze.

حٰفِظُوْا عَلَى الصَّلَوٰتِ وَالصَّلٰوةِ الْوُسْطٰى ۚ وَقُوْمُوْا لِلّٰهِ قٰنِتِيْنَ ﴿٢٣٩﴾

240. Naye bwe mubangamu okutya, kale *musaale* ng'eno bwe mutambula oba nga mwebagadde. Naye bwe mubanga emirembe, olwo mutenderezenga nnyo Allah nga bwe yabayigiriza ebyo bye mwali mutamanyi.

فَإِنْ خِفْتُمْ فَرِجَالًا أَوْ رُكْبَانًا ۖ فَإِذَا أَمِنتُمْ فَاذْكُرُوا اللَّهَ كَمَا عَلَّمَكُم مَّا لَمْ تَكُونُوا تَعْلَمُونَ ﴿٢٤٠﴾

241. Era abo abafa mu mmwe nebaleka abakyala, balaamire bakyala baabwe *okubawa* ebyetaago okumala omwaka gumu nga tebagobeddwa *mu nnyumba*. Naye bwe bavangamu *ku lwabe,* olwo mmwe temubaako kinenyo olw'ekyo kye baba bakoze ku lwabwe mu butuufu. Era Allah ye Luwangula, Omugezi ennyo.

وَالَّذِينَ يُتَوَفَّوْنَ مِنكُمْ وَيَذَرُونَ أَزْوَاجًا وَصِيَّةً لِّأَزْوَاجِهِم مَّتَاعًا إِلَى الْحَوْلِ غَيْرَ إِخْرَاجٍ ۚ فَإِنْ خَرَجْنَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِي مَا فَعَلْنَ فِي أَنفُسِهِنَّ مِن مَّعْرُوفٍ ۗ وَاللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٤١﴾

242. Era abakazi abateereddwa baweebwe ebyeyambisibwa nga bwe kisaanira. *Ekyo* kikakafu ku batya Allah.

وَلِلْمُطَلَّقَاتِ مَتَاعٌ بِالْمَعْرُوفِ ۖ حَقًّا عَلَى الْمُتَّقِينَ ﴿٢٤٢﴾

243. Bw'atyo nno Allah bw'annyonnyola gye muli ebiragiro bye mulyooke mukozese amagezi.

كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ آيَاتِهِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢٤٣﴾

**Ruku 32**

244. Abaffe, tewalaba abo abaava mu maka gaabwe nga bali mu nkumi olw'okwekeka okufa? Kale Allah n'abagamba nti: Mufe, n'oluvannyuma n'abazuukiza. Ddala Allah ye nannyini mikisa eri abantu, naye abasinga obungi tebeebaza.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ خَرَجُوا مِن دِيَارِهِمْ وَهُمْ أُلُوفٌ حَذَرَ الْمَوْتِ فَقَالَ لَهُمُ اللَّهُ مُوتُوا ثُمَّ أَحْيَاهُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٢٤٤﴾

245. Era mulwane mu kkubo lya Allah era mumanye nti ddala Allah ye Muwulizi wa byonna, Omumanyi wa byonna.

وَقَاتِلُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٤٥﴾

246. Ani oyo anaawola Allah okuwola okulungi alyooke amuyingiwalize okuyingiwaza okungi? Era Allah y'akendeeza era y'ayanjuluza, era gy'ali gye mulizzibwa.

مَّن ذَا الَّذِي يُقْرِضُ اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا فَيُضَاعِفَهُ لَهُ أَضْعَافًا كَثِيرَةً ۚ وَاللَّهُ يَقْبِضُ وَيَبْسُطُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٤٦﴾

247. Abaffe, tewalaba ebyafa ku bakungu b'abaana ba Isirairi oluvannyuma lwa Mūsa? Awo bwe baagamba Nabbi waabwe nti: Tuteerewo kabaka tulyooke tulwane mu kkubo lya Allah. *Nabbi* n'agamba nti: Ob'olyawo mwaliba nga bwe munaalaalikibwa okulwana, temuulwane. Nebagamba nti: Nsonga ki eneetugaana okulwana mu kkubo lya Allah ng'ate twagobebwa ne mu maka gaffe *netulesebwa* n'abaana baffe? Naye bwe baalaalikibwa okulwana, beekyuusa okuggyako abatono ennyo mu bo. Era aboonoonyi, Allah abamanyi bulungi.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الْمَلَإِ مِن بَنِي إِسْرَائِيلَ مِن بَعْدِ مُوسَىٰ إِذْ قَالُوا لِنَبِيٍّ لَّهُمُ ابْعَثْ لَنَا مَلِكًا نُّقَاتِلْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ۖ قَالَ هَلْ عَسَيْتُمْ إِن كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِتَالُ أَلَّا تُقَاتِلُوا ۖ قَالُوا وَمَا لَنَا أَلَّا نُقَاتِلَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَقَدْ أُخْرِجْنَا مِن دِيَارِنَا وَأَبْنَائِنَا ۖ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقِتَالُ تَوَلَّوْا إِلَّا قَلِيلًا مِّنْهُمْ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِالظَّالِمِينَ ﴿٢٤٧﴾

248. Era Nabbi waabwe yabagamba nti: Mazima Allah amaze okubalondera Tālūti okuba kabaka, ne bagamba nti: Ng'afuna atya obufuzi ku ffe so nga ffe tusaanira obufuzi okusinga ku ye? Ate taweebwanga na ku butitimbe bwa bya bugagga. *Nabbi* n'agamba nti: Mazima Allah ye gw'alonze ku mmwe era amwongedde okumugaziyiza eby'amagezi *n'amaanyi* g'omubiri. Era Allah y'awa obwakabaka bwe oyo gw'aba ayagadde. Era Allah ye Lugaba, Omumanyi wa byonna.

وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ إِنَّ اللّٰهَ قَدْ بَعَثَ
لَكُمْ طَالُوتَ مَلِكًا ۚ قَالُوٓا أَنّٰى يَكُونُ لَهُ
الْمُلْكُ عَلَيْنَا وَنَحْنُ أَحَقُّ بِالْمُلْكِ مِنْهُ
وَلَمْ يُؤْتَ سَعَةً مِّنَ الْمَالِ ۚ قَالَ إِنَّ اللّٰهَ
اصْطَفٰىهُ عَلَيْكُمْ وَزَادَهُ بَسْطَةً فِي الْعِلْمِ
وَالْجِسْمِ ۖ وَاللّٰهُ يُؤْتِي مُلْكَهُ مَنْ يَّشَآءُ ۚ وَ
اللّٰهُ وَاسِعٌ عَلِيْمٌ ﴿٢٤٨﴾

249. Era Nabbi waabwe yabagamba nti: Mazima akabonero k'obufuzi bwe kali nti mujja kujjirwa omutima ogulimu obutebenkevu obuva eri Mukama wammwe n'ebyo ebyasigalawo kw'ebyo ebyalekebwawo abantu ba Mūsa n'abantu ba Hārūna nga bisituddwa ba malayika. Mazima mw'ekyo mulimu akabonero gye muli, bwe muba nga muli bakkiriza.

وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ إِنَّ اٰيَةَ مُلْكِهٖٓ أَنْ
يَّأْتِيَكُمُ التَّابُوتُ فِيهِ سَكِينَةٌ مِّنْ
رَّبِّكُمْ وَبَقِيَّةٌ مِّمَّا تَرَكَ اٰلُ مُوسٰى وَ
اٰلُ هٰرُوْنَ تَحْمِلُهُ الْمَلٰٓئِكَةُ ۚ إِنَّ فِي ذٰلِكَ
لَاٰيَةً لَّكُمْ إِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٢٤٩﴾

### Ruku 33

250. Kale awo Tālūti bwe yasitula n'amagye, yagamba nti: Mazima Allah ajja kubagezesa n'omugga. Kale oyo anaagunywamu, ddala *oyo* si wange; naye oyo ataligalozaako, ddala oyo ye wange, okuggyako oyo alisenesa ekibatu ky'omukono gwe. Naye baagunywamu,okuggyako abatono ennyo mu bo.Kale bwe yagusomoka, ye n'abo abakkiriza abaali awamu naye, *bali* baagamba nti: Olwa leero tetujja kusobola Jālūti n'amagye ge. *Naye* abo abakakasa nti ddala ba kusisinkana ne Mukama waabwe, baagamba nti: Ebibinja bimeka ebitono ebyawangula ebibinja ebingi olw'okulagira kwa Allah! Era Allah ali wamu n'abagumiikiriza.

فَلَمَّا فَصَلَ طَالُوتُ بِالْجُنُودِ ۙ قَالَ إِنَّ
اللّٰهَ مُبْتَلِيكُمْ بِنَهَرٍ ۚ فَمَنْ شَرِبَ مِنْهُ
فَلَيْسَ مِنِّيْ ۚ وَمَنْ لَّمْ يَطْعَمْهُ فَإِنَّهٗ مِنِّيٓ
إِلَّا مَنِ اغْتَرَفَ غُرْفَةً بِيَدِهٖ ۚ فَشَرِبُوا
مِنْهُ إِلَّا قَلِيلًا مِّنْهُمْ ۚ فَلَمَّا جَاوَزَهٗ هُوَ
وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَعَهٗ ۙ قَالُوْا لَا طَاقَةَ لَنَا
الْيَوْمَ بِجَالُوْتَ وَجُنُوْدِهٖ ۚ قَالَ الَّذِيْنَ
يَظُنُّوْنَ أَنَّهُمْ مُّلٰقُوا اللّٰهِ ۙ كَمْ مِّنْ فِئَةٍ
قَلِيْلَةٍ غَلَبَتْ فِئَةً كَثِيْرَةً ۢ بِإِذْنِ اللّٰهِ ۚ
وَاللّٰهُ مَعَ الصّٰبِرِيْنَ ﴿٢٥٠﴾

251. Awo bwe baatala eri Jālūti n'amagye ge, baagamba nti: Mukama waffe, tuyiire obugumiikiriza era onyweze ebigere byaffe era otuyambe ku bantu abatakkiriza.

وَلَمَّا بَرَزُوْا لِجَالُوْتَ وَجُنُوْدِهٖ قَالُوْا
رَبَّنَآ أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا وَّثَبِّتْ
أَقْدَامَنَا وَانْصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٢٥١﴾

252. Kale baababawangula olw'obuyinza bwa Allah ne Dāūda n'atta Jālūti era Allah n'amuwa obwakabaka n'ebyamagezi era n'amuyigiriza kw'ebyo bye yayagala. Era singa tekwali kukubirira kwa Allah eri abantu ku bannaabwe, mazima ensi yonna

فَهَزَمُوْهُمْ بِإِذْنِ اللّٰهِ ۙ وَقَتَلَ دَاوٗدُ
جَالُوْتَ وَاٰتٰىهُ اللّٰهُ الْمُلْكَ وَالْحِكْمَةَ
وَعَلَّمَهٗ مِمَّا يَشَآءُ ۚ وَلَوْلَا دَفْعُ اللّٰهِ
النَّاسَ بَعْضَهُمْ بِبَعْضٍ ۙ لَّفَسَدَتِ

yaalitabuse. Naye Allah ye nannyini kisa eri abantu.

الْأَرْضُ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ ذُو فَضْلٍ عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿٢٥١﴾

253. Ezo nno ze Aya za Allah zetukusomera mu mazima. Era ddala oli mu Batume.

تِلْكَ آيَاتُ اللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِالْحَقِّ ۚ وَإِنَّكَ لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿٢٥٢﴾

### Juzu 3

254. Abo be Batume, abamu ku bo twabasukkulumya ku balala. Mu bo mulimu Allah be yayogera *ennyo* nabo era n'asitula n'abamu mu bo mu madaala. Era twawa 'Isa mutabani wa Maryamu obukakafu obw'olwaatu era netumuwagira n'omwoyo gw'obutuukirivu. Era singa Allah yayagala, abo ab'oluvannyuma lwabwe tebaalirwanaganye nga bamaze okutuukibwako obubonero obw'olwaatu, naye baayawukanamu. Kale mu bo mulimu abakkiriza, ne mu bo mulimu abeerema. Era singa Allah yayagala, tebaalirwanaganye. Naye Allah akola nga bw'aba ayagadde.*

تِلْكَ الرُّسُلُ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۘ مِنْهُمْ مَنْ كَلَّمَ اللَّهُ ۖ وَرَفَعَ بَعْضَهُمْ دَرَجَاتٍ ۚ وَآتَيْنَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ الْبَيِّنَاتِ وَأَيَّدْنَاهُ بِرُوحِ الْقُدُسِ ۗ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا اقْتَتَلَ الَّذِينَ مِنْ بَعْدِهِمْ مِنْ بَعْدِ مَا جَاءَتْهُمُ الْبَيِّنَاتُ وَلَٰكِنِ اخْتَلَفُوا فَمِنْهُمْ مَنْ آمَنَ وَمِنْهُمْ مَنْ كَفَرَ ۚ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا اقْتَتَلُوا وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَفْعَلُ مَا يُرِيدُ ﴿٢٥٣﴾

### Ruku 34

255. Abange mmwe abakkiriza, mutoole mw'ebyo bye twabawa nga olunaku olutalibaamu bya maguzi oba omukwano oba okuwolereza telunnatuuka; era abatakkiriza be boononyi.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَنْفِقُوا مِمَّا رَزَقْنَاكُمْ مِنْ قَبْلِ أَنْ يَأْتِيَ يَوْمٌ لَا بَيْعٌ فِيهِ وَلَا خُلَّةٌ وَلَا شَفَاعَةٌ ۗ وَالْكَافِرُونَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٢٥٤﴾

256. Allah *ye yekka.* Teri musinzibwa mulala okuggyako Ye. Ye Mulamu, Eyeebeezawo yekka *era* Abeezaawo buli kimu. Takwatibwa kusumagira wadde otulo. Byonna ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi bibye. Ani oyo awolereza *omuntu yenna* mu maaso ge, okuggyako olw'okukkiriza kwe? Y'amanyi ebiri mu maaso gaabwe n'ebiri emabega waabwe; era tebayinza kwetooloola kyonna mu kumanya kwe, okuggyako ekyo ky'aba ayagadde. Nnamulondo* ye yabuna wonna mu ggulu ne mu nsi; era okubikuuma tekumukooyesa; era Ye ye wa Waggulu ennyo, Omusukkirivu.

اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّومُ ۚ لَا تَأْخُذُهُ سِنَةٌ وَلَا نَوْمٌ ۚ لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۗ مَنْ ذَا الَّذِي يَشْفَعُ عِنْدَهُ إِلَّا بِإِذْنِهِ ۚ يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ ۖ وَلَا يُحِيطُونَ بِشَيْءٍ مِنْ عِلْمِهِ إِلَّا بِمَا شَاءَ ۚ وَسِعَ كُرْسِيُّهُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ ۖ وَلَا يَئُودُهُ حِفْظُهُمَا ۚ وَهُوَ الْعَلِيُّ الْعَظِيمُ ﴿٢٥٥﴾

*2:254. Aya eno okutegeerekeka obulungi kyetaagisa omusomi ayimirireko ku kigambo 'alaa ba'dhi (ku balala) atandike ne Min-hum (mu bo), nga bwe kiri mu nzivuunula yaffe.*

*2:256: Ekigambo 'Kursiyyu' (* كُرْسِيُّ *) kitegeeza obuyinza, entebe oba nnamulondo. Wano nnamulondo kiwa amakulu magazi kubanga kizingiramu okumanya kwa Allah, obuyinza bwe awamu n'ekitiibwa kye.*

257. Mu ddiini temuliimu kuwaliriza. Ddala obulung'amu bumaze okunnyonnyoka okuva ku bubuze. Kale oyo aneegaana Sitaani n'akkiriza Allah, mazima anaaba yekutte ku kyekwatwako ekinywevu ennyo ekitamenyeka. Era Allah ye Muwulizi wa byonna, Omumanyi wa byonna.

لَآ إِكْرَاهَ فِي الدِّينِ ۖ قَدْ تَّبَيَّنَ الرُّشْدُ مِنَ الْغَيِّ ۚ فَمَنْ يَّكْفُرْ بِالطَّاغُوتِ وَيُؤْمِنْ بِاللَّهِ فَقَدِ اسْتَمْسَكَ بِالْعُرْوَةِ الْوُثْقَىٰ لَا انْفِصَامَ لَهَا ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٥٧﴾

258. Allah ye Mukwano gw'abo abakkiriza: abaggya mu kizikiza okubalaza mu butangaavu. Naye abo abatakkiriza, abajeemu gye mikwano gyabwe: babaggya mu butangaavu nebabalaza mu kizikiza. Abo be bantu b'omuliro; bo mu gwo mwe balibeera.

اللَّهُ وَلِيُّ الَّذِينَ آمَنُوا يُخْرِجُهُمْ مِّنَ الظُّلُمَاتِ إِلَى النُّورِ ۖ وَالَّذِينَ كَفَرُوا أَوْلِيَاؤُهُمُ الطَّاغُوتُ يُخْرِجُونَهُمْ مِّنَ النُّورِ إِلَى الظُّلُمَاتِ ۗ أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٢٥٨﴾

**Ruku 35**

259. Abaffe, tewalaba oyo eyawakana ne Ibrāhīmu ku bifa ku Mukama we olw'okubanga Allah yamuwa obwakabaka? Awo Ibrāhīmu bwe yagamba nti: Mukama wange y'Oyo awa obulamu era y'afiisa. *Oli* n'agamba nti: Nange mpa obulamu era nfiisa. Ibrāhīmu n'agamba nti: Kale ddala Allah aleeta enjuba okuva ebuvanjuba, kati ggwe gireete ng'eva bugwanjuba.Oli omutakkiriza yamumunyala. Era Allah talung'amya bantu bajoozi.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِي حَاجَّ إِبْرَاهِيمَ فِي رَبِّهِ أَنْ آتَاهُ اللَّهُ الْمُلْكَ إِذْ قَالَ إِبْرَاهِيمُ رَبِّيَ الَّذِي يُحْيِي وَيُمِيتُ ۙ قَالَ أَنَا أُحْيِي وَأُمِيتُ ۖ قَالَ إِبْرَاهِيمُ فَإِنَّ اللَّهَ يَأْتِي بِالشَّمْسِ مِنَ الْمَشْرِقِ فَأْتِ بِهَا مِنَ الْمَغْرِبِ فَبُهِتَ الَّذِي كَفَرَ ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿٢٥٩﴾

260. Oba okufaanana ng'oli eyayita ku kibuga nga kigudde wansi ku busolya bwa kyo, n'agamba nti: Abaffe, kino Allah alikiramusa ddi oluvannyuma lw'okuzikirira kwa kyo? Kale Allah n'amufiisa *okumala* emyaka kikumi, n'oluvannyuma n'amuzuukiza. N'agamba nti: Omaze bbanga ki? N'agamba nti: Mmaze olunaku lumu oba ekitundu ky'olunaku. *Allah* n'agamba nti: Nedda, omaze emyaka kikumi. Naye tunulako eri emmere yo n'ebyokunywa byo, tebinnagaga. Ate tunulako n'eri endogoyi yo. Era *ekyo tukikoze* tulyooke tukufuule akabonero eri abantu. Era tunulako eri amagumba olabe engeri gye tugayungamu n'oluvannyuma netugambaza ennyama. Kale bwe kyannyonnyoka gy'ali, n'agamba nti: Ntegedde nti ddala Allah ye Musobozi wa buli kimu.

أَوْ كَالَّذِي مَرَّ عَلَىٰ قَرْيَةٍ وَّهِيَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا ۚ قَالَ أَنَّىٰ يُحْيِي هَٰذِهِ اللَّهُ بَعْدَ مَوْتِهَا ۖ فَأَمَاتَهُ اللَّهُ مِائَةَ عَامٍ ثُمَّ بَعَثَهُ ۖ قَالَ كَمْ لَبِثْتَ ۖ قَالَ لَبِثْتُ يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ ۖ قَالَ بَلْ لَّبِثْتَ مِائَةَ عَامٍ فَانْظُرْ إِلَىٰ طَعَامِكَ وَشَرَابِكَ لَمْ يَتَسَنَّهْ ۖ وَانْظُرْ إِلَىٰ حِمَارِكَ وَلِنَجْعَلَكَ آيَةً لِّلنَّاسِ ۖ وَانْظُرْ إِلَى الْعِظَامِ كَيْفَ نُنْشِزُهَا ثُمَّ نَكْسُوهَا لَحْمًا ۚ فَلَمَّا تَبَيَّنَ لَهُ ۙ قَالَ أَعْلَمُ أَنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٦٠﴾

261.Era *mujjukire* nga Ibrāhīmu bwe yagamba nti: Mukama wange, ndaga engeri gy'ozuukizaamu abafu. *Allah* n'agamba nti: Abaffe, tokkiriza? N'agamba nti: Si kyo, naye *nkisabye* omutima gwange gulyooke gutebenkere. *Allah* n'agamba nti: Kale ddira ennyonyi nnya ozeemanyiize n'oluvannyuma oteeke buli emu ku zo ku lusozi, n'oluvannyuma zikoowoole; zijja kujja gy'oli bunnambiro. Era manya nti ddala Allah ye Luwangula, Omugezi ennyo.

وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِـۧمُ رَبِّ أَرِنِي كَيْفَ تُحْيِ الْمَوْتَىٰ ۖ قَالَ أَوَلَمْ تُؤْمِن ۖ قَالَ بَلَىٰ وَلَٰكِن لِّيَطْمَئِنَّ قَلْبِي ۖ قَالَ فَخُذْ أَرْبَعَةً مِّنَ الطَّيْرِ فَصُرْهُنَّ إِلَيْكَ ثُمَّ اجْعَلْ عَلَىٰ كُلِّ جَبَلٍ مِّنْهُنَّ جُزْءًا ثُمَّ ادْعُهُنَّ يَأْتِينَكَ سَعْيًا ۚ وَاعْلَمْ أَنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٦٠﴾ ع ٣٥ ٣

**Ruku 36**

262.Enfaanana y'abo abatoola eby'obugagga bwabwe mu kkubo lya Allah ering'anga empeke *emu esimbwa* n'ebalako ebirimba musanvu, nga buli kirimba kiriko empeke kikumi. Era Allah y'ayingiwaliza oyo gw'aba ayagadde; era Allah ye Lugaba, Omumanyi wa byonna.

مَّثَلُ الَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ كَمَثَلِ حَبَّةٍ أَنۢبَتَتْ سَبْعَ سَنَابِلَ فِي كُلِّ سُنۢبُلَةٍ مِّائَةُ حَبَّةٍ ۗ وَاللَّهُ يُضَٰعِفُ لِمَن يَشَاءُ ۗ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٦١﴾

263.Abo abatoola eby'obugagga bwabwe mu kkubo lya Allah n'oluvannyuma nebatagobereza ebyo bye batodde na kukomereza oba okulumya, balifuna empeera yaabwe eri Mukama waabwe era tebaliba na kutya kwonna wadde tebalinakuwala.

الَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ثُمَّ لَا يُتْبِعُونَ مَا أَنفَقُوا مَنًّا وَلَا أَذًى ۙ لَّهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٢٦٢﴾

264.Ekigambo ekirungi n'okusonyiwa bisinga saddaaka egoberezebwa okulumya. Era Allah Yeemala, Alumirwa ennyo *abaweereza be.*

قَوْلٌ مَّعْرُوفٌ وَمَغْفِرَةٌ خَيْرٌ مِّن صَدَقَةٍ يَتْبَعُهَا أَذًى ۗ وَاللَّهُ غَنِيٌّ حَلِيمٌ ﴿٢٦٣﴾

265. Abange mmwe abakkiriza, temudibaganga saddaaka zammwe n'okukomereza n'okulumya, okufaanana ng'oyo atoola eby'obugagga bwe olw'okulabwa abantu, naye nga takkiriza Allah n'olunaku lw'enkomerero. Kale enfaanana ye aling'anga olwazi oluseerevu oluliko ettaka, kale nelutuukibwako enkuba ey'amaanyi n'eruleka nga lwereere. Tebalina kyonna kye basobola *kufuna* mw'ebyo bye bakola. Era Allah talung'amya bantu beeremye.

يَٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ ءَامَنُوا لَا تُبْطِلُوا صَدَقَٰتِكُم بِالْمَنِّ وَالْأَذَىٰ كَالَّذِي يُنفِقُ مَالَهُۥ رِئَاءَ النَّاسِ وَلَا يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْءَاخِرِ ۖ فَمَثَلُهُۥ كَمَثَلِ صَفْوَانٍ عَلَيْهِ تُرَابٌ فَأَصَابَهُۥ وَابِلٌ فَتَرَكَهُۥ صَلْدًا ۖ لَّا يَقْدِرُونَ عَلَىٰ شَيْءٍ مِّمَّا كَسَبُوا ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَٰفِرِينَ ﴿٢٦٤﴾

266. Era enfaanana y'abo abatoola eby'obugagga bwabwe olw'okunoonya okusiima kwa Allah n'okunyweza emyoyo gyabwe, ering'anga ennimiro eri ku kasozisozi etuukiddwako enkuba ey'amaanyi, olwo

وَمَثَلُ الَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمُ ابْتِغَاءَ مَرْضَاتِ اللَّهِ وَتَثْبِيتًا مِّنْ أَنفُسِهِمْ كَمَثَلِ جَنَّةٍۭ بِرَبْوَةٍ أَصَابَهَا

وَابِلٌ فَآتَتْ أُكُلَهَا ضِعْفَيْنِ ۚ فَإِن لَّمْ يُصِبْهَا وَابِلٌ فَطَلٌّ ۗ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢٦٦﴾

n'ebaza ebibala bya yo emirundi ebiri. Ate nga ne bw'etatuukibwako nkuba ya maanyi, n'oluwandaggirize *lumala*. Era bye mukola, Allah abiraba.

أَيَوَدُّ أَحَدُكُمْ أَن تَكُونَ لَهُ جَنَّةٌ مِّن نَّخِيلٍ وَأَعْنَابٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ لَهُ فِيهَا مِن كُلِّ الثَّمَرَاتِ وَأَصَابَهُ الْكِبَرُ وَلَهُ ذُرِّيَّةٌ ضُعَفَاءُ فَأَصَابَهَا إِعْصَارٌ فِيهِ نَارٌ فَاحْتَرَقَتْ ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمُ الْآيَاتِ لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٦٧﴾ ع ٣٦

267. Abaffe, omu mu mmwe yaalyagadde abeere n'essamba y'emitende n'emizabibu nga n'emigga gikulukuta wansi wa yo, nga agirinamu n'ebibala ebya buli ngeri— n'atuukibwako obukadde ng'alina abaana nsonjogo— olwo *essamba* n'ekubibwa kibuyaga alimu omuliro n'ebengeya? Bwe kityo nno Allah abannyonnyola Aya ze mulyooke mufumiitirize.

### Ruku 37

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَنفِقُوا مِن طَيِّبَاتِ مَا كَسَبْتُمْ وَمِمَّا أَخْرَجْنَا لَكُم مِّنَ الْأَرْضِ ۖ وَلَا تَيَمَّمُوا الْخَبِيثَ مِنْهُ تُنفِقُونَ وَلَسْتُم بِآخِذِيهِ إِلَّا أَن تُغْمِضُوا فِيهِ ۚ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ غَنِيٌّ حَمِيدٌ ﴿٢٦٨﴾

268. Abange mmwe abakkiriza, mutoolenga okuva mu birongoofu bye mufunye ne kw'ebyo bye tubaggyira mu ttaka; naye temunoonyangamu bibi nti bye muba mutoola, so nga nammwe *singa bibaweereddwa* temwalibitutte, okuggyako nga mubikkiridde bubikkirizi ku byo. Era mumanye nti ddala Allah Yeemala, y'Atenderezebwa.

الشَّيْطَانُ يَعِدُكُمُ الْفَقْرَ وَيَأْمُرُكُم بِالْفَحْشَاءِ ۖ وَاللَّهُ يَعِدُكُم مَّغْفِرَةً مِّنْهُ وَفَضْلًا ۗ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٦٩﴾

269. Sitaani abatiisa obwavu ate n'abalagira n'okukola ebitasaana. Naye Allah abasuubiza okusonyiyibwa okuva gy'ali n'emikisa. Era Allah ye Mwanjulukufu *w'okugaba,* Omumanyi wa byonna.

يُؤْتِي الْحِكْمَةَ مَن يَشَاءُ ۚ وَمَن يُؤْتَ الْحِكْمَةَ فَقَدْ أُوتِيَ خَيْرًا كَثِيرًا ۗ وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّا أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿٢٧٠﴾

270. Y'awa amagezi oyo gw'aba ayagadde. Era oyo aweebwa amagezi, kale ddala aba aweereddwa ebirungi nfaafa. Era teri afumiitiriza, okuggyako abo abalina amagezi.

وَمَا أَنفَقْتُم مِّن نَّفَقَةٍ أَوْ نَذَرْتُم مِّن نَّذْرٍ فَإِنَّ اللَّهَ يَعْلَمُهُ ۗ وَمَا لِلظَّالِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ﴿٢٧١﴾

271.Era *buli* kyonna kye mutoola mu bitoolebwa oba kye mweyama mu byeyamo, mazima Allah akimanya. Era aboonoonyi tebalina bayambi.

إِن تُبْدُوا الصَّدَقَاتِ فَنِعِمَّا هِيَ ۖ وَإِن تُخْفُوهَا وَتُؤْتُوهَا الْفُقَرَاءَ فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ وَيُكَفِّرُ عَنكُم مِّن سَيِّئَاتِكُمْ ۗ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٢٧٢﴾

272. Bwe mutoola saddaaka mu lwaatu, kale n'ekyo kirungi nnyo; naye bwe muzikisa nemuziwa abaavu, kale ekyo ky'ekisingira ddala obulungi ku lwammwe; ne *Allah* abasangulako ebibi byammwe. Era byonna bye mukola, Allah abitegeera.

273. Okulung'ama kwabwe tekuli ku ggwe; naye Allah y'alung'amya oyo gw'aba asiimye. Era eky'obugagga kyonna kye mutoola, kale kigasa mmwe bennyini. Era temutoola wabula lwa kunoonya kusiima kwa Allah. Era eky'obugagga kyonna kye mutoola, kya kubasasulwa mu bujjuvu era temugenda kulyazaamanyizibwa.

ليس عليك هداهم ولكن الله يهدي من يشاء وما تنفقوا من خير فلأنفسكم وما تنفقون إلا ابتغاء وجه الله وما تنفقوا من خير يوف إليكم وأنتم لا تظلمون ٢٧٣

274. *Saddaaka zitoolwa* ku lw'abaavu abakugirwa mu kkubo lya Allah abatasobola kutaayaaya mu nsi. Atamanyi ababala nti beemala, olw'obutasaba. Obamanyira ku bubonero bwabwe; bo tebasaba bantu mu ngeri ya kupeeka. Era eky'obugagga kyonna kye mutoola, ddala Allah akimanyi.

للفقراء الذين أحصروا في سبيل الله لا يستطيعون ضربا في الأرض يحسبهم الجاهل أغنياء من التعفف تعرفهم بسيماهم لا يسألون الناس إلحافا وما تنفقوا من خير فإن الله به عليم ٢٧٤

**Ruku 38**

275. Abo abatoola eby'obugagga bwabwe ekiro n'emisana, mu kyaama ne mu lwaatu, kale balifuna empeera yaabwe eri Mukama waabwe; era tebaliba na kutya kwonna wadde tebalinakuwala.

الذين ينفقون أموالهم بالليل والنهار سرا وعلانية فلهم أجرهم عند ربهم ولا خوف عليهم ولا هم يحزنون ٢٧٥

276. Abo abalya enkizo tebasituka wabula *basituka ng*'oyo Sitaani gw'esudde akajabangu. Ekyo lwa kubanga bagamba nti: Ddala obusuubuzi ky'ekimu n'enkizo; so nga Allah akkiriza obusuubuzi naye n'awera enkizo. Kale oyo atuukwako okubuulirira okuva eri Mukama we n'abonerera, olwo n'ebyayita biriba bibye n'ensonga ye eri eri Allah. Naye oyo aliddira, kale abo be bantu b'omuliro; bo mu gwo mwe balibeera.

الذين يأكلون الربا لا يقومون إلا كما يقوم الذي يتخبطه الشيطان من المس ذلك بأنهم قالوا إنما البيع مثل الربا وأحل الله البيع وحرم الربا فمن جاءه موعظة من ربه فانتهى فله ما سلف وأمره إلى الله ومن عاد فأولئك أصحاب النار هم فيها خالدون ٢٧٦

277. Allah ajja kusangulawo enkizo era agaziye saddaaka, era Allah tayagala buli mutakkiriza wawu , omwonoonyi.*

يمحق الله الربا ويربي الصدقات والله لا يحب كل كفار أثيم ٢٧٧

278. Mazima abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi nebajjumbira essaala nebatoola zaka, balifuna empeera yaabwe eri Mukama waabwe, era tebaliba na kutya

إن الذين آمنوا وعملوا الصالحات وأقاموا الصلاة وآتوا الزكاة لهم أجرهم عند ربهم ولا خوف

*2:277. Aya eno eraga kaati nti eby'enfuna ebyesigamizibwa ku musingi gw'enkizo ne zzaala ddaaki biteekwa okufaafaagana, so ng'ate ebyo ebyesigamizibwa ku musingi gwa zaka byeyongera bweyongezi kugaziwa.*

عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿٢٧٨﴾

kwonna, wadde tebalinakuwala.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ وَذَرُوْا مَا بَقِيَ مِنَ الرِّبٰوٓا اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٢٧٩﴾

279. Abange mmwe abakkiriza, mutye Allah era mulekeyo n'enkizo ebadde ekyasigalidde, bwe muba nga *ddala* muli bakkiriza.

فَاِنْ لَّمْ تَفْعَلُوْا فَاْذَنُوْا بِحَرْبٍ مِّنَ اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ ۚ وَاِنْ تُبْتُمْ فَلَكُمْ رُءُوْسُ اَمْوَالِكُمْ ۚ لَا تَظْلِمُوْنَ وَلَا تُظْلَمُوْنَ ﴿٢٨٠﴾

280. Naye bwe mutaakikole, kale mwerinde olutalo okuva eri Allah ne Mutume we. Naye bwe muneenenya, olwo mulifuna emmaali yammwe wawu; olwo temuliryazaamaanya, ate *nammwe* temuliryazaamaanyizibwa.

وَاِنْ كَانَ ذُوْ عُسْرَةٍ فَنَظِرَةٌ اِلٰى مَيْسَرَةٍ ؕ وَاَنْ تَصَدَّقُوْا خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٢٨١﴾

281. Era *omwewozi* bw'abanga alina obuzibu, kale aweebwe akaagaanya okutuusa mu buwewufu. Era bwe musonyiwa *ku lwa Allah*, ekyo ky'ekisinga obulungi gye muli, singa mubadde mumanyi.

وَاتَّقُوْا يَوْمًا تُرْجَعُوْنَ فِيْهِ اِلَى اللّٰهِ ۗ ثُمَّ تُوَفّٰى كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُوْنَ ﴿٢٨٢﴾

ع ٣٨ ٦

282. Era mutye olunaku lwe muliddizibwamu eri Allah n'oluvannyuma buli omu alisasulwa mu bujjuvu ebyo bye yakola, era tebaliryazaamanyizibwa

**Ruku 39**

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِذَا تَدَايَنْتُمْ بِدَيْنٍ اِلٰٓى اَجَلٍ مُّسَمًّى فَاكْتُبُوْهُ ؕ وَلْيَكْتُبْ بَّيْنَكُمْ كَاتِبٌۢ بِالْعَدْلِ ۪ وَلَا يَاْبَ كَاتِبٌ اَنْ يَّكْتُبَ كَمَا عَلَّمَهُ اللّٰهُ فَلْيَكْتُبْ ۚ وَلْيُمْلِلِ الَّذِيْ عَلَيْهِ الْحَقُّ وَلْيَتَّقِ اللّٰهَ رَبَّهٗ وَلَا يَبْخَسْ مِنْهُ شَيْـًٔا ؕ فَاِنْ كَانَ الَّذِيْ عَلَيْهِ الْحَقُّ سَفِيْهًا اَوْ ضَعِيْفًا اَوْ لَا يَسْتَطِيْعُ اَنْ يُّمِلَّ هُوَ فَلْيُمْلِلْ وَلِيُّهٗ بِالْعَدْلِ ؕ وَاسْتَشْهِدُوْا شَهِيْدَيْنِ مِنْ رِّجَالِكُمْ ۚ فَاِنْ لَّمْ يَكُوْنَا رَجُلَيْنِ فَرَجُلٌ وَّامْرَاَتٰنِ مِمَّنْ تَرْضَوْنَ مِنَ الشُّهَدَآءِ اَنْ تَضِلَّ اِحْدٰىهُمَا فَتُذَكِّرَ اِحْدٰىهُمَا الْاُخْرٰى ؕ وَلَا يَاْبَ الشُّهَدَآءُ اِذَا مَا دُعُوْا ؕ وَلَا تَسْـَٔمُوْٓا

283. Abange mmwe abakkiriza, bwe muwolagananga ebbanja ely'ekiseera ekigere, kale muliwandiikenga. Era omuwandiisi awandiikire wakati wammwe mu bwenkanya. Era omuwandiisi tagaananga kuwandiika; kale awandiike nga Allah bwe yamuyigiriza. Era oyo aliko obuvunaanyizibwa *bw'ebbanja* y'aba awa ebiwandiikibwa; naye asaana atye nnyo Allah, Mukama we era takendeezangako akantu konna ku lyo. Naye oyo aliko obuvunaanyizibwa bw'aba nga si mutegeevu oba nga mukosefu oba nga ye tasobola kuwa biwandiikibwa, kale omuyima we y'aba awa ebiwandiikibwa mu bwenkanya. Era mujulizangawo abajulizi babiri okuva mu basajja abammwe. Naye bwe watabangawo basajja babiri, kale omusajja *abeere* omu n'abakazi babiri mw'abo be mukkiriziganyizzaako okuba abajulizi. Singa *abakazi,* omu ku bo awubwa, omulala ajjukize munne. Era abajulizi tebagaananga *kujulira* nga bayitiddwa. Era temutendewererwanga kuliwandiika *si nsonga* ttono oba ddene, *muliwandiike* ku kiseera kya lyo ekigere. Ekyo ky'ekisinga okuba eky'obwenkanya mu maaso ga Allah era ky'ekisinga okuba eky'esimbu mu kuwa obujulizi ate ky'e-

أَنْ تَكْتُبُوهُ صَغِيرًا أَوْ كَبِيرًا إِلَىٰ
أَجَلِهِ ۚ ذَٰلِكُمْ أَقْسَطُ عِنْدَ اللَّهِ وَ
أَقْوَمُ لِلشَّهَادَةِ وَأَدْنَىٰ أَلَّا
تَرْتَابُوا ۖ إِلَّا أَنْ تَكُونَ تِجَارَةً
حَاضِرَةً تُدِيرُونَهَا بَيْنَكُمْ فَلَيْسَ
عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَلَّا تَكْتُبُوهَا ۗ وَ
أَشْهِدُوا إِذَا تَبَايَعْتُمْ ۚ وَلَا يُضَارَّ
كَاتِبٌ وَلَا شَهِيدٌ ۚ وَإِنْ تَفْعَلُوا
فَإِنَّهُ فُسُوقٌ بِكُمْ ۗ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۖ وَ
يُعَلِّمُكُمُ اللَّهُ ۗ وَاللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ
عَلِيمٌ ﴿٢٨٣﴾

kisinga obwangu, muleme kutankana; okuggyako nga bibadde bya busuubuzi eby'obuliwo bye muzung'anya wakati wammwe, olwo temubaako kinenyo bwe mutabiwandiika. Naye mussangawo obujulizi nga mugulaana. Era omuwandiisi tabonyabonyezebwanga wadde omujulizi. Era *ekyo* bwe mukikola, ddala bujja kuba bujeemu ku ludda lwammwe. Era mutye *nnyo* Allah. Era Allah *yennyini* ajja kubayigiriza. *Anti* era Allah ye Mumanyi wa buli kimu.

وَإِنْ كُنْتُمْ عَلَىٰ سَفَرٍ وَلَمْ تَجِدُوا
كَاتِبًا فَرِهَانٌ مَقْبُوضَةٌ ۖ فَإِنْ أَمِنَ
بَعْضُكُمْ بَعْضًا فَلْيُؤَدِّ الَّذِي اؤْتُمِنَ
أَمَانَتَهُ وَلْيَتَّقِ اللَّهَ رَبَّهُ ۗ وَلَا
تَكْتُمُوا الشَّهَادَةَ ۚ وَمَنْ يَكْتُمْهَا
فَإِنَّهُ آثِمٌ قَلْبُهُ ۗ وَاللَّهُ بِمَا
تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ﴿٢٨٤﴾

284. Naye bwe mubanga mu lugendo nga temufunye muwandiisi, olwo omusingo gukwasibwe *omuwozi*. Era omu ku mmwe bw'asigiranga omulala *ekintu kyonna*, kale oyo eyasigirwa azzangayo ekyo ekyamusigirwa *eri nnyini kyo* era asaana atyenga Allah Mukama we. Era temukisanga obujulizi. Naye oyo alibukisa, kale ddala oyo omwoyo gwe mwonoonyi. Era bye mukola Allah abimanyi.

**Ruku 40**

لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۗ
وَإِنْ تُبْدُوا مَا فِي أَنْفُسِكُمْ أَوْ تُخْفُوهُ
يُحَاسِبْكُمْ بِهِ اللَّهُ ۖ فَيَغْفِرُ لِمَنْ يَشَاءُ
وَيُعَذِّبُ مَنْ يَشَاءُ ۗ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ
شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٨٥﴾

285. Ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi byonna bya Allah. Era ne bwe mwoleka ebiri mu myoyo gyammwe oba nemubikisa, era Allah abibabalirako. Kale asonyiwa oyo gw'aba asiimye era abonereza oyo gw'aba asalidde. Era Allah ye w'Obuyinza ku buli kimu.

آمَنَ الرَّسُولُ بِمَا أُنْزِلَ إِلَيْهِ مِنْ
رَبِّهِ وَالْمُؤْمِنُونَ ۚ كُلٌّ آمَنَ بِاللَّهِ وَ
مَلَائِكَتِهِ وَكُتُبِهِ وَرُسُلِهِ لَا نُفَرِّقُ
بَيْنَ أَحَدٍ مِنْ رُسُلِهِ ۚ وَقَالُوا سَمِعْنَا
وَأَطَعْنَا ۖ غُفْرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيْكَ
الْمَصِيرُ ﴿٢٨٦﴾

286. Omubaka akkiriza ebyo ebyamubikkulirwa okuva eri Mukama we, n'abakkiriza. Bonna bakkiriza Allah, ne ba malayika be, n'Ebitabo bye, n'Abatume be, *era bagamba nti*: Tetusosola yenna mu Batume be. Era bagamba nti: Tuwulidde era tugonze. Mukama waffe, tusaba okusonyiyibwa okuva gy'oli era gy'oli y'eri obuddo.

287. Allah tazitoowereza mwoyo gwonna wabula *agutwala nga* okusobola kwa gwo *bwe kuba*. Gulifuna *empeera* olw'ebyo bye gwakola era gulivunaanibwa olw'ebyo bye gwakola. Mukama waffe, totukangavvula bwe tuba nga twerabidde oba nga tukoze ekisobyo. Mukama waffe, totutikkako buzito nga bwe wabutikka kw'abo* abaatusooka. Mukama waffe, totutikka ebyo bye tutasobola. Naye tusanguleko *ebibi byaffe*, era otusonyiwe, era otusaasire. Anti Ggwe Mukama waffe; kale tuyambe ku bantu abatakkiriza.

لَا يُكَلِّفُ اللّٰهُ نَفْسًا اِلَّا وُسْعَهَا ؕ لَهَا مَا كَسَبَتْ وَ عَلَيْهَا مَا اكْتَسَبَتْ ؕ رَبَّنَا لَا تُؤَاخِذْنَآ اِنْ نَّسِيْنَآ اَوْ اَخْطَاْنَا ۚ رَبَّنَا وَلَا تَحْمِلْ عَلَيْنَآ اِصْرًا كَمَا حَمَلْتَهٗ عَلَى الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِنَا ۚ رَبَّنَا وَلَا تُحَمِّلْنَا مَا لَا طَاقَةَ لَنَا بِهٖ ۚ وَاعْفُ عَنَّا ٚ وَاغْفِرْ لَنَا ٚ وَارْحَمْنَا ٚ اَنْتَ مَوْلٰىنَا فَانْصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٢٨٧﴾

---

*2:287. Wano abantu aboogerwako be bo abaaweebwa obuvunaanyizibwa bw'okutambuza eddiini ne babutwala ng' ekizibu gye bali era ne babulagajjalira . Kino kyaviirako abataali bayivu bulungi okubutwala n'okubwefuga, kyokka nga ebisinga tebabitegeera bulungi. N'olwensonga eyo, waasibukawo bannaddiini abaalina ebirowoozo ebifunda, ab'emputtu, abatawuliriza kya balala era nga tebategeera makulu na bigendererwa bya kigambo kya Katonda. Bano nno bageraageranyizibwa ku ndogoyi ezeetikka emigugu naye nga tezitegeera bigirimu (62:6). N'olwekyo ekigambo 'Iswiran'(* اِصْرًا *) kisaana okutegeerwa mu makulu ago, kuba obuvunaanyizibwa bw'eddiini tebwalisaanye kutwalibwa ng'ekizibu omukkiriza kye yaalidduse.*




ركوعاتها ٢٠

**ĀL-'IMRĀN**

***(Yakka luvannyuma lwa Hijra)***

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Alif Lām Mīm*

الٓمّٓ ﴿٢﴾

3. Allah *ye yekka*. Teri musinzibwa mulala okuggyako Ye. Ye Mulamu, Eyeyimirizaawo yekka, Ayimirizaawo buli kimu.

اللّٰهُ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّوْمُ ﴿٣﴾

4. Y'eyassa ku ggwe Ekitabo ekirimu amazima nga ky'ekikakasa* ebyo ebyakikulembera era y'eyassa Taurāti n'Enjiri

نَزَّلَ عَلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ وَاَنْزَلَ التَّوْرٰىةَ وَالْاِنْجِيْلَ ﴿٤﴾

5. Oluberebrye, nga bulung'amu eri abantu, n'assa n'Ekyawula (ebituufu n'ebikyaamu). Mazima abo abatakkiriza Aya za Allah balifuna ekibonerezo ekikakali. Era Allah ye Luwangula, Nannyini kwesasuza.

مِنْ قَبْلُ هُدًى لِّلنَّاسِ وَاَنْزَلَ الْفُرْقَانَ ۬ اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيْدٌ ۭ وَاللّٰهُ عَزِيْزٌ ذُو انْتِقَامٍ ﴿٥﴾

6. Mazima tewali kyonna mu nsi wadde mu ggulu ekyekweka Allah.

اِنَّ اللّٰهَ لَا يَخْفٰى عَلَيْهِ شَيْءٌ فِي الْاَرْضِ وَلَا فِي السَّمَاۗءِ ﴿٦﴾

7. Ye y'Oyo abawa enfaanana yammwe mu nnabaana nga bw'aba ayagadde. Teri musinzibwa mulala okuggyako Ye *yekka*. *Ye* Luwangula, Omugezi ennyo.

هُوَ الَّذِيْ يُصَوِّرُكُمْ فِي الْاَرْحَامِ كَيْفَ يَشَاۗءُ ۭ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٧﴾

8. Ye y'Oyo eyassa ku ggwe Ekitabo nga kirimu Aya ennamuzi— ezo nga y'ennono y'Ekitabo— n'endala nga za nnyinyonnyola ez'enjawulo. Naye abo abalina obukyaamu mu mitima gyabwe, kale mu zo bagobereramu ezo ez'ennyinyonnyola ez'enjawulo olw'okunoonya fitina n'okunoonya ennyinyonnyola ya zo *bo gye baagala*. Naye tewali amanyi nnyinyonnyola ya zo *mu bujjuvu* okuggyako Allah n'abo abakugu mu by'okumanya; bagamba nti: Tuzikkiriza, zonna zaava eri Mukama waffe. Naye tebafumiitiriza *ku zo* okuggyako abo abalina amagezi—

هُوَ الَّذِيْٓ اَنْزَلَ عَلَيْكَ الْكِتٰبَ مِنْهُ اٰيٰتٌ مُّحْكَمٰتٌ هُنَّ اُمُّ الْكِتٰبِ وَاُخَرُ مُتَشٰبِهٰتٌ ۭ فَاَمَّا الَّذِيْنَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ زَيْغٌ فَيَتَّبِعُوْنَ مَا تَشَابَهَ مِنْهُ ابْتِغَاۗءَ الْفِتْنَةِ وَابْتِغَاۗءَ تَاْوِيْلِهٖ ۚ وَمَا يَعْلَمُ تَاْوِيْلَهٗٓ اِلَّا اللّٰهُ ۘ وَالرّٰسِخُوْنَ فِي الْعِلْمِ يَقُوْلُوْنَ اٰمَنَّا بِهٖ ۙ كُلٌّ مِّنْ عِنْدِ رَبِّنَا ۚ وَمَا يَذَّكَّرُ اِلَّآ اُولُوا الْاَلْبَابِ ﴿٨﴾

---

*3:2. Nze Allah amanyi byonna.*

*3:4: Ekigambo 'Muswaddiqan' ( مُصَدِّقًا ) kirina amakulu magazi kubanga kitegeeza okukakasa okubikkulirwa okutuufu okuli mu bitabo ebyasooka Kur'āni awamu n'okutuukiriza okulanga okubirimu. 'Al-Furqān' kitegeeza amazima nantameggwa era kitegeeza ekyo kyonna ekikozesebwa ng'ekipimo okwawula ekintu ekimu ku kirala.*

رَبَّنَا لَا تُزِغْ قُلُوبَنَا بَعْدَ إِذْ هَدَيْتَنَا وَهَبْ لَنَا مِن لَّدُنكَ رَحْمَةً ۚ إِنَّكَ أَنتَ الْوَهَّابُ ﴿٩﴾

9. *Abagamba nti:* Mukama waffe, tokyamya mitima gyaffe oluvannyuma ng'omaze okutulung'amya, era tuwe okusaasira okuva gy'oli; mazima Ggwe Lugaba.

رَبَّنَا إِنَّكَ جَامِعُ النَّاسِ لِيَوْمٍ لَّا رَيْبَ فِيهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يُخْلِفُ الْمِيعَادَ ﴿١٠﴾

10. Mukama waffe, ddala Ggwe w'okukung'aanya abantu ku lunaku olutaliimu kubuusabuusa. Mazima Allah tamenya ndagaano.

**Ruku 2**

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا لَن تُغْنِيَ عَنْهُمْ أَمْوَالُهُمْ وَلَا أَوْلَادُهُم مِّنَ اللَّهِ شَيْئًا ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمْ وَقُودُ النَّارِ ﴿١١﴾

11. Mazima abo abatakkiriza, eby'obugagga bwabwe wadde abaana baabwe tebigenda kubagasa n'akatono ku Allah, era abo z'enku z'omuliro;

كَدَأْبِ آلِ فِرْعَوْنَ ۙ وَالَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا فَأَخَذَهُمُ اللَّهُ بِذُنُوبِهِمْ ۗ وَاللَّهُ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿١٢﴾

12. Okufaanana nga abantu ba Farāwo n'abo abaabakulembera abaalimbisa obubonero bwaffe; kale Allah n'abakangavvula olw'ebibi byabwe. Era Allah mukakali mu kubonereza.

قُل لِّلَّذِينَ كَفَرُوا سَتُغْلَبُونَ وَتُحْشَرُونَ إِلَىٰ جَهَنَّمَ ۚ وَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿١٣﴾

13. Gamba abo abatakkiriza nti: Mujja kuwangulwa era mukung'aanyizibwe eri omuliro; era ekyo ky'ekiwummulo ekibi ennyo.

قَدْ كَانَ لَكُمْ آيَةٌ فِي فِئَتَيْنِ الْتَقَتَا ۖ فِئَةٌ تُقَاتِلُ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَأُخْرَىٰ كَافِرَةٌ يَرَوْنَهُم مِّثْلَيْهِمْ رَأْيَ الْعَيْنِ ۚ وَاللَّهُ يُؤَيِّدُ بِنَصْرِهِ مَن يَشَاءُ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّأُولِي الْأَبْصَارِ ﴿١٤﴾

14. Mazima kaali kabonero gye muli mu kusisinkana kw'amagye abiri, ng'eggye erimu lirwanira mu kkubo lya Allah n'eddala nga lya batakkiriza, nga babalaba ng'ababasinga emirundi ebiri mu kulaba kw'amaaso. Naye Allah awagira n'obuyambi bwe oyo gw'aba ayagadde. Mazima mw'ekyo mulimu eky'okuyiga eri abo abalina amaaso.

زُيِّنَ لِلنَّاسِ حُبُّ الشَّهَوَاتِ مِنَ النِّسَاءِ وَالْبَنِينَ وَالْقَنَاطِيرِ الْمُقَنطَرَةِ مِنَ الذَّهَبِ وَالْفِضَّةِ وَالْخَيْلِ الْمُسَوَّمَةِ وَالْأَنْعَامِ وَالْحَرْثِ ۗ ذَٰلِكَ مَتَاعُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ وَاللَّهُ عِندَهُ حُسْنُ الْمَآبِ ﴿١٥﴾

15. Kwalungiyizibwa eri abantu okwagala kw'ebyegombebwa— ng'abakazi, n'abaana, n'entuumu za zaabu ezituumiddwa, n'effeeza, n'embalaasi ez'olulyo olulungi, n'ebisolo ebifugibwa, n'ennimiro. Ebyo nno by'ebikozesebwa mu bulamu bw'ensi; naye eri Allah y'eri obuddo amakula.

قُلْ أَؤُنَبِّئُكُم بِخَيْرٍ مِّن ذَٰلِكُمْ ۚ لِلَّذِينَ اتَّقَوْا عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّاتٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا وَأَزْوَاجٌ مُّطَهَّرَةٌ وَرِضْوَانٌ مِّنَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ بَصِيرٌ بِالْعِبَادِ ﴿١٦﴾

16. Gamba nti: Abaffe, mbategeeze ebirungi ebisinga kw'ebyo? Abo abatya Allah balifuna ensuku eri Mukama waabwe ezikulukutamu emigga wansi wa zo; omwo mwe balibeera; ne bannaabwe abaatukuzibwa, n'okusiima okuva eri Allah. Era Allah alaba bulungi abaweereza be,

17. Abo abagamba nti: Mukama waffe, ddala ffe tukkirizza; kale tusonyiwe ebibi byaffe, era otuwonye ekibonerezo ky'omuliro.

الَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا إِنَّنَا آمَنَّا فَاغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَقِنَا عَذَابَ النَّارِ ﴿١٧﴾

18. *Era* abagumiikiriza era ab'amazima era abeetoowaze era abatoola *ku lwa Allah* era abasaba okusonyiyibwa nga bunaatera okukya.

الصَّابِرِينَ وَالصَّادِقِينَ وَالْقَانِتِينَ وَالْمُنْفِقِينَ وَالْمُسْتَغْفِرِينَ بِالْأَسْحَارِ ﴿١٨﴾

19. Allah akakasa nti mazima teri musinzibwa mulala okuggyako Ye — ne ba malayika, n'abalina okumanya *nabo bakakasa — Allah* ayimiridde ku bwenkanya. Teri musinzibwa mulala okuggyako Ye yekka, Luwangula, Omugezi ennyo.

شَهِدَ اللَّهُ أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ وَالْمَلَائِكَةُ وَأُولُو الْعِلْمِ قَائِمًا بِالْقِسْطِ ۚ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١٩﴾

النصف

20. Mazima eddiini *entuufu* eri Allah bwe Busiraamu. Era abo abaaweebwa Ekitabo, tebaayawukana wabula luvannyuma lwa kutuukibwako kumanya *olwo ne baawukana,* olw'obuggya obwali wakati waabwe. Naye oyo agaana okulabula kwa Allah, kale ddala Allah mwangu nnyo mu kubala.

إِنَّ الدِّينَ عِنْدَ اللَّهِ الْإِسْلَامُ ۗ وَمَا اخْتَلَفَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ إِلَّا مِنْ بَعْدِ مَا جَاءَهُمُ الْعِلْمُ بَغْيًا بَيْنَهُمْ ۗ وَمَنْ يَكْفُرْ بِآيَاتِ اللَّهِ فَإِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٢٠﴾

21. Naye bwe baba bakuwakanya, kale gamba nti: Nze neewaayo nzenna eri Allah n'abo abangoberera. Era gamba abo abaaweebwa Ekitabo n'abatali bayigirize nti: Abaffe, mujeemulukuse? Kale bwe banaajeemulukuka, olwo banaaba balung'amye. Naye bwe balyekyuusa, kale ddala ggwe ovunanyizibwa kutuusa *bubaka.* Era Allah alaba bulungi abaweereza *be.*

فَإِنْ حَاجُّوكَ فَقُلْ أَسْلَمْتُ وَجْهِيَ لِلَّهِ وَمَنِ اتَّبَعَنِ ۗ وَقُلْ لِلَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ وَالْأُمِّيِّينَ أَأَسْلَمْتُمْ ۚ فَإِنْ أَسْلَمُوا فَقَدِ اهْتَدَوْا ۖ وَإِنْ تَوَلَّوْا فَإِنَّمَا عَلَيْكَ الْبَلَاغُ ۗ وَاللَّهُ بَصِيرٌ بِالْعِبَادِ ﴿٢١﴾

ع ٢ ١٠

**Ruku 3**

22. Mazima abo abagaana Aya za Allah era ne bagezaako n'okutta ba Nabbi awatali nsonga era ne batta abo abakubiriza obwenkanya mu bantu, kale bawe amawulire g'ekibonerezo ekirumya.

إِنَّ الَّذِينَ يَكْفُرُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ وَيَقْتُلُونَ النَّبِيِّينَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَيَقْتُلُونَ الَّذِينَ يَأْمُرُونَ بِالْقِسْطِ مِنَ النَّاسِ فَبَشِّرْهُمْ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٢﴾

23. Abo nno be bo ebikolwa byabwe ebyayonooneka ku nsi ne ku nkomerero, era tebalifuna bayambi.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَمَا لَهُمْ مِنْ نَاصِرِينَ ﴿٢٣﴾

24. Abaffe, tewalaba abo abaaweebwa ekitundu ky'amateeka? Baakoowoolwa eri Ekitabo kya Allah kiryooke kiramule wakati waabwe, naye abamu mu bo beekyuusa nebakubayo mabega.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ أُوتُوا نَصِيبًا مِنَ الْكِتَابِ يُدْعَوْنَ إِلَىٰ كِتَابِ اللَّهِ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٌ مِنْهُمْ وَهُمْ مُعْرِضُونَ ﴿٢٤﴾

25. Ekyo lwa kubanga baagamba nti: Omuliro tegulitukoonako, okuggyako ennaku embale. Kale ebyo bye baajingajinganga nebibabuzaabuza ku ddiini yaabwe.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا لَن تَمَسَّنَا النَّارُ إِلَّا أَيَّامًا مَّعْدُودَاتٍ ۖ وَغَرَّهُمْ فِي دِينِهِم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٢٥﴾

26. Naye kiriba kitya awo nga tubakung’aanyizza ku lunaku olutaliimu kubuusabuusa! Era buli muntu alisasulwa mu bujjuvu olw’ebyo bye yakola, era tebaliryazaamaanyizibwa.

فَكَيْفَ إِذَا جَمَعْنَاهُمْ لِيَوْمٍ لَّا رَيْبَ فِيهِ وَوُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٦﴾

27. Gamba nti: Ayi Allah, Nannyini bwakabaka, Ggwe owa obwakabaka oyo gw’oba oyagadde era Ggwe ojja obwakabaka kw’oyo gw’oba oyagadde. Era Ggwe owa ekitiibwa oyo gw’oba oyagadde era Ggwe ofeebya oyo gw’oba oyagadde. Ebirungi byonna biri mu mukono gwo. Mazima Ggwe w’Obuyinza ku buli kimu.

قُلِ اللَّهُمَّ مَالِكَ الْمُلْكِ تُؤْتِي الْمُلْكَ مَن تَشَاءُ وَتَنزِعُ الْمُلْكَ مِمَّن تَشَاءُ وَتُعِزُّ مَن تَشَاءُ وَتُذِلُّ مَن تَشَاءُ ۖ بِيَدِكَ الْخَيْرُ ۖ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٧﴾

28. Ggwe oyingiza ekiro mu misana era Ggwe oyingiza emisana mu kiro. Era Ggwe ojja ekiramu mu kifu era Ggwe ojja ekifu mu kiramu. Era Ggwe ogabira oyo gw’oba oyagadde awatali kubalirira.

تُولِجُ اللَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَتُولِجُ النَّهَارَ فِي اللَّيْلِ ۖ وَتُخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَتُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ الْحَيِّ ۖ وَتَرْزُقُ مَن تَشَاءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٢٨﴾

29. Abakkiriza tebatwalanga abatakkiriza okuba ab’emikwano mu kifo ky’abakkiriza. Naye oyo yenna alikola ekyo, taliba na nkolangana yonna ne Allah— okuggyako nga mubeekuumye olwekuuma. Era Allah abalabula ku kibonerezo kye;* era eri Allah y’eri obuddo.

لَّا يَتَّخِذِ الْمُؤْمِنُونَ الْكَافِرِينَ أَوْلِيَاءَ مِن دُونِ الْمُؤْمِنِينَ ۖ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَلَيْسَ مِنَ اللَّهِ فِي شَيْءٍ إِلَّا أَن تَتَّقُوا مِنْهُمْ تُقَاةً ۗ وَيُحَذِّرُكُمُ اللَّهُ نَفْسَهُ ۗ وَإِلَى اللَّهِ الْمَصِيرُ ﴿٢٩﴾

30. Gamba nti: Bwe mukisa ebyo ebiri mu bifuba byammwe oba bwe mubyooleka, *era* Allah abimanya. Era amanyi ebiri mu ggulu n’ebiri mu nsi. Era Allah wa buyinza ku buli kimu.

قُلْ إِن تُخْفُوا مَا فِي صُدُورِكُمْ أَوْ تُبْدُوهُ يَعْلَمْهُ اللَّهُ ۗ وَيَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۗ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٣٠﴾

31. *Mwekuume* olunaku buli mwoyo lwe gulisanga ebyo bye gwakola mu birungi nga bireeteddwa, ne buli kibi kye gwakola. Gulyegomba nti singa wakati wa gwo na byo waliwo ebbanga eggwanvu. Era Allah abalabula ku kibonerezo kye. Era Allah wa kisa nnyo eri abaweereza *be*.

يَوْمَ تَجِدُ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ مِنْ خَيْرٍ مُّحْضَرًا وَمَا عَمِلَتْ مِن سُوءٍ تَوَدُّ لَوْ أَنَّ بَيْنَهَا وَبَيْنَهُ أَمَدًا بَعِيدًا ۗ وَيُحَذِّرُكُمُ اللَّهُ نَفْسَهُ ۗ وَاللَّهُ رَءُوفٌ بِالْعِبَادِ ﴿٣١﴾

*3:29: Ebigambo ‘Yuhadh-dhirukumullahu nafsahu’ (* يُحَذِّرُكُمُ اللَّهُ نَفْسَهُ *) bitegeeza ‘Allah abalabula ku kibonerezo kye’. Kino kitegeeza nti Allah alabula abakkiriza baleme kutwala biragiro bye nga eky’olubalaato.*

**Ruku 4**

32. Gamba nti: Bwe muba nga mwagala Allah, kale mungoberere: Allah ajja kubaagala era abasonyiwe ebibi byammwe. Era Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow’ekisa ekingi.

قُلْ اِنْ كُنْتُمْ تُحِبُّوْنَ اللّٰهَ فَاتَّبِعُوْنِيْ يُحْبِبْكُمُ اللّٰهُ وَ يَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوْبَكُمْ ؕ وَ اللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٣٢﴾

33. Gamba nti: Mugondere Allah ne Mutume. Naye bwe baneekyuusa, kale *bamanye nti* ddala Allah tayagala batakkiriza.

قُلْ اَطِيْعُوا اللّٰهَ وَ الرَّسُوْلَ ۚ فَاِنْ تَوَلَّوْا فَاِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٣٣﴾

34. Mazima Allah yalonda Ādamu ne Nūhu n’abomu maka ga Ibrāhīmu n’abomu maka ga ‘Imrāni ku bantu bonna.

اِنَّ اللّٰهَ اصْطَفٰۤى اٰدَمَ وَ نُوْحًا وَّ اٰلَ اِبْرٰهِيْمَ وَ اٰلَ عِمْرٰنَ عَلَى الْعٰلَمِيْنَ ﴿٣٤﴾

35. *Abo* ly’ezadde ery’enda ya nnakalaama. Era Allah ye Muwulizi wa byonna, Omumanyi wa byonna.

ذُرِّيَّةًۢ بَعْضُهَا مِنْ بَعْضٍ ؕ وَ اللّٰهُ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿٣٥﴾

36. *Mujjukire* nga muka ‘Imrāni bwe yagamba nti: Mukama wange, nze neeyamye gy’oli kw’ekyo ekiri mu lubuto lwange kibeere ekiweereddwayo *gy’oli.* Kale kkiriza ekiva gyendi. Mazima Ggwe Muwulizi wa byonna, Omumanyi wa byonna.

اِذْ قَالَتِ امْرَاَتُ عِمْرٰنَ رَبِّ اِنِّيْ نَذَرْتُ لَكَ مَا فِيْ بَطْنِيْ مُحَرَّرًا فَتَقَبَّلْ مِنِّيْ ۚ اِنَّكَ اَنْتَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ﴿٣٦﴾

37. Awo bwe yamuzaala n’agamba nti: Mukama wange, mmuzadde *naye* wa buwala, so Allah y’eyali asinga okumanya gwe yazaala. Era ow’obulenzi *gwe yali alowooza* tafaanana na wa buwala *gwe yazaala. Omukyala n’agamba nti:* Era nze mmutuumye erinnya Maryamu era nze mmwewogomya gy’oli n’ezadde lye okuva eri Sitaani agobaganyizibwa.

فَلَمَّا وَضَعَتْهَا قَالَتْ رَبِّ اِنِّيْ وَضَعْتُهَاۤ اُنْثٰى ؕ وَ اللّٰهُ اَعْلَمُ بِمَا وَضَعَتْ ؕ وَ لَيْسَ الذَّكَرُ كَالْاُنْثٰى ۚ وَ اِنِّيْ سَمَّيْتُهَا مَرْيَمَ وَ اِنِّيْۤ اُعِيْذُهَا بِكَ وَ ذُرِّيَّتَهَا مِنَ الشَّيْطٰنِ الرَّجِيْمِ ﴿٣٧﴾

38. Kale Mukama we n’amukkiriza okukkiriza okulungi era n’amulera okulera okulungi, n’afuula Zakariyya omulabirizi we. Zakariyya buli lwe yayingiranga gy’ali mu kisenge, yasanganga w’ali ebigabulwa. N’agamba nti: Owange Maryamu, bino obijja wa? N’agamba nti: Bino biva eri Allah. Mazima Allah agabula oyo gw’aba ayagadde awatali kubalirira.

فَتَقَبَّلَهَا رَبُّهَا بِقَبُوْلٍ حَسَنٍ وَّ اَنْۢبَتَهَا نَبَاتًا حَسَنًا ۙ وَّ كَفَّلَهَا زَكَرِيَّا ۚ كُلَّمَا دَخَلَ عَلَيْهَا زَكَرِيَّا الْمِحْرَابَ ۙ وَجَدَ عِنْدَهَا رِزْقًا ۚ قَالَ يٰمَرْيَمُ اَنّٰى لَكِ هٰذَا ؕ قَالَتْ هُوَ مِنْ عِنْدِ اللّٰهِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ يَرْزُقُ مَنْ يَّشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٣٨﴾

39. Awo *ne* Zakariyya n’asaba Mukama we n’agamba nti: Mukama wange, mpa ezzadde eddongoofu okuva gy’oli; mazima Ggwe Muwulizi w’okusaba.

هُنَالِكَ دَعَا زَكَرِيَّا رَبَّهٗ ۚ قَالَ رَبِّ هَبْ لِيْ مِنْ لَّدُنْكَ ذُرِّيَّةً طَيِّبَةً ۚ اِنَّكَ سَمِيْعُ الدُّعَآءِ ﴿٣٩﴾

40. Kale ba malayika baamukoowoola ng’ayimiridde asaala mu kisenge nti:

فَنَادَتْهُ الْمَلٰٓئِكَةُ وَ هُوَ قَآئِمٌ يُّصَلِّيْ

Mazima Allah akuwa amawulire ag'essanyu *ag'okuzaala* Yahya, ow'okutuukiriza ekigambo ekivudde eri Allah era ow'ekitiibwa, omwekuumi era Nabbi ali mu batuukirivu.

فِي الْمِحْرَابِ أَنَّ اللَّهَ يُبَشِّرُكَ بِيَحْيَىٰ مُصَدِّقًا بِكَلِمَةٍ مِّنَ اللَّهِ وَسَيِّدًا وَحَصُورًا وَنَبِيًّا مِّنَ الصَّالِحِينَ ﴿٤٠﴾

41. N'agamba nti: Mukama wange, nnaafuna ntya omwana nga mmaze okutuukibwako obukadde ate nga ne mukyala wange mugumba? *Malayika* n'agamba nti: Bw'atyo Allah akola nga bw'aba ayagadde.

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَامٌ وَقَدْ بَلَغَنِيَ الْكِبَرُ وَامْرَأَتِي عَاقِرٌ ۖ قَالَ كَذَٰلِكَ اللَّهُ يَفْعَلُ مَا يَشَاءُ ﴿٤١﴾

42. N'agamba nti: Mukama wange, nteekerawo akabonero. N'agamba nti: Akabonero ko, tojja kwogera na bantu okumala ennaku ssatu, okuggyako *okukozesa* obubonero. Era tendereza nnyo Mukama wo era omugulumize enkya n'eggulo.

قَالَ رَبِّ اجْعَل لِّي آيَةً ۖ قَالَ آيَتُكَ أَلَّا تُكَلِّمَ النَّاسَ ثَلَاثَةَ أَيَّامٍ إِلَّا رَمْزًا ۗ وَاذْكُر رَّبَّكَ كَثِيرًا وَسَبِّحْ بِالْعَشِيِّ وَالْإِبْكَارِ ﴿٤٢﴾

**Ruku 5**

43. Era *mujjukire* nga ba malayika bwe baagamba nti: Owange Maryamu, mazima Allah yakulonda n'akutukuza era n'akulondoba mu bakazi b'omulembe *gwo.*

وَإِذْ قَالَتِ الْمَلَائِكَةُ يَا مَرْيَمُ إِنَّ اللَّهَ اصْطَفَاكِ وَطَهَّرَكِ وَاصْطَفَاكِ عَلَىٰ نِسَاءِ الْعَالَمِينَ ﴿٤٣﴾

44. Owange Maryamu, gondera Mukama wo era ovuuname era osinze *Allah* awamu n'abo abasinza.

يَا مَرْيَمُ اقْنُتِي لِرَبِّكِ وَاسْجُدِي وَارْكَعِي مَعَ الرَّاكِعِينَ ﴿٤٤﴾

45. Ebyo by'ebimu ku mawulire amekusifu ge tukubikkulidde. Era Ggwe tewali nabo bwe baali nga bakasuka obusaale bwabwe *okweraguza bamanye* ani mu bo anaalabirira Maryamu, era tewali nabo nga bakaayana.

ذَٰلِكَ مِنْ أَنبَاءِ الْغَيْبِ نُوحِيهِ إِلَيْكَ ۚ وَمَا كُنتَ لَدَيْهِمْ إِذْ يُلْقُونَ أَقْلَامَهُمْ أَيُّهُمْ يَكْفُلُ مَرْيَمَ وَمَا كُنتَ لَدَيْهِمْ إِذْ يَخْتَصِمُونَ ﴿٤٥﴾

46. Awo ba malayika bwe baagamba nti: Owange Maryamu, mazima Allah akuwa amawulire ag'essannyu ag'ekigambo ekiva gy'ali *eky'omwana* erinnya lye Masiihi, 'Isa, mutabani wa Maryamu, ow'ekitiibwa ku nsi ne ku nkomerero, era aliba mw'abo ab'oku lusegere *lwa Allah.*

إِذْ قَالَتِ الْمَلَائِكَةُ يَا مَرْيَمُ إِنَّ اللَّهَ يُبَشِّرُكِ بِكَلِمَةٍ مِّنْهُ اسْمُهُ الْمَسِيحُ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ وَجِيهًا فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَمِنَ الْمُقَرَّبِينَ ﴿٤٦﴾

47. Era alyogera n'abantu mu buto ne mu kusajjakula, era aliba mw'abo abatuukirivu.

وَيُكَلِّمُ النَّاسَ فِي الْمَهْدِ وَكَهْلًا وَمِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٤٧﴾

48. *Maryamu* n'agamba nti: Mukama wange, ndifuna ntya omwaana nga sikooneddwako musajja yenna? *Malayika* n'agamba nti: Allah bw'atyo, atonda nga bw'aba ayagadde. Era bw'asalawo ekintu,

قَالَتْ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي وَلَدٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِي بَشَرٌ ۖ قَالَ كَذَٰلِكِ اللَّهُ يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ ۚ إِذَا قَضَىٰ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ

kale agamba kigambe nti: Ba! kale ne kiba.*

كُن فَيَكُونُ ﴿٤٨﴾

49. Era alimuyigiriza Ekitabo n'eby'amagezi ne Taureti n' Enjiri;

وَيُعَلِّمُهُ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَالتَّوْرَاةَ وَالْإِنجِيلَ ﴿٤٩﴾

50. Era aliba Mutume eri abaana ba Isirairi, *alibagamba nti*: Ddala nzize gyemuli n'akabonero akava eri Mukama wammwe, ddala nzija kubabumbira mu budongo ekifaanana n'enkola y'ennyonyi, kale nkifuuwemu omukka; olwo kifuuke ekibuuka olw'okulagira kwa Allah. Era nzija kuwonya abatalaba n'abagenge era nzuukize abafu olw'okulagira kwa Allah. Era nzija kubategeeza bye muba mulya ne bye muba mutereka mu mayu gammwe. Mazima mw'ebyo mulimu obubonero gye muli, bwe muba nga muli bakkiriza.

وَرَسُولًا إِلَىٰ بَنِي إِسْرَائِيلَ أَنِّي قَدْ جِئْتُكُم بِآيَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ أَنِّي أَخْلُقُ لَكُم مِّنَ الطِّينِ كَهَيْئَةِ الطَّيْرِ فَأَنفُخُ فِيهِ فَيَكُونُ طَيْرًا بِإِذْنِ اللَّهِ وَأُبْرِئُ الْأَكْمَهَ وَالْأَبْرَصَ وَأُحْيِي الْمَوْتَىٰ بِإِذْنِ اللَّهِ وَأُنَبِّئُكُم بِمَا تَأْكُلُونَ وَمَا تَدَّخِرُونَ فِي بُيُوتِكُمْ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٥٠﴾

51. Era *nze* mukakasa w'ebyo ebyankulembera mu Taurēti, era nzija kubakkiriza ebimu kw'ebyo bye mwaziyizibwa; era nzize gye muli n'okulabula okuva eri Mukama wammwe; kale mutye Allah nange mumpulire.

وَمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيَّ مِنَ التَّوْرَاةِ وَلِأُحِلَّ لَكُم بَعْضَ الَّذِي حُرِّمَ عَلَيْكُمْ وَجِئْتُكُم بِآيَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿٥١﴾

52. Mazima Allah ye Mukama wange era ye Mukama wammwe; kale gwe muba musinza yekka: Lino ly'ekkubo eggolokofu.

إِنَّ اللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمْ فَاعْبُدُوهُ هَٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٥٢﴾

53. Awo 'Isa bwe yategeera obutakkiriza bwabwe, n'agamba nti: B'ani abanannyamba mu kkubo lya Allah? Abayigirizwa nebagamba nti: Ffe bayambi ba Allah. Tukkirizza Allah era kakasa nti ddala tuli bajeemulukufu.

فَلَمَّا أَحَسَّ عِيسَىٰ مِنْهُمُ الْكُفْرَ قَالَ مَنْ أَنصَارِي إِلَى اللَّهِ قَالَ الْحَوَارِيُّونَ نَحْنُ أَنصَارُ اللَّهِ آمَنَّا بِاللَّهِ وَاشْهَدْ بِأَنَّا مُسْلِمُونَ ﴿٥٣﴾

54. Mukama waffe, tukkirizza ebyo bye wassa era tugoberedde Omutume. Kale tuwandiike mw'abo abawa obujulizi.

رَبَّنَا آمَنَّا بِمَا أَنزَلْتَ وَاتَّبَعْنَا الرَّسُولَ فَاكْتُبْنَا مَعَ الشَّاهِدِينَ ﴿٥٤﴾

55. Era *abalabe be* beekoba, ne Allah neyeekoba; naye Allah y'asinga abeekobi bonna.

وَمَكَرُوا وَمَكَرَ اللَّهُ وَاللَّهُ خَيْرُ الْمَاكِرِينَ ﴿٥٥﴾

**Ruku 6**

56. *Mujjukire* nga Allah bwe yagamba nti: Owange 'Isa, mazima nze w'okukufiisa era nkugulumize gyendi era nkunaazeeko *enziro* eva eri abo abatakkiriza era nzija kussa abakugoberera waggulu w'abo abatakkiriza,

إِذْ قَالَ اللَّهُ يَا عِيسَىٰ إِنِّي مُتَوَفِّيكَ وَرَافِعُكَ إِلَيَّ وَمُطَهِّرُكَ مِنَ الَّذِينَ كَفَرُوا وَجَاعِلُ الَّذِينَ اتَّبَعُوكَ فَوْقَ

*3:48: Ebigambo 'Ba! kale ne kiba' tebitegeeza nti ekiragiddwa kibeerawo mbagirawo. Enkola ya Allah eri nti bw'alagira nti Ba! olwo ekintu ne kitandika okuba nga Ye bw'akyagala.*

okutuusa ku lunaku lw'okuzuukira; n'oluvannyuma gyendi y'eri obuddo bwammwe, kale ndiramula wakati wammwe mw'ebyo bye mwali mutakkiriziganyaamu.

الَّذِينَ كَفَرُوٓا إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيٰمَةِ ۚ ثُمَّ إِلَيَّ مَرْجِعُكُمْ فَأَحْكُمُ بَيْنَكُمْ فِيمَا كُنْتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٥٦﴾

57. Naye abo abeerema ndibabonereza ekibonerezo ekikakali mu nsi ne ku nkomerero,era tebalifuna bayambi.

فَأَمَّا الَّذِينَ كَفَرُوا فَأُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا فِي الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ۖ وَمَا لَهُمْ مِّنْ نّٰصِرِينَ ﴿٥٧﴾

58. Naye abo abakkiriza nebakola ebikolwa ebirungi, kale alibasasula empeera yaabwe mu bujjuvu. Era Allah tayagala boononyi

وَأَمَّا الَّذِينَ اٰمَنُوا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ فَيُوَفِّيهِمْ أُجُورَهُمْ ۗ وَاللّٰهُ لَا يُحِبُّ الظّٰلِمِينَ ﴿٥٨﴾

59. Ebyo bye tukusomera by'ebimu ku bubonero n'okujjukiza okw'amagezi.

ذٰلِكَ نَتْلُوهُ عَلَيْكَ مِنَ الْاٰيٰتِ وَالذِّكْرِ الْحَكِيمِ ﴿٥٩﴾

60. Mazima embeera ya 'Isa eri Allah efaananira ddala n'eya Adamu. Yamutonda mu ttaka, n'oluvannyuma n'amugamba nti: Ba! kale n'aba.

إِنَّ مَثَلَ عِيسٰى عِنْدَ اللّٰهِ كَمَثَلِ اٰدَمَ ۖ خَلَقَهُ مِنْ تُرَابٍ ثُمَّ قَالَ لَهُ كُنْ فَيَكُونُ ﴿٦٠﴾

61. *Gano ge* mazima agavudde eri Mukama wo, kale tobeera mw'abo ababuusabuusa.

اَلْحَقُّ مِنْ رَّبِّكَ فَلَا تَكُنْ مِّنَ الْمُمْتَرِينَ ﴿٦١﴾

62. Kale oyo alikuwakanya ku ye nga omaze okutuukibwako okumanya,kale gamba nti: Mujje, tuyite abaana baffe n'abaana bammwe, n'abakyala baffe ne bakyala bammwe, n'abantu baffe n'abantu bammwe; n'oluvannyuma tusabe n'obumalirivu; kale tusse ekikolimo kya Allah kw'abo abalimba.

فَمَنْ حَآجَّكَ فِيهِ مِنْ بَعْدِ مَا جَآءَكَ مِنَ الْعِلْمِ فَقُلْ تَعَالَوْا نَدْعُ أَبْنَآءَنَا وَأَبْنَآءَكُمْ وَنِسَآءَنَا وَنِسَآءَكُمْ وَأَنْفُسَنَا وَأَنْفُسَكُمْ ۟ ثُمَّ نَبْتَهِلْ فَنَجْعَلْ لَّعْنَتَ اللّٰهِ عَلَى الْكٰذِبِينَ ﴿٦٢﴾

63. Mazima kuno kwe kunnyonnyola okw'amazima. Era tewali musinzibwa mulala okuggyako Allah. Era ddala Allah ye Luwangula, Omugezi ennyo.

إِنَّ هٰذَا لَهُوَ الْقَصَصُ الْحَقُّ ۚ وَمَا مِنْ إِلٰهٍ إِلَّا اللّٰهُ ۚ وَإِنَّ اللّٰهَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٦٣﴾

64. Naye bwe beekyuusanga, kale ddala Allah abatabuzitabuzi abamanyi bulungi.

فَإِنْ تَوَلَّوْا فَإِنَّ اللّٰهَ عَلِيمٌۢ بِالْمُفْسِدِينَ ﴿٦٤﴾ ع ٦ ١٤

**Ruku 7**

65. Gamba nti: Abange abantu b'Ekitabo, mujje eri ekigambo eky'enkamunkamu wakati waffe nammwe: Nti tuleme kusinza yenna okuggyako Allah, era tuleme kumwenkanya ne kyonna, era abamu mu ffe baleme kufuula balala bakatonda ebbali wa Allah.

قُلْ يٰٓأَهْلَ الْكِتٰبِ تَعَالَوْا إِلٰى كَلِمَةٍ سَوَآءٍۢ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ أَلَّا نَعْبُدَ إِلَّا اللّٰهَ وَلَا نُشْرِكَ بِهِ شَيْـًٔا وَّلَا يَتَّخِذَ بَعْضُنَا بَعْضًا أَرْبَابًا مِّنْ دُونِ اللّٰهِ ۚ

فَإِنْ تَوَلَّوْا فَقُولُوا اشْهَدُوا بِأَنَّا مُسْلِمُونَ ﴿٦٥﴾

Naye bwe beekyuusanga, olwo mugambe nti: Mubeere bajulizi nti ddala ffe tuli bajeemulukufu.

يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لِمَ تُحَاجُّونَ فِي إِبْرَاهِيمَ وَمَا أُنْزِلَتِ التَّوْرَاةُ وَالْإِنْجِيلُ إِلَّا مِنْ بَعْدِهِ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٦٦﴾

66. Abange mmwe abantu b'Ekitabo, lwaki mukaayana ku Ibrāhīmu so nga Taurēti n'Enjiri tebyassibwa wabula luvannyuma lwe? Abaffe, temukozesa magezi ?

هَا أَنْتُمْ هَٰؤُلَاءِ حَاجَجْتُمْ فِيمَا لَكُمْ بِهِ عِلْمٌ فَلِمَ تُحَاجُّونَ فِيمَا لَيْسَ لَكُمْ بِهِ عِلْمٌ ۚ وَاللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنْتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٧﴾

67. Kale mmwe muumwo abakaayana kw'ebyo bye mulinako obumanyi. Naye ate lwaki mukaayana ne ku bye mutalina kye mubimanyiiko? Era Allah y'amanyi byonna, naye mmwe temumanyi.

مَا كَانَ إِبْرَاهِيمُ يَهُودِيًّا وَلَا نَصْرَانِيًّا وَلَٰكِنْ كَانَ حَنِيفًا مُسْلِمًا وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٦٨﴾

68. Ibrāhīmu teyali Muyudaaya wadde Omukulisitaayo, naye yali mwesimbu nga yeewaayo yenna *eri Allah* era teyali mw'abo abenkanya Allah n'ebirala.

إِنَّ أَوْلَى النَّاسِ بِإِبْرَاهِيمَ لَلَّذِينَ اتَّبَعُوهُ وَهَٰذَا النَّبِيُّ وَالَّذِينَ آمَنُوا ۗ وَاللَّهُ وَلِيُّ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٦٩﴾

69. Mazima abantu abasinga okuba ku lusegere lwa Ibrāhīmu be bo abaamugoberera, ne Nabbi ono, n'abo abakkiriza. Era Allah ye Mukwano gw'abakkiriza.

وَدَّتْ طَائِفَةٌ مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ لَوْ يُضِلُّونَكُمْ وَمَا يُضِلُّونَ إِلَّا أَنْفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ﴿٧٠﴾

70. Era ekibiina ekimu mu bantu b'Ebitabo beegomba nti singa bababuzizza; naye tebabuza *mulala* wabula beebuza bokka, naye tebategeera.

يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لِمَ تَكْفُرُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ وَأَنْتُمْ تَشْهَدُونَ ﴿٧١﴾

71. Abange mmwe abantu b'Ekitabo, lwaki mugaana obubonero bwa Allah ng'ate mmwe bajulizi *ku bwo?*.

يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لِمَ تَلْبِسُونَ الْحَقَّ بِالْبَاطِلِ وَتَكْتُمُونَ الْحَقَّ وَأَنْتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٧٢﴾

ع ٧ ٨ ١٥

72. Abange mmwe abantu b'Ekitabo, lwaki mutabikatabika amazima n'obulimba nemukweeka amazima ng'ate mumanyi?

**Ruku 8**

وَقَالَتْ طَائِفَةٌ مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ آمِنُوا بِالَّذِي أُنْزِلَ عَلَى الَّذِينَ آمَنُوا وَجْهَ النَّهَارِ وَاكْفُرُوا آخِرَهُ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٧٣﴾

73. Era ekibiina ekimu mu bantu b'E kitabo kyagamba nti: Mukkirize ebyo ebyassibwa kw'abo abakkiriza mu matandikwa g'emisana, ate mugaane ku nkomerero yaago; osanga balikomawo;

وَلَا تُؤْمِنُوا إِلَّا لِمَنْ تَبِعَ دِينَكُمْ قُلْ إِنَّ الْهُدَىٰ هُدَى اللَّهِ أَنْ يُؤْتَىٰ

74. Era temukkirizanga yenna okuggyako oyo agoberera eddiini yammwe. *Owange ggwe Nabbi*, gamba nti: Mazima obulung'amu

*obutuufu* bwe bulung'amu obwa Allah *Oyo akola nga bw'aba asiimye. Ekyalibadde ekituufu, mmwe kukkiriza* nti n'abalala *nabo* basaanye okuweebwa *enjigiriza* okufaanana nga mmwe bwe mwaweebwa *olubereberye.Bwe kitaba bwe kityo*, olwo *mumanye nti* baba bajja kuba batuufu okukaayana nammwe mu maaso ga Mukama wammwe *nti bo tebaaweebwa njigiriza.* Gamba nti: Emikisa gyonna giri mu mukono gwa Allah, agigabira oyo gw'aba asiimye. Era Allah ye Lugaba, Omumanyi wa buli kimu.*

أَحَدٌ مِّثْلَ مَآ أُوتِيتُمْ أَوْ يُحَآجُّوكُمْ عِندَ رَبِّكُمْ ۗ قُلْ إِنَّ ٱلْفَضْلَ بِيَدِ ٱللَّهِ ۚ يُؤْتِيهِ مَن يَشَآءُ ۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٧٤﴾

75. Alondera okusaasira kwe oyo gw'aba asiimye. Era Allah ye Nannyini mikisa emisukkirivu.

يَخْتَصُّ بِرَحْمَتِهِۦ مَن يَشَآءُ ۗ وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٧٥﴾

76. Era mu bantu b'Ekitabo, mulimu oyo gw'oteresa emitwalo n'agikuddiza. *Ate* era mu bo mulimu n'oyo gw'oteresa lupiiya emu n'atagikuddiza, okuggyako nga oluddewo nga omwesimbyeko. Ekyo lwa kubanga bagamba nti: Tetunenyezebwa kw'abo abatali bayigirize; era boogera ne ku Allah eby'obulimba nga bamanyi.

وَمِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ مَنْ إِن تَأْمَنْهُ بِقِنطَارٍ يُؤَدِّهِۦٓ إِلَيْكَ وَمِنْهُم مَّنْ إِن تَأْمَنْهُ بِدِينَارٍ لَّا يُؤَدِّهِۦٓ إِلَيْكَ إِلَّا مَا دُمْتَ عَلَيْهِ قَآئِمًا ۗ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا۟ لَيْسَ عَلَيْنَا فِى ٱلْأُمِّيِّۦنَ سَبِيلٌ وَيَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٧٦﴾

77. Ddala oyo atuukiriza endagaano ye era neyeekuuma, kale ddala Allah ayagala nnyo abeekuumi.

بَلَىٰ مَنْ أَوْفَىٰ بِعَهْدِهِۦ وَٱتَّقَىٰ فَإِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٧٧﴾

78. Mazima abo abawaanyisa endagaano ya Allah n'ebirayiro byabwe mu muwendo omutono tebaliba na mugabo gwonna ku nkomerero, ne Allah talyogera nabo wadde talitunula gye bali ku lunaku lw'okuzuukira, era talibatukuza; era balifuna ekibonerezo ekirumya ennyo.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَشْتَرُونَ بِعَهْدِ ٱللَّهِ وَأَيْمَٰنِهِمْ ثَمَنًا قَلِيلًا أُو۟لَٰٓئِكَ لَا خَلَٰقَ لَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ وَلَا يَنظُرُ إِلَيْهِمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وَلَا يُزَكِّيهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٨﴾

79. Era ddala mu bo mulimu abamu abanyoola ennimi zaabwe nga basoma Ekitabo, mmwe mulyooke mubibale nti *bigambo* bya mu Kitabo, so nga byo si bya mu Kitabo. Era nebagamba nti: Ebyo byava eri Allah, so nga tebyava eri Allah; era boogera ku Allah eby'obulimba nga bamanyi.

وَإِنَّ مِنْهُمْ لَفَرِيقًا يَلْوُۥنَ أَلْسِنَتَهُم بِٱلْكِتَٰبِ لِتَحْسَبُوهُ مِنَ ٱلْكِتَٰبِ وَمَا هُوَ مِنَ ٱلْكِتَٰبِ وَيَقُولُونَ هُوَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ وَمَا هُوَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ وَيَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٧٩﴾

---

*3:74: Kino kiraga nti Abayudaaya tebaalina kibakaayanya na Nabbi Omutukuvu (s.a.w) kubanga bye yaweebwa by'ali tebiri ng'ebyo bye baaweebwa. Abasiraamu baba butaweebwa njigiriza okuva eri Allah, baalikaayanye nti Allah yeekubira eri bantu ba Kitabo. N'olwekyo, Abayudaaya okwekwasa obutafaanagana bw'enjigiriza zombi, si kituufu.*

80. Tekibangawo eri omuntu yenna Allah okumuwa Ekitabo n’ebyamagezi n’obwa Nabbi, oluvannyuma *ate* n’agamba abantu nti: Mubeere basinza bange mu kifo kya Allah; wabula *abagamba nti*: Mubeere baweereza ba Allah abeesimbu gy’ali kubanga mmwe muyigiriza Ekitabo era kubanga mmwe mukisoma.

مَا كَانَ لِبَشَرٍ أَنْ يُؤْتِيَهُ اللَّهُ الْكِتَابَ وَالْحُكْمَ وَالنُّبُوَّةَ ثُمَّ يَقُولَ لِلنَّاسِ كُونُوا عِبَادًا لِي مِنْ دُونِ اللَّهِ وَلَٰكِنْ كُونُوا رَبَّانِيِّينَ بِمَا كُنْتُمْ تُعَلِّمُونَ الْكِتَابَ وَبِمَا كُنْتُمْ تَدْرُسُونَ ﴿٨٠﴾

81. Era tayinza kubalagira nti: Mutwale ba malayika ne ba Nabbi nti be bakatonda. Abaffe, ayinza okubalagira obutakkiriza ng’ate mumaze okuba abajeemulukufu?

وَلَا يَأْمُرَكُمْ أَنْ تَتَّخِذُوا الْمَلَائِكَةَ وَالنَّبِيِّينَ أَرْبَابًا ۗ أَيَأْمُرُكُمْ بِالْكُفْرِ بَعْدَ إِذْ أَنْتُمْ مُسْلِمُونَ ﴿٨١﴾

**Ruku 9**

82. Era *Mujjukire* nga Allah bwe yatwaala endagaano ne ba Nabbi *ku lw’abantu bonna* nti buli lwe nnaabawanga Ekitabo n’eby’amagezi, oluvannyuma munajjirwanga Omutume ow’okukakasa ebyo bye muli nabyo, *kale* muteekwa okumukkiriza era muteekwa okumuyamba. N’agamba nti: Mukkirizza era munaakwata endagaano yange ku kyo? Baddamu nti: Tukkirizza. N’agamba nti: Kale mubeere bajulizi, nange ndi wamu nammwe mu bajulizi .

وَإِذْ أَخَذَ اللَّهُ مِيثَاقَ النَّبِيِّينَ لَمَا آتَيْتُكُمْ مِنْ كِتَابٍ وَحِكْمَةٍ ثُمَّ جَاءَكُمْ رَسُولٌ مُصَدِّقٌ لِمَا مَعَكُمْ لَتُؤْمِنُنَّ بِهِ وَلَتَنْصُرُنَّهُ ۚ قَالَ أَأَقْرَرْتُمْ وَأَخَذْتُمْ عَلَىٰ ذَٰلِكُمْ إِصْرِي ۖ قَالُوا أَقْرَرْنَا ۚ قَالَ فَاشْهَدُوا وَأَنَا مَعَكُمْ مِنَ الشَّاهِدِينَ ﴿٨٢﴾

83. Kale oyo alyekyuusa oluvannyuma lw’ekyo, kale abo be bajeemu.

فَمَنْ تَوَلَّىٰ بَعْدَ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْفَاسِقُونَ ﴿٨٣﴾

84. Abaffe, bo eddiini etali ya Allah gye baagala, so nga bonna abali mu ggulu ne mu nsi Ye gwe bajeemulukukira mu kweyagalira ne mu buteyagalira era gy’ali gye balizzibwa?

أَفَغَيْرَ دِينِ اللَّهِ يَبْغُونَ وَلَهُ أَسْلَمَ مَنْ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ طَوْعًا وَكَرْهًا وَإِلَيْهِ يُرْجَعُونَ ﴿٨٤﴾

85. Gamba nti: Tukkiriza Allah n’ebyo ebyassibwa ku ffe n’ebyassibwa ku Ibrāhīmu ne Isimāili ne Isihāka ne Ya’qūbu n’abazzukulu, n’ebyo ebyaweebwa Mūsa ne ‘Isa ne ba Nabbi nga biva eri Mukama waabwe. Ffe tetusosola yenna wakati mu bo, era twewaddeyo gy’ali.

قُلْ آمَنَّا بِاللَّهِ وَمَا أُنْزِلَ عَلَيْنَا وَمَا أُنْزِلَ عَلَىٰ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ وَالْأَسْبَاطِ وَمَا أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَالنَّبِيُّونَ مِنْ رَبِّهِمْ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِنْهُمْ وَنَحْنُ لَهُ مُسْلِمُونَ ﴿٨٥﴾

86. Era oyo anoonya eddiini endala etali ya Busiraamu, terimukkirizibwako; era oyo ne ku nkomerero aliba mw’abo abalifaafaaganirwa.

وَمَنْ يَبْتَغِ غَيْرَ الْإِسْلَامِ دِينًا فَلَنْ يُقْبَلَ مِنْهُ وَهُوَ فِي الْآخِرَةِ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٨٦﴾

87. Kale Allah alung’amye atya abantu abeerema oluvannyuma lw’okukkiriza kwabwe n’okukakasa nti ddala Mutume wa mazima era nebatuuka waako n’obukakafu obw’olwaatu? Era Allah talung’amya bantu bakozi ba bibi.

كيف يهدي الله قوما كفروا بعد إيمانهم وشهدوا أن الرسول حق وجاءهم البينات والله لا يهدي القوم الظالمين ٨٧

88. Abo nno empeera yaabwe eri nti ddala be balibaako ekikolimo kya Allah n’ekya ba malayika n’ekyabantu bonna.

أولئك جزاؤهم أن عليهم لعنة الله والملائكة والناس أجمعين ٨٨

89. Omwo mwe balibeera. Tebalikendeerezebwa ku kibonerezo wadde tebaliweebwa kaagaanya;

خالدين فيها لا يخفف عنهم العذاب ولا هم ينظرون ٨٩

90. Okuggyako abo abalibonerera oluvannyuma lw’ebyo era ne batereerera ddala. Kale ddala Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow’ekisa ekingi.

إلا الذين تابوا من بعد ذلك وأصلحوا فإن الله غفور رحيم ٩٠

91. Mazima abo abeerema oluvannyuma lw’okukkiriza kwabwe nate nebeeyongera mu kwerema, okwenenya kwabwe tekulikkirizibwa era abo be babuze.

إن الذين كفروا بعد إيمانهم ثم ازدادوا كفرا لن تقبل توبتهم وأولئك هم الضالون ٩١

92. Mazima abo abatakkiriza era ne bafa nga beeremye, kale yenna mu bo ne bw’alyenunula ne zaabu ejjuza ensi yonna, tekirimuggyibwako. Abo be balina ekibonerezo ekirumya era tebaliba na bayambi.

إن الذين كفروا وماتوا وهم كفار فلن يقبل من أحدهم ملء الأرض ذهبا ولو افتدى به أولئك لهم عذاب أليم وما لهم من ناصرين ٩٢

**Ruku 10**
**Juzu 4**

93. Temuyinza kufuna butuukirivu okutuusa lwe mulitoola kw’ebyo bye mwagala. Era kyonna kye mutoola, mazima Allah akimanya.

لن تنالوا البر حتى تنفقوا مما تحبون وما تنفقوا من شيء فإن الله به عليم ٩٣

94. Eby’okulya byonna byali bikkirizibwa eri abaana ba Isirairi, okuggyako ebyo Isirairi bye yeziza ku lulwe olubereberye nga Taurēti tennassibwa. Gamba nti: Kale muleete Taurēti mugisome, obanga muli ba mazima.

كل الطعام كان حلا لبني إسرائيل إلا ما حرم إسرائيل على نفسه من قبل أن تنزل التوراة قل فأتوا بالتوراة فاتلوها إن كنتم صادقين ٩٤

95. Kale oyo akonjera Allah eby’obulimba oluvannyuma lw’ekyo, kale abo be boononyi.

فمن افترى على الله الكذب من بعد ذلك فأولئك هم الظالمون ٩٥

96. Gamba nti: Allah ayogedde mazima. Kale mugoberere eddiini ya Ibrāhimu omwesimbu era teyali mw'abo abenkanya Allah n'ebirala.

قُلْ صَدَقَ اللّٰهُ فَاتَّبِعُوْا مِلَّةَ اِبْرٰهِيْمَ حَنِيْفًا ؕ وَ مَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِيْنَ ﴿٩٦﴾

97. Mazima Ennyumba eyasookera ddala okuteekebwawo ku lw'abantu *okusinzizaamu* y'eye Bakka*, ey'emikisa n'obulung'amu olw'abantu bonna.

اِنَّ اَوَّلَ بَيْتٍ وُّضِعَ لِلنَّاسِ لَلَّذِيْ بِبَكَّةَ مُبٰرَكًا وَّهُدًى لِّلْعٰلَمِيْنَ ﴿٩٧﴾

98. Erimu obubonero obw'olwaatu; ky'ekifo kya Ibrāhimu, era buli agiyingiramu aba mirembe. Era okukola Hijja eri Ennyumba *ya Allah* ku lwa Allah kwalaalikibwa ku bantu abo abasobola ekkubo erituuka gy'eri. Naye oyo agaana, *amanye nti* ddala Allah si mwetaavu eri bitonde.

فِيْهِ اٰيٰتٌۢ بَيِّنٰتٌ مَّقَامُ اِبْرٰهِيْمَ ۚ وَ مَنْ دَخَلَهٗ كَانَ اٰمِنًا ؕ وَلِلّٰهِ عَلَى النَّاسِ حِجُّ الْبَيْتِ مَنِ اسْتَطَاعَ اِلَيْهِ سَبِيْلًا ؕ وَ مَنْ كَفَرَ فَاِنَّ اللّٰهَ غَنِيٌّ عَنِ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٩٨﴾

99. Gamba nti: Abange mmwe abantu b'Ekitabo, lwaki mugaana obubonero bwa Allah ng'ate Allah Mujulizi kw'ebyo bye mukola?

قُلْ يٰۤاَهْلَ الْكِتٰبِ لِمَ تَكْفُرُوْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ ۖۗ وَ اللّٰهُ شَهِيْدٌ عَلٰى مَا تَعْمَلُوْنَ ﴿٩٩﴾

100.Gamba nti: Abange mmwe abantu b'Ekitabo, lwaki muziyiza abo abakkiriza ku kkubo lya Allah nga mulyagaliza libeere kkyaamu, so nga mmwe bajulizi *ku lyo?* Naye Allah si mugayaalirivu kw'ebyo bye mukola.

قُلْ يٰۤاَهْلَ الْكِتٰبِ لِمَ تَصُدُّوْنَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ مَنْ اٰمَنَ تَبْغُوْنَهَا عِوَجًا وَّ اَنْتُمْ شُهَدَآءُ ؕ وَمَا اللّٰهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٠٠﴾

101.Abange mmwe abakkiriza, bwe munaagondera ekibiina kyonna mw'abo abaaweebwa Ekitabo, bajja kubazzaayo mu butakkiriza oluvannyuma lw'okukkiriza kwammwe.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِنْ تُطِيْعُوْا فَرِيْقًا مِّنَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ يَرُدُّوْكُمْ بَعْدَ اِيْمَانِكُمْ كٰفِرِيْنَ ﴿١٠١﴾

102. Ye muyinza mutya okwerema ng'ate musomerwa Aya za Allah ate nga ne Mutume we ali mu mmwe? Naye oyo anywerera ku Allah, ddala aba amaze okulung'amizibwa eri ekkubo eggolokofu.

وَ كَيْفَ تَكْفُرُوْنَ وَ اَنْتُمْ تُتْلٰى عَلَيْكُمْ اٰيٰتُ اللّٰهِ وَفِيْكُمْ رَسُوْلُهٗ ؕ وَ مَنْ يَّعْتَصِمْ بِاللّٰهِ فَقَدْ هُدِيَ اِلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿١٠٢﴾

**Ruku 11**

103. Abange mmwe abakkiriza, mutye Allah mu kutiibwa kwe okw'amazima era temufanga wabula nga muli abeewaddeyo.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ حَقَّ تُقٰتِهٖ وَ لَا تَمُوْتُنَّ اِلَّا وَ اَنْتُمْ مُّسْلِمُوْنَ ﴿١٠٣﴾

104. Era mwenna munywerere ku muguwa gwa Allah, era temwawukanayawukananga;

وَاعْتَصِمُوْا بِحَبْلِ اللّٰهِ جَمِيْعًا وَّلَا

---

*3:97. Ekiwonvu ky'e Makka.*

era mujjukire enneema ya Allah eri ku mmwe awo bwe mwali abalabe n'abalabe, kale n'aleeta okwagalana mu mitima gyammwe, olw'ekisa kye nemufuuka ab'oluganda. Era mwali na ku ndeboolebo y'olunnya lw'omuliro, naye n'alubawonya. Bw'atyo nno Allah bw'abooleka akaati okulabula kwe, mulyooke mulung'ame.

تَفَرَّقُوا ۚ وَاذْكُرُوا نِعْمَتَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ كُنْتُمْ أَعْدَاءً فَأَلَّفَ بَيْنَ قُلُوبِكُمْ فَأَصْبَحْتُمْ بِنِعْمَتِهِ إِخْوَانًا وَكُنْتُمْ عَلَىٰ شَفَا حُفْرَةٍ مِنَ النَّارِ فَأَنْقَذَكُمْ مِنْهَا ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ آيَاتِهِ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٠٤﴾

105. Era wasaana wabeerewo ekibiina mu mmwe ekikoowoolera eri okukola obulungi, nga bakubiriza ebituufu nebaziyiza n'ebitasaana. Era abo be b'okuganyulwa.

وَلْتَكُنْ مِنْكُمْ أُمَّةٌ يَدْعُونَ إِلَى الْخَيْرِ وَيَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنْكَرِ ۚ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿١٠٥﴾

106. Era temubeeranga ng'abo abaayawukanayawukana nebatabukatabuka oluvannyuma nga bamaze okutuukibwako obukakafu obw'olwaatu. Era abo be balifuna ekibonerezo ekisuffu,

وَلَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ تَفَرَّقُوا وَاخْتَلَفُوا مِنْ بَعْدِ مَا جَاءَهُمُ الْبَيِّنَاتُ ۚ وَأُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٠٦﴾

107. Olunaku obwenyi obumu lwe buliba obweru, n'obwenyi *obulala* ne buba buddugavu. Kale abo obwenyi bwabwe obuliba obuddugavu, *baligambibwa nti*: Abaffe, mmwe mwerema oluvannyuma lw'okukkiriza kwammwe? Kale muloze ku kibonerezo olw'ebyo bye mwali mutakkiriza.

يَوْمَ تَبْيَضُّ وُجُوهٌ وَتَسْوَدُّ وُجُوهٌ ۚ فَأَمَّا الَّذِينَ اسْوَدَّتْ وُجُوهُهُمْ أَكَفَرْتُمْ بَعْدَ إِيمَانِكُمْ فَذُوقُوا الْعَذَابَ بِمَا كُنْتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿١٠٧﴾

108. Naye abo abalyeruka obwenyi bwabwe, kale be baliba mu kusaasira kwa Allah; bo omwo mwe balibeera.

وَأَمَّا الَّذِينَ ابْيَضَّتْ وُجُوهُهُمْ فَفِي رَحْمَةِ اللَّهِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿١٠٨﴾

109. Obwo bwe bubonero bwa Allah bwe tukusomera mu mazima. Era Allah tayagala kulyazaamaanya bitonde *bye*.

تِلْكَ آيَاتُ اللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِالْحَقِّ ۗ وَمَا اللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمًا لِلْعَالَمِينَ ﴿١٠٩﴾

110. Era ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi byonna bya Allah, era eri Allah ensonga zonna gye zizzibwa.

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿١١٠﴾ ع

**Ruku 12**

111. Muli ekibiina ekisinga byonna obulungi ekyaggyibwayo ku lw'abantu bonna; mukubirizenga ebirungi era muziyizenga ebitasaana era mukkirize Allah. Era singa abantu b'Ekitabo bakkiriza, kye kyaalisinze obulungi gye bali. Mu bo mulimu abakkiriza, naye abasinga obungi mu bo bajeemu.

كُنْتُمْ خَيْرَ أُمَّةٍ أُخْرِجَتْ لِلنَّاسِ تَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَتَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنْكَرِ وَتُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ ۗ وَلَوْ آمَنَ أَهْلُ الْكِتَابِ لَكَانَ خَيْرًا لَهُمْ ۚ مِنْهُمُ الْمُؤْمِنُونَ وَأَكْثَرُهُمُ الْفَاسِقُونَ ﴿١١١﴾

112. Tebayinza kubakola kabi, okuggyako okubalumyamu akatono. Ate ne bwe

لَنْ يَضُرُّوكُمْ إِلَّا أَذًى ۖ وَإِنْ

balirwana nammwe, balibalaga enkoona. N’oluvannyuma tebaliyambibwa.

يُقَاتِلُوكُمْ يُوَلُّوكُمُ الْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يُنْصَرُونَ ﴿١١٢﴾

113. Balikubwako obunyoomoofu buli wonna webalisangibwa, okuggyako nga bafunye okukuumibwa okuva eri Allah oba okukuumibwa okuva eri abantu. Era beereetera obusungu obuva eri Allah nebakubwako obwavu. Ekyo lwa kubanga bagaananga okulabula kwa Allah era baagezaako n’okutta ba Nabbi awatali nsonga. Ekyo lwa kubanga baajeema era baabuukanga ensalo.

ضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ الذِّلَّةُ أَيْنَ مَا ثُقِفُوا إِلَّا بِحَبْلٍ مِّنَ اللَّهِ وَحَبْلٍ مِّنَ النَّاسِ وَبَاءُوا بِغَضَبٍ مِّنَ اللَّهِ وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ الْمَسْكَنَةُ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانُوا يَكْفُرُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ وَيَقْتُلُونَ الْأَنْبِيَاءَ بِغَيْرِ حَقٍّ ۚ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوْا وَّكَانُوا يَعْتَدُونَ ﴿١١٣﴾

114. Bonna tebenkanankana. Mu bantu b’Ekitabo mulimu ekibiina ekyesimbu *ku ndagaano*, abasoma Aya za Allah mu biseera by’ekiro era nebavuunama *eri Allah.*

لَيْسُوا سَوَاءً ۗ مِّنْ أَهْلِ الْكِتَابِ أُمَّةٌ قَائِمَةٌ يَتْلُونَ آيَاتِ اللَّهِ آنَاءَ اللَّيْلِ وَهُمْ يَسْجُدُونَ ﴿١١٤﴾

115. Bakkiriza Allah n’olunaku lw’enkomerero era bakubiriza ebirungi ne baziyiza n’ebitasaana era bavuganya mu *kukola* ebirungi. Era abo be bali mu batuukirivu.

يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَيَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنْكَرِ وَيُسَارِعُونَ فِي الْخَيْرَاتِ ۚ وَأُولَٰئِكَ مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿١١٥﴾

116. Era ekirungi kyonna kye bakola,kale *empeera ya kyo* teribammibwa; era abeekuumi Allah abamanyi bulungi.

وَمَا يَفْعَلُوا مِنْ خَيْرٍ فَلَنْ يُكْفَرُوهُ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِالْمُتَّقِينَ ﴿١١٦﴾

117. Mazima abo abatakkiriza, eby’obugagga bwabwe wadde abaana baabwe tebiribagasa n’akatono ku Allah. Era abo be bantu b’omu muliro, b’omu gwo mwe balibeera.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا لَنْ تُغْنِيَ عَنْهُمْ أَمْوَالُهُمْ وَلَا أَوْلَادُهُمْ مِّنَ اللَّهِ شَيْئًا ۖ وَأُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۚ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿١١٧﴾

118. Enfaanana y’ebyo bye basaasaanya mu bulamu bw’ensi buno, eringa kibuyaga alimu obutiti akubye ennimiro y’abantu aberyazaamanya, n’agizikiriza. Naye Allah teyabalyazaamaanya, wabula beeryazaamaanya bokka.

مَثَلُ مَا يُنْفِقُونَ فِي هَٰذِهِ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا كَمَثَلِ رِيحٍ فِيهَا صِرٌّ أَصَابَتْ حَرْثَ قَوْمٍ ظَلَمُوا أَنْفُسَهُمْ فَأَهْلَكَتْهُ ۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ اللَّهُ وَلَٰكِنْ أَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿١١٨﴾

119. Abange mmwe abakkiriza, temufuulanga atali wammwe okuba ow’emmizi; kuba tebalirema kubafiiriza. Anti baagala nnyo mubeere mu mitawaana. Ddala obukyayi

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا بِطَانَةً مِّنْ دُونِكُمْ لَا يَأْلُونَكُمْ خَبَالًا ۚ وَدُّوا مَا عَنِتُّمْ ۚ قَدْ بَدَتِ الْبَغْضَاءُ مِنْ

bumaze okweraga *nga buva* mu bumwa bwabwe, naye emitima gyabwe bye gikweese, by'ebisinga obunene. Mazima tubannyonnyodde kaati okulabula, bwe munaaba nga muli bategeevu.

أَفْوَاهِهِمْ وَمَا تُخْفِي صُدُورُهُمْ أَكْبَرُ ۚ قَدْ بَيَّنَّا لَكُمُ الْآيَاتِ ۖ إِنْ كُنْتُمْ تَعْقِلُونَ ﴿١١٩﴾

120. Mutegeere, ddala mmwe mubaagala naye bo tebabaagala. Era mmwe mukkiriza Ekitabo kyonna. Naye bwe basisinkana nammwe, bagamba nti: Tukkiriza. Naye bwe baba bokka, babalumira ngalo olw'essungu *lye balina*. Gamba nti: Mufe n'essungu lyammwe. Mazima Allah amanyi bulungi ebiri mu bifuba.

هَا أَنْتُمْ أُولَاءِ تُحِبُّونَهُمْ وَلَا يُحِبُّونَكُمْ وَتُؤْمِنُونَ بِالْكِتَابِ كُلِّهِ وَإِذَا لَقُوكُمْ قَالُوا آمَنَّا وَإِذَا خَلَوْا عَضُّوا عَلَيْكُمُ الْأَنَامِلَ مِنَ الْغَيْظِ ۚ قُلْ مُوتُوا بِغَيْظِكُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿١٢٠﴾

121. Kale mmwe bwe mutuukibwako ekirungi, kibanakuwaza; naye bwe mutuukibwako ekibi, bakisanyukira. Naye bwe munaagumiikiriza nemwekuuma, enkwe zaabwe tezijja kubalumya n'akatono. Mazima bye bakola Allah abyetoolodde.

إِنْ تَمْسَسْكُمْ حَسَنَةٌ تَسُؤْهُمْ وَإِنْ تُصِبْكُمْ سَيِّئَةٌ يَفْرَحُوا بِهَا ۖ وَإِنْ تَصْبِرُوا وَتَتَّقُوا لَا يَضُرُّكُمْ كَيْدُهُمْ شَيْئًا ۗ إِنَّ اللَّهَ بِمَا يَعْمَلُونَ مُحِيطٌ ﴿١٢١﴾

**Ruku 13**

122. Era *jjukira* nga bwe wafuluma ku nkya okuva eri ab'ewuwo otegeke abakkiriza mu bifo eby'okulwaniramu. Era Allah awulira byonna, amanyi byonna.

وَإِذْ غَدَوْتَ مِنْ أَهْلِكَ تُبَوِّئُ الْمُؤْمِنِينَ مَقَاعِدَ لِلْقِتَالِ ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٢٢﴾

123. *Era jjukira* ebibiina ebibiri mu mmwe bwe byamalirira okutiitiira, so nga Allah ye Mukuumi wa byo byombi. Era abakkiriza beesige Allah yekka.

إِذْ هَمَّتْ طَائِفَتَانِ مِنْكُمْ أَنْ تَفْشَلَا وَاللَّهُ وَلِيُّهُمَا ۗ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٢٣﴾

124. Era ddala Allah y'eyabayamba mu *lutalo* lwe Badr nga muli banafu. Kale mutye Allah mulyooke mwebaze.

وَلَقَدْ نَصَرَكُمُ اللَّهُ بِبَدْرٍ وَأَنْتُمْ أَذِلَّةٌ ۖ فَاتَّقُوا اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٢٤﴾

125. Awo bwe wagamba abakkiriza nti: Abaffe, tekiibamale singa Mukama wammwe anaabadduukirira ne ba malayika enkumi ssatu abanassibwa?

إِذْ تَقُولُ لِلْمُؤْمِنِينَ أَلَنْ يَكْفِيَكُمْ أَنْ يُمِدَّكُمْ رَبُّكُمْ بِثَلَاثَةِ آلَافٍ مِنَ الْمَلَائِكَةِ مُنْزَلِينَ ﴿١٢٥﴾

126. Ddala bwe munaagumiikiriza era nemwekuuma, *abalabe* ne babatuukako mu bwangu bwabwe, Mukama wammwe ajja kubadduukirira ne bamalayika enkumi ttaano abalumbisa elyaanyi.

بَلَىٰ ۚ إِنْ تَصْبِرُوا وَتَتَّقُوا وَيَأْتُوكُمْ مِنْ فَوْرِهِمْ هَٰذَا يُمْدِدْكُمْ رَبُّكُمْ بِخَمْسَةِ آلَافٍ مِنَ الْمَلَائِكَةِ مُسَوِّمِينَ ﴿١٢٦﴾

127. Era Allah teyakikola wabula lwa kubawa mawulire ag’essanyu, n’emitima gyammwe giryooke gimatire ku lwa go. Era tewali buyambi *walala* okuggyako okuva eri Allah Luwangula, Omugezi ennyo.

وَمَا جَعَلَهُ اللَّهُ إِلَّا بُشْرَىٰ لَكُمْ وَ
لِتَطْمَئِنَّ قُلُوبُكُمْ بِهِ ۗ وَمَا النَّصْرُ
إِلَّا مِنْ عِنْدِ اللَّهِ الْعَزِيزِ الْحَكِيمِ ﴿١٢٧﴾

128. *Ekyo yakikola* alyooke akutule ekitundu kw’abo abatakkiriza oba abaswaaze, kale baddeyo nga balemereddwa.

لِيَقْطَعَ طَرَفًا مِنَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَوْ
يَكْبِتَهُمْ فَيَنْقَلِبُوا خَائِبِينَ ﴿١٢٨﴾

129. Ggwe ensonga *eno* tekukwatako n’akatono: Oba *Allah* anaabadiramu oba anababonereza, ddala bo bakozi ba bibi.

لَيْسَ لَكَ مِنَ الْأَمْرِ شَيْءٌ أَوْ يَتُوبَ
عَلَيْهِمْ أَوْ يُعَذِّبَهُمْ فَإِنَّهُمْ ظَالِمُونَ ﴿١٢٩﴾

130. Era byonna ebiri mu ggulu n’ebiri mu nsi bya Allah. Asonyiwa oyo gw’aba asiimye, n’abonereza oyo gw’aba asalidde. Era Allah ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ
يَغْفِرُ لِمَنْ يَشَاءُ وَيُعَذِّبُ مَنْ يَشَاءُ ۚ وَ
اللَّهُ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٣٠﴾

ع ١٣ ٩ ٤

**Ruku 14**

131. Abange mmwe abakkiriza, temulyanga enkizo *olw’*okuzimbulukusa *emmaali yammwe*; era mutye Allah mulyooke muganyulwe.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَأْكُلُوا
الرِّبَا أَضْعَافًا مُضَاعَفَةً ۖ وَاتَّقُوا
اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿١٣١﴾

132. Era mutye omuliro ogwo ogwategekerwa abeerema.

وَاتَّقُوا النَّارَ الَّتِي أُعِدَّتْ لِلْكَافِرِينَ ﴿١٣٢﴾

133. Era mugondere Allah ne Mutume, mulyooke musaasirwe.

وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَالرَّسُولَ لَعَلَّكُمْ
تُرْحَمُونَ ﴿١٣٣﴾

134. Era muvuganye mu kusaba okusonyiyibwa okuva eri Mukama wammwe n’e Janna eyo obugazi bwa yo obubuna eggulu n’ensi, eyategekerwa abatya Allah —

وَسَارِعُوا إِلَىٰ مَغْفِرَةٍ مِنْ رَبِّكُمْ وَ
جَنَّةٍ عَرْضُهَا السَّمَاوَاتُ وَالْأَرْضُ
أُعِدَّتْ لِلْمُتَّقِينَ ﴿١٣٤﴾

135. Abo abatoolera mu ddembe ne mu buzibu, n’abo abafuga obusungu n’abasonyiwa abantu; era Allah ayagala nnyo abakozi b’ebirungi;

الَّذِينَ يُنْفِقُونَ فِي السَّرَّاءِ وَالضَّرَّاءِ
وَالْكَاظِمِينَ الْغَيْظَ وَالْعَافِينَ عَنِ
النَّاسِ ۗ وَاللَّهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٣٥﴾

136. N’abo ababa nga bakoze ebyambyoone oba nga beryazaamaanyizza, nebajjukira *mangu* Allah; kale nebasaba okusonyiyibwa ebibi byabwe — y’ate ani asonyiwa ebibi okuggyako Allah? Era nga tebagugubira *ku bibi* bye babadde bakola, nga bamanyi *nti bikyaamu.*

وَالَّذِينَ إِذَا فَعَلُوا فَاحِشَةً أَوْ ظَلَمُوا
أَنْفُسَهُمْ ذَكَرُوا اللَّهَ فَاسْتَغْفَرُوا
لِذُنُوبِهِمْ وَمَنْ يَغْفِرُ الذُّنُوبَ
إِلَّا اللَّهُ وَلَمْ يُصِرُّوا عَلَىٰ مَا فَعَلُوا
وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿١٣٦﴾

137. Abo empeera yaabwe, kusonyiyibwa okuva eri Mukama waabwe, n’ensuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo; omwo

أُولَٰئِكَ جَزَاؤُهُمْ مَغْفِرَةٌ مِنْ رَبِّهِمْ
وَجَنَّاتٌ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ

خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ وَنِعْمَ اَجْرُ الْعٰمِلِيْنَ ﴿١٣٧﴾

mwe balibeera. Era empeera y'abakozi *b'ebirungi* si nnungi ggero!

قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِكُمْ سُنَنٌ ۙ فَسِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ فَانْظُرُوْا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِيْنَ ﴿١٣٨﴾

138. Ddala eby'okulabirako byamala okuyita olubereberye lwammwe, kale mutambuleko mu nsi mulabe enkomerero y'abaalimbisa *Ababaka* nga bwe yali.

هٰذَا بَيَانٌ لِّلنَّاسِ وَهُدًى وَّمَوْعِظَةٌ لِّلْمُتَّقِيْنَ ﴿١٣٩﴾

139. *Kur'āni* eno kwe kunnyonnyola okw'olwatu eri abantu era bwe bulung'amu era kwe kubuulirira eri abatya Allah.

وَلَا تَهِنُوْا وَلَا تَحْزَنُوْا وَاَنْتُمُ الْاَعْلَوْنَ اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٤٠﴾

140. Era temuddirira era temunakuwala, *kuba* mmwe mujja okuba kungulu; bwe munaaba nga muli bakkiriza.

اِنْ يَّمْسَسْكُمْ قَرْحٌ فَقَدْ مَسَّ الْقَوْمَ قَرْحٌ مِّثْلُهٗ ؕ وَتِلْكَ الْاَيَّامُ نُدَاوِلُهَا بَيْنَ النَّاسِ ۚ وَلِيَعْلَمَ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَيَتَّخِذَ مِنْكُمْ شُهَدَآءَ ؕ وَاللّٰهُ لَا يُحِبُّ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٤١﴾

141. *Mumanye nti* bwe mutuukibwako ekisago, kale ddala n'abantu *abalabe* baba batuukibbwako ekisago ekiri ng'ekyo. Era ebiseera ebyo tubyetoolooza bwetoolooza mu bantu, olwo Allah alyooke amanyise abo abakkiriza *abatuufu* era ajje mu mmwe abajulizi. Era Allah tayagala bajoozi.

وَلِيُمَحِّصَ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَيَمْحَقَ الْكٰفِرِيْنَ ﴿١٤٢﴾

142. Era Allah *akola ebyo*, alyooke atukuze abo abakkiriza era azikirize abeeremye.

اَمْ حَسِبْتُمْ اَنْ تَدْخُلُوا الْجَنَّةَ وَلَمَّا يَعْلَمِ اللّٰهُ الَّذِيْنَ جٰهَدُوْا مِنْكُمْ وَيَعْلَمَ الصّٰبِرِيْنَ ﴿١٤٣﴾

143. Abaffe, mulowooza nti muliyingira mu Janna nga Allah tamanyisizza abo abanyiikivu mu mmwe n'okumanyisa abo abagumiikiriza?

وَلَقَدْ كُنْتُمْ تَمَنَّوْنَ الْمَوْتَ مِنْ قَبْلِ اَنْ تَلْقَوْهُ ۠ فَقَدْ رَاَيْتُمُوْهُ وَاَنْتُمْ تَنْظُرُوْنَ ﴿١٤٤﴾ ع

144. Era ddala olubereberye mwali mwesunganga okufa *mufuuke Abajulizi* nga temunnakutuukako; kati *kuukwo* mukulabye, naye mutunula butunuzi.

**Ruku 15**

وَمَا مُحَمَّدٌ اِلَّا رَسُوْلٌ ۚ قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِهِ الرُّسُلُ ؕ اَفَا۟ئِنْ مَّاتَ اَوْ قُتِلَ انْقَلَبْتُمْ عَلٰۤى اَعْقَابِكُمْ ؕ وَمَنْ يَّنْقَلِبْ عَلٰى عَقِبَيْهِ فَلَنْ يَّضُرَّ اللّٰهَ شَيْـًٔا ؕ وَسَيَجْزِى اللّٰهُ الشّٰكِرِيْنَ ﴿١٤٥﴾

145. Era Muḥammad si mulala wabula Mubaka. Ddala n'Ababaka abaamukulembera baafa. Abaffe, bw'afa oba bw'attibwa, munaakyuukira ku bisinziiro byammwe? Naye oyo alikyuukira ku bisinziiro bye, talirumya Allah n'akatono. Era ddala Allah ajja kusasula abo abeebaza.

وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ اَنْ تَمُوْتَ اِلَّا بِاِذْنِ اللّٰهِ كِتٰبًا مُّؤَجَّلًا ؕ وَمَنْ يُّرِدْ ثَوَابَ الدُّنْيَا نُؤْتِهٖ مِنْهَا ۚ وَمَنْ يُّرِدْ ثَوَابَ الْاٰخِرَةِ نُؤْتِهٖ مِنْهَا ؕ وَسَنَجْزِى الشّٰكِرِيْنَ ﴿١٤٦﴾

146. Era omuntu tayinza kufa okuggyako nga Allah y'akkirizza — *ekyo* kiragiro ekiriko n'ekiseera ekigere. Era oyo ayagala empeera y'oku nsi, gye tumuwako; n'oyo ayagala empeera y'oku nkomerero, gye tumuwako. Era ddala tulisasula abo abeebaza.

147. Ye ba Nabbi bameka abaalwana nga bali wamu n'abantu ba Katonda bangi *okuva mu bagoberezi baabwe*. Naye tebaaterebuka olw'ebyo ebyabatuukako mu kkubo lya Allah era tebaanafuwa wadde tebaddirira. Era Allah ayagala nnyo abagumiikiriza.

وَكَأَيِّنْ مِّنْ نَّبِيٍّ قٰتَلَ مَعَهٗ رِبِّيُّوْنَ كَثِيْرٌ فَمَا وَهَنُوْا لِمَآ اَصَابَهُمْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَمَا ضَعُفُوْا وَمَا اسْتَكَانُوْا وَاللّٰهُ يُحِبُّ الصّٰبِرِيْنَ ﴿١٤٧﴾

148. Era tewaaliwo kye baayogera *kirala* wabula baagambanga nti: Mukama waffe, tusonyiwe ebisobyo byaffe n'okweyitiriza kwaffe mu nsonga zaffe, era onyweze ebigere byaffe era otuyambe ku bantu abatakkiriza.

وَمَا كَانَ قَوْلَهُمْ اِلَّآ اَنْ قَالُوْا رَبَّنَا اغْفِرْ لَنَا ذُنُوْبَنَا وَاِسْرَافَنَا فِيْٓ اَمْرِنَا وَثَبِّتْ اَقْدَامَنَا وَانْصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكٰفِرِيْنَ ﴿١٤٨﴾

149. Kale Allah yabawa empeera y'oku nsi n'empeera y'enkomerero amakula. Era Allah ayagala nnyo abakozi b'ebirungi.

فَاٰتٰىهُمُ اللّٰهُ ثَوَابَ الدُّنْيَا وَحُسْنَ ثَوَابِ الْاٰخِرَةِ وَاللّٰهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١٤٩﴾

ع ١٥ ٦

**Ruku 16**

150. Abange mmwe abakkiriza, bwe munaagondera abo abatakkiriza, bajja kubazzaayo emabega w'ebisinziiro byammwe, olwo mufuuke abafaafaaganiddwa.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِنْ تُطِيْعُوا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا يَرُدُّوْكُمْ عَلٰٓى اَعْقَابِكُمْ فَتَنْقَلِبُوْا خٰسِرِيْنَ ﴿١٥٠﴾

151. Ddala Allah ye Mukuumi wammwe era y'asinga abayambi bonna.

بَلِ اللّٰهُ مَوْلٰىكُمْ وَهُوَ خَيْرُ النّٰصِرِيْنَ ﴿١٥١﴾

152. Mangu nnyo tujja kussa encukwe mu myoyo gy'abatakkiriza olw'okubanga benkanya Allah n'ebirala by'atassizanga buyinza bwonna. Era obuddo bwabwe muliro. Naye obutuulo bw'aboononyi nga bubi nnyo!

سَنُلْقِيْ فِيْ قُلُوْبِ الَّذِيْنَ كَفَرُوا الرُّعْبَ بِمَآ اَشْرَكُوْا بِاللّٰهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهٖ سُلْطٰنًا وَمَاْوٰىهُمُ النَّارُ وَبِئْسَ مَثْوَى الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٥٢﴾

153. Era ddala Allah yatuukiriza endagaano ye gye muli awo nga mubatirimbula olw'okulagira kwe, okutuusa lwe mwaterebuka nemutotoogana ku *kigendererwa ky'e*kiragiro era ne mutagondera *kiragiro* oluvannyuma ng'amaze okubalaga ekyo kye mwagala. Mu mmwe mulimu abaagala ensi, ne mu mmwe mulimu abaagala enkomerero. N'oluvannyuma yabawugula ku bo, alyooke abagezese—naye ddala yabaddiramu. Anti Allah ye Nannyini mikisa eri abakkiriza.

وَلَقَدْ صَدَقَكُمُ اللّٰهُ وَعْدَهٗٓ اِذْ تَحُسُّوْنَهُمْ بِاِذْنِهٖ حَتّٰٓى اِذَا فَشِلْتُمْ وَتَنَازَعْتُمْ فِي الْاَمْرِ وَعَصَيْتُمْ مِّنْ بَعْدِ مَآ اَرٰىكُمْ مَّا تُحِبُّوْنَ مِنْكُمْ مَّنْ يُّرِيْدُ الدُّنْيَا وَمِنْكُمْ مَّنْ يُّرِيْدُ الْاٰخِرَةَ ثُمَّ صَرَفَكُمْ عَنْهُمْ لِيَبْتَلِيَكُمْ وَلَقَدْ عَفَا عَنْكُمْ وَاللّٰهُ ذُوْ فَضْلٍ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٥٣﴾

154 Bwe mwali mudduka nga temutunulako na mabega *wammwe* eri yenna, so nga emabega wammwe Mutume yali abakoowoola. Kale *Allah* yabatuusaako

اِذْ تُصْعِدُوْنَ وَلَا تَلْوٗنَ عَلٰٓى اَحَدٍ وَّالرَّسُوْلُ يَدْعُوْكُمْ فِيْٓ اُخْرٰىكُمْ فَاَثَابَكُمْ غَمًّا بِغَمٍّ لِّكَيْلَا تَحْزَنُوْا

عَلَىٰ مَا فَاتَكُمْ وَلَا مَا أَصَابَكُمْ ۗ وَاللَّهُ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٥٤﴾

ennaku oluvannyuma lw’ennaku, mulyooke muleme kunyiikaala olw’ebyo ebyabasumattuka wadde olw’ebyo ebyabatuukako. Era bye mukola Allah abimanyi bulungi.*

ثُمَّ أَنزَلَ عَلَيْكُم مِّن بَعْدِ الْغَمِّ أَمَنَةً نُّعَاسًا يَغْشَىٰ طَائِفَةً مِّنكُمْ ۖ وَطَائِفَةٌ قَدْ أَهَمَّتْهُمْ أَنفُسُهُمْ يَظُنُّونَ بِاللَّهِ غَيْرَ الْحَقِّ ظَنَّ الْجَاهِلِيَّةِ ۖ يَقُولُونَ هَل لَّنَا مِنَ الْأَمْرِ مِن شَيْءٍ ۗ قُلْ إِنَّ الْأَمْرَ كُلَّهُ لِلَّهِ ۗ يُخْفُونَ فِي أَنفُسِهِم مَّا لَا يُبْدُونَ لَكَ ۖ يَقُولُونَ لَوْ كَانَ لَنَا مِنَ الْأَمْرِ شَيْءٌ مَّا قُتِلْنَا هَاهُنَا ۗ قُل لَّوْ كُنتُمْ فِي بُيُوتِكُمْ لَبَرَزَ الَّذِينَ كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقَتْلُ إِلَىٰ مَضَاجِعِهِمْ ۖ وَلِيَبْتَلِيَ اللَّهُ مَا فِي صُدُورِكُمْ وَلِيُمَحِّصَ مَا فِي قُلُوبِكُمْ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿١٥٥﴾

155. N’oluvannyuma lw’ennaku yabassiza emirembe — otulo netusaanikira ekibiina ekimu mu mmwe — ng’ate ab’ekibiina ekirala beefaako bokka, ne baloowooleza ne Allah ebitali bituufu, mu ndowooza y’obutamanya; nga bagamba nti: Abaffe, tulina obuyinza bwonna mu nsonga *eno*? Gamba nti: Obuyinza bwonna bwa Allah. Bakweka mu myoyo gyabwe ebyo bye batakwoleka, *nga* bagamba nti: Singa tubadde n’obuyinza bwonna *mu nsonga,* tetwaalittiriddwa wano. Gamba nti: Ne bwe mwalibadde mu mayumba gammwe, ddala abo abaalagirwa okulwana era baalyesowoddeyo *bokka* okugenda eri ebifo by’ekiwummulo kyabwe. Olwo Allah alyooke agezese ebyo ebiri mu bifuba byammwe era alyooke atukuze ebyo ebiri mu mitima gyammwe. Era Allah y’amanyi obulungi ebiri mu bifuba.

إِنَّ الَّذِينَ تَوَلَّوْا مِنكُمْ يَوْمَ الْتَقَى الْجَمْعَانِ إِنَّمَا اسْتَزَلَّهُمُ الشَّيْطَانُ بِبَعْضِ مَا كَسَبُوا ۖ وَلَقَدْ عَفَا اللَّهُ عَنْهُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿١٥٦﴾

156. Mazima abo mu mmwe abadda emabega ku lunaku amagye abiri lwe gaasisinkana, ddala Sitaani y’eyabaseereza olw’ebimu kw’ebyo bye baakola, naye ddala Allah yabasonyiwa. Mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Alumirirwa ennyo *abaweereza be.*

**Ruku 17**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ كَفَرُوا وَقَالُوا لِإِخْوَانِهِمْ إِذَا ضَرَبُوا فِي الْأَرْضِ أَوْ كَانُوا غُزًّى لَّوْ كَانُوا عِندَنَا مَا مَاتُوا وَمَا قُتِلُوا

157. Abange mmwe abakkiriza, temuba ng’abo abeerema ne boogera ne ku baganda baabwe nga batambuddeko mu nsi oba nga batabadde nti: Singa babadde naffe, tebaalifudde era tebaalittiddwa. *Ekyo kibaawo,* Allah alyooke akifuule eky’okwejju-

*3:154: Ebiseera ebimu ekizibu ekinene kyerabiza ekizibu ekitono. Mu lutalo lwe Uhud, olugambo bwe lwasaasaana nti Nabbi Omutukuvu Muhammad (s.a.w) attiddwa, Abasiraamu baalumwa nnyo ku lulwe n’okusinga ku lw’abantu abaali battiddwa mu lutalo. Ate amawulire amatuufu bwe gajja nti Nabbi Omutukuvu (s.a.w) mulamu, Abasiraamu baasanyuka nnyo, nnyo ddala newaakubadde nga bangi baali battiddwa mu lutalo olwo. Okunyolwa ate kwavaamu ssanyu.*

لِيَجْعَلَ اللّٰهُ ذٰلِكَ حَسْرَةً فِيْ قُلُوْبِهِمْ ۗ وَاللّٰهُ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ ۗ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ﴿١٥٧﴾

sa mu myoyo gyabwe. Era Allah y’awa obulamu era y’afiisa. Era bye mukola Allah abiraba.

وَلَئِنْ قُتِلْتُمْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ اَوْ مُتُّمْ لَمَغْفِرَةٌ مِّنَ اللّٰهِ وَرَحْمَةٌ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُوْنَ ﴿١٥٨﴾

158. Era bwe muttirwa mu kkubo lya Allah oba ne mufa obufi, ddala okusonyiyibwa n’okusaasira ebiva eri Allah by’ebisinga ebyo *bo* bye bakung’aanya.

وَلَئِنْ مُّتُّمْ اَوْ قُتِلْتُمْ لَاِالَى اللّٰهِ تُحْشَرُوْنَ ﴿١٥٩﴾

159. Era bwe mufa oba bwe muttibwa, ddala era eri Allah gye mulikung’aanyizibwa.

فَبِمَا رَحْمَةٍ مِّنَ اللّٰهِ لِنْتَ لَهُمْ ۚ وَلَوْ كُنْتَ فَظًّا غَلِيْظَ الْقَلْبِ لَانْفَضُّوْا مِنْ حَوْلِكَ ۖ فَاعْفُ عَنْهُمْ وَاسْتَغْفِرْ لَهُمْ وَشَاوِرْهُمْ فِى الْاَمْرِ ۚ فَاِذَا عَزَمْتَ فَتَوَكَّلْ عَلَى اللّٰهِ ۗ اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُتَوَكِّلِيْنَ ﴿١٦٠﴾

160. Kale olw’okusaasira okuva eri Allah wali mugonvu gye bali. Naye singa wali mukambwe, ow’omutima omukakanyavu, mazima baalidduse w’oli. Kale baddiremu era obasabire okusonyiyibwa era oteesaganye nabo mu nsonga *z’obufuzi*. Naye buli lw’omaliriranga *ku nsonga* , kale weesigenga Allah *yekka*. Mazima Allah ayagala nnyo abamwesiga.

اِنْ يَّنْصُرْكُمُ اللّٰهُ فَلَا غَالِبَ لَكُمْ ۚ وَاِنْ يَّخْذُلْكُمْ فَمَنْ ذَا الَّذِيْ يَنْصُرُكُمْ مِّنْۢ بَعْدِهٖ ۗ وَعَلَى اللّٰهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُوْنَ ﴿١٦١﴾

161. Allah bw’abayamba, tewali asobola kubawangula. Naye bw’abaabulira, kale ddala ate ani ayinza okubayamba atali Ye? Era abakkiriza beesige Allah *yekka.*

وَمَا كَانَ لِنَبِيٍّ اَنْ يَّغُلَّ ۗ وَمَنْ يَّغْلُلْ يَاْتِ بِمَا غَلَّ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۚ ثُمَّ تُوَفّٰى كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُوْنَ ﴿١٦٢﴾

162. Era tekiyinzika eri Nabbi okukumpanya. Era yenna akumpanya alireetebwa n’ebyo bye yakumpanya ku lunaku lw’okuzuukira, n’oluvannyuma buli omu alisasulwa mu bujjuvu olw’ebyo bye yakola era tebaliryazaamaanyizibwa.

اَفَمَنِ اتَّبَعَ رِضْوَانَ اللّٰهِ كَمَنْۢ بَاۤءَ بِسَخَطٍ مِّنَ اللّٰهِ وَمَاْوٰىهُ جَهَنَّمُ ۗ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿١٦٣﴾

163. Abaffe, oyo agoberera okusiima kwa Allah afaanana n’oyo eyeereetera obusungu obuva eri Allah era nga n’amaka ge Jahannamu? Naye *obwo* buddo bubi nnyo!

هُمْ دَرَجٰتٌ عِنْدَ اللّٰهِ ۗ وَاللّٰهُ بَصِيْرٌۢ بِمَا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٦٤﴾

164. Abo *abakola ebirungi* be balina amadaala eri Allah. Era Allah alaba bulungi bye bakola.

لَقَدْ مَنَّ اللّٰهُ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ اِذْ بَعَثَ فِيْهِمْ رَسُوْلًا مِّنْ اَنْفُسِهِمْ يَتْلُوْا عَلَيْهِمْ اٰيٰتِهٖ وَيُزَكِّيْهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ

165. Mazima Allah yasaasira nnyo abakkiriza bwe yatuma mu bo Omutume ava mu bo, abasomere Aya ze era abatukuze era abayigirize Ekitabo n’ebyamagezi; ne-

الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَإِنْ كَانُوا مِنْ قَبْلُ لَفِي ضَلَالٍ مُبِينٍ ﴿١٦٥﴾

waakubadde nga olubereberye baali mu kubula kwa lwaatu.

أَوَلَمَّا أَصَابَتْكُمْ مُصِيبَةٌ قَدْ أَصَبْتُمْ مِثْلَيْهَا قُلْتُمْ أَنَّىٰ هَٰذَا ۖ قُلْ هُوَ مِنْ عِنْدِ أَنْفُسِكُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٦٦﴾

166. Abaffe, mmwe olutuukibwako akabenje nga mugamba nti kano kavudde wa, so nga nammwe *abalabe* muba mukabatuusizzaako enfunda bbiri? Gamba nti: Ako kava mu mmwe bennyini. Mazima Allah ye w’Obuyinza ku buli kimu.

وَمَا أَصَابَكُمْ يَوْمَ الْتَقَى الْجَمْعَانِ فَبِإِذْنِ اللَّهِ وَلِيَعْلَمَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٦٧﴾

167. Era ebyo ebyabatuukako ku lunaku amagye gombi lwe gaasisinkana, kwali kukkiriza kwa Allah; era alyooke amanyise abakkiriza;

وَلِيَعْلَمَ الَّذِينَ نَافَقُوا ۚ وَقِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا قَاتِلُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ أَوِ ادْفَعُوا ۖ قَالُوا لَوْ نَعْلَمُ قِتَالًا لَاتَّبَعْنَاكُمْ ۗ هُمْ لِلْكُفْرِ يَوْمَئِذٍ أَقْرَبُ مِنْهُمْ لِلْإِيمَانِ ۚ يَقُولُونَ بِأَفْوَاهِهِمْ مَا لَيْسَ فِي قُلُوبِهِمْ ۗ وَاللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا يَكْتُمُونَ ﴿١٦٨﴾

168. Era alyooke amanyise abo abannanfuusi; era baagambibwa nti mujje mulwane mu kkubo lya Allah oba muziyize *abalabe*. Baagamba nti: Singa tumanyi okulwana, ddala twalibagoberedde. Bo ku lunaku olwo obutakkiriza bwe bwali okumpi ennyo nabo okusinga obukkiriza. Boogera n’emimwa gyabwe ebyo ebitali na mu mitima gyabwe. Naye Allah amanyi bulungi bye bakisa.

الَّذِينَ قَالُوا لِإِخْوَانِهِمْ وَقَعَدُوا لَوْ أَطَاعُونَا مَا قُتِلُوا ۗ قُلْ فَادْرَءُوا عَنْ أَنْفُسِكُمُ الْمَوْتَ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٦٩﴾

169. Abo be baayogera ku baganda baabwe nga bo beetuulidde nti: Singa baatuwuliriza, tebaalittiddwa! Gamba *nti*: Kale mmwe mwegobeeko okufa, obanga mwogera mazima.

وَلَا تَحْسَبَنَّ الَّذِينَ قُتِلُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ أَمْوَاتًا ۚ بَلْ أَحْيَاءٌ عِنْدَ رَبِّهِمْ يُرْزَقُونَ ﴿١٧٠﴾

170. Era tobalanga abo abattirwa mu kkubo lya Allah nti bafu. Wabula balamu, bali eri Mukama waabwe bagabulwa,

فَرِحِينَ بِمَا آتَاهُمُ اللَّهُ مِنْ فَضْلِهِ وَيَسْتَبْشِرُونَ بِالَّذِينَ لَمْ يَلْحَقُوا بِهِمْ مِنْ خَلْفِهِمْ أَلَّا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١٧١﴾

171. Basanyuka olw’ebyo Allah by’abawa mu mikisa gye era bajaganya olw’abo abatannabatuukako *abakyali* emabega waabwe, *kuba* tebaliba na kutya kwonna wadde tebalinakuwala.

يَسْتَبْشِرُونَ بِنِعْمَةٍ مِنَ اللَّهِ وَفَضْلٍ وَأَنَّ اللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٧٢﴾

172. Bajaganya olw’ekyengera ekiva eri Allah n’emikisa, n’olwokuba nti ddala Allah tafiiriza mpeera ya bakkiriza.

**Ruku 18**

173. Abo abaayanukula Allah ne Mutume nga bamaze okutuukibwako okulumizibwa— abo abaakola ebirungi mu bo era nebatya Allah, balifuna empeera ensuffu;

الَّذِينَ اسْتَجَابُوا لِلَّهِ وَالرَّسُولِ مِنْ بَعْدِ مَا أَصَابَهُمُ الْقَرْحُ ۚ لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا مِنْهُمْ وَاتَّقَوْا أَجْرٌ عَظِيمٌ ١٧٣

174. Abo abantu be baagamba nti: Mazima abantu bamaze okubeetegekera, kale mubatye; ate nekibongera bwongezi bukkiriza, nebagamba nti: Ffe Allah atumala. Ye ng’Omuyima, mulungi nnyo!

الَّذِينَ قَالَ لَهُمُ النَّاسُ إِنَّ النَّاسَ قَدْ جَمَعُوا لَكُمْ فَاخْشَوْهُمْ فَزَادَهُمْ إِيمَانًا وَقَالُوا حَسْبُنَا اللَّهُ وَنِعْمَ الْوَكِيلُ ١٧٤

175. Kale ne baddayo n’enneema eva eri Allah n’emikisa nga tebatuukiddwako kabi konna, naye nga bagoberera kusiima kwa Allah. Era Allah ye Nannyini mikisa emisuffu.

فَانْقَلَبُوا بِنِعْمَةٍ مِنَ اللَّهِ وَفَضْلٍ لَمْ يَمْسَسْهُمْ سُوءٌ وَاتَّبَعُوا رِضْوَانَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ ذُو فَضْلٍ عَظِيمٍ ١٧٥

176. Ddala Sitaani y’atiisatiisa mikwano gye; naye mmwe temubatya, mutye Nze nzekka, bwe muba *nga ddala* muli bakkiriza.

إِنَّمَا ذَٰلِكُمُ الشَّيْطَانُ يُخَوِّفُ أَوْلِيَاءَهُ فَلَا تَخَافُوهُمْ وَخَافُونِ إِنْ كُنْتُمْ مُؤْمِنِينَ ١٧٦

177. Era abo abeeyunira eri obutakkiriza baleme na kukunakuwaza; mazima abo tebayinza kulumya Allah n’akatono. Allah ky’ayagala bwe butabateerawo mugabo gwonna ku nkomerero; era balifuna ekibonerezo ekisukkirivu.

وَلَا يَحْزُنْكَ الَّذِينَ يُسَارِعُونَ فِي الْكُفْرِ ۚ إِنَّهُمْ لَنْ يَضُرُّوا اللَّهَ شَيْئًا ۗ يُرِيدُ اللَّهُ أَلَّا يَجْعَلَ لَهُمْ حَظًّا فِي الْآخِرَةِ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٧٧

178. Mazima abo abawaanyisa obutakkiriza mu bukkiriza tebayinza kulumya Allah n’akatono, era balifuna ekibonerezo ekirumya ennyo.

إِنَّ الَّذِينَ اشْتَرَوُا الْكُفْرَ بِالْإِيمَانِ لَنْ يَضُرُّوا اللَّهَ شَيْئًا ۚ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٧٨

179. Era abatakkiriza baleme kulowoozanga nti ddala akaagaanya ke tubawa kalungi gye bali. Ddala *ekiva mu* kaagaanya ke tubawa, *ate* beeyongera bweyongezi kwonoona; era balifuna ekibonerezo ekiswaaza.

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا أَنَّمَا نُمْلِي لَهُمْ خَيْرٌ لِأَنْفُسِهِمْ ۚ إِنَّمَا نُمْلِي لَهُمْ لِيَزْدَادُوا إِثْمًا ۚ وَلَهُمْ عَذَابٌ مُهِينٌ ١٧٩

180. Allah tayinza kuleka bakkiriza mu mbeera eyo gye mulimu okutuusa nga ayawudde omubi ku mulungi. Era Allah teyaalibabikkulidde byaama *mwenna*. Wabula Allah alonda mu Batume be oyo gw’aba asiimye. Kale mukkirize Allah n’Ababaka be. Era bwe mukkiriza nemwekuuma, mulifuna empeera ensuffu.

مَا كَانَ اللَّهُ لِيَذَرَ الْمُؤْمِنِينَ عَلَىٰ مَا أَنْتُمْ عَلَيْهِ حَتَّىٰ يَمِيزَ الْخَبِيثَ مِنَ الطَّيِّبِ ۗ وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُطْلِعَكُمْ عَلَى الْغَيْبِ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَجْتَبِي مِنْ رُسُلِهِ مَنْ يَشَاءُ ۖ فَآمِنُوا بِاللَّهِ وَرُسُلِهِ ۚ وَإِنْ تُؤْمِنُوا وَتَتَّقُوا فَلَكُمْ أَجْرٌ عَظِيمٌ ١٨٠

181. Era abo abakodowalira ebyo Allah bye yabawa mu mikisa gye, tebalowoozanga nti kirungi gye bali; wabula ekyo kibi nnyo gye bali. Ku lunaku lw’okuzuukira, balizingirirwa mu bulago bwabwe ebyo bye baakodowaliranga. Era obusika bw’eggulu n’ensi bwa Allah. Era bye mukola byonna Allah abitegeera.

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِينَ يَبْخَلُونَ بِمَا آتَاهُمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ هُوَ خَيْرًا لَّهُم ۖ بَلْ هُوَ شَرٌّ لَّهُمْ ۖ سَيُطَوَّقُونَ مَا بَخِلُوا بِهِ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ وَلِلَّهِ مِيرَاثُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۗ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١٨١﴾

**Ruku 19**

182. Mazima Allah amaze okuwulira okwogera kw’abo abaagamba nti: Ddala Allah mwavu, naye ffe bagagga. Tujja kuwandiika ebyo bye boogera, n’okugezaako kwaabwe okutta ba Nabbi awatali nsonga; era tuligamba nti: Muloze ku kibonerezo ky’okubengeya.

لَّقَدْ سَمِعَ اللَّهُ قَوْلَ الَّذِينَ قَالُوا إِنَّ اللَّهَ فَقِيرٌ وَنَحْنُ أَغْنِيَاءُ ۘ سَنَكْتُبُ مَا قَالُوا وَقَتْلَهُمُ الْأَنبِيَاءَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَنَقُولُ ذُوقُوا عَذَابَ الْحَرِيقِ ﴿١٨٢﴾

183. Ekyo lwa nsonga y’ebyo emikono gyammwe bye gyakulembeza, era Allah talyazaamaanya baweereza *be*.

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيكُمْ وَأَنَّ اللَّهَ لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿١٨٣﴾

184. Abo abagamba nti: Ddala Allah yatukalaatira obutakkirizanga Mutume yenna, okutuusa nga atuleetedde saddaaka esiriizibwa omuliro. Gamba nti: Ddala mwamala okutuukibwako Ababaka olubereberye lwange n’obukakafu obw’olwaatu era n’ekyo kye mugambye; naye ate lwaki mwagezangako okubatta, obanga ddala mwogera mazima?

الَّذِينَ قَالُوا إِنَّ اللَّهَ عَهِدَ إِلَيْنَا أَلَّا نُؤْمِنَ لِرَسُولٍ حَتَّىٰ يَأْتِيَنَا بِقُرْبَانٍ تَأْكُلُهُ النَّارُ ۗ قُلْ قَدْ جَاءَكُمْ رُسُلٌ مِّن قَبْلِي بِالْبَيِّنَاتِ وَبِالَّذِي قُلْتُمْ فَلِمَ قَتَلْتُمُوهُمْ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٨٤﴾

185. Kale bwe bakulimbisa, *teweewuunya,* ddala n’Abatume abaakusooka baalimbisibwa, *so nga* bajja n’obukakafu obw’olwaatu n’Ebitabo eby’amagezi, n’Ekitabo ekitangaaza.

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقَدْ كُذِّبَ رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ جَاءُوا بِالْبَيِّنَاتِ وَالزُّبُرِ وَالْكِتَابِ الْمُنِيرِ ﴿١٨٥﴾

186. Buli mwoyo gwa kulega ku kufa. Era ddala mulisasulwa empeera yammwe mu bujjuvu ku lunaku lw’okuzuukira. Kale oyo alyewazibwa omuliro n’ayingizibwa mu Janna, ddala aliba awangudde. Naye obulamu bw’ensi si *kirala* wabula ge masanyu agabuzaabuza.

كُلُّ نَفْسٍ ذَائِقَةُ الْمَوْتِ ۗ وَإِنَّمَا تُوَفَّوْنَ أُجُورَكُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۖ فَمَن زُحْزِحَ عَنِ النَّارِ وَأُدْخِلَ الْجَنَّةَ فَقَدْ فَازَ ۗ وَمَا الْحَيَاةُ الدُّنْيَا إِلَّا مَتَاعُ الْغُرُورِ ﴿١٨٦﴾

187. Ddala mujja kugezesebwa mu by’obugagga bwammwe nammwe bennyini. Era ddala mujja kuwulira ebirumya bingi okuva eri abo abaaweebwa Ekitabo olubereberye lwammwe n’okuva eri abo abenkanya Allah n’ebirala. Naye bwe mugumiikiriza era ne mwekuuma, mazima ekyo ky’ekimu ku nsonga ezetaagisa obuvumu obwa nnamaddala.

لَتُبْلَوُنَّ فِي أَمْوَالِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ وَلَتَسْمَعُنَّ مِنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ مِن قَبْلِكُمْ وَمِنَ الَّذِينَ أَشْرَكُوا أَذًى كَثِيرًا ۚ وَإِن تَصْبِرُوا وَتَتَّقُوا فَإِنَّ ذَٰلِكَ مِنْ عَزْمِ الْأُمُورِ ﴿١٨٧﴾

188. Era *jjukira* nga Allah bwe yatwala endagaano y’abo abaaweebwa Ekitabo *nti*: Ddala muteekwa okukinnyonnyola kaati eri abantu era temukikwekanga. Naye baakisuula mabega wa migongo gyabwe era nebakiwaanyisaamu omuwendo omutono. Kale kibi nnyo kye baawaanyisaamu.

وَإِذْ أَخَذَ اللَّهُ مِيثَاقَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ لَتُبَيِّنُنَّهُ لِلنَّاسِ وَلَا تَكْتُمُونَهُ فَنَبَذُوهُ وَرَاءَ ظُهُورِهِمْ وَاشْتَرَوْا بِهِ ثَمَنًا قَلِيلًا ۖ فَبِئْسَ مَا يَشْتَرُونَ ﴿١٨٨﴾

189. Tobalanga abo abeejaabaata olw’ebyo bye bakoze, ate nga baagala *nnyo* n’okuwaanibwa olw’ebyo bye batakoze — kale tobalowoozanga nti bejjeeredde ku kibonerezo; era balifuna ekibonerezo ekirumya.

لَا تَحْسَبَنَّ الَّذِينَ يَفْرَحُونَ بِمَا أَتَوْا وَيُحِبُّونَ أَنْ يُحْمَدُوا بِمَا لَمْ يَفْعَلُوا فَلَا تَحْسَبَنَّهُمْ بِمَفَازَةٍ مِنَ الْعَذَابِ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٨٩﴾

190. Era obwakabaka bw’eggulu n’ensi bwa Allah. Era Allah ye w’Obuyinza ku buli kimu.

وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۗ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٩٠﴾

**Ruku 20**

191. Mazima mu kutondebwa kw’eggulu n’ensi n’okukyuukakyuuka kw’ekiro n’emisana, ddala mulimu obubonero eri abo abalina amagezi;

إِنَّ فِي خَلْقِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَاخْتِلَافِ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ لَآيَاتٍ لِأُولِي الْأَلْبَابِ ﴿١٩١﴾

192. Abo abajjukira Allah mu kuyimirira ne mu kutuula ne *mu kugalamira* ku mbiriizi zaabwe, era nebafumiitiriza nnyo ku kutondebwa kw’eggulu n’ensi; *nebagamba nti*: Mukama waffe, ddala tewatonda bino lwa bwereere; obutuukirivu bubwo, kale tuwonye ekibonerezo ky’omuliro.

الَّذِينَ يَذْكُرُونَ اللَّهَ قِيَامًا وَقُعُودًا وَعَلَىٰ جُنُوبِهِمْ وَيَتَفَكَّرُونَ فِي خَلْقِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ رَبَّنَا مَا خَلَقْتَ هَٰذَا بَاطِلًا سُبْحَانَكَ فَقِنَا عَذَابَ النَّارِ ﴿١٩٢﴾

193. Mukama waffe, ddala oyo gw’oyingiza mu muliro, mazima oba omaze okumuweebuula. Era abakozi b’ebibi tebalina bayambi.

رَبَّنَا إِنَّكَ مَنْ تُدْخِلِ النَّارَ فَقَدْ أَخْزَيْتَهُ ۖ وَمَا لِلظَّالِمِينَ مِنْ أَنْصَارٍ ﴿١٩٣﴾

194. Mukama waffe, ddala twawulira omukoowoozi ng’akoowoola *abantu* eri okukkiriza nti: Mukkirize Mukama wammwe, kale ffe netukkiriza. Mukama waffe, tusonyiwe ebyonoono byaffe, era otusanguleko ebibi byaffe, era tufiise nga tuli mu batuukirivu.

رَبَّنَا إِنَّنَا سَمِعْنَا مُنَادِيًا يُنَادِي لِلْإِيمَانِ أَنْ آمِنُوا بِرَبِّكُمْ فَآمَنَّا ۚ رَبَّنَا فَاغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَكَفِّرْ عَنَّا سَيِّئَاتِنَا وَتَوَفَّنَا مَعَ الْأَبْرَارِ ﴿١٩٤﴾

195. Mukama waffe, era tuwe ebyo bye watusuubiza *ng’obiyisa* ku Batume bo, era totuweebuulanga ku lunaku lw’okuzuukira. Mazima Ggwe tomenya kisuubizo.

رَبَّنَا وَآتِنَا مَا وَعَدْتَنَا عَلَىٰ رُسُلِكَ وَلَا تُخْزِنَا يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ إِنَّكَ لَا تُخْلِفُ الْمِيعَادَ ﴿١٩٥﴾

196. Kale Mukama waabwe yabaanukula nti: Ddala nze sifiiriza kikolwa kya mukozi yenna mu mmwe— k’abe musajja oba mukazi— anti mwenna muli nda ya

فَاسْتَجَابَ لَهُمْ رَبُّهُمْ أَنِّي لَا أُضِيعُ عَمَلَ عَامِلٍ مِنْكُمْ مِنْ ذَكَرٍ أَوْ أُنْثَىٰ ۖ بَعْضُكُمْ مِنْ بَعْضٍ ۖ فَالَّذِينَ هَاجَرُوا

nnakalaama. Kale abo abaasenguka *oba* nebagobebwa mu maka gaabwe ne babonyaabonyezebwa mu kkubo lyange nebalwana era ne battibwa, mazima ndibasangulako ebibi byabwe, era ddala ndibayingiza mu nsuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo — nga y'empeera eva eri Allah. Era eri Allah y'eri empeera amakula.

وَأُخْرِجُوا مِنْ دِيَارِهِمْ وَأُوذُوا فِي سَبِيلِي وَقَاتَلُوا وَقُتِلُوا لَأُكَفِّرَنَّ عَنْهُمْ سَيِّئَاتِهِمْ وَلَأُدْخِلَنَّهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ثَوَابًا مِنْ عِنْدِ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ عِنْدَهُ حُسْنُ الثَّوَابِ ﴿١٩٦﴾

197. Okwetawula kw'abo abatakkiriza mu nsi kuleme kukubuzaabuza.

لَا يَغُرَّنَّكَ تَقَلُّبُ الَّذِينَ كَفَرُوا فِي الْبِلَادِ ﴿١٩٧﴾

198. *Ago* masanyu mpa wegazira. N'oluvannyuma obuddo bwabwe muliro. Naye *ekyo* nga kiwummulo kibi nnyo!

مَتَاعٌ قَلِيلٌ ثُمَّ مَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ ۚ وَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿١٩٨﴾

199. Naye abo abatya Mukama waabwe, balifuna ensuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo, omwo mwe balibeera — nga kwe kusembezebwa okuva eri Allah. Era ekiri eri Allah ky'ekisinga obulungi eri abatuukirivu.

لَٰكِنِ الَّذِينَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ لَهُمْ جَنَّاتٌ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا نُزُلًا مِنْ عِنْدِ اللَّهِ ۗ وَمَا عِنْدَ اللَّهِ خَيْرٌ لِلْأَبْرَارِ ﴿١٩٩﴾

200. Era ddala mu bantu b'Ekitabo, mulimu abo abakkiriza Allah n'ebyo ebyassibwa gye muli n'ebyassibwa gye bali nebeetoowaliza Allah. *Abo* tebawaanyisa Aya za Allah mu muwendo mutono. Abo nno balifuna empeera yaabwe eri Mukama waabwe. Mazima Allah Mwangu nnyo mu kubalirira.

وَإِنَّ مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ لَمَنْ يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَمَا أُنْزِلَ إِلَيْكُمْ وَمَا أُنْزِلَ إِلَيْهِمْ خَاشِعِينَ لِلَّهِ لَا يَشْتَرُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ ثَمَنًا قَلِيلًا ۗ أُولَٰئِكَ لَهُمْ أَجْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٢٠٠﴾

201. Abange mmwe abakkiriza, mugumiikirizenga era muvuganyenga mu kugumiikiriza era mwenywezenga mu by'okwerinda era mutyenga Allah, lwe mujja okuganyulwa.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اصْبِرُوا وَصَابِرُوا وَرَابِطُوا وَاتَّقُوا اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٢٠١﴾



سُورَةُ النِّسَاءِ مَدَنِيَّةٌ ٤



## AL-NISĀ

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

1. ku lwe linnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ (١)

2. Abange mmwe abantu, mutye Mukama wammwe Oyo eyabatonda okuva mu mwoyo ogumu era n'atonda mu gwo munne wa gwo, n'asaasaanya okuva mu gyombiriri abasajja bangi n'abakazi. Era mutye Allah Oyo gwe mujulizaganyako era *mulabirire nnyo* ab'olulyo. Mazima Allah ye mulabirizi ku mmwe.

يَا أَيُّهَا النَّاسُ اتَّقُوا رَبَّكُمُ الَّذِي خَلَقَكُمْ مِنْ نَفْسٍ وَاحِدَةٍ وَخَلَقَ مِنْهَا زَوْجَهَا وَبَثَّ مِنْهُمَا رِجَالًا كَثِيرًا وَنِسَاءً ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ الَّذِي تَسَاءَلُونَ بِهِ وَالْأَرْحَامَ ۚ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلَيْكُمْ رَقِيبًا (٢)

3. Era muwe bamulekwa ebintu byabwe era temuwaanyisanga ebibi mu birungi, era temulyanga bintu byabwe nga mubigattiriza mu byammwe. Ddala ekyo kibi kinene nnyo.

وَآتُوا الْيَتَامَىٰ أَمْوَالَهُمْ ۖ وَلَا تَتَبَدَّلُوا الْخَبِيثَ بِالطَّيِّبِ ۖ وَلَا تَأْكُلُوا أَمْوَالَهُمْ إِلَىٰ أَمْوَالِكُمْ ۚ إِنَّهُ كَانَ حُوبًا كَبِيرًا (٣)

4. Era bwe mutyanga nti muyinza obutakola bwenkanya mu ba mulekwa, kale muwasenga abo ababasanyusa mu bakazi: Babiri, basatu oba bana. Naye bwe mutyanga nti temuyinza kukola bwenkanya, olwo *muwase* omu yekka, oba *muwase* mu bawambe abali mu buyinza bwammwe. Ekyo ky'ekisinga, muleme kwekubiira.

وَإِنْ خِفْتُمْ أَلَّا تُقْسِطُوا فِي الْيَتَامَىٰ فَانْكِحُوا مَا طَابَ لَكُمْ مِنَ النِّسَاءِ مَثْنَىٰ وَثُلَاثَ وَرُبَاعَ ۖ فَإِنْ خِفْتُمْ أَلَّا تَعْدِلُوا فَوَاحِدَةً أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ ۚ ذَٰلِكَ أَدْنَىٰ أَلَّا تَعُولُوا (٤)

5. Era muwenga abakazi amahare gaabwe mu mwoyo mulungi. Naye bwe babatoneranga ekintu kyonna ku go ku lwabwe, kale mukiryenga n'essanyu n'okusiima.

وَآتُوا النِّسَاءَ صَدُقَاتِهِنَّ نِحْلَةً ۚ فَإِنْ طِبْنَ لَكُمْ عَنْ شَيْءٍ مِنْهُ نَفْسًا فَكُلُوهُ هَنِيئًا مَرِيئًا (٥)

6. Naye temuwanga abatali bategeevu ebintu byammwe ebyo Allah bye yabateerawo okubayimirizaawo; naye mubaliise ku byo era mubambaze era mwogeranga nabo ekigambo ekizimba.*

وَلَا تُؤْتُوا السُّفَهَاءَ أَمْوَالَكُمُ الَّتِي جَعَلَ اللَّهُ لَكُمْ قِيَامًا وَارْزُقُوهُمْ فِيهَا وَاكْسُوهُمْ وَقُولُوا لَهُمْ قَوْلًا مَعْرُوفًا (٦)

---

*4:6. Buvunaanyizibwa bwa ggwanga okulabirira ebintu bya bamulekwa abatanneetuuka, okutuusa nga batuuse okwerabirira n'okulabirira ebintu byabwe. Eggwanga bwe litakola ntegeka eyo, eby'enfuna biyinza okugootaana mu ggwanga lyonna, singa eby'obugagga ebibaddeko entegeka byonooneka. Ekyo kyetaagisa nnyo, naddala oluvannyuma lw'olutalo. Okwewala obuzibu buno, eggwanga lirina obuvunaanyizibwa bw'okulabirira emmaali ey'engeri eno n'obwegendereza okufaananako nga bwe lirabirira emmaali eya lyo, nga ligikuumira ba mulekwa bano. Kino tekitegeeza nti eggwanga lisobola okweddiza ebintu b a bamulekwa oba okubaggyako obuvunanyizibwa bwa byo, wabula eno eba ntegeka ya kiseera kigere. Kino kye kyogerwako mu 4:11.*

7. Era mugezesenga *okutegeera kwa* ba mulekwa okutuusa lwe balituuka *ku myaka* gy'obufumbo. Kale bwe musanganga nga balimu obutegeevu, olwo mubawe ebintu byabwe, era temubiryanga nga mudiibuuda n'okwanguyiriza *nga mutya* nti bajja kukula. Naye oyo abanga omugagga,kale abyewale; n'oyo abanga omwaavu, kale alye *ku byo* mu ngeri esaanira. Era bwe mubanga mubawa ebintu byabwe, mussangawo abajulizi ku bo. Era Allah amala nga Omubalirizi.

وَابْتَلُوا الْيَتٰمٰى حَتّٰىٓ اِذَا بَلَغُوا النِّكَاحَ
فَاِنْ اٰنَسْتُمْ مِّنْهُمْ رُشْدًا فَادْفَعُوْٓا
اِلَيْهِمْ اَمْوَالَهُمْ ۚ وَلَا تَاْكُلُوْهَآ اِسْرَافًا
وَّبِدَارًا اَنْ يَّكْبَرُوْا ۭ وَمَنْ كَانَ غَنِيًّا
فَلْيَسْتَعْفِفْ ۚ وَمَنْ كَانَ فَقِيْرًا
فَلْيَاْكُلْ بِالْمَعْرُوْفِ ۭ فَاِذَا دَفَعْتُمْ
اِلَيْهِمْ اَمْوَالَهُمْ فَاَشْهِدُوْا عَلَيْهِمْ ۭ وَكَفٰى
بِاللّٰهِ حَسِيْبًا ۝٧

8. Abassajja balina omugabo kw'ebyo abazadde bombiriri bye baba balese, n'abaabwe. Era n'abakazi nabo balina omugabo kw'ebyo abazadde bombiriri n'abaabwe bye baba balese — ebitono ku byo oba ebingi — *nga bafuna* emigabo egyagerekebwa *Allah.*

لِلرِّجَالِ نَصِيْبٌ مِّمَّا تَرَكَ الْوَالِدٰنِ وَ
الْاَقْرَبُوْنَ ۠ وَلِلنِّسَاۗءِ نَصِيْبٌ مِّمَّا
تَرَكَ الْوَالِدٰنِ وَالْاَقْرَبُوْنَ مِمَّا قَلَّ
مِنْهُ اَوْ كَثُرَ ۭ نَصِيْبًا مَّفْرُوْضًا ۝٨

9. Era abaabwe ne bamulekwa n'abaavu bwe babangawo mu kugabanya *eby'obusika,* kale mubagabiranga ku byo era mwogeranga nabo enjogera entuufu.

وَاِذَا حَضَرَ الْقِسْمَةَ اُولُوا الْقُرْبٰى وَ
الْيَتٰمٰى وَالْمَسٰكِيْنُ فَارْزُقُوْهُمْ مِّنْهُ وَ
قُوْلُوْا لَهُمْ قَوْلًا مَّعْرُوْفًا ۝٩

10. Era abo *abakuza* basaanye batye nnyo *Allah* kubanga nabo bwe balireka emabega waabwe abaana abatesobola (amabujje), tebalirema kubeeraliikirira. Kale basaanye beekuume nnyo Allah era boogere enjogera entuufu.

وَلْيَخْشَ الَّذِيْنَ لَوْ تَرَكُوْا مِنْ
خَلْفِهِمْ ذُرِّيَّةً ضِعٰفًا خَافُوْا
عَلَيْهِمْ ۠ فَلْيَتَّقُوا اللّٰهَ وَلْيَقُوْلُوْا قَوْلًا
سَدِيْدًا ۝١٠

11. Mazima abo abalya ebintu bya ba mulekwa mu bukumpanya, ddala balya muliro *gwe bassa* mu mbuto zaabwe. Era mangu nnyo bajja kusuulibwa mu muliro ogubumbujja.

اِنَّ الَّذِيْنَ يَاْكُلُوْنَ اَمْوَالَ الْيَتٰمٰى
ظُلْمًا اِنَّمَا يَاْكُلُوْنَ فِيْ بُطُوْنِهِمْ
نَارًا ۭ وَسَيَصْلَوْنَ سَعِيْرًا ۝١١

**Ruku 2**

12. Allah abakuutira ku baana bammwe: Omulenzi afune kyenkanyi n'omugabo gw'abawala ababiri. Naye abawala bwe baba nga basukka ku babiri, kale bafune bibiri bya kusatu kw'ebyo *omugenzi* bye yaleka. Naye bw'aba ng'ali omu *yekka*, kale afune kimu kya kubiri . N'abazadde *b'omufu* bombi buli omu ku bo afune kimu kya mukaaga kw'ebyo *omufu* bye yaleka, bw'aba nga yalina omwana. Naye bw'aba nga teyalina mwana era ng'asikiddwa bazadde be, kale

يُوْصِيْكُمُ اللّٰهُ فِيْٓ اَوْلَادِكُمْ ۤ لِلذَّكَرِ
مِثْلُ حَظِّ الْاُنْثَيَيْنِ ۚ فَاِنْ كُنَّ نِسَاۗءً
فَوْقَ اثْنَتَيْنِ فَلَهُنَّ ثُلُثَا مَا تَرَكَ ۚ وَاِنْ
كَانَتْ وَاحِدَةً فَلَهَا النِّصْفُ ۭ وَلِاَبَوَيْهِ
لِكُلِّ وَاحِدٍ مِّنْهُمَا السُّدُسُ مِمَّا تَرَكَ
اِنْ كَانَ لَهٗ وَلَدٌ ۚ فَاِنْ لَّمْ يَكُنْ لَّهٗ

nnyina afuneko kimu kya kusatu. Naye bw'aba nga yalina b'azaalibwa nabo, olwo nnyina afune kimu kya mukaaga, oluvannyuma lw'okulaama kwe yalaama ku byo *okuggyibwako* oba ebbanja. Bakitammwe n'abaana bammwe, temumanyi ani ku bo asinga okuba okumpi gye muli mu kugasa. *Engabanya eno* tteeka eriva eri Allah. Mazima Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

وَلَدٌ وَوَرِثَهُۥٓ أَبَوَاهُ فَلِأُمِّهِ ٱلثُّلُثُ ۚ فَإِن كَانَ لَهُۥٓ إِخْوَةٌ فَلِأُمِّهِ ٱلسُّدُسُ ۚ مِنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصِى بِهَآ أَوْ دَيْنٍ ۗ ءَابَآؤُكُمْ وَأَبْنَآؤُكُمْ لَا تَدْرُونَ أَيُّهُمْ أَقْرَبُ لَكُمْ نَفْعًا ۚ فَرِيضَةً مِّنَ ٱللَّهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٢﴾

13. Era nammwe mufuna kimu kya kubiri kw'ebyo ebiba birekeddwa bakyala bammwe bwe baba nga tebabadde na mwana. Naye bwe baba nga babadde n'omwana, olwo mufuna kimu kya kuna kw'ebyo bye baaleka olunvannyuma lw'okulaama kwe baalaama ku byo *okuggyibwako* oba ebbanja. Ne bakyala *bammwe* bafuna kimu kya kuna kw'ebyo bye muba mulese bwe muba nga temulina mwana. Naye bwe muba nga mulina omwana, olwo bafuna kimu kya munaana kw'ebyo bye mulese oluvannyuma lw'okulaama kwe muba mulaamye ku byo *okuggyibwako* oba ebbanja. Naye omusajja oba omukazi agenda okusikirwa bw'aba nga talina bazadde wadde abaana naye nga alina muganda we oba mwannyina, kale buli omu ku bo afune kimu kya mukaaga. Naye bwe baba nga bakirako awo, kale bonna bagabane kyenkanyi, ekimu eky'okusatu, oluvannyuma lw'okulaama kw'aba alaamye ku byo *okuggyibwako* oba ebbanja, awatali kunyigiriza. *Lino* tteeka okuva eri Allah. Era Allah ye Mumanyi wa byonna, Alumirwa ennyo *abaweereza be.*

وَلَكُمْ نِصْفُ مَا تَرَكَ أَزْوَٰجُكُمْ إِن لَّمْ يَكُن لَّهُنَّ وَلَدٌ ۚ فَإِن كَانَ لَهُنَّ وَلَدٌ فَلَكُمُ ٱلرُّبُعُ مِمَّا تَرَكْنَ ۚ مِنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصِينَ بِهَآ أَوْ دَيْنٍ ۚ وَلَهُنَّ ٱلرُّبُعُ مِمَّا تَرَكْتُمْ إِن لَّمْ يَكُن لَّكُمْ وَلَدٌ ۚ فَإِن كَانَ لَكُمْ وَلَدٌ فَلَهُنَّ ٱلثُّمُنُ مِمَّا تَرَكْتُم ۚ مِّنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ تُوصُونَ بِهَآ أَوْ دَيْنٍ ۗ وَإِن كَانَ رَجُلٌ يُورَثُ كَلَٰلَةً أَوِ ٱمْرَأَةٌ وَلَهُۥٓ أَخٌ أَوْ أُخْتٌ فَلِكُلِّ وَٰحِدٍ مِّنْهُمَا ٱلسُّدُسُ ۚ فَإِن كَانُوٓا۟ أَكْثَرَ مِن ذَٰلِكَ فَهُمْ شُرَكَآءُ فِى ٱلثُّلُثِ ۚ مِنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصَىٰ بِهَآ أَوْ دَيْنٍ غَيْرَ مُضَآرٍّ ۚ وَصِيَّةً مِّنَ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَلِيمٌ ﴿١٣﴾

14. Ago ge mateeka ga Allah. Era oyo agondera Allah ne Mutume we, alimuyingiza mu nsuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo, omwo mwe balibeera. Era obwo bwe buwanguzi obusuffu.

تِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِ ۚ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ يُدْخِلْهُ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١٤﴾

15. Era oyo ajeemera Allah ne Mutume we era n'amenya amateeka ge, alimuyingiza mu muliro; mu gwo mw'alibeera, era aliba n'ekibonerezo ekiswaaza.

وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَتَعَدَّ حُدُودَهُۥ يُدْخِلْهُ نَارًا خَٰلِدًا فِيهَا وَلَهُۥ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿١٥﴾

**Ruku 3**

16. Era abakazi abo ababa bakoze eby'ekivve mu bakazi bammwe, kale mubajulizeeko *abajulizi* bana abava mu mmwe. Kale *abajulizi* bwe babalumiririzanga ddala, olwo mubaziyirizenga mu mayumba okutuusa okufa lwe kulibatuukako oba Allah okubateekerawo ekkubo eddala.

وَالّٰتِيْ يَاْتِيْنَ الْفَاحِشَةَ مِنْ نِّسَآئِكُمْ فَاسْتَشْهِدُوْا عَلَيْهِنَّ اَرْبَعَةً مِّنْكُمْ ۚ فَاِنْ شَهِدُوْا فَاَمْسِكُوْهُنَّ فِي الْبُيُوْتِ حَتّٰى يَتَوَفّٰىهُنَّ الْمَوْتُ اَوْ يَجْعَلَ اللّٰهُ لَهُنَّ سَبِيْلًا ﴿١٦﴾

17. Era n'abasajja bombiriri ababa bakikoze mu mmwe, kale mubabonereze. Naye bwe babonereranga era nebatereerera ddala, kale mubaleke. Mazima Allah ye Nannyini kusonyiwa, Omusaasizi ennyo.

وَالَّذٰنِ يَاْتِيٰنِهَا مِنْكُمْ فَاٰذُوْهُمَا ۚ فَاِنْ تَابَا وَاَصْلَحَا فَاَعْرِضُوْا عَنْهُمَا ۗ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ تَوَّابًا رَّحِيْمًا ﴿١٧﴾

18. Mazima okwenenya Allah kw'akkiriza kwe kw'abo abakola ebibi mu butamanya n'oluvannyuma nebabonerera mangu, kale abo Allah b'addiramu. Era Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

اِنَّمَا التَّوْبَةُ عَلَى اللّٰهِ لِلَّذِيْنَ يَعْمَلُوْنَ السُّوْٓءَ بِجَهَالَةٍ ثُمَّ يَتُوْبُوْنَ مِنْ قَرِيْبٍ فَاُولٰٓئِكَ يَتُوْبُ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ ۗ وَكَانَ اللّٰهُ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ﴿١٨﴾

19. Naye okwenenya tekukkirizibwa kw'abo abakola ebibi okutuusa omu mu bo lw'atuukibwako okufa, olwo n'agamba nti: Nze kaakati mboneredde, wadde abo abafa nga beeremye. Abo twabategekera ekibonerezo ekirumya.

وَلَيْسَتِ التَّوْبَةُ لِلَّذِيْنَ يَعْمَلُوْنَ السَّيِّاٰتِ ۚ حَتّٰٓى اِذَا حَضَرَ اَحَدَهُمُ الْمَوْتُ قَالَ اِنِّيْ تُبْتُ الْـٰٔنَ وَلَا الَّذِيْنَ يَمُوْتُوْنَ وَهُمْ كُفَّارٌ ۗ اُولٰٓئِكَ اَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا اَلِيْمًا ﴿١٩﴾

20. Abange mmwe abakkiriza, temukkirizibwa kusikira bakazi olw'obuwaze era temubakaluubirizanga nga mugenderera okubanyagako ebimu kw'ebyo bye mwabawa, okuggyako nga bakoze eky'ekivve eky'olwaatu; era mubayisenga bulungi. Naye bwe mubakyawanga, kale *mwegendereze kuba* ob'olyawo nemukyawa ekintu ng'ate Allah ky'ataddemu ebirungi enfaafa.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا يَحِلُّ لَكُمْ اَنْ تَرِثُوا النِّسَآءَ كَرْهًا ۗ وَلَا تَعْضُلُوْهُنَّ لِتَذْهَبُوْا بِبَعْضِ مَآ اٰتَيْتُمُوْهُنَّ اِلَّآ اَنْ يَّاْتِيْنَ بِفَاحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ ۚ وَعَاشِرُوْهُنَّ بِالْمَعْرُوْفِ ۚ فَاِنْ كَرِهْتُمُوْهُنَّ فَعَسٰٓى اَنْ تَكْرَهُوْا شَيْـًٔا وَّيَجْعَلَ اللّٰهُ فِيْهِ خَيْرًا كَثِيْرًا ﴿٢٠﴾

21. Era bwe mubanga mwagadde okukyuusa omukyala mu kifo ky'omukyala naye nga mwamala okuwa omu ku bo entuumu y'ebyobugagga, kale temu-

وَاِنْ اَرَدْتُّمُ اسْتِبْدَالَ زَوْجٍ مَّكَانَ زَوْجٍ ۙ وَّاٰتَيْتُمْ اِحْدٰىهُنَّ قِنْطَارًا فَلَا تَاْخُذُوْا مِنْهُ شَيْـًٔا ۗ اَتَاْخُذُوْنَهٗ

بُهْتَانًا وَّإِثْمًا مُّبِيْنًا ﴿٢١﴾

twalanga kyonna ku byo. Abaffe, mulikitwala olw'okuwaayira n'olwekibi ekyenkukunala?

وَكَيْفَ تَأْخُذُوْنَهٗ وَقَدْ أَفْضٰى بَعْضُكُمْ إِلٰى بَعْضٍ وَّأَخَذْنَ مِنْكُمْ مِّيْثَاقًا غَلِيْظًا ﴿٢٢﴾

22. Ye mulikitwala mutya ng'ate mubadde nabo mu kyaama mwekka na mwekka, ate nebatwala okuva gye muli endagaano ennyweevu?

وَلَا تَنْكِحُوْا مَا نَكَحَ اٰبَاؤُكُمْ مِّنَ النِّسَآءِ إِلَّا مَا قَدْ سَلَفَ ۚ إِنَّهٗ كَانَ فَاحِشَةً وَّمَقْتًا ۚ وَسَآءَ سَبِيْلًا ﴿٢٣﴾

23. Era temuwasanga bakyala abo abaawasibwako ba kitammwe, okuggyako ekyo ekyamala okuyita. Mazima ekyo kyenyinyalwa era kya kivve era kkubo bbi nnyo.

**Ruku 4**

حُرِّمَتْ عَلَيْكُمْ أُمَّهٰتُكُمْ وَبَنٰتُكُمْ وَأَخَوٰتُكُمْ وَعَمّٰتُكُمْ وَخٰلٰتُكُمْ وَبَنٰتُ الْأَخِ وَبَنٰتُ الْأُخْتِ وَأُمَّهٰتُكُمُ الّٰتِيْٓ أَرْضَعْنَكُمْ وَأَخَوٰتُكُمْ مِّنَ الرَّضَاعَةِ وَأُمَّهٰتُ نِسَآئِكُمْ وَرَبَآئِبُكُمُ الّٰتِيْ فِيْ حُجُوْرِكُمْ مِّنْ نِّسَآئِكُمُ الّٰتِيْ دَخَلْتُمْ بِهِنَّ ۖ فَإِنْ لَّمْ تَكُوْنُوْا دَخَلْتُمْ بِهِنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ ۖ وَحَلَآئِلُ أَبْنَآئِكُمُ الَّذِيْنَ مِنْ أَصْلَابِكُمْ ۙ وَأَنْ تَجْمَعُوْا بَيْنَ الْأُخْتَيْنِ إِلَّا مَا قَدْ سَلَفَ ۗ إِنَّ اللّٰهَ كَانَ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿٢٤﴾

24. Muziyiziddwa *okuwasa* bannyamwe, ne bawala bammwe, ne bannyinammwe, ne bassengammwe, ne bannyammwe abato, ne bawala ba baganda bammwe, ne bawala ba bannyinammwe, ne bannyammwe abo abaabayonsaako, ne bannyinammwe ababbeere, ne bannyazaala bammwe, ne bawala bammwe ab'abo abali mu bukuumi bwammwe—ab'abakyala bammwe abo be mwayitako gye bali. Naye bwe muba nga temwayitako gye bali, olwo temubaako kinenyo. *Era muziyiziddwa* ne baka batabani bammwe abo abaava mu migongo gyammwe, *era muziyiziddwa* n'okugattika ab'oluganda ababiri *olumu,* okuggyako ekyamala okuyita. Mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

**Juzu 5**

وَّالْمُحْصَنٰتُ مِنَ النِّسَآءِ إِلَّا مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ ۚ كِتٰبَ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ ۚ وَأُحِلَّ لَكُمْ مَّا وَرَآءَ ذٰلِكُمْ أَنْ تَبْتَغُوْا بِأَمْوَالِكُمْ مُّحْصِنِيْنَ غَيْرَ مُسٰفِحِيْنَ ۚ فَمَا اسْتَمْتَعْتُمْ بِهٖ مِنْهُنَّ فَاٰتُوْهُنَّ أُجُوْرَهُنَّ فَرِيْضَةً ۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيْمَا تَرٰضَيْتُمْ بِهٖ مِنْۢ بَعْدِ الْفَرِيْضَةِ ۚ إِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ﴿٢٥﴾

25. Era *muziyiziddwa okuwasa* abakazi abafumbo, okuggyako abo *abawambe* abali mu buyinza bw'emikono gyammwe egya ddyo. Okwo kwe kulagira kwa Allah gye muli. Naye mukkiriziddwa *okuwasa* abo abali ebbali w'abo, naye nga munoonya *kuwasa* na mmaali yammwe mu bufumbo obutuufu, so si kukola bwenzi. Olw'emigaso gye mubafunamu, kale mubawenga amahare gaabwe agaakakasibwa. Naye temubaako kinenyo kw'ebyo bye muba mukkiriziganyizzaako oluvannyuma lw'okukakasa *amahare*. Mazima Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

وَمَنْ لَّمْ يَسْتَطِعْ مِنْكُمْ طَوْلًا أَنْ يَّنْكِحَ الْمُحْصَنٰتِ الْمُؤْمِنٰتِ فَمِنْ مَّا

26. Era oyo mu mmwe atasobola kufuna bisaanyizo kuwasa mukazi mwana wa boowo omukkiriza, kale *awase* ku bali mu buyinza

bw'emikono gyammwe egya ddyo mu bazaana bammwe abakkiriza. Era Allah y'asinga okumanya obukkiriza bwammwe, anti mwenna muli nda ya nnakalaama. Naye mubawase lwa kukkiriza kw'ababalinako obuyinza era mubawe amahare gaabwe mu butuufu, naye nga bakazi balongoofu, nga si benzi wadde nga tebalina mikwano mibbirire. Naye bwe bamala okufumbirwa *oluvannyuma* nebakola eby'ekivve, kale bafune kitundu kya *kibonerezo* ekyo ekiri ku bakazi abaana ba boowo. Kino kikwata kw'oyo mu mmwe aba atidde okugwa mu kibi. Naye bwe mugumiikiriza, ky'ekisinga obulungi gye muli. Era Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

مَلَكَتْ أَيْمَانُكُم مِّن فَتَيَاتِكُمُ الْمُؤْمِنَاتِ ۚ وَاللَّهُ أَعْلَمُ بِإِيمَانِكُم ۚ بَعْضُكُم مِّن بَعْضٍ ۚ فَانكِحُوهُنَّ بِإِذْنِ أَهْلِهِنَّ وَآتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ بِالْمَعْرُوفِ مُحْصَنَاتٍ غَيْرَ مُسَافِحَاتٍ وَلَا مُتَّخِذَاتِ أَخْدَانٍ ۚ فَإِذَا أُحْصِنَّ فَإِنْ أَتَيْنَ بِفَاحِشَةٍ فَعَلَيْهِنَّ نِصْفُ مَا عَلَى الْمُحْصَنَاتِ مِنَ الْعَذَابِ ۚ ذَٰلِكَ لِمَنْ خَشِيَ الْعَنَتَ مِنكُمْ ۚ وَأَن تَصْبِرُوا خَيْرٌ لَّكُمْ ۗ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٦﴾

**Ruku 5**

27. Allah ky'ayagala kwe kubannyonnyola era abalung'amye mu makubo g'abo abaabakulembera era abaddiremu. Era Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

يُرِيدُ اللَّهُ لِيُبَيِّنَ لَكُمْ وَيَهْدِيَكُمْ سُنَنَ الَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ وَيَتُوبَ عَلَيْكُمْ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٢٧﴾

28. Era Allah ayagala okubaddiramu. Naye abo abagoberera okwagala *okubi*, baagala nnyo mukyaame olukyaama olusuffu.

وَاللَّهُ يُرِيدُ أَن يَتُوبَ عَلَيْكُمْ وَيُرِيدُ الَّذِينَ يَتَّبِعُونَ الشَّهَوَاتِ أَن تَمِيلُوا مَيْلًا عَظِيمًا ﴿٢٨﴾

29. Allah ayagala kubawewulako buzito, kubanga omuntu yatondebwa nga munafu.

يُرِيدُ اللَّهُ أَن يُخَفِّفَ عَنكُمْ ۚ وَخُلِقَ الْإِنسَانُ ضَعِيفًا ﴿٢٩﴾

30. Abange mmwe abakkiriza, temulyang'anangako eby'obugagga bwammwe mu bukyaamu, okuggyako nga *bye mu funye* bya busuubuzi bye mukkiriziganyizzaako; era temwettanga. Mazima Allah wa kisa nnyo gye muli.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَأْكُلُوا أَمْوَالَكُم بَيْنَكُم بِالْبَاطِلِ إِلَّا أَن تَكُونَ تِجَارَةً عَن تَرَاضٍ مِّنكُمْ ۚ وَلَا تَقْتُلُوا أَنفُسَكُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ كَانَ بِكُمْ رَحِيمًا ﴿٣٠﴾

31. Era oyo alikola ekyo olw'obujeemu n'obulyake, kale tulimuyingiza mu muliro; era ekyo eri Allah kyangu nnyo.

وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ عُدْوَانًا وَظُلْمًا فَسَوْفَ نُصْلِيهِ نَارًا ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرًا ﴿٣١﴾

32. Bwe muneewala ebibi ebinene bye mwaziyizibwa, tujja kubasangulako ebibi byammwe *ebitono* era tubayingize ne mu kifo eky'ekitiibwa.

إِن تَجْتَنِبُوا كَبَائِرَ مَا تُنْهَوْنَ عَنْهُ نُكَفِّرْ عَنكُمْ سَيِّئَاتِكُمْ وَنُدْخِلْكُم مُّدْخَلًا كَرِيمًا ﴿٣٢﴾

وَلَا تَتَمَنَّوْا مَا فَضَّلَ اللَّهُ بِهِ بَعْضَكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ لِلرِّجَالِ نَصِيبٌ مِمَّا اكْتَسَبُوا ۖ وَلِلنِّسَاءِ نَصِيبٌ مِمَّا اكْتَسَبْنَ ۚ وَاسْأَلُوا اللَّهَ مِنْ فَضْلِهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمًا ﴿٣٣﴾

33. Era temululunkaniranga ebyo Allah bye yassukkirizaamu abamu mu mmwe ku balala. Abasajja balina omutemwa mw'ebyo bye baba bafunye, n'abakazi *nabo* balina omutemwa mw'ebyo bye baba bafunye. Naye musabenga Allah ku mikisa gye. Mazima Allah ye Mumanyi wa buli kimu.

وَلِكُلٍّ جَعَلْنَا مَوَالِيَ مِمَّا تَرَكَ الْوَالِدَانِ وَالْأَقْرَبُونَ ۚ وَالَّذِينَ عَقَدَتْ أَيْمَانُكُمْ فَآتُوهُمْ نَصِيبَهُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدًا ﴿٣٤﴾ ع

34. Era buli omu twamuteerawo abasika b'ebyo abazadde bombiriri n'abolulyo bye baba baleseewo, n'abo be mwasiba nabo ebirayiro byammwe. Kale mubawe omutemwa gwabwe. Mazima Allah alaba buli kimu.

**Ruku 6**

الرِّجَالُ قَوَّامُونَ عَلَى النِّسَاءِ بِمَا فَضَّلَ اللَّهُ بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ وَبِمَا أَنْفَقُوا مِنْ أَمْوَالِهِمْ ۚ فَالصَّالِحَاتُ قَانِتَاتٌ حَافِظَاتٌ لِلْغَيْبِ بِمَا حَفِظَ اللَّهُ ۚ وَاللَّاتِي تَخَافُونَ نُشُوزَهُنَّ فَعِظُوهُنَّ وَاهْجُرُوهُنَّ فِي الْمَضَاجِعِ وَاضْرِبُوهُنَّ ۖ فَإِنْ أَطَعْنَكُمْ فَلَا تَبْغُوا عَلَيْهِنَّ سَبِيلًا ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلِيًّا كَبِيرًا ﴿٣٥﴾

35. Abasajja be balabirizi b'abakazi olw'ebyo Allah bye yakirang'anyaamu abamu ku balala n'olwebyo *abasajja* bye batoola ku by'obugagga bwabwe. Kale abakazi abalongoofu be bo abawulize, abakuuma ebyaama olw'okuba Allah yabikuuma. Naye abakazi abo be mutya olw'obujeemu bwabwe, kale mubabuulirire, era mubaleke bokka mu buliri, era mubakubemu. Naye bwe babagonderanga, kale temubasosonkere-zanga. Mazima Allah ye wa waggulu ennyo, Omunene ennyo.

وَإِنْ خِفْتُمْ شِقَاقَ بَيْنِهِمَا فَابْعَثُوا حَكَمًا مِنْ أَهْلِهِ وَحَكَمًا مِنْ أَهْلِهَا إِنْ يُرِيدَا إِصْلَاحًا يُوَفِّقِ اللَّهُ بَيْنَهُمَا ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلِيمًا خَبِيرًا ﴿٣٦﴾

36. Era bwe mutyanga okwetemamu okuli wakati wa bombiriri, kale mussengawo omutaawuluzi okuva mu b'oku ludda lw'omusajja n'omutaawuluzi okuva mu b'oku ludda lw'omukyala. Bombi bwe baliba nga *ddala* baagala kutabaganya, Allah alireeta okukkaanya wakati waabwe. Mazima Allah ye Mumanyi wa byonna, Ategeera byonna.

وَاعْبُدُوا اللَّهَ وَلَا تُشْرِكُوا بِهِ شَيْئًا ۖ وَبِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَانًا وَبِذِي الْقُرْبَىٰ وَالْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينِ وَالْجَارِ ذِي الْقُرْبَىٰ وَالْجَارِ الْجُنُبِ وَالصَّاحِبِ بِالْجَنْبِ وَابْنِ السَّبِيلِ وَمَا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ مَنْ كَانَ مُخْتَالًا فَخُورًا ﴿٣٧﴾

37. Era musinze Allah, naye temumwenka-nyanga ne kyonna, n'abazadde bombiriri bayisibwenga bulungi, n'ababo, ne bamule-kwa, n'abanaku, n'owomuliraano nga wa luganda, n'owomuliraano ow'ebbali, ne munno ow'oku lusegere, n'omutambuze, n'abali wansi w'emikono gyammwe egya ddyo. Mazima Allah tayagala mwewulize, omwewaanyi,

38. Be bo abakodowala era nebalagira n'abantu okukodowala era ne bakisa n'ebyo Allah bye yabawa mu mikisa gye. Era twategekera abeerema ekibonerezo ekiswaaza,

ٱلَّذِينَ يَبْخَلُونَ وَيَأْمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلْبُخْلِ وَيَكْتُمُونَ مَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ ۗ وَأَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ عَذَابًا مُّهِينًا ﴿٣٨﴾

39. N'abo abatoola eby'obugagga bwabwe olw'okulabwa abantu, so nga tebakkiriza Allah wadde olunaku lw'enkomerero. Era n'oyo aba nga Sitaani ye mukwano gwe, *amanye nti Sitaani* wa mukwano mubi nnyo.

وَٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمْ رِئَآءَ ٱلنَّاسِ وَلَا يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَلَا بِٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۗ وَمَن يَكُنِ ٱلشَّيْطَٰنُ لَهُۥ قَرِينًا فَسَآءَ قَرِينًا ﴿٣٩﴾

40. Naye ddala baalibadde ki singa bakkiriza Allah n'olunaku lw'enkomerero era ne batoola ne kw'ebyo Allah bye yabawa? Naye Allah abamanyi bulungi.

وَمَاذَا عَلَيْهِمْ لَوْ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَأَنفَقُوا۟ مِمَّا رَزَقَهُمُ ٱللَّهُ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِهِمْ عَلِيمًا ﴿٤٠﴾

41. Mazima Allah talyazaamaanya wadde akazitowa ng'akabu. Ate ekikolwa bwe kiba ekirungi, akiyingiwaza buyingiwaza. Era awa empeera ensuffu okuva gy'ali.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَظْلِمُ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ ۖ وَإِن تَكُ حَسَنَةً يُضَٰعِفْهَا وَيُؤْتِ مِن لَّدُنْهُ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٤١﴾

42. Naye kiriba kitya awo nga tuleese omujulizi okuva mu buli kibiina, naawe netukuleeta nga ggwe mujulizi ku bano?

فَكَيْفَ إِذَا جِئْنَا مِن كُلِّ أُمَّةٍۭ بِشَهِيدٍ وَجِئْنَا بِكَ عَلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ شَهِيدًا ﴿٤٢﴾

43. Ku lunaku olwo, abo abatakkiriza n'abaajeemera Mutume balyegomba nti singa baseetezeddwa bumu n'ensi, ate tebalisobola kukisa Allah kigambo kyonna.

يَوْمَئِذٍ يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَعَصَوُا۟ ٱلرَّسُولَ لَوْ تُسَوَّىٰ بِهِمُ ٱلْأَرْضُ وَلَا يَكْتُمُونَ ٱللَّهَ حَدِيثًا ﴿٤٣﴾

**Ruku 7**

44. Abange mmwe abakkiriza, temusembereranga essaala nga temutegeera, okutuusa nga mutegeera bye mwogera; wadde *temugisembereranga* nga mulina janaba,* okutuusa nga mumaze kunaaba, okuggyako nga muli mu lugendo. Era bwe mubanga abalwadde oba nga muli mu lugendo oba nga omu mu mmwe ava aweyambirwa oba nga muyiseeko eri abakyala *nemutafuna* mazzi, kale muluubirirenga okukozesa enfuufu ennyonjo mugiyise mu maaso gammwe ne ku mikono gyammwe. Mazima Allah ye Musanguzi w'ebibi, Omusonyiyi ennyo.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَقْرَبُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنتُمْ سُكَٰرَىٰ حَتَّىٰ تَعْلَمُوا۟ مَا تَقُولُونَ وَلَا جُنُبًا إِلَّا عَابِرِى سَبِيلٍ حَتَّىٰ تَغْتَسِلُوا۟ ۚ وَإِن كُنتُم مَّرْضَىٰٓ أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوْ جَآءَ أَحَدٌ مِّنكُم مِّنَ ٱلْغَآئِطِ أَوْ لَٰمَسْتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَلَمْ تَجِدُوا۟ مَآءً فَتَيَمَّمُوا۟

---

*4:44. Ekigambo 'junuban' ( جُنُبًا ) oba 'janaba' tekitegeeza bukyaafu, wabula kitegeeza embeera omuntu gy'abaamu oluvannyuma lw'okwetaba mu mikolo gy'ekikulu oba oluvannyuma lw'okuvaamu amazzi agazaala. Mu mbeera ezo zombi, omuntu ateekwa buteekwa kusooka kunaaba mubiri alyooke asaale. Okunaaba oluvannyuma lw'embeera ezo zombi newankubadde nga si lwa swala , kya bugunjufu.*

صَعِيدًا طَيِّبًا فَامْسَحُوا بِوُجُوهِكُمْ وَأَيْدِيكُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَفُوًّا غَفُورًا ﴿٤٤﴾

45. Abaffe, tewalaba abo abaaweebwa ekitundu ku Kitabo nga bagula obubuze era nga baagala nammwe muwabe ku kkubo ?

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ أُوتُوا نَصِيبًا مِّنَ الْكِتَابِ يَشْتَرُونَ الضَّلَالَةَ وَيُرِيدُونَ أَن تَضِلُّوا السَّبِيلَ ﴿٤٥﴾

46. Era Allah y'asinga okumanya abalabe bammwe. Era Allah amala bulungi nga Omukuumi, era Allah amala bulungi nga Omuyambi.

وَاللَّهُ أَعْلَمُ بِأَعْدَائِكُمْ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ وَلِيًّا وَكَفَىٰ بِاللَّهِ نَصِيرًا ﴿٤٦﴾

47. Mu Bayudaaya *mulimu* abakyuusa-kyuusa ebigambo *ne babiggya* mu nteeko ya byo era nebagamba nti: Tuwulidde, naye tujeemye. Era *bagamba nti*: Wulira *ebyaffe,* awatali *ggwe* kuwulirizibwa. Era *boogera ekigambo* Rā'inā nga banyoola ennimi zaabwe olw'okutyoboola eddiini. So singa baagamba nti: Tuwulidde era tuli bawulize, era *nti*: Wuliriza, ne *bakozesa ekigambo* Undhurna, ky'ekyalisinze obulungi n'obwesimbu gye bali. Naye Allah yabakolimira olw'obutakkiriza bwabwe era tebakkiriza okuggyako akatono ennyo.*

مِّنَ الَّذِينَ هَادُوا يُحَرِّفُونَ الْكَلِمَ عَن مَّوَاضِعِهِ وَيَقُولُونَ سَمِعْنَا وَعَصَيْنَا وَاسْمَعْ غَيْرَ مُسْمَعٍ وَرَاعِنَا لَيًّا بِأَلْسِنَتِهِمْ وَطَعْنًا فِي الدِّينِ ۚ وَلَوْ أَنَّهُمْ قَالُوا سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا وَاسْمَعْ وَانظُرْنَا لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ وَأَقْوَمَ وَلَٰكِن لَّعَنَهُمُ اللَّهُ بِكُفْرِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٤٧﴾

48. Abange mmwe abaaweebwa Ekitabo, mukkirize ebyo bye twassa (mu Kur'āni) ebikakasa ebyo bye muli nabyo nga tetunnaswaaza *abamu ku* bakulembeze *bammwe,* badduke nga tebatunula na mabega oba tubakolimire nga bwe twakolimira abantu ba Sabbiiti. Ate ekiragiro kya Allah kiteekwa buteekwa okutuukirira.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ آمِنُوا بِمَا نَزَّلْنَا مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَكُم مِّن قَبْلِ أَن نَّطْمِسَ وُجُوهًا فَنَرُدَّهَا عَلَىٰ أَدْبَارِهَا أَوْ نَلْعَنَهُمْ كَمَا لَعَنَّا أَصْحَابَ السَّبْتِ ۚ وَكَانَ أَمْرُ اللَّهِ مَفْعُولًا ﴿٤٨﴾

49. Mazima Allah tasonyiwa kumwenkanya n'ekirala, naye asonyiwa ekitali ekyo eri oyo gw'aba ayagadde. Era oyo eyenkanya Allah n'ekirala, mazima ddala aba agunzeewo ekibi ekisuffu.

إِنَّ اللَّهَ لَا يَغْفِرُ أَن يُشْرَكَ بِهِ وَيَغْفِرُ مَا دُونَ ذَٰلِكَ لِمَن يَشَاءُ ۚ وَمَن يُشْرِكْ بِاللَّهِ فَقَدِ افْتَرَىٰ إِثْمًا عَظِيمًا ﴿٤٩﴾

---

*4:47. Abannanfuusi aboogerwako wano baagezaako okukyuusakyuusa n'okubuzaabuza amakulu g'ebigambo nga baluubirira okutyooboola ekitiibwa kya Mutume (s.a.w.). Bo abakkiriza baagambanga nti 'sami'na wa atwa'na' (سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا) ekitegeeza nti, 'tuwulidde era tugonze. Kyokka ate abannanfuusi, bo baakyuusaamu nti 'sami'na wa'swaina'(سَمِعْنَا وَعَصَيْنَا)ekitegeeza nti ' tuwulidde naye tujeemye'. Kino baakikola nga kye bagenderera kujerega Mutume (s.a.w.). Mu ngeri y'emu era abannanfuusi baakozesanga akakodyo akalala ak'okunyoola ebigambo olw'okutyooboola ekitiibwa kya Mutume (s.a.w.) nga bagamba nti 'Rā'inā' ( رَاعِنَا ) (oli musumba atulundira endiga zaffe) mu kifo ky'ekigambo ekituufu 'Rā'inā' (otwanguyira, totukaluubiriza). Ku lw'ensonga eno, Allah kye yava agaanira ddala abakkiriza okukozesa ekigambo 'Rā'inā' abannanfuusi kye baanyoolanga, n'abagamba nti mu kifo kya kyo bakozesenga ekigambo 'Undhurnā' ( انْظُرْنَا ) ekitegeeza nti 'ssebo tutunuulire n'ekisa', kubanga kyo ky'ekituukana n'ekitiibwa kya Mutume (s.a.w.).*

50. Abaffe, tolaba abo abeetukuzatukuza so nga Allah y'atukuza oyo gw'aba asiimye? Naye tebaliryazaamanyizibwa wadde akasirikitu.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ يُزَكُّونَ أَنفُسَهُم ۚ بَلِ اللَّهُ يُزَكِّي مَن يَشَاءُ وَلَا يُظْلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٥٠﴾

51. Laba nga bwe balumika ku Allah eby'obulimba! Era ekyo kimala okuba ekibi eky'enkukunala.

انظُرْ كَيْفَ يَفْتَرُونَ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ ۖ وَكَفَىٰ بِهِ إِثْمًا مُّبِينًا ﴿٥١﴾

**Ruku 8**

52. Abaffe, tolaba abo abaaweebwa ekitundu ku Kitabo? Bakkiririza mu mizimu ne Sitaani, era boogera ne kw'abo abatakkiriza *nti*: Bano be basinga obulung'amu mu ddiini kw'abo abakkiriza.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ أُوتُوا نَصِيبًا مِّنَ الْكِتَابِ يُؤْمِنُونَ بِالْجِبْتِ وَالطَّاغُوتِ وَيَقُولُونَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا هَٰؤُلَاءِ أَهْدَىٰ مِنَ الَّذِينَ آمَنُوا سَبِيلًا ﴿٥٢﴾

53. Abo nno be bo Allah be yakolimira. Naye oyo Allah gw'akolimidde, tolimuzuulirayo muyambi yenna.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ لَعَنَهُمُ اللَّهُ ۖ وَمَن يَلْعَنِ اللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُ نَصِيرًا ﴿٥٣﴾

54. Abaffe, balinayo omugabo gwonna mu bwakabaka, kye bava balema okuwa abantu *wadde* akasirikitu ?

أَمْ لَهُمْ نَصِيبٌ مِّنَ الْمُلْكِ فَإِذًا لَّا يُؤْتُونَ النَّاسَ نَقِيرًا ﴿٥٤﴾

55. Nandiki bakwatirwa bantu nsaalwa olw'ebyo Allah bye yabawa mu mikisa gye? Mazima twawa abaana ba Ibrāhīmu Ekitabo n'ebyamagezi era netubawa obwakabaka obusukkirivu.

أَمْ يَحْسُدُونَ النَّاسَ عَلَىٰ مَا آتَاهُمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ ۖ فَقَدْ آتَيْنَا آلَ إِبْرَاهِيمَ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَآتَيْنَاهُم مُّلْكًا عَظِيمًا ﴿٥٥﴾

56. Kale mu bo mulimu abaamukkiriza, ne mu bo mulimu abaamwebengulako. Naye Jahannamu emala ng'omuliro ogubumbujja.

فَمِنْهُم مَّنْ آمَنَ بِهِ وَمِنْهُم مَّن صَدَّ عَنْهُ ۚ وَكَفَىٰ بِجَهَنَّمَ سَعِيرًا ﴿٥٦﴾

57. Mazima abo abaagaana Aya zaffe, mangu nnyo tujja kubasuula mu muliro. Buli ensusu zaabwe lwe zinasiriiranga, tulibakyuusizangamu ensusu endala, balyooke baloze ku kibonerezo. Mazima Allah ye Luwangula, Omugezi ennyo.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِنَا سَوْفَ نُصْلِيهِمْ نَارًا كُلَّمَا نَضِجَتْ جُلُودُهُم بَدَّلْنَاهُمْ جُلُودًا غَيْرَهَا لِيَذُوقُوا الْعَذَابَ ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿٥٧﴾

58. Naye abo abakkiriza era ne bakola ebikolwa ebirungi, mangu nnyo tujja kubayingiza mu nsuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo; omwo mwe balibeera olubeerera. Balifuniramu be balifumbiriganwa nabo abaatukuzibwa, era tulibayingiza mu kisiikirize ekiweweevu ennyo.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ سَنُدْخِلُهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۖ لَّهُمْ فِيهَا أَزْوَاجٌ مُّطَهَّرَةٌ ۖ وَنُدْخِلُهُمْ ظِلًّا ظَلِيلًا ﴿٥٨﴾

59. Mazima Allah abalagira okuwanga obuvunaanyizibwa abo abalina ebisaanyizo bya bwo. Era nti bwe mulamulanga wakati w'abantu, kale mulamulenga mu bwenkanya. Mazima Allah by'ababuulirizisa si birungi ggero! Ddala Allah ye Muwulizi wa byonna, Omulabi wa byonna.

إِنَّ اللَّهَ يَأْمُرُكُمْ أَنْ تُؤَدُّوا الْأَمَانَاتِ إِلَىٰ أَهْلِهَا وَإِذَا حَكَمْتُمْ بَيْنَ النَّاسِ أَنْ تَحْكُمُوا بِالْعَدْلِ ۚ إِنَّ اللَّهَ نِعِمَّا يَعِظُكُمْ بِهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ سَمِيعًا بَصِيرًا ﴿٥٩﴾

60. Abange mmwe abakkiriza, mugondere Allah era mugondere Mutume, n'abobuyinza mu mmwe.* Era bwe mutotooganganga mu kintu kyonna, kale mukizzenga eri Allah ne Mutume; bwe muba nga *ddala* mukkiriza Allah n'olunaku lw'enkomerero. Ekyo ky'ekisinga obulungi era ky'ekikomekkerezebwa obulungi.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَطِيعُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ وَأُولِي الْأَمْرِ مِنْكُمْ ۖ فَإِنْ تَنَازَعْتُمْ فِي شَيْءٍ فَرُدُّوهُ إِلَى اللَّهِ وَالرَّسُولِ إِنْ كُنْتُمْ تُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ وَأَحْسَنُ تَأْوِيلًا ﴿٦٠﴾

**Ruku 9**

61. Abaffe, tewalaba abo abeefuula nti bakkiriza ebyo ebyassibwa gy'oli n'ebyo ebyassibwa olubereberye lwo *ng'ate* baagala kulamulirwa eri Sitaani, so nga baalagirwa obutamukkiriza? Naye Sitaani ky'ayagala, kwe kubabuza okubula okw'ewala.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ يَزْعُمُونَ أَنَّهُمْ آمَنُوا بِمَا أُنْزِلَ إِلَيْكَ وَمَا أُنْزِلَ مِنْ قَبْلِكَ يُرِيدُونَ أَنْ يَتَحَاكَمُوا إِلَى الطَّاغُوتِ وَقَدْ أُمِرُوا أَنْ يَكْفُرُوا بِهِ وَيُرِيدُ الشَّيْطَانُ أَنْ يُضِلَّهُمْ ضَلَالًا بَعِيدًا ﴿٦١﴾

62. Era bwe bagambibwa nti: Mujje eri ebyo Allah bye yassa n'eri Mutume, olaba bannanfuusi bwe bakwemansulako olwemansula.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا إِلَىٰ مَا أَنْزَلَ اللَّهُ وَإِلَى الرَّسُولِ رَأَيْتَ الْمُنَافِقِينَ يَصُدُّونَ عَنْكَ صُدُودًا ﴿٦٢﴾

63. Naye kitya awo nga batuukiddwako akabenje olw'ebyo emikono gyabwe bye gyakulembeza? Olwo bajja gy'oli nga balayira *nti*: Mu mazima ga Katonda, tetwagenderera kirala kyonna okuggyako okukola ekisa n'okutabagana.

فَكَيْفَ إِذَا أَصَابَتْهُمْ مُصِيبَةٌ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ ثُمَّ جَاءُوكَ يَحْلِفُونَ بِاللَّهِ إِنْ أَرَدْنَا إِلَّا إِحْسَانًا وَتَوْفِيقًا ﴿٦٣﴾

64. Abo nno Allah amanyi bulungi ebiri mu mitima gyabwe. Kale ggwe baleke era babuulirire, era yogera nabo ekigambo

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ يَعْلَمُ اللَّهُ مَا فِي قُلُوبِهِمْ فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَعِظْهُمْ وَ

---

*4:60. Abantu abamu tebategeera bulungi makulu gava mu bigambo 'ulil amri minkum' (أُولِي الْأَمْرِ مِنْكُمْ) ekitegeeza 'ab'obuyinza mu mmwe', naddala ekigambo 'minkum' ekirimu ebigambo ebibiri 'min' ( مِنْ ) ne 'kum' ( كُمْ ). 'Min' kitegeeza 'okuva' oba 'mu', ate 'kum' kitegeeza 'mmwe'. Abamu balowooza nti Aya eno etegeeza nti Abasiraamu basaanye kugondera ab'obuyinza abo bokka abava mu bo nga Basiraamu. Okusinziira ku mateeka g'Oluwarabu, 'min' egatta bugassi 'kum' ku 'amri', n'olwekyo amakulu amatuufu gasaanye kuba 'n'abobuyinza 'mu mmwe' oba 'ku mmwe' so si 'okuva mu mmwe'.*

ekibakwatirako ddala.

قُلْ لَّهُمْ فِيْٓ اَنْفُسِهِمْ قَوْلًاۢ بَلِيْغًا ﴿٦٤﴾

65. Era tetwatuma Mubaka yenna wabula *twamutuma* alyooke agonderwe olw'ekiragiro kya Allah. So singa bwe beeryazaamaanya, bajja gy'oli nebasaba okusonyiyiibwa kwa Allah, ne Mutume n'abasabira okusonyiyiibwa, mazima baalisanze nga Allah Musonyiyi nnyo, Musaasizi nnyo.

وَمَآ اَرْسَلْنَا مِنْ رَّسُوْلٍ اِلَّا لِيُطَاعَ بِاِذْنِ اللّٰهِ ۚ وَلَوْ اَنَّهُمْ اِذْ ظَّلَمُوْٓا اَنْفُسَهُمْ جَآءُوْكَ فَاسْتَغْفَرُوا اللّٰهَ وَاسْتَغْفَرَ لَهُمُ الرَّسُوْلُ لَوَجَدُوا اللّٰهَ تَوَّابًا رَّحِيْمًا ﴿٦٥﴾

66. Nedda, amazima ga Mukama wo, tebajja kuba bakkiriza okutuusa lwe balikufuula omulamuzi mu buli mpaka eziri wakati waabwe, n'oluvannyuma baleme kusanga nkenyera yonna mu mitima gyabwe kw'ekyo ky'osazeewo era bajeemulukuke olujeemulukuka.

فَلَا وَرَبِّكَ لَا يُؤْمِنُوْنَ حَتّٰى يُحَكِّمُوْكَ فِيْمَا شَجَرَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ لَا يَجِدُوْا فِيْٓ اَنْفُسِهِمْ حَرَجًا مِّمَّا قَضَيْتَ وَيُسَلِّمُوْا تَسْلِيْمًا ﴿٦٦﴾

67. Era singa twabalagira nti mutte abantu bammwe oba *nti* muve mu maka gammwe, tebaalikikoze okuggyako abatono ennyo mu bo. So nno singa baakola ebyo ebibabuulirirwako, ky'ekyalisinze obulungi gye bali era bwe *bwalibadde* obunyweevu obwa nnamaddala.*

وَلَوْ اَنَّا كَتَبْنَا عَلَيْهِمْ اَنِ اقْتُلُوْٓا اَنْفُسَكُمْ اَوِ اخْرُجُوْا مِنْ دِيَارِكُمْ مَّا فَعَلُوْهُ اِلَّا قَلِيْلٌ مِّنْهُمْ ۗ وَلَوْ اَنَّهُمْ فَعَلُوْا مَا يُوْعَظُوْنَ بِهٖ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ وَاَشَدَّ تَثْبِيْتًا ﴿٦٧﴾

68. Era olwo ddala twalibawadde empeera nsuffu okuva gye tuli;

وَّاِذًا لَّاٰتَيْنٰهُمْ مِّنْ لَّدُنَّآ اَجْرًا عَظِيْمًا ﴿٦٨﴾

69. Era ddala twalibalung'amizza mu kkubo eggolokofu.

وَّلَهَدَيْنٰهُمْ صِرَاطًا مُّسْتَقِيْمًا ﴿٦٩﴾

70. Era oyo agondera Allah ne Mutume, kale abo be bali mw'abo Allah be yawa ebyengera: Mu ba Nabbi, n'Abamazima, n'Abajulizi, n'Abatuukirivu. Era bano si ba mukwano ggero!

وَمَنْ يُّطِعِ اللّٰهَ وَالرَّسُوْلَ فَاُولٰٓئِكَ مَعَ الَّذِيْنَ اَنْعَمَ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ مِّنَ النَّبِيّٖنَ وَالصِّدِّيْقِيْنَ وَالشُّهَدَآءِ وَالصّٰلِحِيْنَ ۚ وَحَسُنَ اُولٰٓئِكَ رَفِيْقًا ﴿٧٠﴾

71. Egyo nno gy'emikisa egiva eri Allah. Era Allah ye Mumanyi amalira ddala.

ذٰلِكَ الْفَضْلُ مِنَ اللّٰهِ ۗ وَكَفٰى بِاللّٰهِ عَلِيْمًا ﴿٧١﴾ ع

**Ruku 10**

72. Abange mmwe abakkiriza, mutwale eby'okwerinza byammwe; kale mulumbise ekibiina kimu kimu, oba mwenna mugende bumu.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا خُذُوْا حِذْرَكُمْ فَانْفِرُوْا ثُبَاتٍ اَوِ انْفِرُوْا جَمِيْعًا ﴿٧٢﴾

73. Era ddala mu mmwe mulimu n'oyo eyeesigaza emabega. Kale bwe Mutu-ukibwako akabenje, ng'agamba nti: Mazima

وَاِنَّ مِنْكُمْ لَمَنْ لَّيُبَطِّئَنَّ ۚ فَاِنْ اَصَابَتْكُمْ مُّصِيْبَةٌ قَالَ قَدْ اَنْعَمَ اللّٰهُ عَلَيَّ اِذْ لَمْ

*4:67. Kino tekitegeeza nti baalagirwa okwetta wabula baakubirizibwa okwemalamu omuze gw'okwemanya, amaddu n'empisa embi basobole okujeemulukukira Allah mu bujjuvu.*

أَكُن مَّعَهُمْ شَهِيدًا ﴿٧٣﴾

nze Allah ansaasidde nemba nga siri wamu nabo.

وَلَئِنْ أَصَابَكُمْ فَضْلٌ مِّنَ اللَّهِ لَيَقُولَنَّ كَأَن لَّمْ تَكُن بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُ مَوَدَّةٌ يَا لَيْتَنِي كُنتُ مَعَهُمْ فَأَفُوزَ فَوْزًا عَظِيمًا ﴿٧٤﴾

74. Naye bwe mutuukibwako emikisa egiva eri Allah, ddala ajja kwogera nga wali ng'a-wataabadde mukwano wakati wammwe naye, nti: Nga ndabye! Kale singa nabadde nabo, naaliganyuddwa okuganyulwa okusuffu!

فَلْيُقَاتِلْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ الَّذِينَ يَشْرُونَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا بِالْآخِرَةِ ۚ وَمَن يُقَاتِلْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ فَيُقْتَلْ أَوْ يَغْلِبْ فَسَوْفَ نُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٧٥﴾

75. Kale balwane mu kkubo lya Allah abo abatunda obulamu bw'ensi olw'enkomerero. Era oyo alwana mu kkubo lya Allah n'attibwa oba n'awangula, kale mangu nnyo tujja kumuwa empeera ensukkirivu.

وَمَا لَكُمْ لَا تُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَالْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ الرِّجَالِ وَالنِّسَاءِ وَالْوِلْدَانِ الَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا أَخْرِجْنَا مِنْ هَٰذِهِ الْقَرْيَةِ الظَّالِمِ أَهْلُهَا وَاجْعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ وَلِيًّا وَاجْعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ نَصِيرًا ﴿٧٦﴾

76. Ye mubadde ki obutalwana mu kkubo lya Allah n'olw'abateesobola mu basajja n'abakazi n'abaana abo abagamba nti: Mukama waffe, tujje mu kibuga kino abantu ba kyo bajoozi nnyo,era otuteerewo ow'omukwano ava gy'oli, era otuteerewo n'omuyambi ava gy'oli?

الَّذِينَ آمَنُوا يُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ۖ وَالَّذِينَ كَفَرُوا يُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِ الطَّاغُوتِ فَقَاتِلُوا أَوْلِيَاءَ الشَّيْطَانِ ۖ إِنَّ كَيْدَ الشَّيْطَانِ كَانَ ضَعِيفًا ﴿٧٧﴾

77. Abo abakkiriza be balwana mu kkubo lya Allah. Naye abatakkiriza, balwana mu kkubo lya Sitaani. Kale *mmwe* mulwanyise mikwano gya Sitaani. Mazima enkwe za Sitaani nnafu nnyo.

**Ruku 11**

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ قِيلَ لَهُمْ كُفُّوا أَيْدِيَكُمْ وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقِتَالُ إِذَا فَرِيقٌ مِّنْهُمْ يَخْشَوْنَ النَّاسَ كَخَشْيَةِ اللَّهِ أَوْ أَشَدَّ خَشْيَةً ۚ وَقَالُوا رَبَّنَا لِمَ كَتَبْتَ عَلَيْنَا الْقِتَالَ لَوْلَا أَخَّرْتَنَا إِلَىٰ أَجَلٍ قَرِيبٍ ۗ قُلْ مَتَاعُ الدُّنْيَا قَلِيلٌ وَالْآخِرَةُ خَيْرٌ لِّمَنِ اتَّقَىٰ وَلَا تُظْلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٧٨﴾

78. Abaffe, tewalaba abo abaagambibwa nti: Muziyize emikono gyammwe *temulwana,* naye mujjumbire essaala era mutoole zaka? Naye bwe baalaalikibwa okulwana, okwejjuukiriza nga abamu mu bo batya abantu nga bwe baalitidde Allah,oba okutya okusinga nawo. Era baagamba nti: Mukama waffe, lwaki watulaalika okulwana? Singa nno watulwisalwisaako okumala akaseera akampimpi! Gamba nti: Emigaso gy'ensi mitono nnyo, naye egy'enkomerero gy'egisinga obulungi eri oyo atya Allah; era temuliryazaamaanyizibwa n'akatono.

أَيْنَمَا تَكُونُوا يُدْرِككُّمُ الْمَوْتُ وَلَوْ كُنتُمْ فِي بُرُوجٍ مُّشَيَّدَةٍ ۗ وَإِن

79. Wonna wemuba, okufa kwa kubatuu-kako, ne bwe muba mu bigo ebinyweevu.

Era bwe batuukibwako ebirungi, bagamba nti: Bino bivudde eri Allah. Naye bwe batuukibwako akabi, bagamba nti: Kano kavudde gy'oli. Gamba nti: Byonna biva eri Allah. Abaffe, abantu bano babadde ki, tebakyayinza na kutegeera kigambo kyonna?

تُصِبْهُمْ حَسَنَةٌ يَقُولُوا هَٰذِهِ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ ۖ وَإِنْ تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ يَقُولُوا هَٰذِهِ مِنْ عِنْدِكَ ۚ قُلْ كُلٌّ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ ۖ فَمَالِ هَٰؤُلَاءِ الْقَوْمِ لَا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ حَدِيثًا ﴿٧٩﴾

80. Ekirungi kyonna ekikutuukako kiva eri Allah, naye ekibi kyonna ekikutuukako kiva gy'oli. Era twakutuma nga ggwe Mubaka eri abantu bonna. Era Allah nga Omujulizi, amala.

مَا أَصَابَكَ مِنْ حَسَنَةٍ فَمِنَ اللَّهِ ۖ وَمَا أَصَابَكَ مِنْ سَيِّئَةٍ فَمِنْ نَفْسِكَ ۚ وَأَرْسَلْنَاكَ لِلنَّاسِ رَسُولًا ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا ﴿٨٠﴾

81. Oyo agondera Mutume, ddala aba agondedde Allah. Era yenna eyeekyuusa, *amanye nti* ggwe tetwakutuma kuba mukuumi ku bo.

مَنْ يُطِعِ الرَّسُولَ فَقَدْ أَطَاعَ اللَّهَ ۖ وَمَنْ تَوَلَّىٰ فَمَا أَرْسَلْنَاكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ﴿٨١﴾

82. Era bagamba nti: Obuwulize *bwe tugenderera*. Naye bwe bava w'oli, ekibiina ekimu mu bo kisula kiteesa okuwakanya ebyo bye wayogedde. Naye Allah awandiika ebyo bye basula bateesa. Kale ggwe baleke, era weesige Allah *yekka*. Era Allah nga Omulabirizi, amala.

وَيَقُولُونَ طَاعَةٌ فَإِذَا بَرَزُوا مِنْ عِنْدِكَ بَيَّتَ طَائِفَةٌ مِنْهُمْ غَيْرَ الَّذِي تَقُولُ ۖ وَاللَّهُ يَكْتُبُ مَا يُبَيِّتُونَ ۖ فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ وَكِيلًا ﴿٨٢﴾

83. Abaffe, Kur'āni *eno* tebagifumiitirizaako? Ddala singa yava eri atali Allah, tewali kubuusabuusa, baaligisanzeemu ebitatabagana nfaafa.*

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ الْقُرْآنَ ۚ وَلَوْ كَانَ مِنْ عِنْدِ غَيْرِ اللَّهِ لَوَجَدُوا فِيهِ اخْتِلَافًا كَثِيرًا ﴿٨٣﴾

84. Era bwe batuukibwako amawulire ag'emirembe oba ag'entiisa, bagalaalaasa bulaalaasa. So singa bagazza eri Mutume oba eri ab'obuyinza mu bo, ddala abo mu bo abaganoonyerezaako baalitegedde *ekituufu*. Era singa si mikisa gya Allah egiri ku mmwe n'okusaasira kwe, mazima mwaligoberedde Sitaani, okuggyako abatono ennyo.

وَإِذَا جَاءَهُمْ أَمْرٌ مِنَ الْأَمْنِ أَوِ الْخَوْفِ أَذَاعُوا بِهِ ۖ وَلَوْ رَدُّوهُ إِلَى الرَّسُولِ وَإِلَىٰ أُولِي الْأَمْرِ مِنْهُمْ لَعَلِمَهُ الَّذِينَ يَسْتَنْبِطُونَهُ مِنْهُمْ ۗ وَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ لَاتَّبَعْتُمُ الشَّيْطَانَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٨٤﴾

85. Kale lwana mu kkubo lya Allah— tovunaanyizibwa okuggyako ku lulwo ggwe wennyini— era kubiriza n'abakkiriza

فَقَاتِلْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ لَا تُكَلَّفُ إِلَّا نَفْسَكَ ۚ وَحَرِّضِ الْمُؤْمِنِينَ ۖ عَسَى

*4:83. Ebigambo 'ikhtilāfan katheeran' (اِخْتِلَافًا كَثِيرًا) wano bitegeeza butatabagana, kukontana oba kukoonagana okungi. Ekitegeeza nti singa ddala Kur'ani Entukuvu teyava eri Katonda, yandibaddemu ebitatabagana nfaafa. Amakulu ge gamu gasangibwa ne mu 67:4 Katonda w'agamba nti toyinza kulaba njawukana (oba butatabagana)mu kutonda kwe.*

*okulwana*; ob'olyawo Allah n'aziyiza enkundi y'abatakkiriza. Era Allah musukkirivu mu maanyi, era Mukakali mu kubonereza.

اللّٰهُ اَنْ يَّكُفَّ بَأْسَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ۚ وَاللّٰهُ اَشَدُّ بَأْسًا وَّاَشَدُّ تَنْكِيْلًا ﴿٨٥﴾

86. Oyo awolereza okuwolereza okulungi, akufunamu omugabo. N'oyo awolereza okuwolereza okubi, afuna omutemwa *gw'ekibi* gwa kwo. Era Allah ye w'Obuyinza ku buli kimu.

مَنْ يَّشْفَعْ شَفَاعَةً حَسَنَةً يَّكُنْ لَّهٗ نَصِيْبٌ مِّنْهَا ۚ وَمَنْ يَّشْفَعْ شَفَاعَةً سَيِّئَةً يَّكُنْ لَّهٗ كِفْلٌ مِّنْهَا ۗ وَكَانَ اللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ مُّقِيْتًا ﴿٨٦﴾

87. Era bwe mulamusibwanga n'ekiramuso *ekirimu okusaba*, kale nammwe mulamusenga mu ngeri ekisingako obulungi, oba mukiddengamu. Mazima buli kimu Allah akibala.*

وَاِذَا حُيِّيْتُمْ بِتَحِيَّةٍ فَحَيُّوْا بِاَحْسَنَ مِنْهَآ اَوْ رُدُّوْهَا ۗ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ حَسِيْبًا ﴿٨٧﴾

88. Allah *ye yekka,* teri musinzibwa mulala okujjako Ye. Ddala ajja kugenda ng'abakung'aanya okutuusa ku lunaku lw'okuzuukira, tekiriimu kubuusabuusa. Y'ate ani asinga ku Allah okwogera amazima?

اَللّٰهُ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۗ لَيَجْمَعَنَّكُمْ اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيْهِ ۗ وَمَنْ اَصْدَقُ مِنَ اللّٰهِ حَدِيْثًا ﴿٨٨﴾

**Ruku 12**

89. Abaffe, mubadde mutya *okwetemamu* awabiri ku nsonga za bannanfuusi, songa Allah yabasuula dda olw'ebyo bye baakola? Abaffe, mwagala kulung'amya abo Allah be yasalira okubula? Naye oyo Allah gw'asalidde okubula, kale toyinza kumuzuulirayo kkubo *ddala.*

فَمَا لَكُمْ فِى الْمُنٰفِقِيْنَ فِئَتَيْنِ وَاللّٰهُ اَرْكَسَهُمْ بِمَا كَسَبُوْا ۗ اَتُرِيْدُوْنَ اَنْ تَهْدُوْا مَنْ اَضَلَّ اللّٰهُ ۗ وَمَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ فَلَنْ تَجِدَ لَهٗ سَبِيْلًا ﴿٨٩﴾

90. *Era* beegomba nnyo nammwe mubeere batakkiriza nga bo bwe bali abatakkiriza, olwo *mwenna* mwenkanenkane. Kale temutwalanga yenna mu bo okuba ow'omukwano, okutuusa lwe balisengukira mu kkubo lya Allah. Naye *ate* bwe beefuulanga, olwo mubakwate era mubatte wonna wemubasanganga. Era temutwalanga yenna mu bo okuba ow'omukwano wadde omuyambi;

وَدُّوْا لَوْ تَكْفُرُوْنَ كَمَا كَفَرُوْا فَتَكُوْنُوْنَ سَوَآءً فَلَا تَتَّخِذُوْا مِنْهُمْ اَوْلِيَآءَ حَتّٰى يُهَاجِرُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۗ فَاِنْ تَوَلَّوْا فَخُذُوْهُمْ وَاقْتُلُوْهُمْ حَيْثُ وَجَدْتُّمُوْهُمْ ۖ وَلَا تَتَّخِذُوْا مِنْهُمْ وَلِيًّا وَّلَا نَصِيْرًا ﴿٩٠﴾

91. Okuggyako abo abalina enkolagana n'abantu nga wakati wammwe nabo waliwo endagaano, oba nga bazze gye muli nga emitima gyaabwe gikaluubiriddwa okulwana nammwe oba okulwana ne bannaabwe. Era singa Allah yayagala, ddala yaalibawadde amaanyi ku mmwe; olwo ddala baalirwanye nammwe. Naye bwe babeesambanga nebatalwana nammwe era nebassaawo emirembe gye muli, kale olwo Allah *mmwe* tabakkiriza

اِلَّا الَّذِيْنَ يَصِلُوْنَ اِلٰى قَوْمٍۢ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ مِّيْثَاقٌ اَوْ جَآءُوْكُمْ حَصِرَتْ صُدُوْرُهُمْ اَنْ يُّقَاتِلُوْكُمْ اَوْ يُقَاتِلُوْا قَوْمَهُمْ ۗ وَلَوْ شَآءَ اللّٰهُ لَسَلَّطَهُمْ عَلَيْكُمْ فَلَقٰتَلُوْكُمْ ۚ فَاِنِ اعْتَزَلُوْكُمْ فَلَمْ يُقَاتِلُوْكُمْ وَ

*4:87. Mu butuufu Aya eno tekwata ku kulamusaganya kwokka, wabula ekwata ne ku kuweerezaganya ebirabo eby'enjawulo ebiddizibwamu ebibisingako oba ebibyenkana.*

kubasosonkereza.

أَلْقَوْا إِلَيْكُمُ السَّلَمَ ۙ فَمَا جَعَلَ اللَّهُ لَكُمْ عَلَيْهِمْ سَبِيلًا ﴿٩١﴾

92. Mujja kukisanga nti abalala baagala mirembe gye muli era nga baagala mirembe eri abantu baabwe. *Naye ng'ate* buli lwe bazzibwa eri obulabe, basindika asitamye. Naye bwe bataabaveeko era bwe bataateekewo mirembe gye muli ate nebaziyiza emikono gyabwe *ku mmwe*, olwo mubakwate era mubatte wonna wemubasanganga. Era abo tubabawaddeko obuyinza obwetadde.

سَتَجِدُونَ آخَرِينَ يُرِيدُونَ أَنْ يَأْمَنُوكُمْ وَيَأْمَنُوا قَوْمَهُمْ ۚ كُلَّمَا رُدُّوا إِلَى الْفِتْنَةِ أُرْكِسُوا فِيهَا ۚ فَإِنْ لَمْ يَعْتَزِلُوكُمْ وَيُلْقُوا إِلَيْكُمُ السَّلَمَ وَيَكُفُّوا أَيْدِيَهُمْ فَخُذُوهُمْ وَاقْتُلُوهُمْ حَيْثُ ثَقِفْتُمُوهُمْ ۚ وَأُولَٰئِكُمْ جَعَلْنَا لَكُمْ عَلَيْهِمْ سُلْطَانًا مُبِينًا ﴿٩٢﴾

**Ruku 13**

93. Era si kituufu omukkiriza okutta omukkiriza, mpozzi mu butanwa. Era oyo atta omukkiriza mu butanwa, kale awe omuddu omukkiriza eddembe, n'engassi y'omusaayi esasulwe eri ababe; okuggyako nga bo be bagisonyiye. Naye *omufu* bw'aba nga yali ava mu bantu abalabe bammwe, nga ye mukkiriza, olwo *omussi* awe omuddu omukkiriza eddembe. Naye bw'aba nga yali ava mu bantu nga wakati wammwe nabo waliwo endagaano, kale engassi y'omusaayi esasulwe eri ababe, n'okuwa omuddu omukkiriza eddembe. Naye oyo atabirina, kale asiibe emyezi ebiri egiddiring'ana. *Okwo nno* kusaasira okuva eri Allah. Era Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ أَنْ يَقْتُلَ مُؤْمِنًا إِلَّا خَطَأً ۚ وَمَنْ قَتَلَ مُؤْمِنًا خَطَأً فَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مُؤْمِنَةٍ وَدِيَةٌ مُسَلَّمَةٌ إِلَىٰ أَهْلِهِ إِلَّا أَنْ يَصَّدَّقُوا ۚ فَإِنْ كَانَ مِنْ قَوْمٍ عَدُوٍّ لَكُمْ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مُؤْمِنَةٍ ۖ وَإِنْ كَانَ مِنْ قَوْمٍ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ مِيثَاقٌ فَدِيَةٌ مُسَلَّمَةٌ إِلَىٰ أَهْلِهِ وَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مُؤْمِنَةٍ ۖ فَمَنْ لَمْ يَجِدْ فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ مُتَتَابِعَيْنِ تَوْبَةً مِنَ اللَّهِ ۗ وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٩٣﴾

94. Era oyo atta omukkiriza nga agenderedde, kale empeera ye Jahannamu; mu yo mw'alibeera, ne Allah agenda kumusunguwalira era alimukolimira; nate yamutegekera ekibonerezo ekisuffu.

وَمَنْ يَقْتُلْ مُؤْمِنًا مُتَعَمِّدًا فَجَزَاؤُهُ جَهَنَّمُ خَالِدًا فِيهَا وَغَضِبَ اللَّهُ عَلَيْهِ وَلَعَنَهُ وَأَعَدَّ لَهُ عَذَابًا عَظِيمًا ﴿٩٤﴾

95. Abange mmwe abakkiriza, bwe mugendanga *mu lutalo* mu kkubo lya Allah, kale mwekkaanyanga nnyo.
Naye temugambanga oyo abatooledde Salaamu *nti*: Toli mukkiriza, nga munoonya *okufuna* ebintu by'ensi, so nga eri Allah y'eri eby'obugagga enfaafa. Anti nammwe bwe mutyo bwe mwali edda, naye Allah

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا ضَرَبْتُمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ فَتَبَيَّنُوا وَلَا تَقُولُوا لِمَنْ أَلْقَىٰ إِلَيْكُمُ السَّلَمَ لَسْتَ مُؤْمِنًا تَبْتَغُونَ عَرَضَ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا فَعِنْدَ اللَّهِ مَغَانِمُ كَثِيرَةٌ ۚ

كَذَٰلِكَ كُنتُم مِّن قَبْلُ فَمَنَّ اللَّهُ عَلَيْكُمْ فَتَبَيَّنُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿٩٥﴾

n'abasaasira busaasizi. Kale mwekkaanyanga nnyo. Mazima bye mukola, Allah abitegeera.

لَّا يَسْتَوِي الْقَاعِدُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ غَيْرُ أُولِي الضَّرَرِ وَالْمُجَاهِدُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ ۚ فَضَّلَ اللَّهُ الْمُجَاهِدِينَ بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ عَلَى الْقَاعِدِينَ دَرَجَةً ۚ وَكُلًّا وَعَدَ اللَّهُ الْحُسْنَىٰ ۚ وَفَضَّلَ اللَّهُ الْمُجَاهِدِينَ عَلَى الْقَاعِدِينَ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٩٦﴾

96. Abakkiriza abatuula obutuuzi nga tebalina bulemu bwonna tebayinza kwenkana n'abo abatakabana mu kkubo lya Allah n'ebyobugagga bwabwe n'emyoyo gyabwe. Allah yasukkulumya ekitiibwa ky'abo abatakabana n'ebyobugagga bwabwe n'emyoyo gyabwe kw'abo abatuula obutuuzi. *Wewaawo* bombiriri Allah yabasuubiza ebirungi. *Naye* Allah yasukkulumya nnyo abo abatakabana *mu kkubo* lye mu mpeera ensukkirivu okusinga kw'abo abatuula obutuuzi,

دَرَجَاتٍ مِّنْهُ وَمَغْفِرَةً وَرَحْمَةً ۚ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٩٧﴾

97. *Mu* bitiibwa okuva gy'ali n'okusonyiwa, n'okusaasira. Era Allah ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.

**Ruku 14**

إِنَّ الَّذِينَ تَوَفَّاهُمُ الْمَلَائِكَةُ ظَالِمِي أَنفُسِهِمْ قَالُوا فِيمَ كُنتُمْ ۖ قَالُوا كُنَّا مُسْتَضْعَفِينَ فِي الْأَرْضِ ۚ قَالُوا أَلَمْ تَكُنْ أَرْضُ اللَّهِ وَاسِعَةً فَتُهَاجِرُوا فِيهَا ۚ فَأُولَٰئِكَ مَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ ۖ وَسَاءَتْ مَصِيرًا ﴿٩٨﴾

98. Mazima abo abafiisibwa ba malayika nga beryazaamaanyizza bokka, *ba malayika* balibagamba nti: Mwali ku ki? Baliddamu nti: Twali tutwalibwa nti tuli banafu nnyo mu nsi. *Ba malayika* baliddamu nti: Abaffe, ensi ya Allah teyali ngazi mmwe okusengukira mu yo? Kale abo amaka gaabwe muliro. Naye *obwo* buddo bubi nnyo;

إِلَّا الْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ الرِّجَالِ وَالنِّسَاءِ وَالْوِلْدَانِ لَا يَسْتَطِيعُونَ حِيلَةً وَلَا يَهْتَدُونَ سَبِيلًا ﴿٩٩﴾

99. Okuggyako abo abateesobola mu basajja n'abakazi n'abaana, abatasobola na ntegeka yonna era abatasobola kuzuula kkubo *ddala* lyonna;

فَأُولَٰئِكَ عَسَى اللَّهُ أَن يَعْفُوَ عَنْهُمْ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَفُوًّا غَفُورًا ﴿١٠٠﴾

100. Kale abo ob'olyawo Allah alibaddiramu. Era Allah ye Musanguzi w'ebibi, Omusonyiyi ennyo.

وَمَن يُهَاجِرْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ يَجِدْ فِي الْأَرْضِ مُرَاغَمًا كَثِيرًا وَسَعَةً ۚ وَمَن يَخْرُجْ مِن بَيْتِهِ مُهَاجِرًا إِلَى اللَّهِ وَرَسُولِهِ ثُمَّ يُدْرِكْهُ الْمَوْتُ فَقَدْ وَقَعَ أَجْرُهُ عَلَى اللَّهِ ۗ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١٠١﴾

101. Era oyo asengukira mu kkubo lya Allah*, asanga obubudamu bungi mu nsi n'okwetaaya. Era oyo yenna ava mu nju ye nga asengukira eri Allah ne Mutume we n'oluvannyuma n'atukibwako okufa, kale empeera ye eba ekakase ku Allah. Era Allah ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.

---

*4:101. 'Fii sabiilillah' ( فِي سَبِيلِ اللَّهِ ) bitegeeza: 'Ku lwa Allah' oba 'ku lw'omulimu gwa Allah' oba 'mu kkubo lya Allah.'*

**Ruku 15**

102. Era bwe muba nga mutambula mu nsi, kale temubaako kinenyo bwe muyimpawaza ku ssaala, bwe muba nga mwekeka nti abo abatakkiriza bayinza okubaleetera emitawaana. Mazima abatakkiriza balabe bammwe ba lwaatu.

وَ اِذَا ضَرَبۡتُمۡ فِى الۡاَرۡضِ فَلَيۡسَ
عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ اَنۡ تَقۡصُرُوۡا مِنَ
الصَّلٰوةِ ‌ۖ اِنۡ خِفۡتُمۡ اَنۡ يَّفۡتِنَكُمُ الَّذِيۡنَ
كَفَرُوۡا ؕ اِنَّ الۡكٰفِرِيۡنَ كَانُوۡا لَكُمۡ
عَدُوًّا مُّبِيۡنًا ﴿۱۰۲﴾

103. Era bw'obanga mu bo mu *biseera eby'akabi* n'obakulembera mu ssaala, kale ekibiina ekimu mu bo kiyimirire naawe *mu ssaala* era batwale n'ebyokulwanyisa byabwe. Naye bwe bamalanga okuvuunama, kale *abo* badde emabega wammwe, nate ekibiina ekirala ekitannasaala kijje kisaale naawe, naye era *nabo* batwalenga eby'okwerinza byabwe n'ebyokulwanyisa byabwe; *kuba* abatakkiriza baagala nti singa mulagajjalira eby'okulwanyisa byammwe n'ebintu byammwe, olwo babagwiira olugwiira lumu. Naye temubaako kinenyo bwe muba nga mulina obuzibu olw'enkuba oba nga muli balwadde nemussa wansi eby'okulwanyisa byammwe. Naye mutwalenga eby'okwerinza byammwe. Mazima Allah yategekera abatakkiriza ekibonerezo ekiswaaza.

وَ اِذَا كُنۡتَ فِيۡهِمۡ فَاَقَمۡتَ لَهُمُ
الصَّلٰوةَ فَلۡتَقُمۡ طَآئِفَةٌ مِّنۡهُمۡ مَّعَكَ
وَلۡيَاۡخُذُوۡۤا اَسۡلِحَتَهُمۡ فَاِذَا سَجَدُوۡا
فَلۡيَكُوۡنُوۡا مِنۡ وَّرَآئِكُمۡ وَلۡتَاۡتِ
طَآئِفَةٌ اُخۡرٰى لَمۡ يُصَلُّوۡا فَلۡيُصَلُّوۡا
مَعَكَ وَلۡيَاۡخُذُوۡا حِذۡرَهُمۡ وَ
اَسۡلِحَتَهُمۡ ۚ وَدَّ الَّذِيۡنَ كَفَرُوۡا
لَوۡ تَغۡفُلُوۡنَ عَنۡ اَسۡلِحَتِكُمۡ وَ
اَمۡتِعَتِكُمۡ فَيَمِيۡلُوۡنَ عَلَيۡكُمۡ مَّيۡلَةً
وَّاحِدَةً ؕ وَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ اِنۡ كَانَ
بِكُمۡ اَذًى مِّنۡ مَّطَرٍ اَوۡ كُنۡتُمۡ مَّرۡضٰۤى
اَنۡ تَضَعُوۡۤا اَسۡلِحَتَكُمۡ ۚ وَخُذُوۡا
حِذۡرَكُمۡ ؕ اِنَّ اللّٰهَ اَعَدَّ لِلۡكٰفِرِيۡنَ
عَذَابًا مُّهِيۡنًا ﴿۱۰۳﴾

104. Kale bwe mumalirizanga essaala, mujjukirenga nnyo Allah mu kuyimirira ne mu kutuula n'awo *nga mugalamidde* ku mbiriizi zammwe. Naye bwe mubanga emirembe, olwo mutuukirizenga essaala *mu bujjuvu*. Mazima essaala yalaalikibwa ku bakkiriza *okugisaalanga* mu biseera ebigere.

فَاِذَا قَضَيۡتُمُ الصَّلٰوةَ فَاذۡكُرُوا اللّٰهَ
قِيٰمًا وَّقُعُوۡدًا وَّعَلٰى جُنُوۡبِكُمۡ ۚ
فَاِذَا اطۡمَاۡنَنۡتُمۡ فَاَقِيۡمُوا الصَّلٰوةَ ۚ اِنَّ
الصَّلٰوةَ كَانَتۡ عَلَى الۡمُؤۡمِنِيۡنَ كِتٰبًا
مَّوۡقُوۡتًا ﴿۱۰۴﴾

105. Era temuddiriranga nga mulondoola abantu *ababalwanyisa*, kuba bwe muba nga mulumizziddwa, ddala nabo baba balumiziddwa nga mmwe bwe mulumiziddwa; naye mmwe musuubira eri Allah bo bye batasuubira. Era Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

وَلَا تَهِنُوۡا فِى ابۡتِغَآءِ الۡقَوۡمِ ؕ اِنۡ تَكُوۡنُوۡا
تَاۡلَمُوۡنَ فَاِنَّهُمۡ يَاۡلَمُوۡنَ كَمَا
تَاۡلَمُوۡنَ ۚ وَتَرۡجُوۡنَ مِنَ اللّٰهِ مَا لَا
يَرۡجُوۡنَ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ عَلِيۡمًا
حَكِيۡمًا ﴿۱۰۵﴾ ع ١٥ ١٢

**Ruku 16**

106. Ddala twassa gy'oli Ekitabo ekirimu amazima olyooke olamule wakati w'abantu n'ebyo Allah bye yakulaga. Era tobanga muyomberezi wa balyaake.

إِنَّآ أَنْزَلْنَآ إِلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ لِتَحْكُمَ بَيْنَ النَّاسِ بِمَآ أَرٰىكَ اللّٰهُ ۚ وَلَا تَكُنْ لِّلْخَآئِنِيْنَ خَصِيْمًا ﴿١٠٦﴾

107. Era saba okubikkirirwa eri Allah; mazima Allah ye Mubikkirizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

وَّاسْتَغْفِرِ اللّٰهَ ۚ إِنَّ اللّٰهَ كَانَ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿١٠٧﴾

108. Era towolerezanga abo aberyazaamaanya bokka. Mazima Allah tayagala buli mukumpanya, omwonoonyi lukulwe.

وَلَا تُجٰدِلْ عَنِ الَّذِيْنَ يَخْتَانُوْنَ أَنْفُسَهُمْ ۚ إِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ مَنْ كَانَ خَوَّانًا أَثِيْمًا ﴿١٠٨﴾

109. Beekweka bantu naye tebayinza kwekweka Allah; anti abeera wamu nabo awo bwe basula nga bateesa ekiro ku bigambo ebyo by'atasiima. Era Allah yetoolodde ebyo bye bakola.

يَّسْتَخْفُوْنَ مِنَ النَّاسِ وَلَا يَسْتَخْفُوْنَ مِنَ اللّٰهِ وَهُوَ مَعَهُمْ إِذْ يُبَيِّتُوْنَ مَا لَا يَرْضٰى مِنَ الْقَوْلِ ۚ وَكَانَ اللّٰهُ بِمَا يَعْمَلُوْنَ مُحِيْطًا ﴿١٠٩﴾

110. Anti mmwe muumwo ababawolereza mu bulamu bw'oku nsi. Naye ani alibawolereza eri Allah ku lunaku lw'okuzuukira, era ani alibeyimirira?

هٰٓأَنْتُمْ هٰٓؤُلَآءِ جٰدَلْتُمْ عَنْهُمْ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا فَمَنْ يُّجٰدِلُ اللّٰهَ عَنْهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ أَمْ مَّنْ يَّكُوْنُ عَلَيْهِمْ وَكِيْلًا ﴿١١٠﴾

111.Era oyo akola ekibi oba aba yeeryazaamaanyizza yekka n'oluvannyuma n'asaba Allah okumusonyiwa, alisanga nga Allah Musonyiyi nnyo, Musaasizi nnyo.

وَمَنْ يَّعْمَلْ سُوْٓءًا أَوْ يَظْلِمْ نَفْسَهٗ ثُمَّ يَسْتَغْفِرِ اللّٰهَ يَجِدِ اللّٰهَ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿١١١﴾

112. Era oyo akola ekibi, kale ddala akikola nekikosa mwoyo gwe. Era Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

وَمَنْ يَّكْسِبْ إِثْمًا فَإِنَّمَا يَكْسِبُهٗ عَلٰى نَفْسِهٖ ۚ وَكَانَ اللّٰهُ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ﴿١١٢﴾

113. Era oyo akola ekisobyo oba ekibi n'oluvannyuma n'akipaatiika kw'oyo atalina musango, kale ddala aba yetisse okuwaayiriza n'ekibi eky'enkukunala.

وَمَنْ يَّكْسِبْ خَطِيْٓئَةً أَوْ إِثْمًا ثُمَّ يَرْمِ بِهٖ بَرِيْٓئًا فَقَدِ احْتَمَلَ بُهْتَانًا وَّإِثْمًا مُّبِيْنًا ﴿١١٣﴾

ع ١٦ ٨ ١٣

**Ruku 17**

114. Era singa si mikisa gya Allah egiri ku ggwe n'okusaasira kwe, mazima ekibiina ekimu mu bo kyali kimaliridde okukusaanyaawo. Naye tebasaanyaawo *mulala* wabula beesaanyaawo bokka, era tebayinza kukulumya n'akatono. Era Allah yakussiza Ekitabo n'ebyamagezi era

وَلَوْلَا فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكَ وَرَحْمَتُهٗ لَهَمَّتْ طَّآئِفَةٌ مِّنْهُمْ أَنْ يُّضِلُّوْكَ ۚ وَمَا يُضِلُّوْنَ إِلَّآ أَنْفُسَهُمْ وَمَا يَضُرُّوْنَكَ مِنْ شَيْءٍ ۚ وَأَنْزَلَ اللّٰهُ عَلَيْكَ الْكِتٰبَ وَالْحِكْمَةَ وَعَلَّمَكَ مَا

لَمْ تَكُنْ تَعْلَمُ ۚ وَكَانَ فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكَ
عَظِيْمًا ﴿١١٤﴾

n'akuyigiriza n'ebyo bye wali tomanyi. Era ekisa kya Allah ekiri ku ggwe kisuffu.

لَا خَيْرَ فِيْ كَثِيْرٍ مِّنْ نَّجْوٰىهُمْ اِلَّا مَنْ اَمَرَ
بِصَدَقَةٍ اَوْ مَعْرُوْفٍ اَوْ اِصْلَاحٍ ۢ بَيْنَ
النَّاسِ ۚ وَمَنْ يَّفْعَلْ ذٰلِكَ ابْتِغَآءَ
مَرْضَاتِ اللّٰهِ فَسَوْفَ نُؤْتِيْهِ اَجْرًا
عَظِيْمًا ﴿١١٥﴾

115. Mu bufubo bwabwe obusinga obungi temuli kalungi, okuggyako nga bakubirizza okutoola saddaaka, oba okukola ebikolwa ebirungi *ebigasa abantu*, oba okutabaganya wakati w'abantu. Era oyo akola atyo olw'okunoonya okusiima kwa Allah, kale mangu nnyo tujja kumuwa empeera ensuffu.

وَمَنْ يُّشَاقِقِ الرَّسُوْلَ مِنْ ۢ بَعْدِ مَا
تَبَيَّنَ لَهُ الْهُدٰى وَيَتَّبِعْ غَيْرَ سَبِيْلِ
الْمُؤْمِنِيْنَ نُوَلِّهٖ مَا تَوَلّٰى وَنُصْلِهٖ
جَهَنَّمَ ۚ وَسَآءَتْ مَصِيْرًا ﴿١١٦﴾

116. Era oyo awakanya Mutume oluvannyuma lw'okunnyonnyokerwa obulung'amu n'agoberera ekkubo eritali lya bakkiriza, naffe tulimwolekeza gy'ayolekedde era tulimuyingiza mu muliro. Era *obwo* buddo bubi nnyo.

**Ruku 18**

اِنَّ اللّٰهَ لَا يَغْفِرُ اَنْ يُّشْرَكَ بِهٖ وَ
يَغْفِرُ مَا دُوْنَ ذٰلِكَ لِمَنْ يَّشَآءُ ۚ وَمَنْ
يُّشْرِكْ بِاللّٰهِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلٰلًا ۢ بَعِيْدًا ﴿١١٧﴾

117. Mazima Allah tasonyiwa kumwenkanya na kirala, naye asonyiwa ekitali ekyo eri oyo gw'aba asiimye. Era oyo eyenkanya Allah n'ekirala, mazima aba abuze okubula okw'ewala ennyo.

اِنْ يَّدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِهٖٓ اِلَّآ اِنٰثًا ۚ وَاِنْ
يَّدْعُوْنَ اِلَّا شَيْطٰنًا مَّرِيْدًا ﴿١١٨﴾

118. *Abamu nno* tebalina kye basaba ebbali we okuggyako ba lubaale abakazi; era *mu butuufu* tebalina kye basaba okuggyako Sitaani omujeemu,

لَّعَنَهُ اللّٰهُ ۘ وَقَالَ لَاَتَّخِذَنَّ مِنْ
عِبَادِكَ نَصِيْبًا مَّفْرُوْضًا ﴿١١٩﴾

119. Allah gwe yakolimira, era eyagamba nti: Mazima ng'enda kwetwalira omutemwa omugereke mu baddu bo.

وَّلَاُضِلَّنَّهُمْ وَلَاُمَنِّيَنَّهُمْ وَلَاٰمُرَنَّهُمْ
فَلَيُبَتِّكُنَّ اٰذَانَ الْاَنْعَامِ وَلَاٰمُرَنَّهُمْ
فَلَيُغَيِّرُنَّ خَلْقَ اللّٰهِ ۚ وَمَنْ يَّتَّخِذِ
الشَّيْطٰنَ وَلِيًّا مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ فَقَدْ خَسِرَ
خُسْرَانًا مُّبِيْنًا ﴿١٢٠﴾

120. Era nti ddala ndibabuza era ndibeegombesa ebitaliimu nsa era ddala ndibapikiriza nebasala amatu g'ebisolo era ddala ndibapikiriza nebakyuusakyuusa ebitonde bya Allah. Era oyo atwala Sitaani nga ye w'omukwano abbali wa Allah, mazima aba afiiriddwa okufiirwa okw'olwaatu.

يَعِدُهُمْ وَيُمَنِّيْهِمْ ۚ وَمَا يَعِدُهُمُ
الشَّيْطٰنُ اِلَّا غُرُوْرًا ﴿١٢١﴾

121. *Sitaani* abasuubiza era n'abegombesa ebitaliimu nsa. Naye Sitaani tasuubiza kirala okuggyako okubuzaabuza.

اُولٰٓئِكَ مَاْوٰىهُمْ جَهَنَّمُ ۫ وَلَا يَجِدُوْنَ
عَنْهَا مَحِيْصًا ﴿١٢٢﴾

122. Abo amaka gaabwe muliro era tebalizuulayo buddukiro ku gwo.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
سَنُدْخِلُهُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا

123. Era abo abakkiriza era ne bakola ebikolwa ebirungi tulibayingiza mu nsuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo; omwo

الْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۖ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقًّا ۚ وَمَنْ أَصْدَقُ مِنَ ٱللَّهِ قِيلًا ﴿١٢٣﴾

mwe balibeera emirembe n’emirembe. Okwo kwe kusuubiza kwa Allah okw’amazima. Y’ate ani asinga Allah okwogera amazima?

لَّيْسَ بِأَمَانِيِّكُمْ وَلَآ أَمَانِيِّ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ ۗ مَن يَعْمَلْ سُوٓءًا يُجْزَ بِهِۦ وَلَا يَجِدْ لَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿١٢٤﴾

124. Tekigenda kuba nga mmwe bwe mwagala oba ng’abantu b’Ekitabo bwe baagala. Oyo akola ekibi alikisasulwa era talizuulayo wa mukwano wadde omuyambi ebbali wa Allah.

وَمَن يَعْمَلْ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُو۟لَٰٓئِكَ يَدْخُلُونَ ٱلْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُونَ نَقِيرًا ﴿١٢٥﴾

125. Era oyo akola ebirungi, k’abe musajja oba mukazi, naye nga mukkiriza, kale abo be baliyingira mu Janna era tebaliryazaamaanyizibwa wadde akatono ennyo*.

وَمَنْ أَحْسَنُ دِينًا مِّمَّنْ أَسْلَمَ وَجْهَهُۥ لِلَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ وَٱتَّبَعَ مِلَّةَ إِبْرَٰهِيمَ حَنِيفًا ۗ وَٱتَّخَذَ ٱللَّهُ إِبْرَٰهِيمَ خَلِيلًا ﴿١٢٦﴾

126. Y’ate ani asinga eddiini kw’oyo eyeewayo yenna eri Allah ate nga mukozi wa birungi era nga agoberera eddiini ya Ibrāhīmu omwesimbu? Era Allah yatwala Ibrāhīmu nga mukwano *gwe* ow’enjawulo.

وَلِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ مُّحِيطًا ﴿١٢٧﴾ ع ١٨ ١١ ١٥

127. Era byonna ebiri mu ggulu n’ebiri mu nsi bya Allah. Era buli kimu Allah yakyetooloola.

**Ruku 19**

وَيَسْتَفْتُونَكَ فِى ٱلنِّسَآءِ ۖ قُلِ ٱللَّهُ يُفْتِيكُمْ فِيهِنَّ وَمَا يُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فِى ٱلْكِتَٰبِ فِى يَتَٰمَى ٱلنِّسَآءِ ٱلَّٰتِى لَا تُؤْتُونَهُنَّ مَا كُتِبَ لَهُنَّ وَتَرْغَبُونَ أَن تَنكِحُوهُنَّ وَٱلْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ ٱلْوِلْدَٰنِ وَأَن تَقُومُوا۟ لِلْيَتَٰمَىٰ بِٱلْقِسْطِ ۚ وَمَا تَفْعَلُوا۟ مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِهِۦ عَلِيمًا ﴿١٢٨﴾

128. Era banoonya ensala yo ku bifa ku bakazi. Gamba nti: Allah abawa ensala ye ku bo. N’ebyo ebibasomerwa *awalala* mu Kitabo ebifa ku bakazi ba mulekwa abo be mutawa mahare ago agaabalagirwa so nga mwagala okubawasa, era *abawa ensalaye ku* baana abateesobola, nti mulabirirenga bamulekwa mu bwenkanya. Era buli kirungi kye mukola, ddala Allah akimanya.

وَإِنِ ٱمْرَأَةٌ خَافَتْ مِنۢ بَعْلِهَا نُشُوزًا أَوْ إِعْرَاضًا فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَآ أَن يُصْلِحَا بَيْنَهُمَا صُلْحًا ۚ وَٱلصُّلْحُ خَيْرٌ ۗ وَأُحْضِرَتِ ٱلْأَنفُسُ ٱلشُّحَّ ۚ وَإِن تُحْسِنُوا۟ وَتَتَّقُوا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿١٢٩﴾

129. Era omukyala bw’atya bba okumuyisa obubi oba okusuulirirwa, kale tekiba kinenyo gye bali bombiriri bwe batabagana bokka na bokka. Era okutabagana kulungi nnyo. Era abantu baateekerwawo okululunkana. Naye bwe mweyisa obulungi era nemwekuuma, mazima bye mukola Allah abitegeera.

وَلَن تَسْتَطِيعُوٓا۟ أَن تَعْدِلُوا۟ بَيْنَ ٱلنِّسَآءِ

130. Era temusobola kwenkanyankanyiriza ddala wakati w’abakyala ne bwe muba nga

*4:125. ‘Naqiir’ kitegeeza akannya akabeera ku nsigo y’entende.*

mwagala mutya, naye temwekubiiranga ne mwemalira *kw'omu,* ne muleka *omulala* nga aling'anga awanikiddwa *aleebeeta.* Naye bwe muddaabiriza era nemwekuuma, mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.

وَلَوْ حَرَصْتُمْ فَلَا تَمِيلُوا كُلَّ الْمَيْلِ فَتَذَرُوهَا كَالْمُعَلَّقَةِ ۚ وَإِن تُصْلِحُوا وَتَتَّقُوا فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١٣٠﴾

131. Naye bwe baawukananga, buli omu Allah alimuwa okwemalirira okuva ku butitimbe bwe. Era Allah y'Agaziya, Omugezi ennyo.

وَإِن يَتَفَرَّقَا يُغْنِ اللَّهُ كُلًّا مِّن سَعَتِهِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ وَاسِعًا حَكِيمًا ﴿١٣١﴾

132. Era byonna ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi bya Allah. Era ddala twakuutira abo abaaweebwa Ekitabo olubereberye lwammwe, n'eri mmwe nti: Mutye nnyo Allah. Naye bwe mulyerema, *mumanye nti* ddala byonna ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi bya Allah. Era Allah Yeemala, y'Atenderezebwa.

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۗ وَلَقَدْ وَصَّيْنَا الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ مِن قَبْلِكُمْ وَإِيَّاكُمْ أَنِ اتَّقُوا اللَّهَ ۚ وَإِن تَكْفُرُوا فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ غَنِيًّا حَمِيدًا ﴿١٣٢﴾

133. Era byonna ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi bya Allah. Era Allah nga ye Mulabirizi, amalira ddala.

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ وَكِيلًا ﴿١٣٣﴾

134. Abange mmwe abantu, *Allah* bw'aba nga ayagadde, mmwe abaggyawo n'aleeta abalala. Era ekyo Allah akisobola *nnyo.*

إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ أَيُّهَا النَّاسُ وَيَأْتِ بِآخَرِينَ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ ذَٰلِكَ قَدِيرًا ﴿١٣٤﴾

135. Oyo aba ayagala empeera y'oku nsi *yokka,* kale *ajjukire nti* eri Allah y'eri empeera y'oku nsi n'eyenkomerero. Era Allah y'Awulira byonna, y'Alaba byonna.

مَّن كَانَ يُرِيدُ ثَوَابَ الدُّنْيَا فَعِندَ اللَّهِ ثَوَابُ الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ سَمِيعًا بَصِيرًا ﴿١٣٥﴾

ع ١٩ ٨ ١٦

**Ruku 20**

136. Abange mmwe abakkiriza, mubeerenga beesimbu mu bwenkanya, abawa obujulizi ku lwa Allah, ne bwe kiba ku mmwe bennyini oba ku bazadde bombiriri oba abammwe. *Aweebwako obujulizi* k'abe mugagga oba mwavu, kale era Allah y'asinga okubalumirwa bombi *okusinga mmwe.* Kale temugobereranga kwagala kwa mitima gyammwe nemutaba benkanya. Era bwe mukweka *amazima* oba nemwebalama, *mumanye nti* ddala bye mukola, Allah abitegeera.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُونُوا قَوَّامِينَ بِالْقِسْطِ شُهَدَاءَ لِلَّهِ وَلَوْ عَلَىٰ أَنفُسِكُمْ أَوِ الْوَالِدَيْنِ وَالْأَقْرَبِينَ ۚ إِن يَكُنْ غَنِيًّا أَوْ فَقِيرًا فَاللَّهُ أَوْلَىٰ بِهِمَا ۖ فَلَا تَتَّبِعُوا الْهَوَىٰ أَن تَعْدِلُوا ۚ وَإِن تَلْوُوا أَوْ تُعْرِضُوا فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿١٣٦﴾

137. Abange mmwe abakkiriza, mukkirize Allah ne Mutume we, n'Ekitabo ekyo kye yassa ku Mutume we, n'Ekitabo ekyo kye yassa olubereberye. Era oyo eyeegaana Allah, ne ba malayika be, n'ebitabo bye, n'Ababaka be, n'olunaku lw'enkomerero, mazima aba abuze okubula okw'ewala.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا آمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَالْكِتَابِ الَّذِي نَزَّلَ عَلَىٰ رَسُولِهِ وَالْكِتَابِ الَّذِي أَنزَلَ مِن قَبْلُ ۚ وَمَن يَكْفُرْ بِاللَّهِ وَمَلَائِكَتِهِ وَكُتُبِهِ وَرُسُلِهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَالًا بَعِيدًا ﴿١٣٧﴾

138. Mazima abo abakkiriza n'oluvannyuma ne bagaana, nate ne bakkiriza, n'oluvannyuma ne bagaana, n'oluvannyuma ne beeyongera okwerema, Allah talibasonyiwa wadde talibalung'amya mu kkubo.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ثُمَّ كَفَرُوْا ثُمَّ اٰمَنُوْا ثُمَّ كَفَرُوْا ثُمَّ ازْدَادُوْا كُفْرًا لَّمْ يَكُنِ اللّٰهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ سَبِيْلًا ﴿١٣٨﴾

139. Wa amawulire eri bannanfuusi nti balifuna ekibonerezo ekirumya ennyo,

بَشِّرِ الْمُنٰفِقِيْنَ بِاَنَّ لَهُمْ عَذَابًا اَلِيْمًا ﴿١٣٩﴾

140. Be bo abafuula abatakkiriza okuba ab'emikwano mu kifo ky'abakkiriza, abaffe banoonya kitiibwa gye bali? Naye ddala ekitiibwa kyonna kya Allah.

الَّذِيْنَ يَتَّخِذُوْنَ الْكٰفِرِيْنَ اَوْلِيَآءَ مِنْ دُوْنِ الْمُؤْمِنِيْنَ ؕ اَيَبْتَغُوْنَ عِنْدَهُمُ الْعِزَّةَ فَاِنَّ الْعِزَّةَ لِلّٰهِ جَمِيْعًا ﴿١٤٠﴾

141. Era ddala yamala okubassiza mu Kitabo nti: Bwe muwuliranga Aya za Allah nga zigaanibwa oba nga zijeregebwa, kale temutuulanga wamu n'abo *abazijerega,* okutuusa lwe badda ku mboozi *endala* eteri eyo; *kubanga bwe mutuula nabo*, olwo nammwe muba nga bo. Mazima Allah alikung'aanyiza abannanfuusi n'abatakkiriza bonna mu Jahannamu;

وَقَدْ نَزَّلَ عَلَيْكُمْ فِي الْكِتٰبِ اَنْ اِذَا سَمِعْتُمْ اٰيٰتِ اللّٰهِ يُكْفَرُ بِهَا وَيُسْتَهْزَاُ بِهَا فَلَا تَقْعُدُوْا مَعَهُمْ حَتّٰى يَخُوْضُوْا فِيْ حَدِيْثٍ غَيْرِهٖٓ ۖ اِنَّكُمْ اِذًا مِّثْلُهُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ جَامِعُ الْمُنٰفِقِيْنَ وَالْكٰفِرِيْنَ فِيْ جَهَنَّمَ جَمِيْعًا ﴿١٤١﴾

142. Be bo abalindirira *ebinaagwa* ku mmwe. Kale bwe muba nga mmwe mufunye obuwanguzi obuva eri Allah, bagamba nti: Abaffe, ffe tetwali wamu nammwe? Ate abatakkiriza bwe baba nga be bafunye omugabo, bagamba nti: Si ffe twabawanguzza n'okubakubirira eri abakkiriza? Kale Allah aliramula wakati wammwe ku lunaku lw'okuzuukira. Era Allah tajja kuwa batakkiriza kkubo *lya buwanguzi* ku bakkiriza.

الَّذِيْنَ يَتَرَبَّصُوْنَ بِكُمْ ۚ فَاِنْ كَانَ لَكُمْ فَتْحٌ مِّنَ اللّٰهِ قَالُوْٓا اَلَمْ نَكُنْ مَّعَكُمْ ۖ وَاِنْ كَانَ لِلْكٰفِرِيْنَ نَصِيْبٌ ۙ قَالُوْٓا اَلَمْ نَسْتَحْوِذْ عَلَيْكُمْ وَنَمْنَعْكُمْ مِّنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ؕ فَاللّٰهُ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ؕ وَلَنْ يَّجْعَلَ اللّٰهُ لِلْكٰفِرِيْنَ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ سَبِيْلًا ﴿١٤٢﴾

ع ٢٠ ٧ ١٧

**Ruku 21**

143. Mazima abannanfuusi mbu babuzaabuza Allah, naye ajja *kubaleka* bo bennyini babuzibwebuzibwe.Era bwe basituka okugenda eri essaala, basituka beenyoola na lwa kulabibwa bantu, era tebajjukira Allah okuggyako akatono ennyo.

اِنَّ الْمُنٰفِقِيْنَ يُخٰدِعُوْنَ اللّٰهَ وَهُوَ خَادِعُهُمْ ۚ وَاِذَا قَامُوْٓا اِلَى الصَّلٰوةِ قَامُوْا كُسَالٰى ۙ يُرَآءُوْنَ النَّاسَ وَلَا يَذْكُرُوْنَ اللّٰهَ اِلَّا قَلِيْلًا ﴿١٤٣﴾

144. Bannampawengwa; tebali eri bano wadde tebali eri bali. Era oyo Allah gw'ayabulira, toyinza kumuzuulirayo kkubo ddala *nate*.

مُّذَبْذَبِيْنَ بَيْنَ ذٰلِكَ ۖ لَآ اِلٰى هٰٓؤُلَآءِ وَلَآ اِلٰى هٰٓؤُلَآءِ ؕ وَمَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ فَلَنْ تَجِدَ لَهٗ سَبِيْلًا ﴿١٤٤﴾

يَٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ ءَامَنُوا لَا تَتَّخِذُوا الْكَٰفِرِينَ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِ الْمُؤْمِنِينَ ۚ أَتُرِيدُونَ أَن تَجْعَلُوا لِلَّهِ عَلَيْكُمْ سُلْطَٰنًا مُّبِينًا ﴿١٤٥﴾

145. Abange mmwe abakkiriza, temufuulanga abatakkiriza okuba ab'emikwano mu kifo ky'abakkiriza. Abaffe, kye mwagala kwe kwewaako mwekka obujulizi obw'olwaatu eri Allah ?

إِنَّ الْمُنَٰفِقِينَ فِي الدَّرْكِ الْأَسْفَلِ مِنَ النَّارِ وَلَن تَجِدَ لَهُمْ نَصِيرًا ﴿١٤٦﴾

146. Mazima bannanfuusi be baliba mu ssa erisemberayo ddala wansi mu muliro; era tolibazuulirayo muyambi yenna,

إِلَّا الَّذِينَ تَابُوا وَأَصْلَحُوا وَاعْتَصَمُوا بِاللَّهِ وَأَخْلَصُوا دِينَهُمْ لِلَّهِ فَأُولَٰٓئِكَ مَعَ الْمُؤْمِنِينَ ۖ وَسَوْفَ يُؤْتِ اللَّهُ الْمُؤْمِنِينَ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١٤٧﴾

147. Okuggyako abo abalibonerera ne batereerera ddala, era nebanywerera ku Allah, era ne bamalira obuwulize bwabwe eri Allah; kale abo baliba mu bakkiriza. Era mangu nnyo Allah ajja kuwa abakkiriza empeera ensuffu.

مَّا يَفْعَلُ اللَّهُ بِعَذَابِكُمْ إِن شَكَرْتُمْ وَءَامَنتُمْ ۚ وَكَانَ اللَّهُ شَاكِرًا عَلِيمًا ﴿١٤٨﴾

148. Allah ababonereze lwaki singa muba nga mwebazizza era nga mukkirizza? Era Allah ye Musiimi ennyo, Omumanyi wa byonna.

**Juzu 6**

لَّا يُحِبُّ اللَّهُ الْجَهْرَ بِالسُّوٓءِ مِنَ الْقَوْلِ إِلَّا مَن ظُلِمَ ۚ وَكَانَ اللَّهُ سَمِيعًا عَلِيمًا ﴿١٤٩﴾

149. Allah tayagala kulaalaasa kigambo kibi, okuggyako eri oyo aba ayisiddwa obubi. Mazima Allah ye Muwulizi wa byonna, Omumanyi wa byonna.

إِن تُبْدُوا خَيْرًا أَوْ تُخْفُوهُ أَوْ تَعْفُوا عَن سُوٓءٍ فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ عَفُوًّا قَدِيرًا ﴿١٥٠﴾

150. Bwe mwoleka ekirungi oba ne mukikisa, oba ne musonyiwa ekibi, mazima Allah ye Musanguzi w'ebibi , Nannyini buyinza.

إِنَّ الَّذِينَ يَكْفُرُونَ بِاللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَيُرِيدُونَ أَن يُفَرِّقُوا بَيْنَ اللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَيَقُولُونَ نُؤْمِنُ بِبَعْضٍ وَنَكْفُرُ بِبَعْضٍ وَيُرِيدُونَ أَن يَتَّخِذُوا بَيْنَ ذَٰلِكَ سَبِيلًا ﴿١٥١﴾

151. Mazima abo abeegaana Allah n'Ababaka be era ne baagala okwawula wakati wa Allah n'Ababaka be, era ne bagamba nti: Tukkirizaako bamu, abalala tetubakkiriza, era nga baagala kukwata kkubo eriri wakati w'ebyo,

أُولَٰٓئِكَ هُمُ الْكَٰفِرُونَ حَقًّا ۚ وَأَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ عَذَابًا مُّهِينًا ﴿١٥٢﴾

152. Abo nno be batakkiriza wawu. Era twategekera abatakkiriza ekibonerezo ekiswaaza.

وَالَّذِينَ ءَامَنُوا بِاللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَلَمْ يُفَرِّقُوا بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ أُولَٰٓئِكَ سَوْفَ يُؤْتِيهِمْ أُجُورَهُمْ ۗ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١٥٣﴾

153. Naye abo abakkiriza Allah n'Abatume be ne batasosola n'omu mu bo, abo mangu nnyo *Allah* ajja kubawa empeera yaabwe. Era Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

**Ruku 22**

154. Abantu b'Ekitabo bakusaba mbu obassize Ekitabo okuva mu ggulu. Naye baasaba Mūsa ekisinga n'ekyo obukulu nebagamba nti: Tulage Allah mu lwaatu. Olwo baakwatibwa ekibonerezo ky'okubwatuka olw'okwonoona kwabwe. Ate oluvannyuma baafuula ennyana *okuba omusinzibwa, so* ng'ate baali bamaze n'okutuukibwako obubonero obw'olwaatu, naye *n'*ekyo ne tukisonyiwa. Era twawa Mūsa obukakafu obwetadde.

يَسْأَلُكَ أَهْلُ الْكِتَابِ أَنْ تُنَزِّلَ عَلَيْهِمْ كِتَابًا مِنَ السَّمَاءِ ۚ فَقَدْ سَأَلُوا مُوسَىٰ أَكْبَرَ مِنْ ذَٰلِكَ فَقَالُوا أَرِنَا اللَّهَ جَهْرَةً فَأَخَذَتْهُمُ الصَّاعِقَةُ بِظُلْمِهِمْ ۚ ثُمَّ اتَّخَذُوا الْعِجْلَ مِنْ بَعْدِ مَا جَاءَتْهُمُ الْبَيِّنَاتُ فَعَفَوْنَا عَنْ ذَٰلِكَ ۚ وَآتَيْنَا مُوسَىٰ سُلْطَانًا مُبِينًا ﴿١٥٤﴾

155. Era twagulumiza olusozi waggulu waabwe nga tulagaana nabo, era netubagamba nti: Muyingire mu mulyango n'obuwulize. Era netubagamba nti: Temujeemeranga bya Sabbiiti era netubaggyako endagaano enkakafu.

وَرَفَعْنَا فَوْقَهُمُ الطُّورَ بِمِيثَاقِهِمْ وَقُلْنَا لَهُمُ ادْخُلُوا الْبَابَ سُجَّدًا وَقُلْنَا لَهُمْ لَا تَعْدُوا فِي السَّبْتِ وَأَخَذْنَا مِنْهُمْ مِيثَاقًا غَلِيظًا ﴿١٥٥﴾

156. Kale olw'okumenya kwabwe endagaano yaabwe, n'olwokugaana kwabwe obubonero bwa Allah, n'okugezaako kwabwe okutta ba Nabbi awatali nsonga, n'okwogera kwabwe nti: Emitima gyaffe misaanikire— si kyo, wabula Allah yassa envumbo ku gyo olw'okwerema kwabwe, kale tebakkiriza okuggyako akatono ennyo—

فَبِمَا نَقْضِهِمْ مِيثَاقَهُمْ وَكُفْرِهِمْ بِآيَاتِ اللَّهِ وَقَتْلِهِمُ الْأَنْبِيَاءَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَقَوْلِهِمْ قُلُوبُنَا غُلْفٌ ۚ بَلْ طَبَعَ اللَّهُ عَلَيْهَا بِكُفْرِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٥٦﴾

157. N'olwobutakkiriza bwabwe, n'okwogera kwabwe ku Maryamu okw'okuwaayiriza okusuffu,

وَبِكُفْرِهِمْ وَقَوْلِهِمْ عَلَىٰ مَرْيَمَ بُهْتَانًا عَظِيمًا ﴿١٥٧﴾

*158. N'olw'okwogera kwabwe nti: Mazima twatta Masihi, 'Isa, mutabani wa Maryamu Omubaka wa Allah; songa tebaamutta, wadde tebaamuttira ku musaalaba, wabula yafaananyirizibwa bufaananyirizibwa gye bali *ng'afudde*. Era ddala abo abatakkiriziganya ku kyo, mazima bali mu kubuusabuusa ku kyo. Tebalina kye bakimanyiiko, okuggyako okugoberera okuteebereza kwokka, naye nga mu butuufu tebaamutta,

وَقَوْلِهِمْ إِنَّا قَتَلْنَا الْمَسِيحَ عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ رَسُولَ اللَّهِ وَمَا قَتَلُوهُ وَمَا صَلَبُوهُ وَلَٰكِنْ شُبِّهَ لَهُمْ ۚ وَإِنَّ الَّذِينَ اخْتَلَفُوا فِيهِ لَفِي شَكٍّ مِنْهُ ۚ مَا لَهُمْ بِهِ مِنْ عِلْمٍ إِلَّا اتِّبَاعَ الظَّنِّ ۚ وَمَا قَتَلُوهُ يَقِينًا ﴿١٥٨﴾

*159. Wabula Allah yamugulumiza gy'ali. Era Allah ye Luwangula, Omugezi ennyo.

بَلْ رَفَعَهُ اللَّهُ إِلَيْهِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿١٥٩﴾

---

*4:158,159. Aya eno okussa essira ku kwoleka nti Abayudaaya baalemwa okutemula Nabbi 'Isa (a.s.) n'okumuttira ku musaalaba, kitegeeza bulungi nti wano Allah asambajja okwewaana kwabwe bwe baagamba nti: Mazima twatta Masihi 'Isa mutabani wa Maryamu, Omubaka wa Allah. Kur'āni Entukuvu egaanira ddala okwewaana kuno nga eggumiza nti mu byonna ebyatuuka ku 'Isa (a.s), eky'Abayudaaya okumutta tekyalimu; era y'ensonga lwaki Aya eno efundikira*

*n'ebigambo ebigamba nti'…naye mu butuufu tebaamutta'. Mu kigambo 'wamaa swalabuuhu'(وَمَا صَلَبُوهُ)ekigaanibwa si kuwanikibwa kwa Yesu ku musaalaba oba okumubambako, wabula kuttirwa ku gwo; kubanga singa aba yattirwa ku gwo, olwo Abayudaaya baba batuufu mu kwewaana kwabwe olw'okuba nti be baasala olukwe olwamutuusa ku musaalaba. N'olwekyo oyo agamba nti 'Isa(a.s) yafiira ku musaalaba, aba awagira kwewaana kw'Abayudaaya.*

*Ate bwe kigambibwa nti 'Isa(a.s) teyattibwa Bayudaaya, tekitegeeza nti teyafa, kubanga era omuntu bw'asimattuka olukwe lw'okumutta, tekitegeeza nti talifa. Ekigambo 'Walaakin shubbiha lahum' (وَلَٰكِن شُبِّهَ لَهُمْ) wano kisaana kutunuulirwa n'obwegendereza. Ekigambo kino okusinziira ku ntegeka y'ebigambo nga bw'eri mu Aya eno, kidda eri 'Isa(a.s), kuba y'eyakolwako ekikolwa kino ekya 'shubbiha' (i.e.ye yennyini ye 'yafaananyirizibwa' ng'afudde). Okusinziira ku mateeka g'Oluwarabu, pronoun 'hu' oba 'huwa' eri mu kigambo 'shubbiha' ( شُبِّهَ ) esaana kudda eri Nabbi 'Isa (a.s). N'olwekyo 'Isa (a.s) yennyini y'eyafaananyirizibwa eri abalabe ng'afudde, so si muntu mulala. Kino kitegeeza nti okusinziira ku mivuyo egyaliwo, Abayudaaya okugamba nti battira 'Isa (a.s) ku musaalaba, baali bateebereza buteebereza kubanga yafaananyirizibwa bufaananyirizibwa ng'afudde, naye nga ddala si bwe kyali.*

*Ekigambo 'shubbiha' oba 'yafaananyirizibwa' bwe kizzibbwa eri ekyafaayo ky'okuwanikibwa kwa 'Isa (a.s) ku musaalaba, kiba kitegeeza nti ab'enjuyi zombi — Abakulisitaayo n'Abayudaaya—bali mu bya kuteebereza ebitaliiko bukakafu. Abakulisitaayo abagamba nti Yesu yabafiiririra ku musaalaba, tebalina bujulizi bukakasa nti ddala yafiira ku musaalaba. N'olwekyo eddiini y'Abakulisitaayo n'eba nti etambulira ku bya kuteebereza, so si bukakafu. Ate Abayudaaya abeewaana nti batta 'Isa(a.s), nabo tebalina bujulizi bulaga nti ddala baamutta, okuggyako okuteebereza obuteebereza. Okumanya nga n'abaaliwo tebaakakasa nti 'Isa(a.s) ddala yali afiiridde ku musaalaba, baasaba Gavana Pilato akuume butiribiri 'omulambo' gwa 'Isa (a.s). Okumanya nga bo bennyini baali tebakakasa, baatuuka n'okulabula Pilato nti 'Isa(a.s) bw'aba nga mulamu, yandiddamu okulabika neyerangirira nti azuukidde! Matayo (27:63-64). Abaffe, ddala ekyo tekimala okukakasa nti 'Isa(a.s) teyafiiririra Bakulisitaayo? Ekyo kye tunnyonnyodde waggulu ky'ekyogerwako mu bigambo bya Aya eno ebigamba nti 'Wa innalladhiina…' ekitegeeza nti 'Ddala abo abatakkiriziganya ku kyo… mazima bali mu kubuusabuusa ku kyo'.*

*Abasiraamu bangi batwala ekigambo 'bal' ( بَل )ekiri mu 'Bal rafa'ahullahu ilaihi' ( بَل رَّفَعَهُ ٱللَّهُ إِلَيْهِ )nti kiraga nti Isa teyafiira ku musaalaba wabula Allah yamusitula n'omubiri gwe mbu n'amutwala mu ggulu mu kifo ky'okumuleka afiire ku gwo. Olwo asaana kuba nga ali eyo mu bwengula n'omubiri gwe gweyalina mu kusooka! Endowooza y'Abasiraamu abo ereeta ebibuuzo ebiwerako, gamba: (a) Oba ddala 'Isa (a.s) teyawanikibwako ku musaalaba, abaffe ebyaafaayo byonna ebikwaata ku kuwanikibwa kwe ku gwo ebittottolwa Abakulisitaayo, Abayudaaya n'Abarooma nga biriko n'obujulizi, by'ebituufu oba ebigambo obugambo Abasiraamu ab'endowooza eyo bye boogera?. (b) Mu Aya eno, nga oggyeeko ekigambo 'rafa', ekitegeeza okusituka mu madaala, wa ate wekyawandiikibwa nti Allah yasitula 'Isa (a.s) n'omubiri gwe n'amutwala mu ggulu?*

*Mu kuddamu ekibuuzo ekisooka, Abasiraamu abagamba nti 'Isa (a.s) yasitulwa n'atwaalibwa mu ggulu, bajwetekawo ekyafaayo, kyokka nga mu kyo tebagaana kuwanikibwa ku musaalaba wabula bagamba mbu omuntu omulala y'eyawanikibwa ku gwo era mbu ku lw'ekiragiro kya Allah, malayika zaamufaananya nga 'Isa (a.s), mbu era eby'okuteebereza bikwata kw'oli eyateekebwa ku musaalaba so si 'Isa (a.s) yennyini. Kino, mu kifo ky'okugonjoola, kyongera kusajjula nsonga yaabwe, kuba tewali bujulizi bwonna okuva mu biwandiiko eby'edda, oba Kur'ani Entukuvu wadde mu Hadith entuufu eza Nabbi Omutukuvu Muhammad (s.a.w) bukakasa kujweteka kwabwe kuno; okuggyako nti ate kyo kijweteka nnyo n'okusingako*

*160. Era tewali n'omu mu bantu b'Ekitabo wabula *buli omu ku bo* alikkiririza mw'ekyo nga okufa kwe tekunnatuuka; naye ku lunaku lw'enkomerero *'Isa* aliba mujulizi ku bo.

وَإِن مِّنْ أَهْلِ الْكِتَابِ إِلَّا لَيُؤْمِنَنَّ بِهِ قَبْلَ مَوْتِهِ ۖ وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ يَكُونُ عَلَيْهِمْ شَهِيدًا ﴿١٦٠﴾

---

*n'ebyabalala! Kya nnaku nnyo era kyesisiwaza ku ludda lw'abo abaayiiya okujweteka kuno, okulaba nti baagezaako okulaga Abasiraamu nti baali bategeera nnyo ebyaafa ku 'Isa (a.s) okusinga ne Allah yennyini oba ne Nabbi Omutukuvu Muhammad (a.s). Mu kuddamu ekibuuzo eky'okubiri, obunafu bwabwe bweyolekera mu kulemwa kwabwe okutegeera enkozesa y'ekigambo 'rafa' mu Kur'ani Entukuvu.*

*Ekigambo 'rafa' mu Kur'ani Entukuvu kitegeeza 'kusitulwa' oba 'kugulumiza mu madaala' oba 'kuwa kitiibwa'. Era buli lwe kigambibwa nti 'Allah asitula' oba 'yasitula omuntu', kiba kitegeeza nti 'yamusitula' oba 'yamugulumiza mu madaala'; oba nti 'yamuwa ekitiibwa' so si 'kumusitula mu mubiri' (Soma: 2:254;6:84,166;7:177;19:58;58:12 etc). N'olw'ekyo, tekisoboka mu Aya eno ekigambo 'rafa' kuwa makulu malala okuggyako aga 'Isa (a.s) okusitulwa mu mwoyo. Mu Aya egamba nti Allah yagulumiza 'Isa (a.s) gy'ali (4:159) tetulabamu wagamba nti yamutwaala mu ggulu; ekitegeeza nti Allah yagulumiza 'Isa (a.s) nga akyali wano wennyini ku nsi weyali; kubanga okugamba nti Allah asitula oba agulumiza omuntu mu mubiri, kiba kikyaamu. N'ekirala, tetusaanye kwerabira nti Allah ali buli wamu, tali mu ggulu wokka. Kale nno okugulumizibwa kwa 'Isa(a.s) kwali kumutaasa kufa nga omukolimire nga afiiridde ku musaalaba. N'olwekyo mu kifo kya Allah okumuleka afiire ku musaalaba nga omukolimire, nga Abayudaaya bwe baali baagala, Allah yamuwonya obuswaavu obwo n'amugulumiza mu kitiibwa n'afa enfa eya bulijjo. Y'ensonga lwaki ne Aya yennyini (4:159) efundikira nga egamba nti, 'Wa kaanallahu 'aziizan hakiiman'(عَزِيزًا حَكِيمًا) 'era Allah ye Luwangula, Omugezi ennyo'.Ddala kiba kuba nti Allah, mu kifo ky'okuwonya 'Isa(a.s) mu ngeri eya bulijjo, ate Ye yayambaza omuntu omulala — atalina w'ayogerwako wonna mu Kur'ani wadde mu Hadith entuufu — ekifaananyi kya 'Isa(a.s) Abayudaaya nebamukomerera mu kifo kya 'Isa(a.s) bo gwe baali bavunaana; ate naddira 'Isa(a.s) n'amutwaala mu ggulu mu bubba, olwo Allah okweyita 'aziizi' (Luwangula) lwandibadde lusaago lwennyini. Abo abagamba nti Allah yasitula 'Isa (a.s) n'amutwaala mu ggulu mu butuufu baba bagamba nti Allah yatya Abayudaaya n'abbawo 'Isa(a.s) n'amutwaala mu ggulu ng'atya okwetantala ebitonde, bw'atyo n'alaga obutiitiizi; n'olwekyo si Luwangula.*

*4:160. Aya eno etera okutawaanya abantu abamu okugitegeera. Abayivu abamu balowooza nti Aya eno eyogera ku biseera eby'omu maaso ennyo, nga amakulu ga yo geekuusaako ku kyafaayo ky'omusaalaba nga kitwalibwa nti luliba lumu Abayudaaya bonna ne bakkiriza nti Yesu ddala yali Mubaka wa Allah. Era bagamba nti kino kiribaawo nga ne Yesu mwennyini mulamu atemya era mbu ekyo bakiggya mu bigambo 'qabla mautihi' (قَبْلَ مَوْتِهِ), ekitegeeza 'nga okufa kwe tekunnatuuka'. Era basinziira ku kino nebagamba nti kati nga Abayudaaya bonna bwe batannaba kukkiriza nti Yesu yali Nabbi mutuufu, n'olwekyo ateekwa kuba nga akyaali mulamu. Abamu batera n'okugamba nti ebigambo 'nga okufa kwe tekunnatuuka' bikwata ku Bayudaaya abaaliwo mu mulembe gwa Yesu; amakulu nti buli omu ku bo yakkiriza Yesu awo nga asemberedde okufa. Kino nno Allah yekka y'ayinza okukiwaako obujulizi kubanga wetwoogerera kati, tewali muntu yenna alina bujulizi bwesimbu bukakasa nti ddala buli Muyudaaya eyaliwo mu kiseera ekyo, yasookanga kukakasa nti ddala Yesu Nabbi mutuufu, n'alyoka afa. Mu nkola eya bulijjo, Aya eno etera okuvvuunulwa nti '...Era tewali n'omu mu bantu b'Ekitabo wabula (buli omu ku bo) alikkiririza mw'ekyo...'. Mu Luwarabu, ekigambo 'n'omu' tekiriimu, wabula abavvuunuzi bakinyigawo bunyizi; era kiba kubaamu, olwo mu Luwarabu Aya yaalibadde bw'eti:(وَإِنْ أَحَدٌ مِّنْ أَهْلِ الْكِتَابِ)Kati okugonza ensonga eno, mu kifo ky'abavvuunuzi okunyigangawo ekigambo 'Ahad'(أَحَدٌ)ekitaja nawo, waakiri banyigewo ekigambo 'fariiq'( فَرِيقٌ ) ekitegeeza 'ekibiina; olwo amakulu ganjulukuka*

161. Kale olw'obukyaamu bw'abo Abayudaaya, n'olwokuziyiza kwabwe *abantu* abangi mu kkubo lya Allah, twabaziyiza ebirongoofu ebyali bibakkiriziddwa,

فَبِظُلْمٍ مِّنَ الَّذِيْنَ هَادُوْا حَرَّمْنَا عَلَيْهِمْ طَيِّبٰتٍ اُحِلَّتْ لَهُمْ وَبِصَدِّهِمْ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ كَثِيْرًا ﴿١٦١﴾

162. N'olwokutwala kwabwe enkizo songa yabaziyizibwa, n'olwokulya kwabwe ebintu by'abantu mu bulimba. Era abatakkiriza mu bo twabategekera ekibonerezo ekirumya.

وَّاَخْذِهِمُ الرِّبٰوا وَقَدْ نُهُوْا عَنْهُ وَاَكْلِهِمْ اَمْوَالَ النَّاسِ بِالْبَاطِلِ ؕ وَاَعْتَدْنَا لِلْكٰفِرِيْنَ مِنْهُمْ عَذَابًا اَلِيْمًا ﴿١٦٢﴾

163. Naye abakugu mu bo mu kumanya n'abakkiriza, *bo* bakkiriza ebyassibwa gy'oli n'ebyo ebyassibwa olubereberye lwo, *naddala* abo abajjumbira essaala nebatoola zaka ne bakkiriza Allah n'olunaku lw'enkomerero. Abo tulibawa empeera ensukkirivu.

لٰكِنِ الرّٰسِخُوْنَ فِى الْعِلْمِ مِنْهُمْ وَالْمُؤْمِنُوْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِمَاۤ اُنْزِلَ اِلَيْكَ وَمَاۤ اُنْزِلَ مِنْ قَبْلِكَ وَالْمُقِيْمِيْنَ الصَّلٰوةَ وَالْمُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَالْمُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ ؕ اُولٰٓئِكَ سَنُؤْتِيْهِمْ اَجْرًا عَظِيْمًا ﴿١٦٣﴾

**Ruku 23**

164. Mazima twakubikkulira nga bwe twabikkulira Nūhu ne ba Nabbi ab'oluvannyuma lwe. Era twabikkulira Ibrāhīmu, ne Ismaili, ne Isihāka, ne Ya'qūbu, n'ezadde *lye* ne 'Isa, ne Ayyūbu, ne Yūnusu, ne Hārūna, ne Sulaimāni, era Dāūda twamuwa Zabuli.*

اِنَّاۤ اَوْحَيْنَاۤ اِلَيْكَ كَمَاۤ اَوْحَيْنَاۤ اِلٰى نُوْحٍ وَّالنَّبِيّٖنَ مِنْۢ بَعْدِهٖ ۚ وَاَوْحَيْنَاۤ اِلٰۤى اِبْرٰهِيْمَ وَاِسْمٰعِيْلَ وَاِسْحٰقَ وَيَعْقُوْبَ وَالْاَسْبَاطِ وَعِيْسٰى وَاَيُّوْبَ وَيُوْنُسَ وَهٰرُوْنَ وَسُلَيْمٰنَ ۚ وَاٰتَيْنَا دَاوٗدَ زَبُوْرًا ﴿١٦٤﴾

165. Era Abatume abamu twabakutegeezaako olubereberye naye Abatume abalala tetwabakutegeezaako, era Allah yayogera ne Mūsa olwogera*

وَرُسُلًا قَدْ قَصَصْنٰهُمْ عَلَيْكَ مِنْ قَبْلُ وَرُسُلًا لَّمْ نَقْصُصْهُمْ عَلَيْكَ ؕ وَكَلَّمَ اللّٰهُ مُوْسٰى تَكْلِيْمًا ﴿١٦٥﴾

---

*ne gaba nti 'tewali kibiina mu bantu b'Ekitabo, wabula balimukkiriza nga okufa kwe tekunnatuuka. Kino kiba kituukagana bulungi n'ekyafaayo ekimanyiddwa nti Yesu oluvannyuma lw'okuwona okuttirwa ku musaalaba, yasengukira mu bitundu ebyalimu amawanga g'Abaisirairi agaabula olwo ne kituukirira nti yatuusa obubaka bwe ku buli ggwanga ly'Abaisirairi era nebamukkiriza. Ennyinyonnyola eno ewagirwa okulanga okuli mu Baibuli (Mat.15:24) okutegeeza nti Yesu yali ajja kulondoola amawanga gonna agaabula ag'enju ya Israili abatuuseeko obubaka bwe yajja nabwo (Mat.15:24).*

*4:164. 'Zaboor' (* زَبُوْرًا *) wano kitegeeza Ekitabo kya Baibuli ekiyitibwa Zabuli.*

*4:165. Okusinziira ku mateeka g'Oluwarabu, ekigambo bwe kidding'anwa nga bwe kiri wano, 'kallama... takliima' (* وَكَلَّمَ اللّٰهُ مُوْسٰى تَكْلِيْمًا *) amakulu ga kyo gabaamu okuggumiza, okunogaanya ensonga, okwoleka omutindo ogwa waggulu mu bukugu bw'olulimi, n'okutangaaza. Era ebyo byonna biyinza okugendera awamu.*

166. *Abo be* Batume abawi b'amawulire amalungi era abalabuzi, walyooke waleme kubaawo kwekwasa kwonna eri abantu ku Allah oluvannyuma lw'Abatume *okubalabula*. Era Allah ye Luwangula, Omugezi ennyo.

رُسُلًا مُّبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَى اللَّهِ حُجَّةٌ بَعْدَ الرُّسُلِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿١٦٦﴾

167. Naye Allah akakasa ebyo bye yassa gy'oli nti yabissa mu kumanya kwe, ne ba malayika bawa obujulizi *ku byo*. Era Allah ng'omujulizi, amala bulungi.

لَّٰكِنِ اللَّهُ يَشْهَدُ بِمَا أَنزَلَ إِلَيْكَ ۖ أَنزَلَهُ بِعِلْمِهِ ۖ وَالْمَلَائِكَةُ يَشْهَدُونَ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا ﴿١٦٧﴾

168. Mazima abo abatakkiriza era abeekiika mu kkubo lya Allah, mazima baabula okubula okw'ewala.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ قَدْ ضَلُّوا ضَلَالًا بَعِيدًا ﴿١٦٨﴾

169. Mazima abo abeerema era abaalyazaamaanya, Allah tagenda kubasonyiwa wadde talibalung'amya mu kkubo,

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَظَلَمُوا لَمْ يَكُنِ اللَّهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ طَرِيقًا ﴿١٦٩﴾

170. Okuggyako ekkubo ly'omu muliro; omwo mwe balibeera ekiseera ekiwanvu ennyo. Era ekyo eri Allah kyangu nnyo.

إِلَّا طَرِيقَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرًا ﴿١٧٠﴾

171. Abange mmwe abantu, ddala Mutume amaze okujja gye muli n'amazima agava eri Mukama wammwe; kale mukkirize, ky'ekisinga obulungi gye muli. Naye bwe muneerema, *mumanye nti* ddala ebiri mu ggulu ne mu nsi bya Allah. Era Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

يَا أَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَاءَكُمُ الرَّسُولُ بِالْحَقِّ مِن رَّبِّكُمْ فَآمِنُوا خَيْرًا لَّكُمْ ۚ وَإِن تَكْفُرُوا فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٧١﴾

172. Abange mmwe abantu b'Ekitabo, temusukkanga kigero mu ddiini yammwe era temwogeranga ku Allah okuggyako eby'amazima. Tewali kubuusabuusa, ddala Masihi 'Isa, mutabani wa Maryamu, Mutume wa Allah era *y'eyatuukiriza* ekigambo kye kye yassa ku Maryamu, era kwe kusaasira okuva gy'ali. Kale mukkirize Allah n'Abatume be era temugambanga nti: Ba *Katonda* bali basatu. Mubonerere, ky'ekisinga obulungi gye muli. Mazima ddala Omusinzibwa Allah ali Omu yekka. Ye okuba n'omwana *kiri* wala nnyo n'obutuukirivu bwe, *kuba* byonna ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi bibye. Era Allah ng'omukuumi, amala bulungi.

يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لَا تَغْلُوا فِي دِينِكُمْ وَلَا تَقُولُوا عَلَى اللَّهِ إِلَّا الْحَقَّ ۚ إِنَّمَا الْمَسِيحُ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ رَسُولُ اللَّهِ وَكَلِمَتُهُ أَلْقَاهَا إِلَىٰ مَرْيَمَ وَرُوحٌ مِّنْهُ ۖ فَآمِنُوا بِاللَّهِ وَرُسُلِهِ ۖ وَلَا تَقُولُوا ثَلَاثَةٌ ۚ انتَهُوا خَيْرًا لَّكُمْ ۚ إِنَّمَا اللَّهُ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ ۖ سُبْحَانَهُ أَن يَكُونَ لَهُ وَلَدٌ ۘ لَّهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۗ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ وَكِيلًا ﴿١٧٢﴾

**Ruku 24**

173. Mazima Masīhi tayinza kunyoomerera kuba muwereza wa Allah, wadde ba malayika ab'okulusegere *lwa Allah*. Era yenna anyoomerera okusinza *Allah* neyeekuza, kale *abo* bonna *Allah* alibakung'aanyiza gy'ali.

لَنْ يَّسْتَنْكِفَ الْمَسِيْحُ اَنْ يَّكُوْنَ عَبْدًا لِّلّٰهِ وَلَا الْمَلٰٓئِكَةُ الْمُقَرَّبُوْنَ ؕ وَمَنْ يَّسْتَنْكِفْ عَنْ عِبَادَتِهٖ وَيَسْتَكْبِرْ فَسَيَحْشُرُهُمْ اِلَيْهِ جَمِيْعًا ﴿۱۷۳﴾

174. Naye abo abakkiriza era ne bakola ebikolwa ebirungi, kale alibasasula empeera yaabwe mu bujjuvu era alibawa n'ennyongeza ku mikisa gye. Naye abo abanyoomerera ne beekuza, kale alibabonereza ekibonerezo ekirumya. Era tebalifunayo na mukuumi wadde omuyambi ebbali wa Allah.

فَاَمَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ فَيُوَفِّيْهِمْ اُجُوْرَهُمْ وَيَزِيْدُهُمْ مِّنْ فَضْلِهٖ ۚ وَاَمَّا الَّذِيْنَ اسْتَنْكَفُوْا وَاسْتَكْبَرُوْا فَيُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا اَلِيْمًا ۙ وَّلَا يَجِدُوْنَ لَهُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَلِيًّا وَّلَا نَصِيْرًا ﴿۱۷۴﴾

175. Abange mmwe abantu, mazima mumaze okutuukibwako obukakafu obw'olwaatu obuva eri Mukama wammwe, era twassa ne gye muli obutangaavu obwetadde.

يٰۤاَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَآءَكُمْ بُرْهَانٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ وَاَنْزَلْنَاۤ اِلَيْكُمْ نُوْرًا مُّبِيْنًا ﴿۱۷۵﴾

176. Naye abo abakkiriza Allah era nebanywerera ku Ye, kale mazima alibayingiza mu kusaasira n'emikisa egiva gy'ali era alibalung'amya mu kkubo eggolokofu eliraga gy'ali.

فَاَمَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِاللّٰهِ وَاعْتَصَمُوْا بِهٖ فَسَيُدْخِلُهُمْ فِيْ رَحْمَةٍ مِّنْهُ وَفَضْلٍ ۙ وَّيَهْدِيْهِمْ اِلَيْهِ صِرَاطًا مُّسْتَقِيْمًا ﴿۱۷۶﴾

177. Bakubuuza *ebifa ku kalaala,* gamba nti: Allah y'abawa okusalawo kwe ku kalaala nti: Singa omuntu afa nga talina mwana, naye ng'alina mwannyina, kale afune kimu kya kubiri eky'ebyo *afudde* by'alese. Naye (omusajja) asikira mwannyina bw'aba nga talina mwana. Naye bannyina *b'omusajja* bwe baba ababiri, kale bafune bibiri bya kusatu eby'ebyo by'aleseewo. Naye ab'oluganda bwe baba nga basajja na bakazi, olwo omusajja afune kyenkanyi n'omugabo gw'abakazi ababiri. Allah abannyonnyola, muleme kuwaba. Era Allah ye Mumanyi wa buli kimu.

يَسْتَفْتُوْنَكَ ؕ قُلِ اللّٰهُ يُفْتِيْكُمْ فِي الْكَلٰلَةِ ؕ اِنِ امْرُؤٌا هَلَكَ لَيْسَ لَهٗ وَلَدٌ وَّلَهٗۤ اُخْتٌ فَلَهَا نِصْفُ مَا تَرَكَ ۚ وَهُوَ يَرِثُهَاۤ اِنْ لَّمْ يَكُنْ لَّهَا وَلَدٌ ؕ فَاِنْ كَانَتَا اثْنَتَيْنِ فَلَهُمَا الثُّلُثٰنِ مِمَّا تَرَكَ ؕ وَاِنْ كَانُوْۤا اِخْوَةً رِّجَالًا وَّنِسَآءً فَلِلذَّكَرِ مِثْلُ حَظِّ الْاُنْثَيَيْنِ ؕ يُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمْ اَنْ تَضِلُّوْا ؕ وَاللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿۱۷۷﴾





## AL-MĀ'IDAH

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Abange mmwe abakkiriza, mutuukirizenga ebisuubizo. Mukkirizibwa okulya ebisolo eby'amagulu ana, okuggyako ebyo ebirangiriddwa gye muli *nti tebikkirizibwa;* wabula temukitwala nti okuyigga kukkirizibwa nga muli mu Ihrāmu. Mazima Allah alagira ky'aba ayagadde.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَوْفُوْا بِالْعُقُوْدِ ؕ اُحِلَّتْ لَكُمْ بَهِيْمَةُ الْاَنْعَامِ اِلَّا مَا يُتْلٰى عَلَيْكُمْ غَيْرَ مُحِلِّي الصَّيْدِ وَاَنْتُمْ حُرُمٌ ؕ اِنَّ اللّٰهَ يَحْكُمُ مَا يُرِيْدُ ②

3. Abange mmwe abakkiriza, temudibaganga *bintu* Allah bye yatukuza* wadde Omwezi Omutukuvu oba ebisolo ebireeteddwa olw'okusaddaaka oba ebisolo *bya saddaaka* ebirina ebbona *mu bulago* oba abaluubirira eri Enju Entukuvu nga banoonya emikisa n'okusiima okuva eri Mukama waabwe. Naye bwe mweyambulanga engoye za Ihrāmu, olwo muyinza okuyigga. Era obulabe bw'abantu, olw'okuba nti baabaziyiza *okugenda* eri Omuzigiti Omutukuvu, tebubapikirizanga nemusukka ekigero. Era muyambaganenga mu bulungi n'okutya Allah, naye temuyambagananga mu kibi n'okulumbagana. Era mutye *nnyo* Allah. Mazima Allah mukakali mu kubonereza.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تُحِلُّوْا شَعَآئِرَ اللّٰهِ وَلَا الشَّهْرَ الْحَرَامَ وَلَا الْهَدْيَ وَلَا الْقَلَآئِدَ وَلَآ اٰمِّيْنَ الْبَيْتَ الْحَرَامَ يَبْتَغُوْنَ فَضْلًا مِّنْ رَّبِّهِمْ وَرِضْوَانًا ؕ وَاِذَا حَلَلْتُمْ فَاصْطَادُوْا ؕ وَلَا يَجْرِمَنَّكُمْ شَنَاٰنُ قَوْمٍ اَنْ صَدُّوْكُمْ عَنِ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ اَنْ تَعْتَدُوْا ۘ وَتَعَاوَنُوْا عَلَى الْبِرِّ وَالتَّقْوٰى ۖ وَلَا تَعَاوَنُوْا عَلَى الْاِثْمِ وَالْعُدْوَانِ ۖ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعِقَابِ ③

4. Mwaziyizibwa *okulya* kalannamye, n'omusaayi, n'ennyama y'embizzi, n'ekyo ekiramiriziddwako elinnya ly'atali Allah, n'ekitugumbuddwa, n'ekifudde olw'okukubwa, n'ekifudde olw'okugwa, n'ekifumitiddwa ejjembe ne kifa, n'ekiririddwako ensolo enkambwe, okuggyako ekyo kye mwesalidde mu butuufu. *Era muziyizibwa* n'ebyo ebisaliddwa olw'ebifaananyi *n'amasabo,* n'okweraguza n'obusaale; ebyo *byonna* bya bujeemu. Olwa leero, abo abatakkiriza baweddemu essuubi *ku kumenyawo* eddiini yammwe; kale temubatya, naye mutye Nze nzekka. Olwa leero mbatuukiririzza eddiini yammwe n'embajjuuliriza ebyengera byange era mbalondedde Obusiraamu nga y'eddiini. Naye oyo awalirizibwa *ku byaziyizibwa*

حُرِّمَتْ عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةُ وَالدَّمُ وَلَحْمُ الْخِنْزِيْرِ وَمَآ اُهِلَّ لِغَيْرِ اللّٰهِ بِهٖ وَالْمُنْخَنِقَةُ وَالْمَوْقُوْذَةُ وَالْمُتَرَدِّيَةُ وَالنَّطِيْحَةُ وَمَآ اَكَلَ السَّبُعُ اِلَّا مَا ذَكَّيْتُمْ ۫ وَمَا ذُبِحَ عَلَى النُّصُبِ وَاَنْ تَسْتَقْسِمُوْا بِالْاَزْلَامِ ؕ ذٰلِكُمْ فِسْقٌ ؕ اَلْيَوْمَ يَئِسَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ دِيْنِكُمْ فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَاخْشَوْنِ ؕ اَلْيَوْمَ اَكْمَلْتُ لَكُمْ دِيْنَكُمْ وَاَتْمَمْتُ عَلَيْكُمْ نِعْمَتِيْ وَرَضِيْتُ لَكُمُ الْاِسْلَامَ دِيْنًا ؕ

5:3. *'Ebyo Allah bye yatukuza' kitegeeza ebintu,ebiseera,ebifo oba ebitonde ebirina obulamu.*

olw'enjala,nga tawugukidde eri kibi mu bugenderevu, mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

5. Bakubuuza nti biki bye bakkirizibwa *okulya?* Gamba nti: Mukkirizibwa ebirongoofu byonna era n'ebyo *ebikwatibwa* ebisolo n'ebinyonyi bye muyigirizza nga mubigunjula mu kuyigga nga mubiyigiriza kw'ebyo Allah bye yabayigiriza. Kale mulye kw'ebyo bye biba bibakwatidde, naye mukiraamiririzangako elinnya lya Allah. Era mutye Allah. Mazima Allah Mwangu nnyo mu kubala.

6. Olwa leero, mukkiriziddwa ebirongoofu byonna. N'emmere y'abo abaaweebwa Ekitabo ebakkiriziddwa, n'emmere yammwe nabo ebakkiriziddwa, n'abakazi abalongoofu mu bakkiriza, n'abakazi abalongoofu mw'abo abaaweebwa Ekitabo olubereberye lwammwe, bwe muba nga mubawadde amahare gaabwe, *nemubawasa* mu bufumbo obutuufu; so si kukola bya bwenzi wadde okutwaala emikwano egy'obubba. Naye oyo agaana okukkiriza, ddala ebikolwa bye biba by'onoonese; era oyo ku nkomerero y'aliba mw'abo ab'okufaafaaganirwa.

**Ruku 2**

7. Abange mmwe abakkiriza, bwe musitukanga okugenda eri essaala, kale munaabenga amaaso gammwe n'emikono gyammwe okutuuka ku nkokola, era muyisenga *amazzi* mu mitwe gyammwe, era *munaabenga* ebigere byammwe okutuusa ku bukongovvule. Naye bwe mubanga ne janaba, olwo munaabenga *mubiri*. Naye bwe mubanga abalwadde oba nga muli mu lugendo oba nga omu mu mmwe ava weyeyambidde oba nga muyiseeko eri abakyala naye nemutafuna mazzi, olwo muluubirirenga eri enfuufu ennyonjo mugiyise mu maaso gammwe ne ku mikono gyammwe. Allah tayagala kubassaako buzito naye ky'ayagala kwe kubatukuza era alyooke atuukirize enneema ye ku mmwe, mulyooke mwebaze.

8. Era mujjukire enneeema ya Allah eri ku mmwe n'endagaano ye eyo gye yalagaana nammwe, bwe mwagamba nti: Tuwulidde

فَمَنِ اضْطُرَّ فِي مَخْمَصَةٍ غَيْرَ مُتَجَانِفٍ لِّإِثْمٍ ۙ فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٤﴾

يَسْأَلُونَكَ مَاذَا أُحِلَّ لَهُمْ ۖ قُلْ أُحِلَّ لَكُمُ الطَّيِّبَاتُ ۙ وَمَا عَلَّمْتُم مِّنَ الْجَوَارِحِ مُكَلِّبِينَ تُعَلِّمُونَهُنَّ مِمَّا عَلَّمَكُمُ اللَّهُ ۖ فَكُلُوا مِمَّا أَمْسَكْنَ عَلَيْكُمْ وَاذْكُرُوا اسْمَ اللَّهِ عَلَيْهِ ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٥﴾

الْيَوْمَ أُحِلَّ لَكُمُ الطَّيِّبَاتُ ۖ وَطَعَامُ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ حِلٌّ لَّكُمْ وَطَعَامُكُمْ حِلٌّ لَّهُمْ ۖ وَالْمُحْصَنَاتُ مِنَ الْمُؤْمِنَاتِ وَالْمُحْصَنَاتُ مِنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ مِن قَبْلِكُمْ إِذَا آتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ مُحْصِنِينَ غَيْرَ مُسَافِحِينَ وَلَا مُتَّخِذِي أَخْدَانٍ ۗ وَمَن يَكْفُرْ بِالْإِيمَانِ فَقَدْ حَبِطَ عَمَلُهُ وَهُوَ فِي الْآخِرَةِ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٦﴾

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا قُمْتُمْ إِلَى الصَّلَاةِ فَاغْسِلُوا وُجُوهَكُمْ وَأَيْدِيَكُمْ إِلَى الْمَرَافِقِ وَامْسَحُوا بِرُءُوسِكُمْ وَأَرْجُلَكُمْ إِلَى الْكَعْبَيْنِ ۚ وَإِن كُنتُمْ جُنُبًا فَاطَّهَّرُوا ۚ وَإِن كُنتُم مَّرْضَىٰ أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوْ جَاءَ أَحَدٌ مِّنكُم مِّنَ الْغَائِطِ أَوْ لَامَسْتُمُ النِّسَاءَ فَلَمْ تَجِدُوا مَاءً فَتَيَمَّمُوا صَعِيدًا طَيِّبًا فَامْسَحُوا بِوُجُوهِكُمْ وَأَيْدِيكُم مِّنْهُ ۚ مَا يُرِيدُ اللَّهُ لِيَجْعَلَ عَلَيْكُم مِّنْ حَرَجٍ وَلَٰكِن يُرِيدُ لِيُطَهِّرَكُمْ وَلِيُتِمَّ نِعْمَتَهُ عَلَيْكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٧﴾

وَاذْكُرُوا نِعْمَةَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَمِيثَاقَهُ الَّذِي وَاثَقَكُم بِهِ إِذْ قُلْتُمْ سَمِعْنَا وَ

era tugonze. Era mutye Allah. Mazima Allah amanyi bulungi ebiri mu bifuba.

أَطَعْنَا ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٨﴾

9. Abange mmwe abakkiriza, mubeerenga besimbu ku lwa Allah, abawa obujulizi mu bwenkanya. Era obulabe bw’abantu tebubapikirizanga nemutaba benkanya. Mubeerenga benkanya *bulijjo*, ekyo ky’ekiri okumpi ennyo n’obutuukirivu. Era mutye Allah. Mazima bye mukola, Allah abitegeera.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُونُوا قَوَّامِينَ لِلَّهِ شُهَدَاءَ بِالْقِسْطِ ۖ وَلَا يَجْرِمَنَّكُمْ شَنَآنُ قَوْمٍ عَلَىٰ أَلَّا تَعْدِلُوا ۚ اعْدِلُوا هُوَ أَقْرَبُ لِلتَّقْوَىٰ ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿٩﴾

10. Allah yasuubiza abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi *nti* balifuna okusonyiyibwa n’empeera ensuffu.

وَعَدَ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ ۙ لَهُمْ مَغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿١٠﴾

11. Naye abo abeerema era nebalimbisa obubonero bwaffe, abo nno be bantu b’omuliro.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَحِيمِ ﴿١١﴾

12. Abange mmwe abakkiriza, mujjukire ekisa kya Allah ekiri ku mmwe awo abantu bwe baamalirira okugolola emikono gyabwe ku mmwe, kale n’aziyiza emikono gyabwe ku mmwe. Kale mutye Allah, era abakkiriza beesige Allah *yekka*.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اذْكُرُوا نِعْمَتَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ هَمَّ قَوْمٌ أَنْ يَبْسُطُوا إِلَيْكُمْ أَيْدِيَهُمْ فَكَفَّ أَيْدِيَهُمْ عَنْكُمْ ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۚ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٢﴾

**Ruku 3**

13. Era mazima Allah yatwala endagaano ku baana ba Isirairi, era netusitula mu bo abakulembeze* kkumi na babiri. Era Allah n’agamba nti: Mazima ndi wamu nammwe bwe munajjumbiranga essaala, nemutoola zaka, nemukkiriza Ababaka bange era nemubawagira, nemuwola Allah okuwola okulungi, mazima ndibasangulako ebibi byammwe era ddala ndibayingiza mu nsuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo. Naye oyo alyerema mu mmwe oluvannyuma lw’ekyo, mazima aliba amaze okuwaba ku kkubo ettuufu.

وَلَقَدْ أَخَذَ اللَّهُ مِيثَاقَ بَنِي إِسْرَائِيلَ وَبَعَثْنَا مِنْهُمُ اثْنَيْ عَشَرَ نَقِيبًا ۖ وَقَالَ اللَّهُ إِنِّي مَعَكُمْ ۖ لَئِنْ أَقَمْتُمُ الصَّلَاةَ وَآتَيْتُمُ الزَّكَاةَ وَآمَنْتُمْ بِرُسُلِي وَعَزَّرْتُمُوهُمْ وَأَقْرَضْتُمُ اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا لَأُكَفِّرَنَّ عَنْكُمْ سَيِّئَاتِكُمْ وَلَأُدْخِلَنَّكُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۚ فَمَنْ كَفَرَ بَعْدَ ذَٰلِكَ مِنْكُمْ فَقَدْ ضَلَّ سَوَاءَ السَّبِيلِ ﴿١٣﴾

14. Kale olw’okumenya kwabwe andagaano yaabwe, twabakolimira era emitima gyabwe netugifuula emikakanyavu. Bakyuusakyuusa ebigambo ne babiggya mu nteeko ya byo,

فَبِمَا نَقْضِهِمْ مِيثَاقَهُمْ لَعَنَّاهُمْ وَجَعَلْنَا قُلُوبَهُمْ قَاسِيَةً ۖ يُحَرِّفُونَ الْكَلِمَ عَنْ مَوَاضِعِهِ ۙ وَنَسُوا حَظًّا مِمَّا

*5:13. Tewali kigambo kisaana kukozesebwa wano okusinga ‘Naqeeb’, (نَقِيْب) kubanga kyo tekikoma ku makulu ga ‘mukulembeze’ gokka, wabula kitegeeza omulanzi, avunaanyizibwa ku kufulumya ekirango kyonna oba okulamula ku lw’eggwanga oba ku lw’oyo amusingako.*

nebeerabira n'ekitundu ekimu kw'ebyo bye baabuulirirwa na byo. Era tojja kukoma kuzuula bukumpanya mu bo, okuggyako abatono ennyo mu bo. Kale baddiremu era obesonyiwe. Mazima Allah ayagala nnyo abakozi b'ebirungi.

ذُكِّرُوا بِهِ ۚ وَلَا تَزَالُ تَطَّلِعُ عَلَىٰ خَائِنَةٍ مِّنْهُمْ إِلَّا قَلِيلًا مِّنْهُمْ ۖ فَاعْفُ عَنْهُمْ وَاصْفَحْ ۚ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٤﴾

15. Era n'okuva eri abo abagamba nti: Ffe tuli Bakulisitaayo, twatwala endagaano yaabwe, naye nebeerabira ekitundu kw'ebyo bye baabuulirirwa na byo. Kale twassa* obulabe n'obukyayi wakati waabwe okutuusiza ddala ku lunaku lw'okuzuukira. Era mangu nnyo Allah ajja kubategeeza ebyo bye baakolanga.

وَمِنَ الَّذِينَ قَالُوا إِنَّا نَصَارَىٰ أَخَذْنَا مِيثَاقَهُمْ فَنَسُوا حَظًّا مِّمَّا ذُكِّرُوا بِهِ فَأَغْرَيْنَا بَيْنَهُمُ الْعَدَاوَةَ وَالْبَغْضَاءَ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ ۚ وَسَوْفَ يُنَبِّئُهُمُ اللَّهُ بِمَا كَانُوا يَصْنَعُونَ ﴿١٥﴾

16. Abange mmwe abantu b'Ekitabo, mazima Omubaka waffe amaze okujja gye muli okubannyonnyola ebisinga obungi mw'ebyo bye mwali mukisa mu Kitabo era asonyiwa bingi. Mazima mumaze okutuukibwako obutangaavu obuva eri Allah, n'Ekitabo ekitangaaza,

يَا أَهْلَ الْكِتَابِ قَدْ جَاءَكُمْ رَسُولُنَا يُبَيِّنُ لَكُمْ كَثِيرًا مِّمَّا كُنتُمْ تُخْفُونَ مِنَ الْكِتَابِ وَيَعْفُو عَن كَثِيرٍ ۚ قَدْ جَاءَكُم مِّنَ اللَّهِ نُورٌ وَكِتَابٌ مُّبِينٌ ﴿١٦﴾

17. Allah ky'alung'amizisa abo abagoberera okusiima kwe mu makubo ag'emirembe, era n'abaggya mu kizikiza n'abalaza mu butangaavu olw'okulagira kwe era n'abalung'amya eri ekkubo eggolokofu.

يَهْدِي بِهِ اللَّهُ مَنِ اتَّبَعَ رِضْوَانَهُ سُبُلَ السَّلَامِ وَيُخْرِجُهُم مِّنَ الظُّلُمَاتِ إِلَى النُّورِ بِإِذْنِهِ وَيَهْدِيهِمْ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٧﴾

18. Mazima baamala okuba abatakkiriza abo abagamba nti: Ddala Masīhi, mutabani wa Maryamu ye Allah. Gamba nti: Ani alina obuyinza bwonna ku Allah bw'aba nga ayagadde okuzikiriza Masīhi mutabani wa Maryamu, ne nnyina, n'abali mu nsi bonna? Era obwakabaka bw'eggulu n'ensi n'ebiri wakati wa byombi bwa Allah. Atonda nga bw'aba ayagadde. Era Allah ye w'Obuyinza ku buli kimu.

لَّقَدْ كَفَرَ الَّذِينَ قَالُوا إِنَّ اللَّهَ هُوَ الْمَسِيحُ ابْنُ مَرْيَمَ ۚ قُلْ فَمَن يَمْلِكُ مِنَ اللَّهِ شَيْئًا إِنْ أَرَادَ أَن يُهْلِكَ الْمَسِيحَ ابْنَ مَرْيَمَ وَأُمَّهُ وَمَن فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا ۗ وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۚ يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٨﴾

19. Era Abayudaaya n'Abakulisitaayo bagamba nti: Ffe tuli baana ba Allah era *ffe* baagalwa be. Gamba nti: Ate lwaki ababonereza olw'ebibi byammwe? Si kyo, nammwe muli bantu abali mw'abo be yatonda. Asonyiwa oyo gw'aba asiimye, n'abonereza oyo gw'aba asalidde. Era obwakabaka bw'eggulu n'ensi n'ebiri wakati wa byombi, bwa Allah. Era gy'ali y'eri obuddo.

وَقَالَتِ الْيَهُودُ وَالنَّصَارَىٰ نَحْنُ أَبْنَاءُ اللَّهِ وَأَحِبَّاؤُهُ ۚ قُلْ فَلِمَ يُعَذِّبُكُم بِذُنُوبِكُم ۖ بَلْ أَنتُم بَشَرٌ مِّمَّنْ خَلَقَ ۚ يَغْفِرُ لِمَن يَشَاءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَاءُ ۚ وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۖ وَإِلَيْهِ الْمَصِيرُ ﴿١٩﴾

---

*5:15. 'Aghrainā' (أَغْرَيْنَا) kiwa amakulu g'ekintu okwerippa ku kirala ne kikiremerako.*

20. Abange mmwe abantu b'Ekitabo, mazima mumaze okutuukibwako Omutume waffe oluvannyuma lw'akabuliriro k'Abatume, abannyonnyole *buli kimu*, si kulwa nga mugamba nti: Tetwatuukibwako muwi wa mawulire malungi wadde omulabuzi. Mazima Omuwi w'amawulire amalungi era Omulabuzi amaze okubatuukako. Era Allah ye Muyinza wa byonna.

يٰۤاَهۡلَ الۡكِتٰبِ قَدۡ جَآءَكُمۡ رَسُوۡلُنَا
يُبَيِّنُ لَكُمۡ عَلٰى فَتۡرَةٍ مِّنَ الرُّسُلِ
اَنۡ تَقُوۡلُوۡا مَا جَآءَنَا مِنۡۢ بَشِيۡرٍ
وَّلَا نَذِيۡرٍ فَقَدۡ جَآءَكُمۡ بَشِيۡرٌ وَّ
نَذِيۡرٌ ؕ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَىۡءٍ قَدِيۡرٌ ﴿۲۰﴾

**Ruku 4**

21. Era *mujjukire nga* Mūsa bwe yagamba abantu be nti: Abange, mujjukire emikisa gya Allah egiri ku mmwe era *mujjukire* nga bwe yassa mu mmwe ba Nabbi era n'abafuula bakabaka, era n'abawa n'ebyo by'atawanga yenna mu nsi.*

وَاِذۡ قَالَ مُوۡسٰى لِقَوۡمِهٖ يٰقَوۡمِ اذۡكُرُوۡا
نِعۡمَةَ اللّٰهِ عَلَيۡكُمۡ اِذۡ جَعَلَ فِيۡكُمۡ
اَنۡۢبِيَآءَ وَجَعَلَكُمۡ مُّلُوۡكًا ۖۗ وَّاٰتٰٮكُمۡ مَّا
لَمۡ يُؤۡتِ اَحَدًا مِّنَ الۡعٰلَمِيۡنَ ﴿۲۱﴾

22. Abange, muyingire mu nsi entukuvu eyo Allah gye yabalagira, naye temudda emabega wammwe nemufuuka abafaafaaganiddwa.

يٰقَوۡمِ ادۡخُلُوا الۡاَرۡضَ الۡمُقَدَّسَةَ
الَّتِىۡ كَتَبَ اللّٰهُ لَكُمۡ وَلَا تَرۡتَدُّوۡا عَلٰۤى
اَدۡبَارِكُمۡ فَتَـنۡقَلِبُوۡا خٰسِرِيۡنَ ﴿۲۲﴾

23. Nebagamba nti: Owange Musa, mazima mu yo mulimu abantu bannalukalala, era ddala ffe tetujja kugiyingiramu okutuusa lwe baligivaamu. Kale bwe baligivaamu, olwo ddala ffe tuliyingira.

قَالُوۡا يٰمُوۡسٰۤى اِنَّ فِيۡهَا قَوۡمًا
جَبَّارِيۡنَ ۖ وَاِنَّا لَنۡ نَّدۡخُلَهَا حَتّٰى
يَخۡرُجُوۡا مِنۡهَا ۚ فَاِنۡ يَّخۡرُجُوۡا مِنۡهَا فَاِنَّا
دٰخِلُوۡنَ ﴿۲۳﴾

24. Abantu babiri kw'abo abatya *Allah* era Allah be yawa ebyengera bye nebagamba nti: Mubayingirire *lumu* mu mulyango; kale bwe munaayingiramu, mazima mmwe *mujja okubeera* abawanguzi. Era mwesige Allah, bwe muba nga muli bakkiriza.

قَالَ رَجُلٰنِ مِنَ الَّذِيۡنَ يَخَافُوۡنَ اَنۡعَمَ
اللّٰهُ عَلَيۡهِمَا ادۡخُلُوۡا عَلَيۡهِمُ الۡبَابَ ۚ
فَاِذَا دَخَلۡتُمُوۡهُ فَاِنَّكُمۡ غٰلِبُوۡنَ ۚ وَعَلَى
اللّٰهِ فَتَوَكَّلُوۡۤا اِنۡ كُنۡتُمۡ مُّؤۡمِنِيۡنَ ﴿۲۴﴾

25. Nebagamba nti: Owange Musa, mazima ffe tetujja kugiyingiramu ddi na ddi nga bo bakyagirimu. Kale genda ggwe ne Katonda wo mulwane, ffe twetuulidde wano.

قَالُوۡا يٰمُوۡسٰۤى اِنَّا لَنۡ نَّدۡخُلَهَاۤ اَبَدًا مَّا
دَامُوۡا فِيۡهَا فَاذۡهَبۡ اَنۡتَ وَرَبُّكَ
فَقَاتِلَاۤ اِنَّا هٰهُنَا قٰعِدُوۡنَ ﴿۲۵﴾

26. N'agamba nti: Mukama wange, nze sirina buyinza ku yenna, okuggyako ku nze ne muganda wange; kale yawula wakati waffe n'abantu abajeemu.

قَالَ رَبِّ اِنِّىۡ لَاۤ اَمۡلِكُ اِلَّا نَفۡسِىۡ وَاَخِىۡ
فَافۡرُقۡ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَ الۡقَوۡمِ الۡفٰسِقِيۡنَ ﴿۲۶﴾

27. *Allah* n'agamba nti: Mazima *ensi eyo* ebaziyiziddwa okumala emyaka amakumi ana, nga bayengeetana mu nsi. Kale tolumirwa bantu bajeemu.

قَالَ فَاِنَّهَا مُحَرَّمَةٌ عَلَيۡهِمۡ اَرۡبَعِيۡنَ
سَنَةً ۚ يَتِيۡهُوۡنَ فِى الۡاَرۡضِ ؕ فَلَا تَاۡسَ
عَلَى الۡقَوۡمِ الۡفٰسِقِيۡنَ ﴿۲۷﴾

---

*5:21. 'Al-'alameen' wano kitegeeza bantu ab'omulembe ogwo.*

**Ruku 5**

28. Era babuulire ebyafa ku baana ba Ādamu bombi mu butuufu, awo bwe baawaayo saddaaka; kale ey'omu ku bo n'ekkirizibwa, naye ey'omulala n'etakkirizibwa. *Eyaziririrwa* n'agamba *munne* nti: Mazima nzija kukutta. *Munne* n'agamba nti: Ddala Allah akkiriza biva eri bamutya.

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ ابْنَيْ آدَمَ بِالْحَقِّ إِذْ قَرَّبَا قُرْبَانًا فَتُقُبِّلَ مِنْ أَحَدِهِمَا وَلَمْ يُتَقَبَّلْ مِنَ الْآخَرِ قَالَ لَأَقْتُلَنَّكَ ۖ قَالَ إِنَّمَا يَتَقَبَّلُ اللَّهُ مِنَ الْمُتَّقِينَ ﴿٢٨﴾

29. Kale bw'onogolola omukono gwo gyendi nti onzite, nze sijja kugolola mukono gwange gy'oli nti nkutte. Nze ntya Allah, Omulezi w'ebitonde byonna.

لَئِنْ بَسَطْتَ إِلَيَّ يَدَكَ لِتَقْتُلَنِي مَا أَنَا بِبَاسِطٍ يَدِيَ إِلَيْكَ لِأَقْتُلَكَ ۖ إِنِّي أَخَافُ اللَّهَ رَبَّ الْعَالَمِينَ ﴿٢٩﴾

30. Nze njagala ggwe weetikke ekibi kyange *eky'okunzita* n'ekibi kyo, kale obeere mu bantu b'omuliro. Era eyo y'empeera y'aboononefu.

إِنِّي أُرِيدُ أَنْ تَبُوءَ بِإِثْمِي وَإِثْمِكَ فَتَكُونَ مِنْ أَصْحَابِ النَّارِ ۚ وَذَٰلِكَ جَزَاءُ الظَّالِمِينَ ﴿٣٠﴾

31. Naye omwoyo gwe gwamupikiriza okutta muganda we, kale n'amutta. Bw'atyo n'afuuka omu mw'abo abaafaafaaganirwa.

فَطَوَّعَتْ لَهُ نَفْسُهُ قَتْلَ أَخِيهِ فَقَتَلَهُ فَأَصْبَحَ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٣١﴾

32. Awo Allah n'atuma namung'oona atakuletakule mu ttaka alyooke amulage engeri y'okukweeka enjole ya muganda we. N'agamba nti: Zinsanze! Abaffe, sisobodde na kuba nga namung'oona ono n'enkweka enjole ya muganda wange? Kale n'afuuka *omu* mw'abo abejjusa.

فَبَعَثَ اللَّهُ غُرَابًا يَبْحَثُ فِي الْأَرْضِ لِيُرِيَهُ كَيْفَ يُوَارِي سَوْءَةَ أَخِيهِ ۚ قَالَ يَا وَيْلَتَا أَعَجَزْتُ أَنْ أَكُونَ مِثْلَ هَٰذَا الْغُرَابِ فَأُوَارِيَ سَوْءَةَ أَخِي ۖ فَأَصْبَحَ مِنَ النَّادِمِينَ ﴿٣٢﴾

33. Olw'esonga eyo, twalifuula tteeka ku baana ba Isirairi nti ddala oyo yenna anattanga omuntu nga tewali muntu *gw'asse* oba anaaleetanga akatabanguko mu nsi, kale anaabanga ng'asse abantu bonna. N'oyo anaamulamyanga, ddala anaabanga ng'alamizza abantu bonna. Era ddala Ababaka baffe bajja gye bali n'obubonero obw'olwaatu, nate era bangi mu bo oluvannyuma lw'ebyo, beesukkulumya mu nsi.

مِنْ أَجْلِ ذَٰلِكَ كَتَبْنَا عَلَىٰ بَنِي إِسْرَائِيلَ أَنَّهُ مَنْ قَتَلَ نَفْسًا بِغَيْرِ نَفْسٍ أَوْ فَسَادٍ فِي الْأَرْضِ فَكَأَنَّمَا قَتَلَ النَّاسَ جَمِيعًا وَمَنْ أَحْيَاهَا فَكَأَنَّمَا أَحْيَا النَّاسَ جَمِيعًا ۚ وَلَقَدْ جَاءَتْهُمْ رُسُلُنَا بِالْبَيِّنَاتِ ثُمَّ إِنَّ كَثِيرًا مِنْهُمْ بَعْدَ ذَٰلِكَ فِي الْأَرْضِ لَمُسْرِفُونَ ﴿٣٣﴾

34. Mazima empeera y'abo abalwanyisa Allah n'Omutume we era nebanyiikira okuleeta obutabanguko mu nsi, *eba* kuttibwa oba kuttirwa ku musaalaba oba kusalibwako mikono gyabwe n'amagulu gaabwe mu mpulinkanya oba bawang'angusibwe okuva mu nsi. Bwe kityo, balifuna obuswaavu mu nsi, era balifuna ekibonerezo kisuffu ku nkomerero;

إِنَّمَا جَزَاءُ الَّذِينَ يُحَارِبُونَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَيَسْعَوْنَ فِي الْأَرْضِ فَسَادًا أَنْ يُقَتَّلُوا أَوْ يُصَلَّبُوا أَوْ تُقَطَّعَ أَيْدِيهِمْ وَأَرْجُلُهُمْ مِنْ خِلَافٍ أَوْ يُنْفَوْا مِنَ الْأَرْضِ ۚ ذَٰلِكَ لَهُمْ خِزْيٌ فِي الدُّنْيَا ۖ وَلَهُمْ فِي الْآخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٣٤﴾

35. Okuggyako abo ababonerera nga temunnafuna buyinza ku bo. Kale mumanye nti ddala Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

إِلَّا الَّذِينَ تَابُوا مِنْ قَبْلِ أَنْ تَقْدِرُوا عَلَيْهِمْ ۚ فَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٣٥﴾

**Ruku 6**

36. Abange mmwe abakkiriza, mutye Allah era munoonye engeri y'okusembera gy'ali, era munyiikire nnyo mu kkubo lye, mulyooke muganyulwe.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَابْتَغُوا إِلَيْهِ الْوَسِيلَةَ وَجَاهِدُوا فِي سَبِيلِهِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٣٦﴾

37. Mazima abo abeerema ne bwe baalibadde n'ebiri mu nsi byonna nga bigattiddwako n'ebibyenkana, nti beenunuze nabyo ku kibonerezo ky'olunaku lw'okuzuukira, tebyalikkiriziddwa ku bo; era balifuna ekibonerezo ekirumya ennyo.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوْ أَنَّ لَهُمْ مَا فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا وَمِثْلَهُ مَعَهُ لِيَفْتَدُوا بِهِ مِنْ عَذَابِ يَوْمِ الْقِيَامَةِ مَا تُقُبِّلَ مِنْهُمْ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٣٧﴾

38. Balyagala okuva mu muliro, naye tebalisobola kuguvaamu; era balifuna ekibonererezo eky'enkalakkalira.

يُرِيدُونَ أَنْ يَخْرُجُوا مِنَ النَّارِ وَمَا هُمْ بِخَارِجِينَ مِنْهَا ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ مُقِيمٌ ﴿٣٨﴾

39. Era omubbi omusajja n'omubbi omukazi, kale mubasaleko emikono gyabwe nga kwe kusasulwa kw'ekyo kye bakoze, *era* nga ky'ekibonerezo eky'okulabirako okuva eri Allah. Era Allah ye Luwangula, Omugezi ennyo.

وَالسَّارِقُ وَالسَّارِقَةُ فَاقْطَعُوا أَيْدِيَهُمَا جَزَاءً بِمَا كَسَبَا نَكَالًا مِنَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٣٩﴾

40. Naye oyo alibonerera oluvannyuma lw'okwonoona kwe n'atereerera ddala, mazima Allah alimuddiramu. Ddala Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

فَمَنْ تَابَ مِنْ بَعْدِ ظُلْمِهِ وَأَصْلَحَ فَإِنَّ اللَّهَ يَتُوبُ عَلَيْهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٤٠﴾

41. Abaffe, tomanyi nti ddala Allah ye nannyini bwakabaka bw'eggulu n'ensi? Abonereza oyo gw'aba asalidde, n'asonyiwa oyo gw'aba asiimye. Era Allah ye w'Obuyinza ku buli kimu.

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ اللَّهَ لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۗ يُعَذِّبُ مَنْ يَشَاءُ وَيَغْفِرُ لِمَنْ يَشَاءُ ۗ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٤١﴾

42. Owange ggwe Mutume, baleme kukunakuwaza abo abanguyira eri obutakkiriza mw'abo aboogera n'emimwa gyabwe nti: Tukkiriza, so nga emyoyo gyabwe tegikkirizza. Era ne mw'abo Abayudaaya mulimu abanyumirwa ennyo okuwuliriza eby'obulimba nga babiwuliriza olw'abantu abalala abatannajja na gy'oli. Era bafuulafuula ebigambo oluvannyuma lw'okussibwa mu nteeko ya byo, nga bagamba nti: Bwe muwebwanga kino, kale mukitwale. Naye bwe mutakiwebwanga, olwo mwerinde! Era oyo Allah gw'aba ayagadde

يَا أَيُّهَا الرَّسُولُ لَا يَحْزُنْكَ الَّذِينَ يُسَارِعُونَ فِي الْكُفْرِ مِنَ الَّذِينَ قَالُوا آمَنَّا بِأَفْوَاهِهِمْ وَلَمْ تُؤْمِنْ قُلُوبُهُمْ ۛ وَمِنَ الَّذِينَ هَادُوا ۛ سَمَّاعُونَ لِلْكَذِبِ سَمَّاعُونَ لِقَوْمٍ آخَرِينَ لَمْ يَأْتُوكَ ۖ يُحَرِّفُونَ الْكَلِمَ مِنْ بَعْدِ مَوَاضِعِهِ ۖ يَقُولُونَ إِنْ أُوتِيتُمْ هَٰذَا فَخُذُوهُ وَإِنْ لَمْ

تُؤْتَوْهُ فَاحْذَرُوْا ۚ وَ مَنْ يُّرِدِ اللّٰهُ فِتْنَتَهٗ فَلَنْ تَمْلِكَ لَهٗ مِنَ اللّٰهِ شَيْئًا ۚ اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ لَمْ يُرِدِ اللّٰهُ اَنْ يُّطَهِّرَ قُلُوْبَهُمْ ۚ لَهُمْ فِى الدُّنْيَا خِزْيٌ ۖ وَّ لَهُمْ فِى الْاٰخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿٤٢﴾

okugezesa, kale toliba na buyinza bwonna ku ye ku Allah. Abo be bo Allah b'ataasiima kutukuza myoyo gyabwe; balina obuswaavu ku nsi, ne ku nkomerero baliba n'ekibonerezo ekisukkirivu.

سَمّٰعُوْنَ لِلْكَذِبِ اَكّٰلُوْنَ لِلسُّحْتِ ۚ فَاِنْ جَآءُوْكَ فَاحْكُمْ بَيْنَهُمْ اَوْ اَعْرِضْ عَنْهُمْ ۚ وَاِنْ تُعْرِضْ عَنْهُمْ فَلَنْ يَّضُرُّوْكَ شَيْئًا ۚ وَاِنْ حَكَمْتَ فَاحْكُمْ بَيْنَهُمْ بِالْقِسْطِ ۚ اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُقْسِطِيْنَ ﴿٤٣﴾

43. Bawuliriza nnyo eby'obulimba, balya nnyo ebyaziyizibwa. Naye bwe bajjanga gy'oli, kale lamula wakati waabwe oba baleke. Bw'olibaleka, tebalikulumya wadde akatono. Naye bw'olamulanga, olwo olamulanga wakati waabwe mu bwenkanya. Mazima Allah ayagala nnyo abenkanya.

وَكَيْفَ يُحَكِّمُوْنَكَ وَعِنْدَهُمُ التَّوْرٰىةُ فِيْهَا حُكْمُ اللّٰهِ ثُمَّ يَتَوَلَّوْنَ مِنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ ۚ وَمَآ اُولٰٓئِكَ بِالْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٤٤﴾

44. Ye bakufuula batya omulamuzi waabwe ng'ate balina Taurēti erimu okulamula kwa Allah? *So nno* oluvannyuma lw'ebyo, *gy'eri* bakubayo mabega; ddala abo si ba kukkiriza.

**Ruku 7**

اِنَّآ اَنْزَلْنَا التَّوْرٰىةَ فِيْهَا هُدًى وَّنُوْرٌ ۚ يَحْكُمُ بِهَا النَّبِيُّوْنَ الَّذِيْنَ اَسْلَمُوْا لِلَّذِيْنَ هَادُوْا وَالرَّبّٰنِيُّوْنَ وَالْاَحْبَارُ بِمَا اسْتُحْفِظُوْا مِنْ كِتٰبِ اللّٰهِ وَكَانُوْا عَلَيْهِ شُهَدَآءَ ۚ فَلَا تَخْشَوُا النَّاسَ وَاخْشَوْنِ وَلَا تَشْتَرُوْا بِاٰيٰتِيْ ثَمَنًا قَلِيْلًا ۚ وَمَنْ لَّمْ يَحْكُمْ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْكٰفِرُوْنَ ﴿٤٥﴾

45. Mazima twassa Taurēti nga erimu obulung'amu n'obutangaavu. Ba Nabbi abaali abawulize baagiramuzisa Abayudaaya, *bwe batyo* n'abantu ba Allah n'abakugu mu by'eddiini *baagiramuzisa kubanga* be baasigirwa Ekitabo kya Allah era be baali abalabirizi ba kyo. N'olwekyo temutya bantu naye mutye Nze nzekka. Era temuwanyisanga Aya zange mu muwendo omutono. Era oyo atalamula n'ebyo Allah bye yassa, kale abo be batakkiriza.

وَكَتَبْنَا عَلَيْهِمْ فِيْهَآ اَنَّ النَّفْسَ بِالنَّفْسِ ۙ وَالْعَيْنَ بِالْعَيْنِ وَالْاَنْفَ بِالْاَنْفِ وَالْاُذُنَ بِالْاُذُنِ وَالسِّنَّ بِالسِّنِّ ۙ وَالْجُرُوْحَ قِصَاصٌ ۚ فَمَنْ تَصَدَّقَ بِهٖ فَهُوَ كَفَّارَةٌ لَّهٗ ۚ وَمَنْ لَّمْ يَحْكُمْ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿٤٦﴾

46. Era twabalagira mu yo nti: Omuntu ku muntu, n'eliiso ku liiso, n'ennyindo ku nnyindo, n'okutu ku kutu, n'elinnyo ku linnyo, n'ebiwundu byesasuzibwe *kyenkanyi*. Naye oyo akuleka *ku lwa Allah*, kale ekyo kiba kyetangiriro gy'ali. Era oyo atalamula n'ebyo Allah bye yassa, kale abo be boonoonefu.

وَقَفَّيْنَا عَلٰٓى اٰثَارِهِمْ بِعِيْسَى ابْنِ

47. Nate twagobereza 'Isa mutabani wa Maryamu mu buwufu bwabwe, nga ye

مَرْيَمَ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ التَّوْرٰىةِ ۖ وَاٰتَيْنٰهُ الْاِنْجِيْلَ فِيْهِ هُدًى وَّنُوْرٌ ۙ وَّمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ التَّوْرٰىةِ وَهُدًى وَّمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِيْنَ ﴿٤٧﴾

mukakasa w'ebyo ebyamukulembera ebiri mu Taurēti, era twamuwa Enjiri nga erimu obulung'amu n'obutangaavu era nga y'ekakasa ebyo ebyagikulembera ebyali mu Taurēti era nga bulung'amu n'okubuulirira eri abatya Allah.

وَلْيَحْكُمْ اَهْلُ الْاِنْجِيْلِ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ فِيْهِ ۗ وَمَنْ لَّمْ يَحْكُمْ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْفٰسِقُوْنَ ﴿٤٨﴾

48. Era abantu b'Enjiri basaana balamule n'ebyo Allah bye yassa mu yo. Era oyo atalamula n'ebyo Allah bye yassa, kale abo be bajeemu.

وَاَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ الْكِتٰبِ وَمُهَيْمِنًا عَلَيْهِ فَاحْكُمْ بَيْنَهُمْ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ وَلَا تَتَّبِعْ اَهْوَآءَهُمْ عَمَّا جَآءَكَ مِنَ الْحَقِّ ۗ لِكُلٍّ جَعَلْنَا مِنْكُمْ شِرْعَةً وَّمِنْهَاجًا ۗ وَلَوْ شَآءَ اللّٰهُ لَجَعَلَكُمْ اُمَّةً وَّاحِدَةً وَّلٰكِنْ لِّيَبْلُوَكُمْ فِيْ مَآ اٰتٰىكُمْ فَاسْتَبِقُوا الْخَيْرٰتِ ۗ اِلَى اللّٰهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيْعًا فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ فِيْهِ تَخْتَلِفُوْنَ ﴿٤٩﴾

49. Era twassa gy'oli Ekitabo ekirimu amazima ekikakasa ebyo ebyakikulembera ebyali mu Kitabo *kya Taurēti* era nga ky'ekirabirizi kya kyo. N'olwekyo lamula wakati waabwe n'ebyo Allah bye yassa, naye togobereranga kwagala kwabwe n'ova kw'ebyo eby'amazima ebyakutuukako. Mazima buli omu mu mmwe twamuteerawo amateeka g'eddiini ag'olwaatu n'ekkubo elyetadde. Era singa Allah yayagala *kukaka*, yaalibafudde ekibiina kimu, naye *yakireka* alyooke abagezese mw'ebyo bye yabawa. Kale muvuganyenga mu birungi. Eri Allah y'eri obuddo bwammwe mwenna; olwo alibategeeza ebyo bye mwaali mwawukanamu.

وَاَنِ احْكُمْ بَيْنَهُمْ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ وَلَا تَتَّبِعْ اَهْوَآءَهُمْ وَاحْذَرْهُمْ اَنْ يَّفْتِنُوْكَ عَنْۢ بَعْضِ مَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ اِلَيْكَ ۗ فَاِنْ تَوَلَّوْا فَاعْلَمْ اَنَّمَا يُرِيْدُ اللّٰهُ اَنْ يُّصِيْبَهُمْ بِبَعْضِ ذُنُوْبِهِمْ ۗ وَاِنَّ كَثِيْرًا مِّنَ النَّاسِ لَفٰسِقُوْنَ ﴿٥٠﴾

50. Era lamula wakati waabwe n'ebyo Allah bye yassa, naye togobereranga kwagala kwabwe; era beerinde baleme *kukussa* mu bigezo olw'ebimu kw'ebyo Allah bye yassa gy'oli. Naye bwe beefuulanga, kale manya nti ddala Allah agenderera kubatuusako kibonerezo olw'ebimu ku bibi byabwe. Era ddala bangi mu bantu bajeemu.

اَفَحُكْمَ الْجَاهِلِيَّةِ يَبْغُوْنَ ۗ وَمَنْ اَحْسَنُ مِنَ اللّٰهِ حُكْمًا لِّقَوْمٍ يُّوْقِنُوْنَ ﴿٥١﴾

51. Abaffe, okulamula *okw'edda* okw'omu butamanya era kwe baagala? Naye ani asinga Allah mu kulamula eri abantu abalina obukakafu?

**Ruku 8**

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّخِذُوا الْيَهُوْدَ وَالنَّصٰرٰٓى اَوْلِيَآءَ ۘ بَعْضُهُمْ

52. Abange mmwe abakkiriza, temufuulanga Bayudaaya na Bakulisitaayo okuba

ab'emikwano. Bo ba mikwano bokka na bokka. Era yenna mu mmwe alibafuula ab'emikwano, kale naye aliba mu bo. Mazima Allah talung'amya bantu bakumpanya.

أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ ۚ وَمَنْ يَتَوَلَّهُمْ مِنْكُمْ فَإِنَّهُ مِنْهُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿٥٢﴾

53. Kale ojja kulaba abo abalina obulwadde mu mitima gyabwe nga beeyunira nnyo mu bo, nga bagamba nti: Tutya nti tuyinza okutuukibwako emitawaana. So nno ob'olyawo Allah n'aleeta obuwanguzi oba ensonga endala eva gy'ali, olwo bafuuke abejjusa olw'ebyo bye baakisanga mu myoyo gyabwe.

فَتَرَى الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِمْ مَرَضٌ يُسَارِعُونَ فِيهِمْ يَقُولُونَ نَخْشَىٰ أَنْ تُصِيبَنَا دَائِرَةٌ ۚ فَعَسَى اللَّهُ أَنْ يَأْتِيَ بِالْفَتْحِ أَوْ أَمْرٍ مِنْ عِنْدِهِ فَيُصْبِحُوا عَلَىٰ مَا أَسَرُّوا فِي أَنْفُسِهِمْ نَادِمِينَ ﴿٥٣﴾

54. N'abo abakkiriza bagambe nti: Abaffe, bano be bo abaalayiranga Allah mu kulayira kwabwe okw'okwekaza nti ddala bali wamu nammwe? Abo ebikolwa byabwe byayonooneka nebafuuka abafaafaaganiddwa.

وَيَقُولُ الَّذِينَ آمَنُوا أَهَٰؤُلَاءِ الَّذِينَ أَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ ۙ إِنَّهُمْ لَمَعَكُمْ ۚ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فَأَصْبَحُوا خَاسِرِينَ ﴿٥٤﴾

55. Abange mmwe abakkiriza, yenna mu mmwe alyekyuusa n'ava mu ddiini ye, kale *akimanye nti* mangu nnyo Allah ajja kuleeta *mu kifo kye* abantu b'alyagala era abalimwagala, abeetoowaze, ab'ekisa eri abakkiriza, abanywevu eri abatakkiriza, abatakabana mu kkubo lya Allah era abatatya kunenya kwa munenyi yenna. Egyo nno gy'emikisa gya Allah gy'awa oyo gw'aba asiimye. Era Allah ye Lugaba, Omumanyi wa byonna.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا مَنْ يَرْتَدَّ مِنْكُمْ عَنْ دِينِهِ فَسَوْفَ يَأْتِي اللَّهُ بِقَوْمٍ يُحِبُّهُمْ وَيُحِبُّونَهُ أَذِلَّةٍ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ أَعِزَّةٍ عَلَى الْكَافِرِينَ يُجَاهِدُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَلَا يَخَافُونَ لَوْمَةَ لَائِمٍ ۚ ذَٰلِكَ فَضْلُ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَنْ يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٥٥﴾

56. Mazima mukwano gwammwe *owa ddala* ye Allah n'Omubaka we n'abo abakkiriza, abo abajjumbira essaala era abatoola zaka nebakutama *n'obwesimbu gy'ali.*

إِنَّمَا وَلِيُّكُمُ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَالَّذِينَ آمَنُوا الَّذِينَ يُقِيمُونَ الصَّلَاةَ وَيُؤْتُونَ الزَّكَاةَ وَهُمْ رَاكِعُونَ ﴿٥٦﴾

57. Era oyo akwana Allah n'Omubaka we n'abo abakkiriza, *amanye* nti ddala ekibiina kya Allah ky'ekiteekwa okuwangula.

وَمَنْ يَتَوَلَّ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَالَّذِينَ آمَنُوا فَإِنَّ حِزْبَ اللَّهِ هُمُ الْغَالِبُونَ ﴿٥٧﴾

**Ruku 9**

58. Abange mmwe abakkiriza, abo abatwala eddiini yammwe nga eky'okubalaata n'okuzannya— abali mw'abo abaaweebwa Ekitabo olubereberye lwammwe n'abeerema — temubafuulanga ab'omukwano. Era mutye Allah, bwe muba nga *ddala* muli bakkiriza.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا الَّذِينَ اتَّخَذُوا دِينَكُمْ هُزُوًا وَلَعِبًا مِنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ مِنْ قَبْلِكُمْ وَالْكُفَّارَ أَوْلِيَاءَ ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ إِنْ كُنْتُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿٥٨﴾

59. Era nga bwe mukoowoola *abantu* eri essaala, bo bakitwala nga eky'okubalaata n'okuzannya. Ekyo lwa kubanga be bantu abatategeera.

وَإِذَا نَادَيْتُمْ إِلَى الصَّلَاةِ اتَّخَذُوهَا هُزُوًا وَلَعِبًا ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَا يَعْقِلُونَ ﴿٥٩﴾

60. Gamba nti: Abange mmwe abantu b'Ekitabo, mutukijjanya lwa kuba nti tukkiriza Allah n'ebyo ebyassibwa gye tuli n'ebyo ebyassibwa olubereberye, oba *lwa kubanga* nti abasinga obungi mu mmwe bajeemu?

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ هَلْ تَنقِمُونَ مِنَّآ إِلَّآ أَنْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْنَا وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبْلُ وَأَنَّ أَكْثَرَكُمْ فَٰسِقُونَ ﴿٦٠﴾

61. Gamba nti: Abaffe, mbategeeze abo abalifuna okusasulwa okuva eri Allah okusinga obubi kw'okwo? Be bo nno Allah be yakolimira era n'abasunguwalira, era n'afuula *abamu* mu bo enkima n'embizzi era abasinza sitaani. Abo nno be bali mu mbeera embi ennyo era be basinga okuba ababuze ku kkubo elyenkamu.

قُلْ هَلْ أُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن ذَٰلِكَ مَثُوبَةً عِندَ ٱللَّهِ مَن لَّعَنَهُ ٱللَّهُ وَغَضِبَ عَلَيْهِ وَجَعَلَ مِنْهُمُ ٱلْقِرَدَةَ وَٱلْخَنَازِيرَ وَعَبَدَ ٱلطَّٰغُوتَ أُو۟لَٰٓئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ عَن سَوَآءِ ٱلسَّبِيلِ ﴿٦١﴾

62. Era bwe bajja gye muli, bagamba nti: Tukkiriza, so nga baayingira n'obutakkiriza era ne bafuluma nabwo. Naye Allah amanyi bulungi ebyo bye bakisa.

وَإِذَا جَآءُوكُمْ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا وَقَد دَّخَلُوا۟ بِٱلْكُفْرِ وَهُمْ قَدْ خَرَجُوا۟ بِهِۦ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا كَانُوا۟ يَكْتُمُونَ ﴿٦٢﴾

63. Era olaba bangi mu bo nga banguyira eri ebibi n'obujeemu n'okulya kwabwe *ebintu* ebyaziyizibwa. Ddala bibi nnyo ebyo bye bakola.

وَتَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يُسَٰرِعُونَ فِى ٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَأَكْلِهِمُ ٱلسُّحْتَ لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٦٣﴾

64. Lwaki bannaddiini n'abakugu mu mateeka g'eddiini tebabaziyiza kwogera kwabwe okwo okubi n'okulya kwabwe *ebintu* ebyaziyizibwa? Mazima bibi nnyo ebyo bye bakola.

لَوْلَا يَنْهَىٰهُمُ ٱلرَّبَّٰنِيُّونَ وَٱلْأَحْبَارُ عَن قَوْلِهِمُ ٱلْإِثْمَ وَأَكْلِهِمُ ٱلسُّحْتَ لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَصْنَعُونَ ﴿٦٤﴾

65. Era Abayudaaya bagamba nti: Omukono gwa Allah musibe. *Nedda,* emikono egyabwe gy'egyasibibwa era nebakolimirwa olw'ebyo bye boogera. Si kyo, emikono gye gyombi myanjulukufu nnyo; asaasaanya nga bw'aba ayagadde. Era ddala ebyo ebyassibwa gy'oli okuva eri Mukama wo bijja kwongera bangi mu bo obujeemu n'obutakkiriza. Era twateeka wakati wabwe obulabe n'obukyayi okutuusa ku lunaku lw'okuzuukira. Buli lwe bakoleeza omuliro olw'olutalo, Allah aguzikiza. Era bafuba nnyo okutabulatabula mu nsi; naye Allah tayagala batabuzitabuzi.

وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ يَدُ ٱللَّهِ مَغْلُولَةٌ غُلَّتْ أَيْدِيهِمْ وَلُعِنُوا۟ بِمَا قَالُوا۟ بَلْ يَدَاهُ مَبْسُوطَتَانِ يُنفِقُ كَيْفَ يَشَآءُ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرًا مِّنْهُم مَّآ أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ طُغْيَٰنًا وَكُفْرًا وَأَلْقَيْنَا بَيْنَهُمُ ٱلْعَدَٰوَةَ وَٱلْبَغْضَآءَ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ كُلَّمَآ أَوْقَدُوا۟ نَارًا لِّلْحَرْبِ أَطْفَأَهَا ٱللَّهُ وَيَسْعَوْنَ فِى ٱلْأَرْضِ فَسَادًا وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٦٥﴾

66. Era singa abantu b'Ekitabo bakkiriza ne batya Allah, mazima twalibasanguddeko ebibi byabwe era ddala twalibayingizza mu

وَلَوْ أَنَّ أَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ ءَامَنُوا۟ وَٱتَّقَوْا۟ لَكَفَّرْنَا عَنْهُمْ سَيِّـَٔاتِهِمْ وَلَأَدْخَلْنَٰهُمْ

جَنّٰتِ النَّعِيمِ ﴿٦٦﴾

nsuku ez'essanyu erijjuvu.

وَلَوْ أَنَّهُمْ أَقَامُوا التَّوْرٰىةَ وَالْإِنْجِيلَ وَمَا أُنْزِلَ إِلَيْهِمْ مِنْ رَبِّهِمْ لَأَكَلُوا مِنْ فَوْقِهِمْ وَمِنْ تَحْتِ أَرْجُلِهِمْ مِنْهُمْ أُمَّةٌ مُقْتَصِدَةٌ وَكَثِيرٌ مِنْهُمْ سَاءَ مَا يَعْمَلُونَ ﴿٦٧﴾

67. Era singa bassa omwoyo ku Taurēti n'Enjiri n'ebyo ebyassibwa gye bali okuva eri Mukama waabwe, mazima baaliridde ku biri waggulu waabwe n'ebiri wansi w'ebigere byabwe. Mu bo mulimu abantu abesimbu, naye abasinga obungi mu bo bye bakola bibi nnyo.

ع ٩ ١٠ ١٣

**Ruku 10**

يٰأَيُّهَا الرَّسُولُ بَلِّغْ مَا أُنْزِلَ إِلَيْكَ مِنْ رَبِّكَ وَإِنْ لَمْ تَفْعَلْ فَمَا بَلَّغْتَ رِسَالَتَهُ وَاللَّهُ يَعْصِمُكَ مِنَ النَّاسِ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكٰفِرِينَ ﴿٦٨﴾

68. Owange ggwe Omubaka, tuusa *eri abantu* ebyo ebyassibwa gy'oli okuva eri Mukama wo; naye bw'otookikole, onooba totuusizza bubaka bwe. Era Allah ajja kukukuuma ku bantu. Mazima Allah talung'amya bantu beeremye.

قُلْ يٰأَهْلَ الْكِتٰبِ لَسْتُمْ عَلَىٰ شَيْءٍ حَتَّىٰ تُقِيمُوا التَّوْرٰىةَ وَالْإِنْجِيلَ وَمَا أُنْزِلَ إِلَيْكُمْ مِنْ رَبِّكُمْ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرًا مِنْهُمْ مَا أُنْزِلَ إِلَيْكَ مِنْ رَبِّكَ طُغْيَانًا وَكُفْرًا فَلَا تَأْسَ عَلَى الْقَوْمِ الْكٰفِرِينَ ﴿٦٩﴾

69. Gamba nti: Abange mmwe abantu b'Ekitabo, temulina kye muliko okutuusa lwe mulissa mu nkola Taurēti, n'eEnjiri, n'ebyo ebyassibwa gye muli okuva eri Mukama wammwe. Era ddala ebyo ebyassibwa gy'oli okuva eri Mukama wo bijja kwongera bangi mu bo obujeemu n'obutakkiriza. Kale tonakuwala ku lw'abantu abatakkiriza.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَالَّذِينَ هَادُوا وَالصّٰبِئُونَ وَالنَّصٰرَىٰ مَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَعَمِلَ صٰلِحًا فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٧٠﴾

70. Mazima abo abakkiriza, n'abo Abayudaaya, n'Abasabiyi, n'Abakulisitayo, yenna *mu bo* alikkiriza Allah *mu butuufu* n'olunaku lw'enkomerero era n'akola ebikolwa ebirungi, kale *abo abatuukiriza ebyo* tebaliba na kutya kwonna, wadde tebalinakuwala.

لَقَدْ أَخَذْنَا مِيثٰقَ بَنِي إِسْرٰءِيلَ وَأَرْسَلْنَا إِلَيْهِمْ رُسُلًا كُلَّمَا جَاءَهُمْ رَسُولٌ بِمَا لَا تَهْوَىٰ أَنْفُسُهُمْ فَرِيقًا كَذَّبُوا وَفَرِيقًا يَقْتُلُونَ ﴿٧١﴾

71. Mazima twatwala endagaano y'abaana ba Isirairi era netubatumira Ababaka. Naye buli lwe bajjirwanga Omubaka n'ebyo emyoyo gyabwe bye gitayagala, abamu baabalimbisanga, n'abalala baagezaako okubatta.

وَحَسِبُوا أَلَّا تَكُونَ فِتْنَةٌ فَعَمُوا وَصَمُّوا ثُمَّ تَابَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ ثُمَّ عَمُوا وَصَمُّوا كَثِيرٌ مِنْهُمْ وَاللَّهُ بَصِيرٌ بِمَا يَعْمَلُونَ ﴿٧٢﴾

72. Era baalowooza nti tewagenda kubaawo kubonereza, kale nebaziba amaaso nebaziba n'amatu. *Naye* oluvannyuma Allah yabaddiramu; naye ate era bangi mu bo baaziba amaaso nebaziba n'amatu. Naye bye bakola, Allah abiraba bulungi.

لَقَدْ كَفَرَ الَّذِينَ قَالُوا إِنَّ اللَّهَ هُوَ الْمَسِيحُ ابْنُ مَرْيَمَ وَقَالَ الْمَسِيحُ

73. Mazima bamaze okuba abatakkiriza abo abagamba nti: Ddala Masīhi mutabani wa Maryamu ye Katonda, so nga Masīhi

*yennyini* yagamba nti: Abange mmwe abaana ba Isirairi, musinze Allah Mukama wange era Mukama wammwe. Ddala oyo eyenkanya ekirala ne Allah, ddala Allah yamuwera mu Janna, era obuddo bwe muliro. Era aboononefu tebaliba na bayambi.

يَٰبَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ رَبِّى وَرَبَّكُمْ ۖ إِنَّهُۥ مَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَقَدْ حَرَّمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ ٱلْجَنَّةَ وَمَأْوَىٰهُ ٱلنَّارُ ۖ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ﴿٧٣﴾

74. Mazima bamaze okuba abatakkiriza abo abagamba nti: Ddala Allah wa kusatu ku *bakatonda* abasatu, so nga teri musinzibwa mulala wabula Omusinzibwa Omu yekka. Naye bwe bataalekere awo ekyo kye boogera, mazima abo abatakkiriza mu bo bajja kutuukibwako ekibonerezo ekirumya.

لَّقَدْ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ ثَالِثُ ثَلَٰثَةٍ ۘ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّآ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ ۚ وَإِن لَّمْ يَنتَهُوا۟ عَمَّا يَقُولُونَ لَيَمَسَّنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٤﴾

75. Abaffe, tebeenenye eri Allah n'okumusaba okubasonyiwa? Anti Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

أَفَلَا يَتُوبُونَ إِلَى ٱللَّهِ وَيَسْتَغْفِرُونَهُۥ ۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٧٥﴾

76. Masīhi mutabani wa Maryamu si mulala wabula Mubaka bubaka; n'Ababaka abaamukulembera ddala baafa. Ne nnyina yali mukazi mutuukirivu. *Era* bombi baalyanga emmere. Kale laba nga bwe tunnyonnyola gye bali obubonero, n'oluvannyuma laba nga bwe bawugulwa.

مَّا ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ مَرْيَمَ إِلَّا رَسُولٌ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِ ٱلرُّسُلُ وَأُمُّهُۥ صِدِّيقَةٌ ۖ كَانَا يَأْكُلَانِ ٱلطَّعَامَ ۗ ٱنظُرْ كَيْفَ نُبَيِّنُ لَهُمُ ٱلْءَايَٰتِ ثُمَّ ٱنظُرْ أَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٧٦﴾

77. Gamba nti: Abaffe, musinza mu kifo kya Allah ebyo ebitalina buyinza ku mmwe kubakosa wadde okubagasa? Naye Allah ye Muwulizi wa byonna, Omumanyi wa byonna.

قُلْ أَتَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا ۚ وَٱللَّهُ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٧٧﴾

78. Gamba nti: Abange mmwe abantu b'Ekitabo, temusukkanga *nsalo za* ddiini yammwe mu butali butuufu, wadde temugobereranga okwagala kw'abantu abaamala edda okubula era nebabuza bangi era ne bawaba ku kkubo ettuufu.

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لَا تَغْلُوا۟ فِى دِينِكُمْ غَيْرَ ٱلْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعُوٓا۟ أَهْوَآءَ قَوْمٍ قَدْ ضَلُّوا۟ مِن قَبْلُ وَأَضَلُّوا۟ كَثِيرًا وَضَلُّوا۟ عَن سَوَآءِ ٱلسَّبِيلِ ﴿٧٨﴾

**Ruku 11**

79. Abo abatakkiriza mu baana ba Isirairi baakolimirwa n'olulimi lwa Dāūdi ne 'Isa mutabani wa Maryamu. Ekyo lwa kubanga baajeemanga era baabuukanga ensalo.

لُعِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ عَلَىٰ لِسَانِ دَاوُۥدَ وَعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ ۚ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوا۟ وَّكَانُوا۟ يَعْتَدُونَ ﴿٧٩﴾

80. Baalinga tebaziyizagana ku bitasaana bye baakolanga. Ddala byali bibi nnyo ebyo bye baakolanga.

كَانُوا۟ لَا يَتَنَاهَوْنَ عَن مُّنكَرٍ فَعَلُوهُ ۚ لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَفْعَلُونَ ﴿٨٠﴾

81. Ojja kulaba bangi mu bo nga bakwanagana n'abo abatakkiriza. Ddala bibi nnyo ebyo bye beekulembereza bokka; n'ekyavaamu, Allah yabasunguwalira era mu

تَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يَتَوَلَّوْنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۚ لَبِئْسَ مَا قَدَّمَتْ لَهُمْ أَنفُسُهُمْ أَن سَخِطَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ وَفِى

kibonerezo, bo mwe balibeera.

الْعَذَابِ هُمْ خٰلِدُوْنَ ﴿٨١﴾

82. Naye singa baali bakkiriza Allah ne Mutume n'ebyo ebyassibwa gy'ali, tebaalibatutte nga ab'emikwano; naye abasinga obungi mu bo bajeemu.

وَلَوْ كَانُوْا يُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَالنَّبِيِّ وَمَآ اُنْزِلَ اِلَيْهِ مَا اتَّخَذُوْهُمْ اَوْلِيَآءَ وَلٰكِنَّ كَثِيْرًا مِّنْهُمْ فٰسِقُوْنَ ﴿٨٢﴾

83. Mazima ojja kukisanga nti abasingira ddala abantu bonna obulabe eri abakkiriza, be Bayudaaya n'abo abenkanya Allah n'ebirala. Era ddala ojja kusanga nga abasingira ddala okuba okumpi mu kwagalana n'abakkiriza, be bo abagamba nti: Ffe tuli Bakulisitaayo. Ekyo lwa kuba nti mu bo mulimu abagunjule mu by'eddiini ne bakabona, n'olwokuba nti bo tebeekuza.

لَتَجِدَنَّ اَشَدَّ النَّاسِ عَدَاوَةً لِّلَّذِيْنَ اٰمَنُوا الْيَهُوْدَ وَالَّذِيْنَ اَشْرَكُوْا ۚ وَلَتَجِدَنَّ اَقْرَبَهُمْ مَّوَدَّةً لِّلَّذِيْنَ اٰمَنُوا الَّذِيْنَ قَالُوْٓا اِنَّا نَصٰرٰى ؕ ذٰلِكَ بِاَنَّ مِنْهُمْ قِسِّيْسِيْنَ وَرُهْبَانًا وَّاَنَّهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُوْنَ ﴿٨٣﴾

**Juzu 7**

84. Era bwe bawulira ebyo ebyassibwa eri Omubaka, olaba amaaso gaabwe nga gakulukusa amaziga olw'amazima gebategedde nga bagamba nti: Mukama waffe, tukkirizza, kale tuwandiike mu bajulizi.

وَاِذَا سَمِعُوْا مَآ اُنْزِلَ اِلَى الرَّسُوْلِ تَرٰٓى اَعْيُنَهُمْ تَفِيْضُ مِنَ الدَّمْعِ مِمَّا عَرَفُوْا مِنَ الْحَقِّ ۚ يَقُوْلُوْنَ رَبَّنَآ اٰمَنَّا فَاكْتُبْنَا مَعَ الشّٰهِدِيْنَ ﴿٨٤﴾

85. Ye lwaki tetukkiriza Allah n'amazima agatutuuseeko, ng'ate tusuubira Mukama waffe okutuyingiza mu bantu abatuukirivu?

وَمَا لَنَا لَا نُؤْمِنُ بِاللّٰهِ وَمَا جَآءَنَا مِنَ الْحَقِّ ۙ وَنَطْمَعُ اَنْ يُّدْخِلَنَا رَبُّنَا مَعَ الْقَوْمِ الصّٰلِحِيْنَ ﴿٨٥﴾

86. Kale Allah yabasasula olw'ebyo bye baayogera, ensuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo ng'omwo mwe balibeera; era eyo y'empeera y'abakozi b'ebirungi.

فَاَثَابَهُمُ اللّٰهُ بِمَا قَالُوْا جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ وَذٰلِكَ جَزَآءُ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٨٦﴾

87. Naye bo abatakkiriza era abaalimbisa Aya zaffe, abo be bantu b'omuliro.

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَكَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَآ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ الْجَحِيْمِ ﴿٨٧﴾

**Ruku 12**

88. Abange mmwe abakkiriza, temuzizanga birongoofu ebyo Allah bye yabakkiriza era temusukkanga kigero. Mazima Allah tayagala basukka kigero.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تُحَرِّمُوْا طَيِّبٰتِ مَآ اَحَلَّ اللّٰهُ لَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوْا ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِيْنَ ﴿٨٨﴾

89. Era mulye kw'ebyo Allah bye yabagabula ebyakkirizibwa, ebirongoofu. Era mutye Allah oyo mmwe gwe mukkiriza.

وَكُلُوْا مِمَّا رَزَقَكُمُ اللّٰهُ حَلٰلًا طَيِّبًا ۪ وَّاتَّقُوا اللّٰهَ الَّذِيْٓ اَنْتُمْ بِهٖ مُؤْمِنُوْنَ ﴿٨٩﴾

90. Allah tabavunaana olw'ebirayiro byammwe eby'olusaago, naye abavunaana lwa birayiro ebyo bye mukakasiriza ddala.

لَا يُؤَاخِذُكُمُ اللّٰهُ بِاللَّغْوِ فِيْٓ اَيْمَانِكُمْ وَلٰكِنْ يُّؤَاخِذُكُمْ بِمَا عَقَّدْتُّمُ الْاَيْمَانَ ۚ

Kale okutangirira kw'ekyo *ky'omenye*, kuliisa baavu kkumi ku by'omu makkati bye muliisaako ab'omu maka gammwe, oba okubambaza, oba okuwa omuddu eddembe. Naye oyo atalibifuna, kale asiibe ennaku ssatu. Okwo nno kwe kutangirira kw'ebirayiro byammwe bwe muba nga mulayidde *ne mubimenya*. Era mukuumenga nnyo ebirayiro byammwe. Bwe kityo Allah abannyonnyola ebiragiro bye, mulyooke mwebaze.

فَكَفَّارَتُهٗٓ اِطْعَامُ عَشَرَةِ مَسٰكِيْنَ مِنْ
اَوْسَطِ مَا تُطْعِمُوْنَ اَهْلِيْكُمْ اَوْ كِسْوَتُهُمْ
اَوْ تَحْرِيْرُ رَقَبَةٍ ؕ فَمَنْ لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ
ثَلٰثَةِ اَيَّامٍ ؕ ذٰلِكَ كَفَّارَةُ اَيْمَانِكُمْ اِذَا
حَلَفْتُمْ ؕ وَاحْفَظُوْٓا اَيْمَانَكُمْ ؕ كَذٰلِكَ
يُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمْ اٰيٰتِهٖ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿۹۰﴾

91. Abange mmwe abakkiriza, mazima ebitamiiza n'ezzaala n'ebifaananyi *ebisinzibwa* n'obusaale obw'okweraguza, byenyinyalwa *era* biri mu bikolwa bya Sitaani. Kale mubyewale, mulyooke muganyulwe.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِنَّمَا الْخَمْرُ وَ
الْمَيْسِرُ وَالْاَنْصَابُ وَالْاَزْلَامُ رِجْسٌ مِّنْ
عَمَلِ الشَّيْطٰنِ فَاجْتَنِبُوْهُ لَعَلَّكُمْ
تُفْلِحُوْنَ ﴿۹۱﴾

92. Mazima Sitaani ky'ayagala kwe kuteeka obulabe n'obukyayi wakati wammwe olw'ebitamiiza n'ezzaala era abaziyize okujjukira Allah n'essaala. Abaffe, munalekayo?

اِنَّمَا يُرِيْدُ الشَّيْطٰنُ اَنْ يُّوْقِعَ بَيْنَكُمُ
الْعَدَاوَةَ وَالْبَغْضَآءَ فِي الْخَمْرِ وَالْمَيْسِرِ وَ
يَصُدَّكُمْ عَنْ ذِكْرِ اللّٰهِ وَعَنِ الصَّلٰوةِ ۚ
فَهَلْ اَنْتُمْ مُّنْتَهُوْنَ ﴿۹۲﴾

93. Era mugondere Allah era mugondere n'Omubaka, nate mwerinde. Naye bwe mulyekyuusa, kale mumanye nti ddala ekiri ku Mubaka waffe, kwe kutuusa *obubaka* mu lwaatu.

وَاَطِيْعُوا اللّٰهَ وَاَطِيْعُوا الرَّسُوْلَ
وَاحْذَرُوْا ۚ فَاِنْ تَوَلَّيْتُمْ فَاعْلَمُوْٓا اَنَّمَا عَلٰى
رَسُوْلِنَا الْبَلٰغُ الْمُبِيْنُ ﴿۹۳﴾

94. Abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi tebabaako kinenyo kw'ebyo bye baba balidde, kasita batya Allah era ne - bakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi, n'oluvannyuma ate nebatya nnyo Allah *nebeeyongera* n'okukkiriza, nate *nebeeyongera* okutya Allah era nebayooyoota ebikolwa ebirungi. Anti Allah ayagala nnyo abayooyoota ebikolwa ebirungi.

لَيْسَ عَلَى الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا
الصّٰلِحٰتِ جُنَاحٌ فِيْمَا طَعِمُوْٓا اِذَا مَا
اتَّقَوْا وَّاٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ ثُمَّ
اتَّقَوْا وَّاٰمَنُوْا ثُمَّ اتَّقَوْا وَّاَحْسَنُوْا ؕ وَ
اللّٰهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿۹۴﴾

**Ruku 13**

95. Abange mmwe abakkiriza, mazima Allah ajja kubagezesa n'ekimu ku biyiggibwa ebituukwako emikono gyammwe n'amafumu gammwe, kale Allah alyooke amanyise oyo amutiira ddala munda. Naye oyo alisukka ekigero oluvannyuma lw'ekyo, y'alifuna ekibonerezo ekirumya.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَيَبْلُوَنَّكُمُ اللّٰهُ
بِشَيْءٍ مِّنَ الصَّيْدِ تَنَالُهٗٓ اَيْدِيْكُمْ وَ
رِمَاحُكُمْ لِيَعْلَمَ اللّٰهُ مَنْ يَّخَافُهٗ
بِالْغَيْبِ ۚ فَمَنِ اعْتَدٰى بَعْدَ ذٰلِكَ
فَلَهٗ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿۹۵﴾

96. Abange mmwe abakkiriza, temuttanga ekiyiggibwa nga muli mu *mikolo gya* Hijja. Era oyo alikitta mu mmwe nga agenderedde,

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَقْتُلُوا الصَّيْدَ
وَاَنْتُمْ حُرُمٌ ؕ وَمَنْ قَتَلَهٗ مِنْكُمْ مُّتَعَمِّدًا

kale engassi *ya kyo* mu bisolo by'omu nju yenkanenkane n'ekyo ky'asse, nga emusalirwa *abasalawo* babiri abenkanya abava mu mmwe, *nga* ekisalibwa *ky'agasse* kituusibwa ku Ka'ba; oba okwetangirira kw'okuliisa abaavu emmere oba okusiiba *ennaku* ezenkanankana na kyo, alyooke aloze ku bubi bw'ekikolwa kye. Kyokka ebyayita, byo Allah abisonyiwa; naye oyo aliddira, kale Allah gw'alibonereza. Era Allah ye Luwangula, Nannyini kwesasuza.

فَجَزَآءٌ مِّثْلُ مَا قَتَلَ مِنَ النَّعَمِ يَحْكُمُ بِهِ ذَوَا عَدْلٍ مِّنْكُمْ هَدْيًا بٰلِغَ الْكَعْبَةِ اَوْ كَفَّارَةٌ طَعَامُ مَسٰكِيْنَ اَوْ عَدْلُ ذٰلِكَ صِيَامًا لِّيَذُوْقَ وَبَالَ اَمْرِهٖ ۗ عَفَا اللّٰهُ عَمَّا سَلَفَ ۗ وَمَنْ عَادَ فَيَنْتَقِمُ اللّٰهُ مِنْهُ ۗ وَاللّٰهُ عَزِيْزٌ ذُو انْتِقَامٍ ﴿٩٦﴾

97. Mukkirizibbwa okuyigga eby'omu nnyanja, n'okubirya kwa mugaso gye muli n'eri abatambuze. Naye muziyiziddwa okuyigga kw'oku lukalu bwe muba nga mukyali mu mikolo gya Hijja. Era mutye Allah oyo gy'ali gye mulikung'aanyizibwa.

اُحِلَّ لَكُمْ صَيْدُ الْبَحْرِ وَطَعَامُهٗ مَتَاعًا لَّكُمْ وَلِلسَّيَّارَةِ ۚ وَحُرِّمَ عَلَيْكُمْ صَيْدُ الْبَرِّ مَا دُمْتُمْ حُرُمًا ۗ وَاتَّقُوا اللّٰهَ الَّذِيْٓ اِلَيْهِ تُحْشَرُوْنَ ﴿٩٧﴾

98. Allah yassaawo Ka'ba, Enju Ey'emizizo, nga y'eyokuyimirizaawo n'okusitula abantu, *ssaako* n'Omwezi Omutukuvu, n'ebisolo ebisalibwa, *n'ebisolo ebirina* ebbona mu bulago. Olwo nno mulyooke mumanye nti mazima Allah amanyi ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi, era nti ddala Allah y'amanyi obulungi buli kimu.

جَعَلَ اللّٰهُ الْكَعْبَةَ الْبَيْتَ الْحَرَامَ قِيٰمًا لِّلنَّاسِ وَالشَّهْرَ الْحَرَامَ وَالْهَدْيَ وَالْقَلَآئِدَ ۗ ذٰلِكَ لِتَعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ وَاَنَّ اللّٰهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿٩٨﴾

99. Mumanye nti ddala Allah mukakali mu kubonereza era nti ddala Allah ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.

اِعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعِقَابِ وَاَنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٩٩﴾

100.Omubaka taliiko *kirala* okuggyako okutuusa obubaka. Naye Allah y'amanyi ebyo bye mwooleka ne bye mukisa.

مَا عَلَى الرَّسُوْلِ اِلَّا الْبَلٰغُ ۗ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ مَا تُبْدُوْنَ وَمَا تَكْتُمُوْنَ ﴿١٠٠﴾

101.Gamba nti: Ekibi n'ekirungi tebyenkanankana, obungi bw'ekibi ka bube nga bukwewuunyisa butya. Kale mutye Allah, abange mmwe abategeevu, mulyooke muganyulwe.

قُلْ لَّا يَسْتَوِي الْخَبِيْثُ وَالطَّيِّبُ وَلَوْ اَعْجَبَكَ كَثْرَةُ الْخَبِيْثِ ۚ فَاتَّقُوا اللّٰهَ يٰٓاُولِي الْاَلْبَابِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿١٠١﴾

**Ruku 14**

102. Abange mmwe abakkiriza, temubuuza-buuzanga ku bintu *ebyo* singa nga biba bibalagiddwa, bibaleetera emitawaana; newaakubadde nga bwe mubibuuza awo nga Kur'āni ekyassibwa, bijja kubalagibwa*. Ebyo Allah yabireka *lwa kubasaasira*. Era Allah ye Musonyiyi ennyo, Alumirwa *abawereza be*.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَسْـَٔلُوْا عَنْ اَشْيَآءَ اِنْ تُبْدَ لَكُمْ تَسُؤْكُمْ ۚ وَاِنْ تَسْـَٔلُوْا عَنْهَا حِيْنَ يُنَزَّلُ الْقُرْاٰنُ تُبْدَ لَكُمْ ۗ عَفَا اللّٰهُ عَنْهَا ۗ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ حَلِيْمٌ ﴿١٠٢﴾

---

*5:102. Tewali kiragiro kya Allah kigendererwamu kukosa oba kulumya bakkiriza. Era Allah, olw'ekisa kye ku bakkiriza, ebimu abireka olw'obutayagala kukaluubiriza.*

103. Ddala abantu abaabasooka baabibuuza naye oluvannyuma baafuuka abatakkiriza.

قَدْ سَأَلَهَا قَوْمٌ مِّن قَبْلِكُمْ ثُمَّ أَصْبَحُوا بِهَا كَافِرِينَ ﴿١٠٣﴾

104. Allah tassangawo Bahīra oba Sāiba oba Waswīla wadde Hāmī;* naye abo abatakkiriza be bapaatiika ku Allah eby’obulimba era abasinga obungi mu bo tebategeera.

مَا جَعَلَ اللَّهُ مِن بَحِيرَةٍ وَلَا سَائِبَةٍ وَلَا وَصِيلَةٍ وَلَا حَامٍ ۙ وَلَٰكِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا يَفْتَرُونَ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ ۖ وَأَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ﴿١٠٤﴾

105. Era bwe bagambibwa nti: Mujje eri ebyo Allah bye yassa n’eri Omubaka, bagamba nti: Ffe bye twasangako bakitaffe bitumala. Abaffe, bakitaabwe ne bwe baba nga baali tebalina kyonna kye bamanyi era nga si balung’amu, *era bo nga bagoberera*?

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا إِلَىٰ مَا أَنزَلَ اللَّهُ وَإِلَى الرَّسُولِ قَالُوا حَسْبُنَا مَا وَجَدْنَا عَلَيْهِ آبَاءَنَا ۚ أَوَلَوْ كَانَ آبَاؤُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ شَيْئًا وَلَا يَهْتَدُونَ ﴿١٠٥﴾

106. Abange mmwe abakkiriza, musinge kwefaako mmwe bennyini. Oyo awabye tayinza kubalumya, singa mmwe muba nga mulung’amye. Eri Allah y’eri obuddo bwammwe mwenna; kale alibategeeza ebyo bye mwakolanga.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا عَلَيْكُمْ أَنفُسَكُمْ ۖ لَا يَضُرُّكُم مَّن ضَلَّ إِذَا اهْتَدَيْتُمْ ۚ إِلَى اللَّهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٠٦﴾

107. Abange mmwe abakkiriza, obujulizi *obutuufu* wakati wammwe mu kiseera ky’okulaama nga omu mu mmwe agenda kufa, *kussaawo abajulizi* abasajja babiri abenkanya okuva mu mmwe. Naye bwe mubanga mutambuddeko mu nsi ne mutuukibwako omutawana gw’okufa, *olwo*

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا شَهَادَةُ بَيْنِكُمْ إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ الْمَوْتُ حِينَ الْوَصِيَّةِ اثْنَانِ ذَوَا عَدْلٍ مِّنكُمْ أَوْ آخَرَانِ مِنْ غَيْرِكُمْ إِنْ أَنتُمْ

*5:104. Bahiira (بَحِيرَةٍ) ly’elinnya Abawarabu abasamize lye baawanga eng’amira enkazi eyawezanga ennyana omusanvu, era oluvannyuma lw’okwabuluzaamu amatu ga yo,baagirekanga n’erya butaala. Eyo nno baagisamirirangako omu ku ba lubaale baabwe. Amata ga yo tegaakozesebwanga era teyeebagalwanga. Saaiba ( سَائِبَةٍ ) y’eng’amira enkazi eyazaalanga ennyana ettaano. Eno baagirekanga n’erya era n’enywa nga bw’eyagala. Waswiila ( وَصِيلَةٍ ) y’eng’amira oba endiga oba embuzi eyazaalanga ennyana omusanvu omuddiring’anwa, nayo baagirekanga n’erya butaala ku lwa lubaale. Ate oluzaala olw’omusanvu bwe yazaalanga ebbiri, ennume n’enkazi, nazo baazirekanga nezeetaaya. Haami (حَامٍ) y’eng’amira ennume eyazaazanga ennyana omusanvu. Eno nayo yateebwanga era teyeebagalwanga wadde okutikkibwa ekintu kyonna. Oluvannyuma lwa Aya okugamba nti Allah ebiba bisigalidde yabirekera omuntu akole nga obwetaavu bwe buba (5:102), eggumiza nti mu by’ennono y’eddiini, omuntu teyalekerwa ddembe olw’okuba nti mu byo kyetaagisa nnyo okukwatagana mu ndowooza n’enkola. Era wano eby’okulabirako biweereddwa okulaga nti omuntu ku lulwe tasobola kusalawo bulungi mu bintu eby’ennono y’eddiini. Abawarabu abasamize, ku lwa balubaale baabwe, baalekanga ebisolo eby’enjawulo okwetaaya nga bwe byagala. Enkola eno yali ya kisamize ate nga ya butategeera kubanga ebisolo ebyo byayonoonanga ebintu bingi. Kur’āni Entukuvu wano eyoleka obukyaamu bw’amateeka agakolebwa abantu era erabula Abakulisitayo abagaana amateeka agaava eri Katonda nga balowooza nti kikolimo, kubanga Abawarabu baabula lwa mateeka ge beetekerawo ku lwabwe kyokka nga tegagasa.*

ضَرَبْتُمْ فِي الْأَرْضِ فَأَصَابَتْكُم مُّصِيبَةُ الْمَوْتِ ۚ تَحْبِسُونَهُمَا مِن بَعْدِ الصَّلَاةِ فَيُقْسِمَانِ بِاللَّهِ إِنِ ارْتَبْتُمْ لَا نَشْتَرِي بِهِ ثَمَنًا وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ ۙ وَلَا نَكْتُمُ شَهَادَةَ اللَّهِ إِنَّا إِذًا لَّمِنَ الْآثِمِينَ ﴿١٠٧﴾

*musseewo* abalala babiri abatali bammwe. *Mu kiseera ky'okuwa obujulizi*, mubaziyizanga okuvaawo oluvannyuma lw'essaala. Bwe mubanga mulinamu enkenyera, kale bombi balayire mu linnya lya Allah nti: *Obujulizi* tetujja kubuwaanyisaamu muwendo gwonna, *akaayana* ne bw'anaaba nga waffe, era tetujja kukisa bujulizi *obwalagirwa* Allah; *kubanga ekyo bwe tunaakikol*a, ddala olwo naffe tunaaba mw'abo aboononyi.

فَإِنْ عُثِرَ عَلَىٰ أَنَّهُمَا اسْتَحَقَّا إِثْمًا فَآخَرَانِ يَقُومَانِ مَقَامَهُمَا مِنَ الَّذِينَ اسْتَحَقَّ عَلَيْهِمُ الْأَوْلَيَانِ فَيُقْسِمَانِ بِاللَّهِ لَشَهَادَتُنَا أَحَقُّ مِن شَهَادَتِهِمَا وَمَا اعْتَدَيْنَا إِنَّا إِذًا لَّمِنَ الظَّالِمِينَ ﴿١٠٨﴾

108. Naye bwe kizuukanga nti ddala *abajulizi* bombi abaalibadde basinza *okuwa* obujulizi *obutuufu ate* bakakaseeko ekisobyo, kale abalala babiri bayimirire mu kifo kyabwe nga bava mw'abo *abajulizi* abaasoose be babadde bafiiriza. Kale *nabo* balayire mu linnya lya Allah *nti*: Mazima obujulizi bwaffe bwe butuufu okusinga obujulizi bwa bali bombi *abasoose* era tetuwaayiddemu; *kuba tutya nti bwe tunaakikola*, olwo naffe tujja kuba mu balyaake.*

ذَٰلِكَ أَدْنَىٰ أَن يَأْتُوا بِالشَّهَادَةِ عَلَىٰ وَجْهِهَا أَوْ يَخَافُوا أَن تُرَدَّ أَيْمَانٌ بَعْدَ أَيْمَانِهِمْ ۗ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاسْمَعُوا ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ ﴿١٠٩﴾

109. Ekyo ky'ekisingira ddala *okubawaliriza* balyooke bawe obujulizi obwa nnamaddala, ob*a waakiri* batye nti okulayira kukyayinza okuddibwamu *abalala* oluvannyuma lw'okulayira kwabwe *okuwakanyizibwa*. Kale mutye Allah era muwulirize *ensonga*. Era Allah talung'amya bantu bajeemu.

**Ruku 15**

يَوْمَ يَجْمَعُ اللَّهُ الرُّسُلَ فَيَقُولُ مَاذَا أُجِبْتُمْ ۖ قَالُوا لَا عِلْمَ لَنَا ۖ إِنَّكَ أَنتَ عَلَّامُ الْغُيُوبِ ﴿١١٠﴾

110. Olunaku Allah lw'alikung'aanya Ababaka, aligamba nti: Kiki kye mwaddibwamu? Baligamba nti: Ffe tetulina kye tumanyi. Mazima Ggwe osinga okumanya ebyaama.

إِذْ قَالَ اللَّهُ يَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ اذْكُرْ نِعْمَتِي عَلَيْكَ وَعَلَىٰ وَالِدَتِكَ إِذْ أَيَّدتُّكَ بِرُوحِ الْقُدُسِ تُكَلِّمُ النَّاسَ فِي الْمَهْدِ وَكَهْلًا ۖ وَإِذْ عَلَّمْتُكَ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَالتَّوْرَاةَ وَالْإِنجِيلَ ۖ وَإِذْ

111. Awo Allah bw'aligamba nti: Owange 'Isa mutabani wa Maryamu, jjukira enneema yange eri ku ggwe ne ku nnyoko *era ojjukire* nga bwe nnakuwagira n'omwoyo ogw'obutukuvu n'oyogera n'abantu mu buto* ne mu kutuuluula. Era *jjukira* nga bwe nnakuyigiriza Ekitabo n'ebyamagezi ne Taurēti n'Enjiri, era *jjukira* nga bwe wabumba

*5:108. Aya eno eraga nti mu kuwa obujulizi, abajulizi okuva ku njuyi zombi basaana okubaawo, ababiri abasooka abalina oluganda wakati waabwe bebaba basooka okuwa obujulizi. Kino kyeraga kaati mu Aya ekulembedde.*

*5:111. Kino kiraga nti 'Isa yava buto nga ayogera eby'amagezi okutuusa mu bukadde. Ekigambo 'kahlan'( وَكَهْلًا ) kitegeeza ebbanga ly'obuwangaazi bw'omuntu okuviira ddala w'amerera envi n'okweyongerayo. Kino kiraga nti ba Nabbi ba Allah obulamu bwabwe bwonna baleeta enkyuukakyuuka sinziggu mu by'omwoyo, era wano 'Isa(a.s) aleeteddwa nga eky'okulabirako mu nsonga eno.*

mu budongo ekifaanana n'enkola y'ennyonyi olw'okulagira kwange, n'okifuuwamu omukka nekifuuka ekibuuka olw'okulagira kwange. Era n'owonya abatalaba n'abagenge olw'okulagira kwange. Era *jjukira* nga bwe wazuukiza abafu olw'okulagira kwange, era *jjukira* nga bwe nnaziyiza abaana ba Isirairi ku ggwe *okukutta* awo nga ozze gye bali n'obubonero obw'olwaatu; kale abo abatakkiriza mu bo ne bagamba nti: Kino si kirala wabula kubuzaabuza kwa lwaatu.

112. Era *mujjukire* awo bwe twabikkulira abayigirizwa (ba 'Isa) *nti*: Mukkirize Nze n'Omubaka wange. Baagamba nti: Tukkirizza era kakasa nti ddala tuli bajeemulukufu.

113. Era *mujjukire* nga abayigirizwa bwe baagamba nti: Owange 'Isa Mutabani wa Maryamu, abaffe Mukama wo asobola okutussiza ekijjulo okuva mu ggulu? N'agamba nti: Mutye Allah obanga muli bakkiriza.

114. Nebagamba nti: Twagala kukiryako emitima gyaffe gimatire era tumanye nti by'otugamba bya mazima, era tubeere bajulizi ku byo.

115. 'Isa mutabani wa Maryamu n'agamba nti: Ayi Allah Mukama waffe, tussize ekijjulo okuva mu ggulu kibeere embaga gye tuli olw'abolubereberye lwaffe n'aboluvannyuma lwaffe, era nga ke kabonero akava gy'oli era tugabule; anti Ggwe Osinga abagabuzi bonna.

116. Allah n'agamba nti: Mazima nzija kukissa gye muli. Naye oyo alyerema mu mmwe oluvannyuma, mazima ndimubonereza ekibonerezo kye sibonerezanga yenna mu bantu.

**Ruku 16**

117. Era awo Allah bw'aligamba nti: Owange 'Isa Mutabani wa Maryamu, abaffe ggwe wagamba abantu nti muntwale nze ne mmange nga tuli bakatonda babiri ebbali wa Allah? Aliddamu nti: Obutuukirivu bubwo! Tekinsaanira kwogera ekyo kye sirinaako buyinza. *Naye* bwe mba nga nakyogera, ddala waalibadde okimanyi. Ggwe omanyi ebiri mu mwoyo gwange, naye

تَخْلُقُ مِنَ الطِّينِ كَهَيْـَٔةِ الطَّيْرِ بِإِذْنِي فَتَنْفُخُ فِيهَا فَتَكُونُ طَيْرًا بِإِذْنِي وَتُبْرِئُ الْأَكْمَهَ وَالْأَبْرَصَ بِإِذْنِي ۚ وَإِذْ تُخْرِجُ الْمَوْتَىٰ بِإِذْنِي ۚ وَإِذْ كَفَفْتُ بَنِي إِسْرَاءِيلَ عَنْكَ إِذْ جِئْتَهُمْ بِالْبَيِّنَاتِ فَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْهُمْ إِنْ هَٰذَا إِلَّا سِحْرٌ مُبِينٌ ﴿١١١﴾

وَإِذْ أَوْحَيْتُ إِلَى الْحَوَارِيِّينَ أَنْ آمِنُوا بِي وَبِرَسُولِي ۚ قَالُوا آمَنَّا وَاشْهَدْ بِأَنَّنَا مُسْلِمُونَ ﴿١١٢﴾

إِذْ قَالَ الْحَوَارِيُّونَ يَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ هَلْ يَسْتَطِيعُ رَبُّكَ أَنْ يُنَزِّلَ عَلَيْنَا مَائِدَةً مِنَ السَّمَاءِ ۖ قَالَ اتَّقُوا اللَّهَ إِنْ كُنْتُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿١١٣﴾

قَالُوا نُرِيدُ أَنْ نَأْكُلَ مِنْهَا وَتَطْمَئِنَّ قُلُوبُنَا وَنَعْلَمَ أَنْ قَدْ صَدَقْتَنَا وَنَكُونَ عَلَيْهَا مِنَ الشَّاهِدِينَ ﴿١١٤﴾

قَالَ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ اللَّهُمَّ رَبَّنَا أَنْزِلْ عَلَيْنَا مَائِدَةً مِنَ السَّمَاءِ تَكُونُ لَنَا عِيدًا لِأَوَّلِنَا وَآخِرِنَا وَآيَةً مِنْكَ ۖ وَارْزُقْنَا وَأَنْتَ خَيْرُ الرَّازِقِينَ ﴿١١٥﴾

قَالَ اللَّهُ إِنِّي مُنَزِّلُهَا عَلَيْكُمْ ۖ فَمَنْ يَكْفُرْ بَعْدُ مِنْكُمْ فَإِنِّي أُعَذِّبُهُ عَذَابًا لَا أُعَذِّبُهُ أَحَدًا مِنَ الْعَالَمِينَ ﴿١١٦﴾

وَإِذْ قَالَ اللَّهُ يَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ أَأَنْتَ قُلْتَ لِلنَّاسِ اتَّخِذُونِي وَأُمِّيَ إِلَٰهَيْنِ مِنْ دُونِ اللَّهِ ۖ قَالَ سُبْحَانَكَ مَا يَكُونُ لِي أَنْ أَقُولَ مَا لَيْسَ لِي بِحَقٍّ ۚ إِنْ كُنْتُ قُلْتُهُ فَقَدْ عَلِمْتَهُ ۚ تَعْلَمُ مَا فِي نَفْسِي وَلَا أَعْلَمُ مَا فِي نَفْسِكَ ۚ إِنَّكَ

أَنْتَ عَلَّامُ الْغُيُوبِ ﴿١١٧﴾

nze simanyi biri mu mwoyo gwo. Mazima Ggwe osinga okumanya eby'enkiso byonna.

مَا قُلْتُ لَهُمْ إِلَّا مَا أَمَرْتَنِي بِهِ أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ رَبِّي وَرَبَّكُمْ ۚ وَكُنْتُ عَلَيْهِمْ شَهِيدًا مَا دُمْتُ فِيهِمْ ۖ فَلَمَّا تَوَفَّيْتَنِي كُنْتَ أَنْتَ الرَّقِيبَ عَلَيْهِمْ ۚ وَأَنْتَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿١١٨﴾

118. Nze sibagambanga kirala, okuggyako ebyo bye wandagira nti: Musinze Allah, Mukama wange era Mukama wammwe. Era nali mulabirizi ku bo bwe nnali nga nkyali mu bo; naye bwe wanfiisa, Ggwe wali omulabirizi ku bo; era Ggwe Mujulizi ku buli kimu.

إِنْ تُعَذِّبْهُمْ فَإِنَّهُمْ عِبَادُكَ ۖ وَإِنْ تَغْفِرْ لَهُمْ فَإِنَّكَ أَنْتَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١١٩﴾

119. Obanga onoobabonereza, kale ddala bo baweereza bo; naye bw'obaddiramu, ddala Ggwe Luwangula, Omugezi ennyo.

قَالَ اللَّهُ هَٰذَا يَوْمُ يَنْفَعُ الصَّادِقِينَ صِدْقُهُمْ ۚ لَهُمْ جَنَّاتٌ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۚ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا عَنْهُ ۚ ذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٢٠﴾

120. Allah aligamba nti: Luno lwe lunaku ab'amazima lwe banaagasibwa amazima gaabwe. Banaafuna ensuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo; omwo mwe balibeera olubeerera. Allah nga musanyufu gye bali, nga nabo basanyufu gy'ali. Obwo nno bwe buwanguzi obusuffu.

لِلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا فِيهِنَّ ۚ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٢١﴾

121. Obwakabaka bw'eggulu n'ensi bwa Allah ne byonna ebibirimu; era Ye ye w'Obuyinza ku buli kimu.



سُورَةُ الْأَنْعَامِ مَكِّيَّةٌ ٦



## AL-AN‘ĀM

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw’erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow’ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Amatendo gonna ga Allah Oyo eyatonda eggulu n’ensi era n’assaawo ekizikiza n’obutangaavu; naye era abo abatakkiriza benkanya Mukama waabwe n’ebirala.

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَجَعَلَ الظُّلُمٰتِ وَالنُّوْرَ ۬ ثُمَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِرَبِّهِمْ يَعْدِلُوْنَ ②

3. Ye y’eyabatonda mu budongo, n’oluvannyuma n’assaawo entuuko. N’entuuko *endala* eyagerekebwa eri gy’ali. Nate era mmwe mubuusabuusa.

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ مِّنْ طِيْنٍ ثُمَّ قَضٰٓى اَجَلًا ؕ وَاَجَلٌ مُّسَمًّى عِنْدَهٗ ثُمَّ اَنْتُمْ تَمْتَرُوْنَ ③

4. Era ye Allah mu ggulu ne mu nsi. Y’amanyi ebyaama byammwe n’ebyo bye mwoleka, era y’amanyi bye mufuna.

وَهُوَ اللّٰهُ فِي السَّمٰوٰتِ وَفِي الْاَرْضِ ؕ يَعْلَمُ سِرَّكُمْ وَجَهْرَكُمْ وَيَعْلَمُ مَا تَكْسِبُوْنَ ④

5. Era tebatuukwako kabonero konna mu bubonero bwa Mukama waabwe, wabula bakakuba mabega.

وَمَا تَاْتِيْهِمْ مِّنْ اٰيَةٍ مِّنْ اٰيٰتِ رَبِّهِمْ اِلَّا كَانُوْا عَنْهَا مُعْرِضِيْنَ ⑤

6. Era baalimbisa n’amazima nga gabatuuseeko, naye mangu nnyo bajja kutuukibwako amawulire g’ebyo bye baajereganga.

فَقَدْ كَذَّبُوْا بِالْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ ؕ فَسَوْفَ يَاْتِيْهِمْ اَنْۢبٰٓؤُا مَا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ⑥

7. Abaffe, tebalaba emirembe emeka gye twazikiriza olubereberye lwabwe *egy’abo* be twatebenkeza mu nsi mu ngeri mmwe gye tutabatebenkezzaamu? Era twaweereza n’ebire waggulu waabwe ebyaafukumula nnamuttikwa w’enkuba era netussaawo n’emigga egikulukuta wansi waabwe, naye twabazikiriza olw’ebibi byabwe; n’oluvannyuma lwabwe twasibulawo omulembe omulala.

اَلَمْ يَرَوْا كَمْ اَهْلَكْنَا مِنْ قَبْلِهِمْ مِّنْ قَرْنٍ مَّكَّنّٰهُمْ فِي الْاَرْضِ مَا لَمْ نُمَكِّنْ لَّكُمْ وَاَرْسَلْنَا السَّمَآءَ عَلَيْهِمْ مِّدْرَارًا ۪ وَّجَعَلْنَا الْاَنْهٰرَ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهِمْ فَاَهْلَكْنٰهُمْ بِذُنُوْبِهِمْ وَاَنْشَاْنَا مِنْۢ بَعْدِهِمْ قَرْنًا اٰخَرِيْنَ ⑦

8. Era singa twassa gy’oli obuwandiike nga buli ku kipande era nebakikwatako n’engalo zaabwe, ddala era abatakkiriza baaligambye nti: Kino si kirala wabula bulogo bwa lwaatu.

وَلَوْ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ كِتٰبًا فِيْ قِرْطَاسٍ فَلَمَسُوْهُ بِاَيْدِيْهِمْ لَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِنْ هٰذَآ اِلَّا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ⑧

9. Era baagamba nti: Lwaki tassizibwa malayika? Naye singa twassa malayika, ddala ensonga yaalisaliddwawo, n’oluvannyuma tebaaliweereddwa kaagaanya.

وَقَالُوْا لَوْلَآ اُنْزِلَ عَلَيْهِ مَلَكٌ ؕ وَلَوْ اَنْزَلْنَا مَلَكًا لَّقُضِيَ الْاَمْرُ ثُمَّ لَا يُنْظَرُوْنَ ⑨

10. Era *Omubaka* singa twamussaawo nga malayika, mazima *malayika oyo* twalimufudde *n'alabika nga* omuntu era twalibatabudde butabuzi mw'ebyo bye batabukamu.

وَلَوْ جَعَلْنَاهُ مَلَكًا لَّجَعَلْنَاهُ رَجُلًا وَلَلَبَسْنَا عَلَيْهِم مَّا يَلْبِسُونَ ﴿١٠﴾

11. Era ddala n'Abatume abaakukulembera baajeregebwa. Naye abo mu bo abaabajereganga, bye baajereganga ate by'ebyabebungulula.

وَلَقَدِ اسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن قَبْلِكَ فَحَاقَ بِالَّذِينَ سَخِرُوا مِنْهُم مَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿١١﴾ ع ١

**Ruku 2**

12. Gamba nti: Mutambuleko mu nsi n'oluvannyuma mulabe enkomerero y'abaalimbisanga *Ababaka* nga bwe yali.

قُلْ سِيرُوا فِي الْأَرْضِ ثُمَّ انظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِينَ ﴿١٢﴾

13. Gamba nti ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi by'ani? Gamba nti: Bya Allah. Yeekakasaako obusaasizi. Ddala ajja kugenda nga abakung'aanya okutuusa ku lunaku lw'okuzuukira,ekyo tekiriimu kubuusabuusa. *Naye* abo abazikiriza emyoyo gyabwe si ba kukkiriza.

قُل لِّمَن مَّا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ قُل لِّلَّهِ ۚ كَتَبَ عَلَىٰ نَفْسِهِ الرَّحْمَةَ ۚ لَيَجْمَعَنَّكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ لَا رَيْبَ فِيهِ ۚ الَّذِينَ خَسِرُوا أَنفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٣﴾

14. Era byonna ebibeera mu kiro n'emisana bibye. Era ye Muwulizi wa byonna, Omumanyi wa byonna.

وَلَهُ مَا سَكَنَ فِي اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ ۚ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿١٤﴾

15. Gamba nti: Abaffe, atali Allah Omutonzi w'eggulu n'ensi, gwemba nfuula Omukuumi ng'ate *Allah* y'aliisa *bonna* so nga Ye taliisibwa? Gamba nti: Nze n'alagirwa okuba omubereberye mw'abo abeewaayo, era *nagambibwa nti:* Tobanga mw'abo abenkanya Allah n'ebirala.

قُلْ أَغَيْرَ اللَّهِ أَتَّخِذُ وَلِيًّا فَاطِرِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَهُوَ يُطْعِمُ وَلَا يُطْعَمُ ۗ قُلْ إِنِّي أُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ أَوَّلَ مَنْ أَسْلَمَ ۖ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٥﴾

16. Gamba nti: Mazima nze ntya ekibonerezo ky'olunaku olw'ekitalo, singa mba njeemedde Mukama wange.

قُلْ إِنِّي أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٦﴾

17. Oyo alikyewazibwa ku lunaku olwo, kale ddala *Allah* aliba amusaasidde. Era obwo bwe buwanguzi obw'olwaatu.

مَّن يُصْرَفْ عَنْهُ يَوْمَئِذٍ فَقَدْ رَحِمَهُ ۚ وَذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْمُبِينُ ﴿١٧﴾

18. Era Allah bw'akutuusaako obuzibu, kale tewali *mulala* asobola kubuggyawo okuggyako Ye yekka. Ate bw'akutuusaako obulungi, *tewali abuziyiza*; anti ye Muyinza wa buli kimu.

وَإِن يَمْسَسْكَ اللَّهُ بِضُرٍّ فَلَا كَاشِفَ لَهُ إِلَّا هُوَ ۖ وَإِن يَمْسَسْكَ بِخَيْرٍ فَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٨﴾

19. Era ye Mukasi ku baweereza be , era ye w'Amagezi ennyo, Ategeera byonna.

وَهُوَ الْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهِ ۚ وَهُوَ الْحَكِيمُ الْخَبِيرُ ﴿١٩﴾

20. Gamba nti: Kintu ki ekisinga obukulu mu kuwa obujulizi? Gamba nti: Allah ye

قُلْ أَيُّ شَيْءٍ أَكْبَرُ شَهَادَةً ۖ قُلِ اللَّهُ ۖ

Mujulizi wakati wange nammwe. Era nabikkulirwa Kur'āni eno ndyooke ngirabuze mmwe ne bonna b'erituukako. Abaffe, mmwe mukakasa nti ddala waliwo bakatonda abalala ebbali wa Allah? Gamba nti: Nze *ekyo* sikijulira. Gamba nti: Mazima ddala Omusinzibwa *Allah* ali Omu yekka, era ddala nze neewala nnyo ebyo bye mumwenkanya nabyo.

شَهِيدٌ بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ ۚ وَأُوحِيَ إِلَيَّ هَٰذَا الْقُرْآنُ لِأُنذِرَكُم بِهِ وَمَن بَلَغَ ۚ أَئِنَّكُمْ لَتَشْهَدُونَ أَنَّ مَعَ اللَّهِ آلِهَةً أُخْرَىٰ ۚ قُل لَّا أَشْهَدُ ۚ قُلْ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ وَإِنَّنِي بَرِيءٌ مِّمَّا تُشْرِكُونَ ﴿٢٠﴾

21. Abo betwawa Ekitabo *Mutume* bamumanyi *bulungi* nga bwe bamanyi abaana baabwe. Abo abeefiiriza bokka, kale bo si ba kukkiriza.

الَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ يَعْرِفُونَهُ كَمَا يَعْرِفُونَ أَبْنَاءَهُمُ ۘ الَّذِينَ خَسِرُوا أَنفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٢١﴾

**Ruku 3**

22. Era ani omwonoonefu ennyo okusinga kw'oyo apaatiika ku Allah eby'obulimba oba alimbisa Aya ze? Mazima aboononefu si baakuganyulwa.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِآيَاتِهِ ۗ إِنَّهُ لَا يُفْلِحُ الظَّالِمُونَ ﴿٢٢﴾

23. Era *jjukira* olunaku lwe tulibakung'aanya bonna, n'oluvannyuma tuligamba abo abenkanyanga Allah n'ebirala nti: Baluwa abammwe be mwalowoozanga *nti benkanankana ne Allah*?

وَيَوْمَ نَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا ثُمَّ نَقُولُ لِلَّذِينَ أَشْرَكُوا أَيْنَ شُرَكَاؤُكُمُ الَّذِينَ كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٢٣﴾

24. N'oluvannyuma tebaliba na kye beekwasa, wabula baligamba nti: Mu mazima ga Allah, Mukama waffe, tetwali benkanya Allah na birala.

ثُمَّ لَمْ تَكُن فِتْنَتُهُمْ إِلَّا أَن قَالُوا وَاللَّهِ رَبِّنَا مَا كُنَّا مُشْرِكِينَ ﴿٢٤﴾

25. Kale laba nga bwe beerimba bokka. Era ebyo bye baajinganga biribaabulira.

انظُرْ كَيْفَ كَذَبُوا عَلَىٰ أَنفُسِهِمْ ۚ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٢٥﴾

26. Era mu bo mulimu abakuwuliriza; naye twassa ku mitima gyabwe ebibikka, baleme kugitegeera ne mu matu gaabwe mulimu obuggavu. Ne bwe balaba obubonero obwa buli ngeri tebabukkiriza, okutuusa lwe bajja gy'oli nebakuwakanya nga abatakkiriza bagamba nti: Kino si kirala wabula z'engero z'abedda.

وَمِنْهُم مَّن يَسْتَمِعُ إِلَيْكَ ۖ وَجَعَلْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ أَكِنَّةً أَن يَفْقَهُوهُ وَفِي آذَانِهِمْ وَقْرًا ۚ وَإِن يَرَوْا كُلَّ آيَةٍ لَّا يُؤْمِنُوا بِهَا ۚ حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوكَ يُجَادِلُونَكَ يَقُولُ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ هَٰذَا إِلَّا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٢٦﴾

27. Era *Kur'āni* bagiziyiza n'abalala era nabo *bennyini* nebagyesamba. Naye tebazikiriza mulala wabula bezikiriza bokka, naye tebategeera.

وَهُمْ يَنْهَوْنَ عَنْهُ وَيَنْأَوْنَ عَنْهُ ۖ وَإِن يُهْلِكُونَ إِلَّا أَنفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٧﴾

28. Era singa olaba awo nga basimbiddwa awali omuliro, kale baligamba nti: Woowe! Singa nno tuzzibbwaayo, tetwalirimbisizza

وَلَوْ تَرَىٰ إِذْ وُقِفُوا عَلَى النَّارِ فَقَالُوا يَا لَيْتَنَا نُرَدُّ وَلَا نُكَذِّبَ بِآيَاتِ رَبِّنَا وَ

nate kulabula kwa Mukama waffe era twalibadde mu bakkiriza.

تَكُوْنَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٢٨﴾

29. Ddala byeyolese ebyo bye baakisanga olubereberye. Era ne bwe baalizziddwayo, ddala era baaliddidde *okukola* ebyo bye baaziyizibwako, era ddala balimba.

بَلْ بَدَا لَهُمْ مَّا كَانُوْا يُخْفُوْنَ مِنْ قَبْلُ ؕ وَلَوْ رُدُّوْا لَعَادُوْا لِمَا نُهُوْا عَنْهُ وَاِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿٢٩﴾

30. Era baagamba nti: Teri kirala nate okuggyako obulamu bwaffe *buno* obw'oku nsi, era ffe tetulizuukizibwa.

وَقَالُوْٓا اِنْ هِيَ اِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا وَمَا نَحْنُ بِمَبْعُوْثِيْنَ ﴿٣٠﴾

31. Era singa olaba awo nga basimbiddwa mu maaso ga Mukama waabwe, aligamba nti: Abaffe, kino si kya mazima? Baliddamu nti: Yee, mu mazima ga Mukama waffe. Aligamba nti: Kale muloze ku kibonerezo olw'ebyo bye mwagaananga.

وَلَوْ تَرٰٓى اِذْ وُقِفُوْا عَلٰى رَبِّهِمْ ؕ قَالَ اَلَيْسَ هٰذَا بِالْحَقِّ ؕ قَالُوْا بَلٰى وَرَبِّنَا ؕ قَالَ فَذُوْقُوا الْعَذَابَ بِمَا كُنْتُمْ تَكْفُرُوْنَ ﴿٣١﴾

**Ruku 4**

32. Mazima baamala okufiirwa abo abaalimbisa okusisinkana ne Allah, okutuusa ekiseera lwe kiribatuukako ekibwatukira, baligamba nti: O! Nga kya kusaalirwa gye tuli olw'ebyo bye twalagajjalira. Era balyetikka obuzito *bw'ebibi* byabwe ku migongo gyabwe. Mwetegereze, nga bibi nnyo ebyo bye balyetikka!

قَدْ خَسِرَ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِلِقَآءِ اللّٰهِ ؕ حَتّٰىٓ اِذَا جَآءَتْهُمُ السَّاعَةُ بَغْتَةً قَالُوْا يٰحَسْرَتَنَا عَلٰى مَا فَرَّطْنَا فِيْهَا ۙ وَهُمْ يَحْمِلُوْنَ اَوْزَارَهُمْ عَلٰى ظُهُوْرِهِمْ ؕ اَلَا سَآءَ مَا يَزِرُوْنَ ﴿٣٢﴾

33. Era obulamu bw'ensi si kirala wabula muzannyo na kwegayaaza. Naye ddala amaka g'enkomerero ge gasinga obulungi eri abo abatya Allah. Abaffe, temukozesa magezi?

وَمَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَآ اِلَّا لَعِبٌ وَّلَهْوٌ ؕ وَلَلدَّارُ الْاٰخِرَةُ خَيْرٌ لِّلَّذِيْنَ يَتَّقُوْنَ ؕ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿٣٣﴾

34. Mazima tumanyi bulungi nti ddala ebyo bye boogera bikunakuwaza. Naye ddala tebalimbisa ggwe, wabula aboonoonyi bubonero bwa Allah bwe bawakanya mu bugenderevu.

قَدْ نَعْلَمُ اِنَّهُ لَيَحْزُنُكَ الَّذِيْ يَقُوْلُوْنَ فَاِنَّهُمْ لَا يُكَذِّبُوْنَكَ وَلٰكِنَّ الظّٰلِمِيْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ يَجْحَدُوْنَ ﴿٣٤﴾

35. Era ddala n'Abatume abaakukulembera baalimbisibwa naye nebagumiikiriza kw'ebyo bye baalimbisibwamu, era baakijjanyizibwa okutuusa lwe baatuukwako obuyambi bwaffe. Naye tewali yenna asobola kukyuusa bigambo bya Allah. Era ddala omaze okutukibwako ebimu ebyafa ku Batume.

وَلَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ مِّنْ قَبْلِكَ فَصَبَرُوْا عَلٰى مَا كُذِّبُوْا وَاُوْذُوْا حَتّٰىٓ اَتٰىهُمْ نَصْرُنَا ۚ وَلَا مُبَدِّلَ لِكَلِمٰتِ اللّٰهِ ۚ وَلَقَدْ جَآءَكَ مِنْ نَّبَاِى الْمُرْسَلِيْنَ ﴿٣٥﴾

36. Era obanga okalubiriddwa olw'okwesamba kwabwe, kale obanga osobola okunoonya omuwulukwa mu ttaka oba enkandaggo *okulinnya* mu ggulu obaleetereyo akabonero, *kikole*. Naye singa Allah yayagala *kukaka*, *bonna* yaalibakung'aanyirizza ku bulung'amu.

وَاِنْ كَانَ كَبُرَ عَلَيْكَ اِعْرَاضُهُمْ فَاِنِ اسْتَطَعْتَ اَنْ تَبْتَغِيَ نَفَقًا فِي الْاَرْضِ اَوْ سُلَّمًا فِي السَّمَآءِ فَتَأْتِيَهُمْ بِاٰيَةٍ ؕ وَلَوْ شَآءَ اللّٰهُ لَجَمَعَهُمْ عَلَى الْهُدٰى فَلَا

Kale tobanga mw'abo abatamanyi.

تَكُونَنَّ مِنَ الْجٰهِلِيْنَ ﴿٣٦﴾

37. Era ddala abaanukula be bo abawuliriza *n'obwesimbu*. Naye abafu, Allah alibazuukiza, n'oluvannyuma gy'ali gye balizzibwa.

اِنَّمَا يَسْتَجِيْبُ الَّذِيْنَ يَسْمَعُوْنَ ۘ وَالْمَوْتٰى يَبْعَثُهُمُ اللّٰهُ ثُمَّ اِلَيْهِ يُرْجَعُوْنَ ﴿٣٧﴾

38. Era bagamba nti: Lwaki tassizibwako kabonero okuva eri Mukama we? Gamba nti: Mazima Allah asobola bulungi okussa akabonero, naye abasinga obungi mu bo tebamanyi.

وَقَالُوْا لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ اٰيَةٌ مِّنْ رَّبِّهٖ ۚ قُلْ اِنَّ اللّٰهَ قَادِرٌ عَلٰٓى اَنْ يُّنَزِّلَ اٰيَةً وَّلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٣٨﴾

39. Era tewali kiramu kyonna *ekitambula* ku nsi oba ennyonyi ebuuka n'ebiwawaatiro bya yo byombiriri, wabula nabyo bibinja nga mmwe. Tetulina kyonna kye twalekayo mu Kitabo. N'oluvannyuma eri Mukama waabwe gye balikung'aanyizibwa.

وَمَا مِنْ دَآبَّةٍ فِى الْاَرْضِ وَلَا طٰٓئِرٍ يَّطِيْرُ بِجَنَاحَيْهِ اِلَّآ اُمَمٌ اَمْثَالُكُمْ ۚ مَا فَرَّطْنَا فِى الْكِتٰبِ مِنْ شَيْءٍ ثُمَّ اِلٰى رَبِّهِمْ يُحْشَرُوْنَ ﴿٣٩﴾

40. Era abo abaalimbisa obubonero bwaffe, bazibu ba matu era bakasiru, bali mu kizikiza. Oyo Allah gw'aba asalidde, amulekulira n'abula. N'oyo gw'aba asiimye, amussa ku kkubo eggolokofu.

وَالَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا صُمٌّ وَّبُكْمٌ فِى الظُّلُمٰتِ ۗ مَنْ يَّشَاِ اللّٰهُ يُضْلِلْهُ ۗ وَمَنْ يَّشَاْ يَجْعَلْهُ عَلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٤٠﴾

41. Gamba nti: Mulabye mutya? *Ye muliddamu ki* singa mutuukibwako ekiboneresezo kya Allah oba ne mutuukibwako Ekiseera *ekyagerekebwa*, *abaffe ddala* muliwanjagirayo omulala atali Allah, bwe muba nga *ddala* muli ba mazima?

قُلْ اَرَءَيْتَكُمْ اِنْ اَتٰىكُمْ عَذَابُ اللّٰهِ اَوْ اَتَتْكُمُ السَّاعَةُ اَغَيْرَ اللّٰهِ تَدْعُوْنَ ۚ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٤١﴾

42. Wabula Ye yekka gwe muwanjagira, kale n'abaggyirawo kye mumuwanjagiddeko bw'aba nga ayagadde; era olwo ne bye mumwenkanya nabyo mubyerabira.

بَلْ اِيَّاهُ تَدْعُوْنَ فَيَكْشِفُ مَا تَدْعُوْنَ اِلَيْهِ اِنْ شَآءَ وَتَنْسَوْنَ مَا تُشْرِكُوْنَ ﴿٤٢﴾

**Ruku 5**

43. Era ddala twatuma *Ababaka* eri amawanga olubereberye lwo. *Bwe baajeema*, netubakangavvula n'obwavu n'obuyinike, balyooke beetoowaze.

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَآ اِلٰٓى اُمَمٍ مِّنْ قَبْلِكَ فَاَخَذْنٰهُمْ بِالْبَاْسَآءِ وَالضَّرَّآءِ لَعَلَّهُمْ يَتَضَرَّعُوْنَ ﴿٤٣﴾

44. Naye lwaki bwe baatuukibwako okukangavvula kwaffe tebeetoowaza? Wabula emitima gyabwe gyakakanyala bukakanyazi era Sitaani n'abalungiyiza ebyo bye baakolanga.

فَلَوْلَآ اِذْ جَآءَهُمْ بَاْسُنَا تَضَرَّعُوْا وَلٰكِنْ قَسَتْ قُلُوْبُهُمْ وَزَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطٰنُ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٤٤﴾

45. Naye bwe beerabira ebyo bye baabuulirirwako, kale twabaggulirawo emiryango gya buli kimu — okutuusa lwe baajaganya olw'ebyo bye baaweebwa — netubakangavvula kibwatukira; okwejjuukiriza nga

فَلَمَّا نَسُوْا مَا ذُكِّرُوْا بِهٖ فَتَحْنَا عَلَيْهِمْ اَبْوَابَ كُلِّ شَيْءٍ ۗ حَتّٰٓى اِذَا فَرِحُوْا بِمَآ اُوْتُوْٓا اَخَذْنٰهُمْ بَغْتَةً فَاِذَا

هُمْ مُبْلِسُونَ ﴿٤٥﴾

baweddemu essuubi.

فَقُطِعَ دَابِرُ الْقَوْمِ الَّذِينَ ظَلَمُوا ۚ وَالْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٤٦﴾

46. Olwo emirandira gy'abantu abo aboononyi negikutulwa. Era amatendo gonna ga Allah, Mukama w'ebitonde byonna.

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ أَخَذَ اللَّهُ سَمْعَكُمْ وَأَبْصَارَكُمْ وَخَتَمَ عَلَىٰ قُلُوبِكُمْ مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ اللَّهِ يَأْتِيكُمْ بِهِ ۗ انْظُرْ كَيْفَ نُصَرِّفُ الْآيَاتِ ثُمَّ هُمْ يَصْدِفُونَ ﴿٤٧﴾

47. Gamba nti: Mulabye mutya? Singa Allah aggyawo okuwulira kwammwe n'okulaba kwammwe era n'assa n'envumbo ku myoyo gyammwe, kale musinzibwa ki nate atali Allah ayinza okubibaddiza? Kale laba engeri gye tukyuusakyuusaamu okulabula, ate bo nebakubayo mabega.

قُلْ أَرَأَيْتَكُمْ إِنْ أَتَاكُمْ عَذَابُ اللَّهِ بَغْتَةً أَوْ جَهْرَةً هَلْ يُهْلَكُ إِلَّا الْقَوْمُ الظَّالِمُونَ ﴿٤٨﴾

48. Gamba nti: Mulabye mutya? Singa mutuukibwako ekibonerezo kya Allah kibwatukira oba mu lwaatu, abaffe waliwo *omulala* azikirizibwa okuggyako abantu aboononefu?

وَمَا نُرْسِلُ الْمُرْسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ وَمُنْذِرِينَ ۖ فَمَنْ آمَنَ وَأَصْلَحَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٤٩﴾

49. Era tetutuma Babaka wabula baba bawi ba mawulire ag'essanyu era nga balabuzi. Kale abo abakkiriza era nebalongookera ddala, olwo tebaliba na kutya kwonna wadde tebalinakuwala.

وَالَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا يَمَسُّهُمُ الْعَذَابُ بِمَا كَانُوا يَفْسُقُونَ ﴿٥٠﴾

50. Naye abo abalimbisa obubonero bwaffe be balituukibwako ekibonerezo olw'okubanga baajeema.

قُلْ لَا أَقُولُ لَكُمْ عِنْدِي خَزَائِنُ اللَّهِ وَلَا أَعْلَمُ الْغَيْبَ وَلَا أَقُولُ لَكُمْ إِنِّي مَلَكٌ ۖ إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰ إِلَيَّ ۚ قُلْ هَلْ يَسْتَوِي الْأَعْمَىٰ وَالْبَصِيرُ ۚ أَفَلَا تَتَفَكَّرُونَ ﴿٥١﴾

ع ٩ ١١

51. Gamba nti: Sibagamba nti nze nnina amawanika ga Allah wadde nti mmanyi eby'enkiso, era sibagamba nti ndi malayika. Nze sigoberera *kirala* okuggyako ebyo ebimbikkulirwa. Gamba nti: Abaffe, omuzibu w'amaaso n'oyo alaba bafaanagana? Abaffe, temufumiitiriza?

**Ruku 6**

وَأَنْذِرْ بِهِ الَّذِينَ يَخَافُونَ أَنْ يُحْشَرُوا إِلَىٰ رَبِّهِمْ ۙ لَيْسَ لَهُمْ مِنْ دُونِهِ وَلِيٌّ وَلَا شَفِيعٌ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿٥٢﴾

52. Era labula nayo (Kur'āni) abo abatya nti balikung'aanyizibwa eri Mukama waabwe, *era* nti tebalinaayo muyambi wadde omuwolereza yenna ebbali we (Allah), balyooke beekuume.

وَلَا تَطْرُدِ الَّذِينَ يَدْعُونَ رَبَّهُمْ بِالْغَدَاةِ وَالْعَشِيِّ يُرِيدُونَ وَجْهَهُ ۖ مَا عَلَيْكَ مِنْ حِسَابِهِمْ مِنْ شَيْءٍ وَمَا مِنْ حِسَابِكَ عَلَيْهِمْ مِنْ شَيْءٍ فَتَطْرُدَهُمْ فَتَكُونَ مِنَ الظَّالِمِينَ ﴿٥٣﴾

53. Era togobanga abo abakoowoola Mukama waabwe enkya n'eggulo nga banoonya okusiima kwe. Ggwe tovunanyizibwa ku kubalirirwa kwabwe n'akatono, nabo tebavunanyizibwa ku kubalirirwa kwo n'akatono. Kale bw'onobagobaganya, ojja kuba mw'abo abakyaamu.

وَكَذَٰلِكَ فَتَنَّا بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لِّيَقُولُوٓا۟ أَهَٰٓؤُلَآءِ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَيْهِم مِّنۢ بَيْنِنَآ ۗ أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِأَعْلَمَ بِٱلشَّٰكِرِينَ ﴿٥٤﴾

54. Era bwe kityo twagezesa abamu ku bo ku balala, balyooke bagambe nti: Bano nno be bo Allah be yasaasira mu ffe? Abaffe, Allah si y'asinga okumanya abeebaza?

وَإِذَا جَآءَكَ ٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِـَٔايَٰتِنَا فَقُلْ سَلَٰمٌ عَلَيْكُمْ ۖ كَتَبَ رَبُّكُمْ عَلَىٰ نَفْسِهِ ٱلرَّحْمَةَ ۖ أَنَّهُۥ مَنْ عَمِلَ مِنكُمْ سُوٓءًۢا بِجَهَٰلَةٍ ثُمَّ تَابَ مِنۢ بَعْدِهِۦ وَأَصْلَحَ فَأَنَّهُۥ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥٥﴾

55. Era abo abakkiriza Aya zaffe bwe bajjanga gy'oli, kale gamba nti: Emirembe gibeere ku mmwe. Mukama wammwe yeekakasaako yennyini okusaasira. Bwe kityo, yenna mu mmwe alikola ekibi olw'obutamanya, n'oluvannyuma lwa kyo n'abonerera era n'atereerera ddala, kale Ye ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.

وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ وَلِتَسْتَبِينَ سَبِيلُ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٥٦﴾

56. Era bwe tutyo tuttottola amateeka olwo ekkubo ly'aboonoonyi liryooke lyeyerule.

### Ruku 7

قُلْ إِنِّى نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ ۚ قُل لَّآ أَتَّبِعُ أَهْوَآءَكُمْ ۙ قَدْ ضَلَلْتُ إِذًا وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُهْتَدِينَ ﴿٥٧﴾

57. Gamba nti: Nze naziyizibwa okusinza ebyo bye mulaajanira ebbali wa Allah. Gamba nti: Nze sijja kugoberera kwagala kwammwe, kuba olwo nange nnaaba mbuze era nnaaba siri mw'abo abaalung'amizibwa.

قُلْ إِنِّى عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّى وَكَذَّبْتُم بِهِۦ ۚ مَا عِندِى مَا تَسْتَعْجِلُونَ بِهِۦٓ ۚ إِنِ ٱلْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۖ يَقُصُّ ٱلْحَقَّ ۖ وَهُوَ خَيْرُ ٱلْفَٰصِلِينَ ﴿٥٨﴾

58. Gamba nti: Nze ndi ku bukakafu obw'olwaatu obuva eri Mukama wange, naye mmwe mubulimbisa. Era ebyo bye musaba okwanguyizibwa sibirina. Okusalawo si kwa mulala, wabula kwa Allah yekka. Y'annyonnyola amazima era y'asinga abalamuzi bonna.

قُل لَّوْ أَنَّ عِندِى مَا تَسْتَعْجِلُونَ بِهِۦ لَقُضِىَ ٱلْأَمْرُ بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ ۗ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥٩﴾

59. Gamba nti: Singa ebyo bye musaba okwanguyirizibwako mbirina, olwo ensonga yandisaliddwawo *mangu* wakati wange nammwe. Era Allah y'asinga okumanya aboonoonefu.

وَعِندَهُۥ مَفَاتِحُ ٱلْغَيْبِ لَا يَعْلَمُهَآ إِلَّا هُوَ ۚ وَيَعْلَمُ مَا فِى ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ ۚ وَمَا تَسْقُطُ مِن وَرَقَةٍ إِلَّا يَعْلَمُهَا وَلَا حَبَّةٍ فِى ظُلُمَٰتِ ٱلْأَرْضِ وَلَا رَطْبٍ وَلَا يَابِسٍ إِلَّا فِى كِتَٰبٍ مُّبِينٍ ﴿٦٠﴾

60. Era ebisumuluzo by'ebyenkiso biri gy'ali; tewali abimanyi okuggyako Ye. Era y'amanyi ebiri ku lukalu ne mu nnyanja. Era tewali kakoola konna kagwa wabula akamanya; wadde empeke mu kizikiza ky'ensi— k'ebe mbisi oba nkalu— wabula byonna biri mu Kitabo ekitangaaza.

وَهُوَ ٱلَّذِى يَتَوَفَّىٰكُم بِٱلَّيْلِ وَيَعْلَمُ مَا جَرَحْتُم بِٱلنَّهَارِ ثُمَّ يَبْعَثُكُمْ فِيهِ لِيُقْضَىٰٓ أَجَلٌ مُّسَمًّى ۖ ثُمَّ إِلَيْهِ مَرْجِعُكُمْ ثُمَّ يُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٦١﴾

61. Era y'Oyo atwala emyoyo gyammwe ekiro *nga mwebase* era y'amanyi byonna bye mukola emisana; nate y'abazuukiza mu gwo, ekiseera ekyagerekebwa kiryooke kituukirire. N'oluvannyuma gy'ali y'eri obuddo bwammwe; nate era y'alibategeeza ebyo bye mwakolanga.

**Ruku 8**

62. Era Ye ye mukasi ku baweereza be era y'abaweereza abakuumi,okutuusa omu mu mmwe lw'atuukibwako okufa, Ababaka baffe ne bamufiisa, era bo tebagayaalirira *kiragiro*.

وَهُوَ الْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهِ وَيُرْسِلُ عَلَيْكُمْ حَفَظَةً ۖ حَتَّىٰ إِذَا جَاءَ أَحَدَكُمُ الْمَوْتُ تَوَفَّتْهُ رُسُلُنَا وَهُمْ لَا يُفَرِّطُونَ ﴿٦٢﴾

63. N'oluvannyuma bazzibwayo eri Allah, Mukama waabwe Ow'amazima. Mutegeere, obulamuzi bubwe, era y'asinga ababalirizi bonna obwangu.

ثُمَّ رُدُّوا إِلَى اللَّهِ مَوْلَاهُمُ الْحَقِّ ۚ أَلَا لَهُ الْحُكْمُ وَهُوَ أَسْرَعُ الْحَاسِبِينَ ﴿٦٣﴾

64. Gamba nti: Ani abawonya mu mitawaana gy'oku lukalu ne ku nnyanja nga mumuwanjagira n'obwetoowaze ate munda ddala, nti: Bw'anatuwonya *ekizibu* kino, mazima tujja kuba mw'abo abeebaza?

قُلْ مَنْ يُنَجِّيكُمْ مِنْ ظُلُمَاتِ الْبَرِّ وَالْبَحْرِ تَدْعُونَهُ تَضَرُّعًا وَخُفْيَةً لَئِنْ أَنْجَانَا مِنْ هَٰذِهِ لَنَكُونَنَّ مِنَ الشَّاكِرِينَ ﴿٦٤﴾

65. Gamba nti: Allah y'abibawonya era y'*abawonya* ne mu buli mutawaana; nate *bwe muva awo* nemumwenkanya n'ebirala.

قُلِ اللَّهُ يُنَجِّيكُمْ مِنْهَا وَمِنْ كُلِّ كَرْبٍ ثُمَّ أَنْتُمْ تُشْرِكُونَ ﴿٦٥﴾

66. Gamba nti: Y'alina obuyinza okubasindikira ekibonerezo okuva waggulu wammwe oba okuva wansi w'ebigere byammwe, oba okubatabulatabula* *nemuba* bubiinabiina, *olwo* n'abaloza ku mitawaana egiva mu mmwe bennyini. Kale laba nga bwe tukyuusakyuusa obubonero, balyooke bategeere.

قُلْ هُوَ الْقَادِرُ عَلَىٰ أَنْ يَبْعَثَ عَلَيْكُمْ عَذَابًا مِنْ فَوْقِكُمْ أَوْ مِنْ تَحْتِ أَرْجُلِكُمْ أَوْ يَلْبِسَكُمْ شِيَعًا وَيُذِيقَ بَعْضَكُمْ بَأْسَ بَعْضٍ ۗ انْظُرْ كَيْفَ نُصَرِّفُ الْآيَاتِ لَعَلَّهُمْ يَفْقَهُونَ ﴿٦٦﴾

67. Era abantu bo *obubaka* baabulimbisa, so nga ge mazima. Gamba nti: Nze siri mulabirizi ku mmwe.

وَكَذَّبَ بِهِ قَوْمُكَ وَهُوَ الْحَقُّ ۚ قُلْ لَسْتُ عَلَيْكُمْ بِوَكِيلٍ ﴿٦٧﴾

68. Buli ekirangibwa kibaako ekiseera ekigere; era mangu nnyo mujja kumanya.

لِكُلِّ نَبَإٍ مُسْتَقَرٌّ ۚ وَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٦٨﴾

69. Era bw'olabanga abo abayingirira *okuvvoola* Aya zaffe, kale ggwe beesambenga, okutuusa lwe bayingira mu mboozi *endala* etali eyo. Naye Sitaani bw'abanga akwerabizza, kale oluvannyuma bw'ojjukiranga, totuulanga awamu n'abantu aboononefu.

وَإِذَا رَأَيْتَ الَّذِينَ يَخُوضُونَ فِي آيَاتِنَا فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ حَتَّىٰ يَخُوضُوا فِي حَدِيثٍ غَيْرِهِ ۚ وَإِمَّا يُنْسِيَنَّكَ الشَّيْطَانُ فَلَا تَقْعُدْ بَعْدَ الذِّكْرَىٰ مَعَ الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٦٩﴾

70. Naye abo abeekuuma tebavunanyizibwa n'akatono ku kubalirirwa kwabwe, okuggyako okubabuulirira, balyooke batye Allah.

وَمَا عَلَى الَّذِينَ يَتَّقُونَ مِنْ حِسَابِهِمْ مِنْ شَيْءٍ وَلَٰكِنْ ذِكْرَىٰ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿٧٠﴾

---

*6.66. Ekigambo 'yalbisakum' (* يَلْبِسَكُمْ *) wano kiwa amakulu g'ekibonerezo ekyerippa ku muntu oba ku bantu nekibeera ng'olugoye ku mubiri; mu njogera endala, ne kiba kabaani ku ndingidi.*

71. Era va kw'abo abatwala eddiini yaabwe ng'omuzannyo n'okwegayaaza era abaabuzibwabuzibwa n'obulamu bw'ensi. Kale buulirira nayo (Kur'ani) waleme kubaawo muntu azikirizibwa olw'ebyo bye yakola; kuba taliba na mukuumi mulala wadde omuwolereza ebbali wa Allah. Era nebw'alyenunula n'ekyenunulo kyonna, tekirimuggyibwako. Abo be bo abalizikirizibwa olw'ebyo bye baakolanga. Balifuna eky'okunywa eky'olweje n'ekibonerezo ekirumya, olw'okubanga baali batakkiriza.

وَذَرِ الَّذِينَ اتَّخَذُوا دِينَهُمْ لَعِبًا وَلَهْوًا وَغَرَّتْهُمُ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا وَذَكِّرْ بِهِ أَنْ تُبْسَلَ نَفْسٌ بِمَا كَسَبَتْ لَيْسَ لَهَا مِنْ دُونِ اللّٰهِ وَلِيٌّ وَلَا شَفِيعٌ وَإِنْ تَعْدِلْ كُلَّ عَدْلٍ لَا يُؤْخَذْ مِنْهَا أُولٰئِكَ الَّذِينَ أُبْسِلُوا بِمَا كَسَبُوا لَهُمْ شَرَابٌ مِنْ حَمِيمٍ وَعَذَابٌ أَلِيمٌ بِمَا كَانُوا يَكْفُرُونَ ﴿٧١﴾

### Ruku 9

72. Gamba nti: Abaffe, *mwagala* tuwanjagire atali Allah atayinza na kutugasa wadde okutulumya, nate tuzzibweyo emabega w'ebisinziiro byaffe oluvannyuma nga Allah amaze okutulung'amya, okufaananako ng'oyo ba Sitaani gwe baasendasenda nebamuleka mu nsi ng'asamaaliridde,nga alina ne banne abamukoowoola eri obulung'amu nti: Jangu gye tuli? Gamba nti: Mazima obulung'amu bwa Allah bwe bulung'amu bwokka, era twalagirwa okwewaayo eri Omutonzi w'ebitonde byonna;

قُلْ أَنَدْعُوا مِنْ دُونِ اللّٰهِ مَا لَا يَنْفَعُنَا وَلَا يَضُرُّنَا وَنُرَدُّ عَلٰى أَعْقَابِنَا بَعْدَ إِذْ هَدٰنَا اللّٰهُ كَالَّذِي اسْتَهْوَتْهُ الشَّيٰطِينُ فِي الْأَرْضِ حَيْرَانَ لَهُ أَصْحٰبٌ يَدْعُونَهُ إِلَى الْهُدَى ائْتِنَا قُلْ إِنَّ هُدَى اللّٰهِ هُوَ الْهُدٰى وَأُمِرْنَا لِنُسْلِمَ لِرَبِّ الْعٰلَمِينَ ﴿٧٢﴾

73. Era *twalagirwa* nti: Mujjumbirenga essaala era mutyenga *Allah*; era *Allah* y'Oyo gy'ali gye mulikung'aanyizibwa.

وَأَنْ أَقِيمُوا الصَّلٰوةَ وَاتَّقُوهُ وَهُوَ الَّذِي إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٧٣﴾

74. Era y'Oyo eyatonda eggulu n'ensi mu ngeri entuufu, era olunaku lw'aligamba nti: Kibe, kale lwe kiriba.* Ekigambo kye kya mazima era Obwakabaka buliba bubwe ku lunaku eng'ombe lw'erifuuyibwa. Ye Mumanyi w'ebitalabika n'ebirabika era ye w'Amagezi ennyo, Ategeera byonna.

وَهُوَ الَّذِي خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضَ بِالْحَقِّ وَيَوْمَ يَقُولُ كُنْ فَيَكُونُ قَوْلُهُ الْحَقُّ وَلَهُ الْمُلْكُ يَوْمَ يُنْفَخُ فِي الصُّورِ عٰلِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ وَهُوَ الْحَكِيمُ الْخَبِيرُ ﴿٧٤﴾

75. Era awo Ibrāhīmu bwe yagamba kitaawe Āzara nti: Abaffe, ebifaananyi by'otwala okuba bakatonda? Mazima nze nkulaba ggwe ne banno nga muli mu kubula kwa lwaatu.

وَإِذْ قَالَ إِبْرٰهِيمُ لِأَبِيهِ آزَرَ أَتَتَّخِذُ أَصْنَامًا آلِهَةً إِنِّي أَرٰىكَ وَقَوْمَكَ فِي ضَلٰلٍ مُبِينٍ ﴿٧٥﴾

76. Era bwe tutyo twalaga Ibrāhīmu obw'akabaka bw'eggulu n'ensi era alyooke abeere mw'abo abalina obukakafu.

وَكَذٰلِكَ نُرِي إِبْرٰهِيمَ مَلَكُوتَ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ وَلِيَكُونَ مِنَ الْمُوقِنِينَ ﴿٧٦﴾

---

*6:74. Ekigambo 'kun fayakuun'( كُنْ فَيَكُونُ ) bulijjo tekitegeeza nti Katonda oluwa ekiragiro kye nti: Ba! nga n'ekintu kibaawo mbagirawo. Entegeera y'ekigambo kino entuufu eri nti kasita Katonda asalawo nti kibe, ekiragiro kye nga kitandika okukola nga kiyita mu mitendera gyonna gye kisaanye okuyitamu, n'ekivaamu kibeera ddala ekyo kyennyini ky'ayagadde oba nga bw'ayagadde.*

77. Kale obudde bwe bw'amuzibirira, yalaba emmunyeenye, n'agamba nti: Ono ye Mukama wange? Naye bwe yagwa, n'agamba nti: Nze saagala bigwa.

فَلَمَّا جَنَّ عَلَيْهِ الَّيْلُ رَاٰ كَوْكَبًا ۚ قَالَ هٰذَا رَبِّيْ ۚ فَلَمَّآ اَفَلَ قَالَ لَآ اُحِبُّ الْاٰفِلِيْنَ ﴿٧٧﴾

78. Awo bwe yalaba omwezi nga gwakaayakana, n'agamba nti: Ono ye Mukama wange? Naye bwe gwagwa, n'agamba nti: Mukama wange bw'atannung'amye, ddala nzija kuba mu bantu ababuze.

فَلَمَّا رَاَ الْقَمَرَ بَازِغًا قَالَ هٰذَا رَبِّيْ ۚ فَلَمَّآ اَفَلَ قَالَ لَئِنْ لَّمْ يَهْدِنِيْ رَبِّيْ لَاَكُوْنَنَّ مِنَ الْقَوْمِ الضَّآلِّيْنَ ﴿٧٨﴾

79. Awo bwe yalaba enjuba nga eyakaayakana, n'agamba nti: Ono ye Mukama wange? Ono y'asinga obunene. Naye bwe yagwa, n'agamba nti: Abange, nze neesambye ebyo bye mwenkanya ne Allah.

فَلَمَّا رَاَ الشَّمْسَ بَازِغَةً قَالَ هٰذَا رَبِّيْ هٰذَآ اَكْبَرُ ۚ فَلَمَّآ اَفَلَتْ قَالَ يٰقَوْمِ اِنِّيْ بَرِيْٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُوْنَ ﴿٧٩﴾

80. Mazima nze njolekezza obwenyi bwange eri oyo eyatonda eggulu n'ensi, ndi mwesimbu *gy'ali* era siri mw'abo abenkanya Allah n'ebirala.

اِنِّيْ وَجَّهْتُ وَجْهِيَ لِلَّذِيْ فَطَرَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ حَنِيْفًا وَّمَآ اَنَا مِنَ الْمُشْرِكِيْنَ ﴿٨٠﴾

81. Era abantu be baawakana naye. N'agamba nti: Abaffe, muwakane nange ku bifa ku Allah ng'ate nze y'eyanung'amya? Era nze sitya ebyo bye mwenkanyankanya naye, wabula *ntya* ekyo Mukama ky'aba ayagadde. Okumanya kwa Mukama wange kwabuna ku buli kimu. Abaffe, temufumiitiriza?

وَحَآجَّهٗ قَوْمُهٗ ۚ قَالَ اَتُحَآجُّوْٓنِّيْ فِي اللّٰهِ وَقَدْ هَدٰىنِ ۚ وَلَآ اَخَافُ مَا تُشْرِكُوْنَ بِهٖٓ اِلَّآ اَنْ يَّشَآءَ رَبِّيْ شَيْئًا ۚ وَسِعَ رَبِّيْ كُلَّ شَيْءٍ عِلْمًا ۚ اَفَلَا تَتَذَكَّرُوْنَ ﴿٨١﴾

82. Ye nnyinza ntya okutya ebyo bye mwenkanya naye, naye nga mmwe temutya namu nti mwenkanyankanyizza Allah n'ebyo by'atabassizangako bukakafu? Kale ddala kibiina ki ku bibiri ekisaanira emirembe, obanga ddala mumanyi?

وَكَيْفَ اَخَافُ مَآ اَشْرَكْتُمْ وَلَا تَخَافُوْنَ اَنَّكُمْ اَشْرَكْتُمْ بِاللّٰهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهٖ عَلَيْكُمْ سُلْطٰنًا ۚ فَاَيُّ الْفَرِيْقَيْنِ اَحَقُّ بِالْاَمْنِ ۚ اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٨٢﴾

83. Abo abakkiriza era nebatatatabulatabula bukkiriza bw'abwe na bukyaamu — abo be balifuna emirembe, era abo be balung'amu.

اَلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَلَمْ يَلْبِسُوْٓا اِيْمَانَهُمْ بِظُلْمٍ اُولٰٓئِكَ لَهُمُ الْاَمْنُ وَهُمْ مُّهْتَدُوْنَ ﴿٨٣﴾

**Ruku 10**

84. Era eyo y'ensonga yaffe gye twawa Ibrāhīmu ku bantu be. Tusitula mu madaala oyo gwe tuba twagadde. Mazima Mukama wo ye Mugezi ennyo, Omumanyi wa byonna.

وَتِلْكَ حُجَّتُنَآ اٰتَيْنٰهَآ اِبْرٰهِيْمَ عَلٰى قَوْمِهٖ ۚ نَرْفَعُ دَرَجٰتٍ مَّنْ نَّشَآءُ ۚ اِنَّ رَبَّكَ حَكِيْمٌ عَلِيْمٌ ﴿٨٤﴾

85. Era twamuwa Isihāka ne Ya'qūbu; era bonna twabalung'amya, ne Nūhu twamulung'amya olubereberye *lwabwe* era *Ibrāhīmu* mu zadde lye mwe muli Dāūda

وَوَهَبْنَا لَهٗٓ اِسْحٰقَ وَيَعْقُوْبَ ۚ كُلًّا هَدَيْنَا ۚ وَنُوْحًا هَدَيْنَا مِنْ قَبْلُ وَمِنْ ذُرِّيَّتِهٖ دَاوٗدَ وَسُلَيْمٰنَ وَاَيُّوْبَ

وَيُوسُفَ وَمُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿٨٥﴾

ne Sulaimāni ne Ayyūbu ne Yūsufu ne Mūsa ne Hārūna. Era bwe tutyo bwe tusasula abakozi b'ebirungi.

وَزَكَرِيَّا وَيَحْيَىٰ وَعِيسَىٰ وَإِلْيَاسَ ۖ كُلٌّ مِّنَ الصَّٰلِحِينَ ﴿٨٦﴾

86. Era *Twalung'amya* ne Zakariyya ne Yahaya ne 'Isa ne Iliyāsi; bonna baali batuukirivu.

وَإِسْمَٰعِيلَ وَالْيَسَعَ وَيُونُسَ وَلُوطًا ۚ وَكُلًّا فَضَّلْنَا عَلَى الْعَٰلَمِينَ ﴿٨٧﴾

87. Ne Ismāili, ne Yasa' ne Yūnusu ne Lūti, era bonna twabasukkulumya ku bantu bonna.

وَمِنْ ءَابَآئِهِمْ وَذُرِّيَّٰتِهِمْ وَإِخْوَٰنِهِمْ ۖ وَاجْتَبَيْنَٰهُمْ وَهَدَيْنَٰهُمْ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٨٨﴾

88. Era *twasukkulumya* n'abamu ku bakitaabwe n'abaana baabwe ne baganda baabwe, era twabalonda ne tubalung'amya eri ekkubo eggolokofu.

ذَٰلِكَ هُدَى اللَّهِ يَهْدِي بِهِ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِ ۚ وَلَوْ أَشْرَكُوا لَحَبِطَ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٨٩﴾

89. Okwo nno kwe kulung'amya kwa Allah kw'alung'amyamu oyo gw'aba asiimye mu baweereza be. Era singa beenkanya Allah n'ebirala, ebyo bye baakolanga byalibafiiriridde.

أُولَٰٓئِكَ الَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ الْكِتَٰبَ وَالْحُكْمَ وَالنُّبُوَّةَ ۚ فَإِن يَكْفُرْ بِهَا هَٰٓؤُلَآءِ فَقَدْ وَكَّلْنَا بِهَا قَوْمًا لَّيْسُوا بِهَا بِكَٰفِرِينَ ﴿٩٠﴾

90. Abo be bo betwawa Ekitabo n'obulamuzi n'obwa Nabbi. Naye obanga bano *ebyengera* bino babigaanyi, kale ddala tumaze okubisigira abantu abatayinza butabyebaza.

أُولَٰٓئِكَ الَّذِينَ هَدَى اللَّهُ ۖ فَبِهُدَىٰهُمُ اقْتَدِهْ ۗ قُل لَّآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ أَجْرًا ۖ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرَىٰ لِلْعَٰلَمِينَ ﴿٩١﴾

ع ١٠ ٨ ١٦

91. Abo be bo Allah be yalung'amya, kale obulung'amu bwabwe bw'oba ogoberera. Gamba nti: Nze sibasaba mpeera ku byo. Ebyo si kirala wabula kwe kubuulirira eri abantu bonna.

**Ruku 11**

وَمَا قَدَرُوا اللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِ إِذْ قَالُوا مَآ أَنزَلَ اللَّهُ عَلَىٰ بَشَرٍ مِّن شَيْءٍ ۗ قُلْ مَنْ أَنزَلَ الْكِتَٰبَ الَّذِي جَآءَ بِهِ مُوسَىٰ نُورًا وَهُدًى لِّلنَّاسِ ۖ تَجْعَلُونَهُ قَرَاطِيسَ تُبْدُونَهَا وَتُخْفُونَ كَثِيرًا ۖ وَعُلِّمْتُم مَّا لَمْ تَعْلَمُوٓا أَنتُمْ وَلَآ ءَابَآؤُكُمْ ۖ قُلِ اللَّهُ ۖ ثُمَّ ذَرْهُمْ فِي خَوْضِهِمْ يَلْعَبُونَ ﴿٩٢﴾

92. Era tebaageraageranya Allah mu kitiibwa kye ekituufu, bwe baagamba nti: Allah tassanga kintu kyonna ku muntu. Gamba nti: Ani yassa Ekitabo Mūsa kye yajja nakyo nga bwe bwaali obutangaavu era nga bwe bulung'amu eri abantu, mmwe kye mutwala nga ebipapula obupapula; *ebimu* mubiraga, naye nemukisa bingi; so nga mwayigirizibwa bye mwali mutamanyi, mmwe wadde bakitammwe? Gamba nti: Allah y'*eyabissa*. N'oluvannyuma baleke mu kubalaata kwabwe nga bayinaayina.

وَهَٰذَا كِتَٰبٌ أَنزَلْنَٰهُ مُبَارَكٌ مُّصَدِّقُ الَّذِي بَيْنَ يَدَيْهِ وَلِتُنذِرَ أُمَّ الْقُرَىٰ وَمَنْ حَوْلَهَا ۚ وَالَّذِينَ

93. Naye kino ky'Ekitabo kye twassa nga kijjudde emikisa nga kikakasa ebyo ebyakikulembera, era olyooke olabule *Makka* Nnyina w'ebibuga n'abakyetoolodde. Era abo abakkiriza enkomerero, bo

يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ يُؤْمِنُونَ بِهِ وَهُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ ﴿٩٣﴾

bakikkiriza era bo essaala zaabwe bazikuuma butiribiri.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا أَوْ قَالَ أُوحِيَ إِلَيَّ وَلَمْ يُوحَ إِلَيْهِ شَيْءٌ وَمَنْ قَالَ سَأُنْزِلُ مِثْلَ مَا أَنْزَلَ اللَّهُ ۗ وَلَوْ تَرَىٰ إِذِ الظَّالِمُونَ فِي غَمَرَاتِ الْمَوْتِ وَالْمَلَائِكَةُ بَاسِطُو أَيْدِيهِمْ أَخْرِجُوا أَنْفُسَكُمُ ۖ الْيَوْمَ تُجْزَوْنَ عَذَابَ الْهُونِ بِمَا كُنْتُمْ تَقُولُونَ عَلَى اللَّهِ غَيْرَ الْحَقِّ وَكُنْتُمْ عَنْ آيَاتِهِ تَسْتَكْبِرُونَ ﴿٩٤﴾

94. Ye ani mulyazaamaanyi okusinga kw'oyo akonjera Allah eby'obulimba, oba agamba nti: Mbikkuliddwa, so nga tewali kyonna kimubikkuliddwa; n'oyo agamba nti: Mazima nange nzija kussa ebifaanana n'ebyo Allah bye yassa? Era singa osobola okulaba aboonoonyi awo nga bali mu kutaawa kw'okufa, ne ba malayika nga bagolodde emikono gyabwe *nga babagamba nti*: Kale muggyeeyo emyoyo gyammwe. Olwa leero mujja kusasulwa ekibonerezo ekiswaaza olw'ebyo bye mwayogeranga ku Allah ebitali bya mazima era mwekuluntalizanga ne ku bubonero bwe.

وَلَقَدْ جِئْتُمُونَا فُرَادَىٰ كَمَا خَلَقْنَاكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَتَرَكْتُمْ مَا خَوَّلْنَاكُمْ وَرَاءَ ظُهُورِكُمْ ۖ وَمَا نَرَىٰ مَعَكُمْ شُفَعَاءَكُمُ الَّذِينَ زَعَمْتُمْ أَنَّهُمْ فِيكُمْ شُرَكَاءُ ۚ لَقَدْ تَقَطَّعَ بَيْنَكُمْ وَضَلَّ عَنْكُمْ مَا كُنْتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٩٥﴾ ع ١١ ١٧

95. Era mazima muzze gye tuli kinnoomu nga bwe twabatonda omulundi ogwasooka, era bye twabawa byonna mubireseeyo emabega wammwe, naye tetulaba bawolereza bammwe awamu nammwe — abo be mwagambanga nti gye muli benkanankana ne Allah. Ddala mumaze okwekutulamu era n'ebyo bye mwayogeranga bigudde butaka.

**Ruku 12**

إِنَّ اللَّهَ فَالِقُ الْحَبِّ وَالنَّوَىٰ ۖ يُخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَمُخْرِجُ الْمَيِّتِ مِنَ الْحَيِّ ۚ ذَٰلِكُمُ اللَّهُ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٩٦﴾

96. Mazima Allah ye Mumezesa w'empeke n'ensigo y'omutende. Y'aggya ekiramu mu kifu, era ye Muggyi w'ekifu mu kiramu. Oyo nno ye Allah; kale ate wa gye muwugulirwa?

فَالِقُ الْإِصْبَاحِ وَجَعَلَ اللَّيْلَ سَكَنًا وَالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ حُسْبَانًا ۚ ذَٰلِكَ تَقْدِيرُ الْعَزِيزِ الْعَلِيمِ ﴿٩٧﴾

97. Ye Mukeesa w'obudde; era y'eyafuula ekiro okuba ekiwummulo, n'enjuba n'omwezi okuba ebibalirwako *ebiseera*. Okwo nno kwe kugereka kwa Luwangula, Omumanyi wa byonna.

وَهُوَ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ النُّجُومَ لِتَهْتَدُوا بِهَا فِي ظُلُمَاتِ الْبَرِّ وَالْبَحْرِ ۗ قَدْ فَصَّلْنَا الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٩٨﴾

98. Era Ye y'eyabakolera emmunyeenye mulyooke mulung'amizibwe nazo mu kizikiza ky'oku lukalu ne ku nnyanja. Ddala tuttottola obubonero eri abantu abalina okumanya.

وَهُوَ الَّذِي أَنْشَأَكُمْ مِنْ نَفْسٍ وَاحِدَةٍ فَمُسْتَقَرٌّ وَمُسْتَوْدَعٌ ۗ قَدْ فَصَّلْنَا الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَفْقَهُونَ ﴿٩٩﴾

99. Era Ye y'eyabasibula mu mwoyo ogumu *n'abawa* amaka n'ebisulo. Ddala tuttottola obubonero eri abantu abategeera.

100. Era Ye y'Oyo assa amazzi okuva mu bire, kale netugamezesa *ebimera* ebya buli ngeri, olwo netuggya mu go *ebimera* ebya kiragala bye tuggyamu empeke eziberekaganye. Ne mu mitende, mu ng'o za gyo *tuggyamu* ebirimba ebireebetera okumpi. Ne mu nsuku z'emizabibu n'emizayituuni n'enkomamawanga *tukolamu* ebifaanana n'ebitafaanana. Kale mutunuleeko eri ebibala bya byo awo nga bibaze, ne mu kwengera kwa byo. Mazima mw'ekyo mulimu obubonero eri abantu abakkiriza.

وَهُوَ الَّذِيٓ اَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً ۚ فَاَخْرَجْنَا بِهٖ نَبَاتَ كُلِّ شَيْءٍ فَاَخْرَجْنَا مِنْهُ خَضِرًا نُّخْرِجُ مِنْهُ حَبًّا مُّتَرَاكِبًا ۚ وَمِنَ النَّخْلِ مِنْ طَلْعِهَا قِنْوَانٌ دَانِيَةٌ وَّجَنّٰتٍ مِّنْ اَعْنَابٍ وَّالزَّيْتُوْنَ وَالرُّمَّانَ مُشْتَبِهًا وَّغَيْرَ مُتَشَابِهٍ ۗ اُنْظُرُوْٓا اِلٰى ثَمَرِهٖٓ اِذَآ اَثْمَرَ وَيَنْعِهٖ ۗ اِنَّ فِيْ ذٰلِكُمْ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿١٠٠﴾

101. Era baddira Amajinni nebagafuula agenkana ne Allah, so nga Ye y'eyagatonda; era bamupaatikako n'abaana abalenzi n'abawala awatali bumanyi bwonna. Obutuukirivu bubwe era ali waggulu nnyo n'ebyo bye boogera.

وَجَعَلُوْا لِلّٰهِ شُرَكَآءَ الْجِنَّ وَخَلَقَهُمْ وَخَرَقُوْا لَهٗ بَنِيْنَ وَبَنٰتٍ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يَصِفُوْنَ ﴿١٠١﴾

ع ١٢ ٦ ١٨

**Ruku 13**

102. Ye Mutandisi w'eggulu n'ensi! Abaffe, abeera atya n'omwana ate nga talina mukazi, ate nga y'eyatonda buli kimu era nga ye Mumanyi wa buli kimu?

بَدِيْعُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ اَنّٰى يَكُوْنُ لَهٗ وَلَدٌ وَّلَمْ تَكُنْ لَّهٗ صَاحِبَةٌ ۗ وَخَلَقَ كُلَّ شَيْءٍ ۚ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿١٠٢﴾

103. Oyo nno ye Allah, Mukama wammwe. Teri Musinzibwa mulala okuggyako Ye yekka, Omutonzi wa buli kimu; kale gwe muba musinza. Era Ye, ye mulabirizi wa buli kimu.

ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ ۚ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۚ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ فَاعْبُدُوْهُ ۚ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ وَّكِيْلٌ ﴿١٠٣﴾

104. Amaaso tegamutuukako so nga Ye atuuka ku maaso. Era Ye, ye Mwekusifu ennyo, Ategeera byonna.

لَا تُدْرِكُهُ الْاَبْصَارُ وَهُوَ يُدْرِكُ الْاَبْصَارَ ۚ وَهُوَ اللَّطِيْفُ الْخَبِيْرُ ﴿١٠٤﴾

105. Mazima mumaze okutuukibwako obukakafu obuva eri Mukama wammwe; kale oyo aneetegereza, kinaagasa ye yennyini; n'oyo aneefuula atalaba, y'anefiiriza. Era nze siri mukuumi ku mmwe.

قَدْ جَآءَكُمْ بَصَآئِرُ مِنْ رَّبِّكُمْ ۚ فَمَنْ اَبْصَرَ فَلِنَفْسِهٖ ۚ وَمَنْ عَمِيَ فَعَلَيْهَا ۗ وَمَآ اَنَا عَلَيْكُمْ بِحَفِيْظٍ ﴿١٠٥﴾

106. Era bwe kityo tukyuusakyuusa Aya *balyooke bategeere* era balyooke bagambe nti: Wasoma bulungi; era tulyooke tuzinnyonnyole eri abantu abategeera.

وَكَذٰلِكَ نُصَرِّفُ الْاٰيٰتِ وَلِيَقُوْلُوْا دَرَسْتَ وَلِنُبَيِّنَهٗ لِقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ﴿١٠٦﴾

107. Kale *ggwe* goberera ebyo ebyakubikkulirwa okuva eri Mukama wo. Teri musinzibwa mulala okuggyako Ye yekka; era wesammule abenkanya Allah n'ebirala.

اِتَّبِعْ مَآ اُوْحِيَ اِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ ۚ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۚ وَاَعْرِضْ عَنِ الْمُشْرِكِيْنَ ﴿١٠٧﴾

108. Era singa Allah yayagala *kukaka*, tebaalimwenkanyizza na kyonna. Era tetukufuulanga mukuumi ku bo era toli mulabirizi ku bo.

وَلَوْ شَآءَ اللّٰهُ مَآ اَشْرَكُوْا ۗ وَمَا جَعَلْنٰكَ عَلَيْهِمْ حَفِيْظًا ۚ وَمَآ اَنْتَ عَلَيْهِمْ بِوَكِيْلٍ ﴿١٠٨﴾

109. Era temuvumanga ebyo bye balaajanira ebbali wa Allah, si kulwa nga nabo bavuma Allah olw'obulabe mu butamanya. Bwe kityo twalungiyiza buli bantu ebikolwa byabwe. N'oluvannyuma eri Mukama waabwe y'eri obuddo bwabwe; kale alibategeeza ebyo bye baakolanga.

وَلَا تَسُبُّوا الَّذِينَ يَدْعُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ فَيَسُبُّوا اللَّهَ عَدْوًا بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ كَذَٰلِكَ زَيَّنَّا لِكُلِّ أُمَّةٍ عَمَلَهُمْ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّهِمْ مَرْجِعُهُمْ فَيُنَبِّئُهُمْ بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٠٩﴾

110. Era balayira Allah mu kulayira kwabwe okw'okwekaza, nti: Bwe banaatuukibwako akabonero, ddala bajja kukakkiriza. Gamba nti: Ddala obubonero buli eri Allah. Naye kiki ekinabamanyisa nti bwe bunajja, tebagenda kukkiriza?

وَأَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ لَئِنْ جَاءَتْهُمْ آيَةٌ لَيُؤْمِنُنَّ بِهَا ۚ قُلْ إِنَّمَا الْآيَاتُ عِنْدَ اللَّهِ ۖ وَمَا يُشْعِرُكُمْ أَنَّهَا إِذَا جَاءَتْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١١٠﴾

111. Era tujja kukyuusa emitima gyabwe n'amaaso gaabwe *bibeere* nga bwe byali omulundi omubereberye bwe baagaana okukkiriza obubonero bwaffe, era tubaleke mu kubula kwabwe nga bawunaawuna.

وَنُقَلِّبُ أَفْئِدَتَهُمْ وَأَبْصَارَهُمْ كَمَا لَمْ يُؤْمِنُوا بِهِ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَنَذَرُهُمْ فِي طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿١١١﴾

**Ruku 14**
**Juzu 8**

112. Era ne bwe twalibassirizza ba malayika, n'abafu neboogera nabo era netubakung'aanyiriza buli kimu obuling'aana, era tebaalikkirizza, okuggyako nga Allah y'ayagadde. Naye abasinga obungi mu bo bali mu butamanya.

وَلَوْ أَنَّنَا نَزَّلْنَا إِلَيْهِمُ الْمَلَائِكَةَ وَكَلَّمَهُمُ الْمَوْتَىٰ وَحَشَرْنَا عَلَيْهِمْ كُلَّ شَيْءٍ قُبُلًا مَا كَانُوا لِيُؤْمِنُوا إِلَّا أَنْ يَشَاءَ اللَّهُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ يَجْهَلُونَ ﴿١١٢﴾

113. Era bwe kityo buli Nabbi twamuterawo omulabe okuva mu bantu abajeemu n'Amajinni. Babuuliragana bokka na bokka mu njogera ey'okwegulika olw'okubuzaabuza. Era singa Mukama wo yasalawo, tebaalikikoze;kale ggwe baleke n'ebyo bye bajingajinga —

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوًّا شَيَاطِينَ الْإِنْسِ وَالْجِنِّ يُوحِي بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ زُخْرُفَ الْقَوْلِ غُرُورًا ۚ وَلَوْ شَاءَ رَبُّكَ مَا فَعَلُوهُ ۖ فَذَرْهُمْ وَمَا يَفْتَرُونَ ﴿١١٣﴾

114. Olwo emitima gy'abo abatakkiriza nkomerero giryooke giwugukire gye biri era balyooke babisanyukire; olwo balyooke *beeyongere* okukola ebyo bye bakola.

وَلِتَصْغَىٰ إِلَيْهِ أَفْئِدَةُ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ وَلِيَرْضَوْهُ وَلِيَقْتَرِفُوا مَا هُمْ مُقْتَرِفُونَ ﴿١١٤﴾

115. Abaffe, atali Allah gwemba nfuula omulamuzi, ng'ate Ye y'eyassa gye muli Ekitabo ekinnyonnyola akaati? Era abo be twawa Ekitabo bamanyi nti kyo kyassibwa okuva eri Mukama wo n'amazima; kale tobeera mw'abo ababuusabuusa.

أَفَغَيْرَ اللَّهِ أَبْتَغِي حَكَمًا وَهُوَ الَّذِي أَنْزَلَ إِلَيْكُمُ الْكِتَابَ مُفَصَّلًا ۚ وَالَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ يَعْلَمُونَ أَنَّهُ مُنَزَّلٌ مِنْ رَبِّكَ

بِالْحَقِّ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُمْتَرِينَ ﴿١١٥﴾

وَتَمَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ صِدْقًا وَعَدْلًا ۚ لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَاتِهِ ۚ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿١١٦﴾

116. Era ekigambo kya Mukama wo kituukiridde mu mazima ne mu bwenkanya. Tewali ayinza kukyuusa kigambo kye; era y'Awulira byonna, Omumanyi wa byonna.

وَإِنْ تُطِعْ أَكْثَرَ مَنْ فِي الْأَرْضِ يُضِلُّوكَ عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ ۚ إِنْ يَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ وَإِنْ هُمْ إِلَّا يَخْرُصُونَ ﴿١١٧﴾

117. Era bw'ogoberera abasinga obungi mu nsi, bakubuza ku kkubo lya Allah. Tebalina kye bagoberera okuggyako okuteebeeka, era ddala tebalina kirala wabula bateebereza buteebereza.*

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ مَنْ يَضِلُّ عَنْ سَبِيلِهِ ۖ وَهُوَ أَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِينَ ﴿١١٨﴾

118. Mazima Mukama wo Ye y'asinga okumanya oyo awabye ku kkubo lye era y'asinga okumanya abalung'amu.

فَكُلُوا مِمَّا ذُكِرَ اسْمُ اللَّهِ عَلَيْهِ إِنْ كُنْتُمْ بِآيَاتِهِ مُؤْمِنِينَ ﴿١١٩﴾

119. Kale mulyenga kw'ebyo ebiraamiriziddwako elinnya lya Allah, bwe muba nga mukkiriza obubonero bwe.

وَمَا لَكُمْ أَلَّا تَأْكُلُوا مِمَّا ذُكِرَ اسْمُ اللَّهِ عَلَيْهِ وَقَدْ فَصَّلَ لَكُمْ مَا حَرَّمَ عَلَيْكُمْ إِلَّا مَا اضْطُرِرْتُمْ إِلَيْهِ ۗ وَإِنَّ كَثِيرًا لَيُضِلُّونَ بِأَهْوَائِهِمْ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِالْمُعْتَدِينَ ﴿١٢٠﴾

120. Ye mubadde ki obutalya ebyo ebiraamiriziddwako elinnya lya Allah, ate nga yamala okubannyonnyola kaati ebyo bye yabawera — okuggyako ebyo bye muwaliriziddwako? Era ddala bangi babuza *abalala* olw'okwagala kwabwe awatali bumanyi. Mazima Mukama wo y'asinga okumanya abasukka ekigero.

وَذَرُوا ظَاهِرَ الْإِثْمِ وَبَاطِنَهُ ۚ إِنَّ الَّذِينَ يَكْسِبُونَ الْإِثْمَ سَيُجْزَوْنَ بِمَا كَانُوا يَقْتَرِفُونَ ﴿١٢١﴾

121. Era muleke ebibi eby'olwaatu n'ebyenkiso mu byo. Mazima abo abakola ebibi, bagenda kusasulwa olw'ebyo bye baafunanga.

وَلَا تَأْكُلُوا مِمَّا لَمْ يُذْكَرِ اسْمُ اللَّهِ عَلَيْهِ وَإِنَّهُ لَفِسْقٌ ۗ وَإِنَّ الشَّيَاطِينَ لَيُوحُونَ إِلَىٰ أَوْلِيَائِهِمْ لِيُجَادِلُوكُمْ ۖ وَإِنْ أَطَعْتُمُوهُمْ إِنَّكُمْ لَمُشْرِكُونَ ﴿١٢٢﴾

122. Era temulyanga ebyo ebitalaamiriziddwako linnya lya Allah, kuba ddala ebyo bya bujeemu. Era ddala abajeemu babuulirira mikwano gyabwe balyooke bawakane nammwe. Naye bwe munaabagondera, ddala nammwe mujja kufuuka abenkanya Allah n'ebirala.

**Ruku 15**

أَوَمَنْ كَانَ مَيْتًا فَأَحْيَيْنَاهُ وَجَعَلْنَا لَهُ نُورًا يَمْشِي بِهِ فِي النَّاسِ كَمَنْ مَثَلُهُ فِي الظُّلُمَاتِ لَيْسَ بِخَارِجٍ مِنْهَا ۚ كَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِلْكَافِرِينَ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٢٣﴾

123. Abaffe, oyo eyali omufu netumuzuukiza era netumuteekerawo ekitangaala ky'atambula nakyo mu bantu, afaanana n'oyo ali mu kizikiza atalikivaamu? Bwe kityo nno byalungiyizibwa eri abatakkiriza ebyo bye bakola.

---

*6:117. 'Yakhrusuun'(يَخْرُصُونَ) kirina amakulu magazi. Kiyinza okutegeeza okuteebereza, okujingirira oba okwefuula amanyi ennyo ebijja mu maaso oba okulagula.*

124. Era bwe tutyo twaleka mu buli kibuga balukulwe b'aboononefu ba kyo, balyooke basale enkwe mu kyo *okulemesa amazima*; naye tebalina gwe basalira nkwe okuggyako bo bennyini, naye tebategeera.*

وَكَذٰلِكَ جَعَلْنَا فِي كُلِّ قَرْيَةٍ اَكٰبِرَ مُجْرِمِيهَا لِيَمْكُرُوْا فِيهَا ۚ وَمَا يَمْكُرُوْنَ اِلَّا بِاَنْفُسِهِمْ وَمَا يَشْعُرُوْنَ ﴿١٢٤﴾

125. Era bwe batuukibwako akabonero, bagamba nti: Tetujja kukkiriza okutuusa naffe lwe tunaaweebwa ebifaanana n'ebyo ebyaaweebwa Ababaka ba Allah. Allah y'amanyi obulungi w'asaana okussa obubaka bwe. Mangu nnyo, abo aboononyi bajja kutuukibwako obunyoomoofu obuva eri Allah n'ekibonezo eky'amanyi olw'enkwe ze baasalanga.

وَاِذَا جَآءَتْهُمْ اٰيَةٌ قَالُوْا لَنْ نُّؤْمِنَ حَتّٰى نُؤْتٰى مِثْلَ مَآ اُوْتِيَ رُسُلُ اللّٰهِ ۘ اَللّٰهُ اَعْلَمُ حَيْثُ يَجْعَلُ رِسٰلَتَهٗ ۚ سَيُصِيْبُ الَّذِيْنَ اَجْرَمُوْا صَغَارٌ عِنْدَ اللّٰهِ وَعَذَابٌ شَدِيْدٌۢ بِمَا كَانُوْا يَمْكُرُوْنَ ﴿١٢٥﴾

126. Kale oyo Allah gw'aba ayagala okulung'amya, ayanjululiza omutima* gwe eri Obusiraamu; n'oyo gw'ayagala okusalira nti awabye, afuula omutima gwe okuba omufunda, n'aba ng'awalampa obugulumivu. Bw'atyo Allah bw'ateeka ekibonerezo kw'abo abeerema.

فَمَنْ يُّرِدِ اللّٰهُ اَنْ يَّهْدِيَهٗ يَشْرَحْ صَدْرَهٗ لِلْاِسْلَامِ ۚ وَمَنْ يُّرِدْ اَنْ يُّضِلَّهٗ يَجْعَلْ صَدْرَهٗ ضَيِّقًا حَرَجًا كَاَنَّمَا يَصَّعَّدُ فِي السَّمَآءِ ۚ كَذٰلِكَ يَجْعَلُ اللّٰهُ الرِّجْسَ عَلَى الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿١٢٦﴾

127. Era lino ly'ekkubo lya Mukama wo eggolokofu. Mazima tuttottodde obubonero eri abantu abafumiitiriza.

وَهٰذَا صِرَاطُ رَبِّكَ مُسْتَقِيْمًا ۚ قَدْ فَصَّلْنَا الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ يَّذَّكَّرُوْنَ ﴿١٢٧﴾

128. Balifuna amaka ag'emirembe eri Mukama waabwe, anti Ye ye mukwano gwabwe, olw'ebyo bye baakolanga.

لَهُمْ دَارُ السَّلٰمِ عِنْدَ رَبِّهِمْ وَهُوَ وَلِيُّهُمْ بِمَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٢٨﴾

129. Era olunaku lw'alibakung'aanya bonna, *aligamba nti*: Abange mmwe ekibiina ky'Amajinni, mazima mwatwala bangi nnyo mu bantu. Era mikwano gyabwe abaali mu bantu baligamba nti: Mukama waffe, twagasang'ananga fekka na fekka; naye *kati* tutuuse ku ntuuko yaffe gye watugerekera. Aligamba nti: Omuliro ge maka gammwe, omwo mwe munaabeera, okuggyako ekyo Allah ky'anaaba ayagadde. Mazima Mukama wo ye Mugezi ennyo, Omumanyi wa byonna.

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ جَمِيْعًا ۚ يٰمَعْشَرَ الْجِنِّ قَدِ اسْتَكْثَرْتُمْ مِّنَ الْاِنْسِ ۚ وَقَالَ اَوْلِيٰٓؤُهُمْ مِّنَ الْاِنْسِ رَبَّنَا اسْتَمْتَعَ بَعْضُنَا بِبَعْضٍ وَّبَلَغْنَآ اَجَلَنَا الَّذِيْٓ اَجَّلْتَ لَنَا ۚ قَالَ النَّارُ مَثْوٰىكُمْ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اِلَّا مَا شَآءَ اللّٰهُ ۚ اِنَّ رَبَّكَ حَكِيْمٌ عَلِيْمٌ ﴿١٢٩﴾

130. Era bwe kityo, aboonoonyi abamu tubakwanaganya n'abalala olw'ebyo bye bakola.

وَكَذٰلِكَ نُوَلِّيْ بَعْضَ الظّٰلِمِيْنَ بَعْضًۢا بِمَا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿١٣٠﴾

---

*6:124. Ebigambo 'Akaabira mujrimiihaa' (اَكٰبِرَ مُجْرِمِيهَا) bitegeeza balukulwe b'aboononyi ababa mu kibuga. Amakulu gano gazingiramu abakulembeze b'abantu abakyaamu mu kitundu awamu n'abo abasukka abalala bonna mu kukola ebikolobero.*

*6:126. Ekigambo 'swadru' (صَدْر) kiwa n'amakulu ag'omutima Soma: Al- Munjid.*

## Ruku 16

131. Abange mmwe ekibiina ky'Amajinni n'abantu, abaffe temwatuukwako Babaka nga bava mu mmwe okubasomera Aya zange n'okubalabula ku nsisinkano y'olunaku lwammwe luno? Baligamba nti: Twewaako fekka obujulizi. Naye obulamu bw'ensi bwababuzaabuza. Era balyewaako bokka obujulizi nti ddala baali batakkiriza.

يَا مَعْشَرَ الْجِنِّ وَالْإِنْسِ أَلَمْ يَأْتِكُمْ رُسُلٌ مِنْكُمْ يَقُصُّونَ عَلَيْكُمْ آيَاتِي وَيُنْذِرُونَكُمْ لِقَاءَ يَوْمِكُمْ هَٰذَا ۚ قَالُوا شَهِدْنَا عَلَىٰ أَنْفُسِنَا ۖ وَغَرَّتْهُمُ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا وَشَهِدُوا عَلَىٰ أَنْفُسِهِمْ أَنَّهُمْ كَانُوا كَافِرِينَ ﴿١٣١﴾

132. Bwe kityo nno, Mukama wo teyaalizikirizza kibuga kyonna mu bukyaamu nga abakibeeramu tebalina kye bategedde.

ذَٰلِكَ أَنْ لَمْ يَكُنْ رَبُّكَ مُهْلِكَ الْقُرَىٰ بِظُلْمٍ وَأَهْلُهَا غَافِلُونَ ﴿١٣٢﴾

133. Era buli bamu balina eddaala olw'ebyo bye baba bakoze. Era Mukama wo si mugayaalirivu kw'ebyo bye bakola.

وَلِكُلٍّ دَرَجَاتٌ مِمَّا عَمِلُوا ۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَافِلٍ عَمَّا يَعْمَلُونَ ﴿١٣٣﴾

134. Era Mukama wo y'Eyeemala, Nannyini kusaasira. Bw'aba nga ayagadde, mmwe abaggyawo, n'oluvannyuma lwammwe n'abasikiza abalala b'aba ayagadde, okufaanana nga mmwe bwe yabasibula mu zzadde ly'abantu abalala.

وَرَبُّكَ الْغَنِيُّ ذُو الرَّحْمَةِ ۚ إِنْ يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ وَيَسْتَخْلِفْ مِنْ بَعْدِكُمْ مَا يَشَاءُ كَمَا أَنْشَأَكُمْ مِنْ ذُرِّيَّةِ قَوْمٍ آخَرِينَ ﴿١٣٤﴾

135. Mazima ebyo bye musuubizibwa ddala bya kutuukirira, era mmwe temuyinza kubifufuggaza.

إِنَّ مَا تُوعَدُونَ لَآتٍ ۖ وَمَا أَنْتُمْ بِمُعْجِزِينَ ﴿١٣٥﴾

136. Gamba nti: Abange, mukole kyonna kye musobola, nange nkole. Kale mujja kumanya ani aliba n'amaka g'enkomerero. Mazima aboonoonyi si ba kuganyulwa.

قُلْ يَا قَوْمِ اعْمَلُوا عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّي عَامِلٌ ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ مَنْ تَكُونُ لَهُ عَاقِبَةُ الدَّارِ ۗ إِنَّهُ لَا يُفْلِحُ الظَّالِمُونَ ﴿١٣٦﴾

137. Era bateerawo Allah omutemwa mu bisimbe n'ebisolo Ye bye yatonda, nga bagamba mu kwogera kwabwe nti: Bino bya Allah, ate bino bya bakatonda baffe. Kyokka ebiba ebya bakatonda baabwe, byo tebituuka eri Allah; naye ate ebya Allah by'ebituuka eri bakatonda baabwe! Okusalawo kwabwe kubi nnyo.

وَجَعَلُوا لِلَّهِ مِمَّا ذَرَأَ مِنَ الْحَرْثِ وَالْأَنْعَامِ نَصِيبًا فَقَالُوا هَٰذَا لِلَّهِ بِزَعْمِهِمْ وَهَٰذَا لِشُرَكَائِنَا ۖ فَمَا كَانَ لِشُرَكَائِهِمْ فَلَا يَصِلُ إِلَى اللَّهِ ۖ وَمَا كَانَ لِلَّهِ فَهُوَ يَصِلُ إِلَىٰ شُرَكَائِهِمْ ۗ سَاءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿١٣٧﴾

138. Era bwe kityo bakatonda baabwe baalungiyiza abasinga obungi mw'abo abenkanya Allah n'ebirala okutta abaana baabwe balyooke babazikirize era babatabuliretabulire eddiini yaabwe. Naye singa Allah yasalawo, tebandikikoze; kale ggwe baleke n'ebyo bye bajingajinga.

وَكَذَٰلِكَ زَيَّنَ لِكَثِيرٍ مِنَ الْمُشْرِكِينَ قَتْلَ أَوْلَادِهِمْ شُرَكَاؤُهُمْ لِيُرْدُوهُمْ وَلِيَلْبِسُوا عَلَيْهِمْ دِينَهُمْ ۖ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا فَعَلُوهُ ۖ فَذَرْهُمْ وَمَا يَفْتَرُونَ ﴿١٣٨﴾

139. Era bagamba mu kwogera kwabwe nti: Ebisolo n'ebisimbe bino byawerebwa, tebiriibwako okuggyako oyo gwe tuba twagadde—era nti n'ebisolo ebimu emigongo gya byo gyaziyizibwa *okwebagalwako*, n'ebisolo ebirala — olw'okumukonjera — tebabiraamirizaako linnya lya Allah. Kale ajja kubasasula olw'ebyo bye bakonjera.

وَقَالُوا هَٰذِهِ أَنْعَامٌ وَحَرْثٌ حِجْرٌ لَا يَطْعَمُهَا إِلَّا مَنْ نَشَاءُ بِزَعْمِهِمْ وَأَنْعَامٌ حُرِّمَتْ ظُهُورُهَا وَأَنْعَامٌ لَا يَذْكُرُونَ اسْمَ اللَّهِ عَلَيْهَا افْتِرَاءً عَلَيْهِ ۚ سَيَجْزِيهِمْ بِمَا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿١٣٩﴾

140. Era bagamba nti: Ebyo ebiri mu mbuto z'ebisolo bino bya basajja baffe bokka era byawerebwa eri abakazi baffe. Naye bwe kiba nga kifu, olwo bonna beegatta wamu ku kyo. Ddala *Allah* ajja kubasasula olw'enjogera yaabwe. Mazima Ye ye Mugezi ennyo, Omumanyi wa byonna.

وَقَالُوا مَا فِي بُطُونِ هَٰذِهِ الْأَنْعَامِ خَالِصَةٌ لِذُكُورِنَا وَمُحَرَّمٌ عَلَىٰ أَزْوَاجِنَا ۖ وَإِنْ يَكُنْ مَيْتَةً فَهُمْ فِيهِ شُرَكَاءُ ۚ سَيَجْزِيهِمْ وَصْفَهُمْ ۚ إِنَّهُ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ﴿١٤٠﴾

141. Mazima bamaze okufiirwa abo abatta abaana baabwe olw'obusiru mu butamanya, era nebaziza n'ebyo Allah bye yabagabula, olw'okukonjera Allah. Mazima baabula era tebaali balung'amu.

قَدْ خَسِرَ الَّذِينَ قَتَلُوا أَوْلَادَهُمْ سَفَهًا بِغَيْرِ عِلْمٍ وَحَرَّمُوا مَا رَزَقَهُمُ اللَّهُ افْتِرَاءً عَلَى اللَّهِ ۚ قَدْ ضَلُّوا وَمَا كَانُوا مُهْتَدِينَ ﴿١٤١﴾

**Ruku 17**

142. Era Ye y'Oyo eyatonda ennimiro *z'ebibala* ebirandizibwa ku butandaalo n'ebitalandizibwa ku butandaalo, n'emitende n'ebisimbe eby'empooma ezitali zimu, n'emizayituuni, n'enkomamawanga; ebifaanana n'ebitafaanana. Mulye ku bibala bya byo awo nga bibaze era mutoolenga omutemwa gwe *(Allah)* omutuufu ku lunaku lw'okukungula kwa byo, naye temudiibuudanga. Mazima Ye tayagala badiibuuzi.

وَهُوَ الَّذِي أَنْشَأَ جَنَّاتٍ مَعْرُوشَاتٍ وَغَيْرَ مَعْرُوشَاتٍ وَالنَّخْلَ وَالزَّرْعَ مُخْتَلِفًا أُكُلُهُ وَالزَّيْتُونَ وَالرُّمَّانَ مُتَشَابِهًا وَغَيْرَ مُتَشَابِهٍ ۚ كُلُوا مِنْ ثَمَرِهِ إِذَا أَثْمَرَ وَآتُوا حَقَّهُ يَوْمَ حَصَادِهِ ۖ وَلَا تُسْرِفُوا ۚ إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الْمُسْرِفِينَ ﴿١٤٢﴾

143. Era mu bisolo mulimu ebyetissi n'ebitono. Mulye kw'ebyo Allah bye yabagabula, naye temugobereranga buwufu bwa Sitaani. Mazima ye mulabe wa lwaatu gye muli.

وَمِنَ الْأَنْعَامِ حَمُولَةً وَفَرْشًا ۚ كُلُوا مِمَّا رَزَقَكُمُ اللَّهُ وَلَا تَتَّبِعُوا خُطُوَاتِ الشَّيْطَانِ ۚ إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ مُبِينٌ ﴿١٤٣﴾

144. Y'e*yatonda ebisolo* omunaana nga bibiri bibiri *ekisajja n'ekikazi,* ebbiri nga ndiga n'ebbiri nga mbuzi. Gamba nti: Abaffe, ennume ebbiri zeyawera oba enkazi ebbiri oba ebyo ebiri mu nnabaana w'enkazi zombi? Muntegeeze n'obumanyi, obanga *ddala* mwogera mazima.

ثَمَانِيَةَ أَزْوَاجٍ ۖ مِنَ الضَّأْنِ اثْنَيْنِ وَمِنَ الْمَعْزِ اثْنَيْنِ ۗ قُلْ آلذَّكَرَيْنِ حَرَّمَ أَمِ الْأُنْثَيَيْنِ أَمَّا اشْتَمَلَتْ عَلَيْهِ أَرْحَامُ الْأُنْثَيَيْنِ ۖ نَبِّئُونِي بِعِلْمٍ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٤٤﴾

145. Era *Ye y'eyatonda* n'ebbiri okuva mu ng'amira, n'ebbiri okuva mu nte. Gamba nti: Abaffe, ennume ebbiri zeyawera oba enkazi ebbiri oba ebyo ebiri mu nnabaana w'enkazi zombi? Nandiki, mwaliwo nga Allah abakuutira ku bino? Abaffe, ani asinga obwonoonefu kw'oyo akonjera Allah eby'obulimba alyooke awabye abantu awatali bumanyi? Mazima Allah talung'amya bantu bakozi ba bibi.

وَمِنَ الْإِبِلِ اثْنَيْنِ وَمِنَ الْبَقَرِ اثْنَيْنِ ۗ قُلْ آلذَّكَرَيْنِ حَرَّمَ أَمِ الْأُنثَيَيْنِ أَمَّا اشْتَمَلَتْ عَلَيْهِ أَرْحَامُ الْأُنثَيَيْنِ ۖ أَمْ كُنتُمْ شُهَدَاءَ إِذْ وَصَّاكُمُ اللَّهُ بِهَٰذَا ۚ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا لِّيُضِلَّ النَّاسَ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿١٤٥﴾

**Ruku 18**

146. Gamba nti: Nze sisanga mw'ebyo eby'ambikkulirwa ekyawerebwa eri omuli okukirya okuggyako nga kibadde kalannamye, oba omusaayi ogutiiriisiddwa, oba ennyama y'embizzi — kuba ddala ebyo *byo* byenyinyalwa — oba eky'obujeemu ekiraamiriziddwako elinnya ly'atali Allah. Naye oyo awalirizibwa nga si mujeemu ate nga tasusse kigero, kale ddala Mukama wo ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.*

قُلْ لَّا أَجِدُ فِي مَا أُوحِيَ إِلَيَّ مُحَرَّمًا عَلَىٰ طَاعِمٍ يَطْعَمُهُ إِلَّا أَن يَكُونَ مَيْتَةً أَوْ دَمًا مَّسْفُوحًا أَوْ لَحْمَ خِنزِيرٍ فَإِنَّهُ رِجْسٌ أَوْ فِسْقًا أُهِلَّ لِغَيْرِ اللَّهِ بِهِ ۚ فَمَنِ اضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَإِنَّ رَبَّكَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٤٦﴾

147. Era n'eri abo Abayudaaya twabawera buli *kisolo* ekirina enjala; ne mu nte ne *mu* ndiga twabawera amasavu ga byo byombi, okuggyako ago agali ku migongo gya byo byombi oba eby'enda oba agegasse awamu n'amagumba. Ebyo twabibasasula lwa bujeemu bwabwe. Era ddala tuli ba mazima.

وَعَلَى الَّذِينَ هَادُوا حَرَّمْنَا كُلَّ ذِي ظُفُرٍ ۖ وَمِنَ الْبَقَرِ وَالْغَنَمِ حَرَّمْنَا عَلَيْهِمْ شُحُومَهُمَا إِلَّا مَا حَمَلَتْ ظُهُورُهُمَا أَوِ الْحَوَايَا أَوْ مَا اخْتَلَطَ بِعَظْمٍ ۚ ذَٰلِكَ جَزَيْنَاهُم بِبَغْيِهِمْ ۖ وَإِنَّا لَصَادِقُونَ ﴿١٤٧﴾

148. Naye bwe bakulimbisanga, gamba nti: Mukama wammwe ye Nannyini kusaasira okwabuna wonna, era ekibonerezo kye tekizzikayo okuva ku bantu aboonoonyi.

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل رَّبُّكُمْ ذُو رَحْمَةٍ وَاسِعَةٍ وَلَا يُرَدُّ بَأْسُهُ عَنِ الْقَوْمِ الْمُجْرِمِينَ ﴿١٤٨﴾

149. Abo abenkanya Allah n'ebirala bajja kugamba nti: Singa Allah yayagala, ffe tetwalimwenkanyizza na birala wadde bakitaffe, era tetwaliweze kintu kyonna. Bwe batyo n'abaasooka bwe baalimbisa *obubaka*, okutuusa lwe baaloza ku kibonerezo kyaffe. Gamba nti: Abaffe, mulinayo okumanya kwonna mukutuggyireyo? Temulina kye mugoberera okuggyako okuteebereza. Era temulina kirala wabula muteebeeka buteebeesi.

سَيَقُولُ الَّذِينَ أَشْرَكُوا لَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا أَشْرَكْنَا وَلَا آبَاؤُنَا وَلَا حَرَّمْنَا مِن شَيْءٍ ۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ حَتَّىٰ ذَاقُوا بَأْسَنَا ۗ قُلْ هَلْ عِندَكُم مِّنْ عِلْمٍ فَتُخْرِجُوهُ لَنَا ۖ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ وَإِنْ أَنتُمْ إِلَّا تَخْرُصُونَ ﴿١٤٩﴾

---

*6:146. Wano ekigambo 'Idhturra' ( اِضْطُرَّ ) kitegeeza eddaala elisemberayo ddala mu kugumira enjala olw'okubulwa ekiriibwa ekirala kyonna nga ekisigalidde kufa.*

150. Gamba nti: Allah y'alina obujulizi obutuukana n'ensonga. Era singa yayagala *kukaka,* ddala mwenna yaalibalung'amizza.

قُلْ فَلِلّٰهِ الْحُجَّةُ الْبَالِغَةُ ۚ فَلَوْ شَاءَ لَهَدٰىكُمْ أَجْمَعِيْنَ ﴿١٥٠﴾

151. Gamba nti: Kale muleete abajulizi bammwe abo abakakasa nti ddala bino Allah y'eyabiwera. Kale bwe banaawa obujulizi, ggwe towa bujulizi awamu nabo era togoberera okwagala kw'abo abalimbisa obubonero bwaffe n'abo abatakkiriza nkomerero era abenkanya Mukama waabwe n'ebirala.

قُلْ هَلُمَّ شُهَدَآءَكُمُ الَّذِيْنَ يَشْهَدُوْنَ أَنَّ اللّٰهَ حَرَّمَ هٰذَا ۚ فَإِنْ شَهِدُوْا فَلَا تَشْهَدْ مَعَهُمْ ۚ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا وَالَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ وَهُمْ بِرَبِّهِمْ يَعْدِلُوْنَ ﴿١٥١﴾

**Ruku 19**

152. Gamba nti: Mujje mbasomere ebyo Mukama wammwe bye yabawera. *Yagamba* nti: Temumwenkanyankanyanga n'ekintu kyonna, n'abazadde bombiriri mubayisenga bulungi, era nti temuttanga baana bammwe olw'obwavu, mmwe Ffe tubagabula era nabo, era temusembereranga ebyambyoone, eby'olwaatu mu byo n'ebyenkiso; era temuttanga omwoyo ogwo Allah gwe yaziyiza *okutta,* wabula mu butongole. Ebyo nno by'abakuutirako, mulyooke mukozese amagezi.

قُلْ تَعَالَوْا أَتْلُ مَا حَرَّمَ رَبُّكُمْ عَلَيْكُمْ أَلَّا تُشْرِكُوْا بِهٖ شَيْئًا وَّبِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَانًا ۚ وَلَا تَقْتُلُوْٓا أَوْلَادَكُمْ مِّنْ إِمْلَاقٍ ۚ نَحْنُ نَرْزُقُكُمْ وَإِيَّاهُمْ ۚ وَلَا تَقْرَبُوا الْفَوَاحِشَ مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَمَا بَطَنَ ۚ وَلَا تَقْتُلُوا النَّفْسَ الَّتِيْ حَرَّمَ اللّٰهُ إِلَّا بِالْحَقِّ ۚ ذٰلِكُمْ وَصّٰىكُمْ بِهٖ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُوْنَ ﴿١٥٢﴾

153. Era temusembereranga bintu bya mulekwa, wabula mu ngeri esinga obulungi, okutuusa lw'atuuka mu buvubuka bwe. Era mutuukirizenga ekipimo ne minzaani mu bwenkanya. Tetuzitoowereza muntu wabula nga okusobola kwe bwe kuba. Era bwe mwogeranga, kale mubeerenga benkanya ne bwe kiba *nga kikwata* ku wuwo, era mutuukirizenga n'endagaano ya Allah. Ebyo nno by'abakuutiddeko, mulyooke mulabuke.

وَلَا تَقْرَبُوْا مَالَ الْيَتِيْمِ إِلَّا بِالَّتِيْ هِيَ أَحْسَنُ حَتّٰى يَبْلُغَ أَشُدَّهٗ ۚ وَأَوْفُوا الْكَيْلَ وَالْمِيْزَانَ بِالْقِسْطِ ۚ لَا نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا ۚ وَإِذَا قُلْتُمْ فَاعْدِلُوْا وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبٰى ۚ وَبِعَهْدِ اللّٰهِ أَوْفُوْا ۚ ذٰلِكُمْ وَصّٰىكُمْ بِهٖ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُوْنَ ﴿١٥٣﴾

154. Era mazima ekkubo lyange lino ggolokofu. Kale lye muba mugoberera; naye temugobereranga makubo malala negabaawukanya ku kkubo lye. Ebyo nno by'abakuutiddeko, mulyooke mwekuume.

وَأَنَّ هٰذَا صِرَاطِيْ مُسْتَقِيْمًا فَاتَّبِعُوْهُ ۚ وَلَا تَتَّبِعُوا السُّبُلَ فَتَفَرَّقَ بِكُمْ عَنْ سَبِيْلِهٖ ۚ ذٰلِكُمْ وَصّٰىكُمْ بِهٖ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُوْنَ ﴿١٥٤﴾

155. N'oluvannyuma twawa Mūsa Ekitabo olw'okutuukiriza *ebyetaago by'oyo* akola ebirungi, n'okuttottola buli kimu, era nga bwe bulung'amu n'emikisa, balyooke

ثُمَّ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْكِتٰبَ تَمَامًا عَلَى الَّذِيْٓ أَحْسَنَ وَتَفْصِيْلًا لِّكُلِّ شَيْءٍ وَّهُدًى وَّرَحْمَةً لَّعَلَّهُمْ بِلِقَآءِ رَبِّهِمْ

bakkirize ensisinkano ne Mukama waabwe

يُؤْمِنُونَ ﴿١٥٥﴾

**Ruku 20**

156. Na kino ky'Ekitabo kye twassa nga kijjudde emikisa. Kale mukigoberere era mwewale *ebibi,* mulyooke musaasirwe;

وَهَٰذَا كِتَٰبٌ أَنزَلْنَٰهُ مُبَارَكٌ فَاتَّبِعُوهُ وَاتَّقُوا لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿١٥٦﴾

157. *Twakissa* muleme kugamba nti: Ekitabo kyassibwa ku bibiina bibiri *byokka* olubereberye lwaffe, era ffe tetwamanya bye baasomanga;

أَن تَقُولُوا إِنَّمَا أُنزِلَ الْكِتَٰبُ عَلَىٰ طَائِفَتَيْنِ مِن قَبْلِنَا وَإِن كُنَّا عَن دِرَاسَتِهِمْ لَغَٰفِلِينَ ﴿١٥٧﴾

158. Oba mugambe nti: Singa Ekitabo kyassibwa gye tuli, mazima twalibadde balung'amu okusinga ne ku bo. Kale nno mumaze okutuukibwako obukakafu obw'olwaatu obuva eri Mukama wammwe, n'obulung'amu n'okusaasira. Naye ani asinga obulyazaamaanyi kw'oyo alimbisa Aya za Allah n'azebengulako? Naye tujja kusasula abo abeebengula ku Aya zaffe ekibonerezo ekibi ennyo olw'okwebengula kwabwe.

أَوْ تَقُولُوا لَوْ أَنَّا أُنزِلَ عَلَيْنَا الْكِتَٰبُ لَكُنَّا أَهْدَىٰ مِنْهُمْ ۚ فَقَدْ جَاءَكُم بَيِّنَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ ۚ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن كَذَّبَ بِآيَٰتِ اللَّهِ وَصَدَفَ عَنْهَا ۗ سَنَجْزِي الَّذِينَ يَصْدِفُونَ عَنْ آيَٰتِنَا سُوءَ الْعَذَابِ بِمَا كَانُوا يَصْدِفُونَ ﴿١٥٨﴾

159. Abaffe, balindayo ekirala okuggyako ba malayika okubatuukako oba Mukama wo okujja *gye bali* oba obubonero bwa Mukama wo obumu okutuuka? *Naye* olunaku obubonero bwa Mukama wo obumu lwe bulituuka, omuntu atakkiriza mu kusooka taligasibwa na kukkiriza kwe *mu kiseera ekyo*, oba okugasibwa ebirungi by'ata-akolera mu kukkiriza kwe *emabega*. Gamba nti: Kale mulinde, naffe tulinda.

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا أَن تَأْتِيَهُمُ الْمَلَٰئِكَةُ أَوْ يَأْتِيَ رَبُّكَ أَوْ يَأْتِيَ بَعْضُ آيَٰتِ رَبِّكَ ۗ يَوْمَ يَأْتِي بَعْضُ آيَٰتِ رَبِّكَ لَا يَنفَعُ نَفْسًا إِيمَٰنُهَا لَمْ تَكُنْ آمَنَتْ مِن قَبْلُ أَوْ كَسَبَتْ فِي إِيمَٰنِهَا خَيْرًا ۗ قُلِ انتَظِرُوا إِنَّا مُنتَظِرُونَ ﴿١٥٩﴾

160. Mazima abo abaayawulayawula mu ddiini yaabwe nebaba mu bubiinabiina, tolina kyonna ky'ovunanyizibwa ku bo. Mazima ensonga yaabwe eri eri Allah, n'oluvannyuma alibategeeza ebyo bye baakolanga.

إِنَّ الَّذِينَ فَرَّقُوا دِينَهُمْ وَكَانُوا شِيَعًا لَّسْتَ مِنْهُمْ فِي شَيْءٍ ۚ إِنَّمَا أَمْرُهُمْ إِلَى اللَّهِ ثُمَّ يُنَبِّئُهُم بِمَا كَانُوا يَفْعَلُونَ ﴿١٦٠﴾

161. Oyo alijja n'ekikolwa ekirungi, kale alifuna ebikyenkana emirundi kkumi; naye oyo alijja n'ekikolwa ekibi, talisasulwa wabula ekyenkanankana nakyo; era tebaliryazaamaanyizibwa.

مَن جَاءَ بِالْحَسَنَةِ فَلَهُ عَشْرُ أَمْثَالِهَا ۖ وَمَن جَاءَ بِالسَّيِّئَةِ فَلَا يُجْزَىٰ إِلَّا مِثْلَهَا وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١٦١﴾

162. Gamba nti: Mazima nze Mukama wange yannung'amya eri ekkubo eggolokofu — *ery'*eddiini entuufu, eddiini ya Ibrāhīmu omwesimbu — era teyali mw'abo abenkanya Allah n'ebirala.

قُلْ إِنَّنِي هَدَانِي رَبِّي إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ دِينًا قِيَمًا مِّلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا ۚ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٦٢﴾

قُلْ إِنَّ صَلَاتِي وَنُسُكِي وَمَحْيَايَ وَمَمَاتِي لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٦٣﴾

163. Gamba nti: Mazima essaala yange ne ssaddaaka yange n'obulamu bwange n'okufa kwange *byonna* biri ku lwa Allah, Omutonzi w'ebitonde byonna.

لَا شَرِيكَ لَهُ ۖ وَبِذَٰلِكَ أُمِرْتُ وَأَنَا أَوَّلُ الْمُسْلِمِينَ ﴿١٦٤﴾

164. Talina gwe yenkanankana naye. Era bwentyo bwe nnalagirwa, era nze mubereberye mw'abo abeewaayo.

قُلْ أَغَيْرَ اللَّهِ أَبْغِي رَبًّا وَهُوَ رَبُّ كُلِّ شَيْءٍ ۚ وَلَا تَكْسِبُ كُلُّ نَفْسٍ إِلَّا عَلَيْهَا ۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۚ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ مَرْجِعُكُمْ فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿١٦٥﴾

165. Gamba nti: Abaffe, nnoonyeyo omulala atali Allah okuba Mukama wange ng'ate Ye ye Mukama wa buli kimu? Era teri muntu akola kibi wabula kiba ku ye; n'omwetissi talyetikka buzito bwa mulala. N'oluvannyuma eri Mukama wammwe y'eri obuddo bwammwe, olwo alibategeeza ebyo bye mwali mutakkiriziganyamu.

وَهُوَ الَّذِي جَعَلَكُمْ خَلَائِفَ الْأَرْضِ وَرَفَعَ بَعْضَكُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجَاتٍ لِيَبْلُوَكُمْ فِي مَا آتَاكُمْ ۗ إِنَّ رَبَّكَ سَرِيعُ الْعِقَابِ وَإِنَّهُ لَغَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٦٦﴾

166. Era Ye y'eyabafuula abasika *b'a-balala* ku nsi era n'agulumiza abamu mu mmwe ku balala mu madaala, alyooke abagezese mw'ebyo bye yabawa. Mazima Mukama wo mwangu mu kubonereza, ate era ddala Ye ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.





## AL-A‘RĀF

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw’erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow’ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

2. Alif Lām Mīm Swād*.

الٓمّٓصٓ (٢)

3. *Kino ky’*Ekitabo ekyassibwa gy’oli— kale mu kifuba kyo temubeeramu okukeng’e-ntererwa ku kyo — olyooke alabule nakyo *abantu*, era kwe kubuulirira eri abakkiriza.

كِتٰبٌ اُنْزِلَ اِلَيْكَ فَلَا يَكُنْ فِيْ صَدْرِكَ حَرَجٌ مِّنْهُ لِتُنْذِرَ بِهٖ وَذِكْرٰى لِلْمُؤْمِنِيْنَ (٣)

4. Mugoberere ebyo ebyassibwa gye muli okuva eri Mukama wammwe, era temugobereranga abakuumi abalala ebbali we. Naye mujjukira katono nnyo!

اِتَّبِعُوْا مَاۤ اُنْزِلَ اِلَيْكُمْ مِّنْ رَّبِّكُمْ وَلَا تَتَّبِعُوْا مِنْ دُوْنِهٖۤ اَوْلِيَاۤءَ ؕ قَلِيْلًا مَّا تَذَكَّرُوْنَ (٤)

5. Ye ebibuga bimeka bye twazikiriza, nebatuukibwako ekibonerezo kyaffe nga beebase ekiro oba olw’eggulo nga bali mu ggandaalo.

وَكَمْ مِّنْ قَرْيَةٍ اَهْلَكْنٰهَا فَجَآءَهَا بَاْسُنَا بَيَاتًا اَوْ هُمْ قَآئِلُوْنَ (٥)

6. Kale okuwanjaga kwabwe tekwali *kirala* awo nga batuukiddwaako ekibonerezo kyaffe, wabula baagamba nti: Mazima twali boonoonyi.

فَمَا كَانَ دَعْوٰىهُمْ اِذْ جَآءَهُمْ بَاْسُنَاۤ اِلَّاۤ اَنْ قَالُوْۤا اِنَّا كُنَّا ظٰلِمِيْنَ (٦)

7. Kale mazima tujja kubuuza abo abaatumirwa *Ababaka* era ddala tujja kubuuza n’Ababaka.

فَلَنَسْئَلَنَّ الَّذِيْنَ اُرْسِلَ اِلَيْهِمْ وَلَنَسْئَلَنَّ الْمُرْسَلِيْنَ (٧)

8. Kale ddala tulibattottolera *ebikolwa byabwe* mu kumanya okutuufu, anti *Ffe* tetubulangawoko.

فَلَنَقُصَّنَّ عَلَيْهِمْ بِعِلْمٍ وَّمَا كُنَّا غَآئِبِيْنَ (٨)

9. Era okupima kw’olunaku olwo kuliba kwa mazima. Kale oyo ebipimibwa bye ebirizitowa, kale abo be b’okuganyulwa.

وَالْوَزْنُ يَوْمَئِذِ ٍالْحَقُّ ۚ فَمَنْ ثَقُلَتْ مَوَازِيْنُهٗ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ (٩)

10. Naye oyo ebipimibwa bye ebiriwewuka, kale abo be beefiiriza bokka olw’okuba abalyaake eri obubonero bwaffe.

وَمَنْ خَفَّتْ مَوَازِيْنُهٗ فَاُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ خَسِرُوْۤا اَنْفُسَهُمْ بِمَا كَانُوْا بِاٰيٰتِنَا يَظْلِمُوْنَ (١٠)

11. Era mazima mmwe tubatebenkezza mu nsi era netubassizaamu n’ebibeezaawo obulamu; *naye* mwebaza katono.

وَلَقَدْ مَكَّنّٰكُمْ فِى الْاَرْضِ وَجَعَلْنَا لَكُمْ فِيْهَا مَعَايِشَ ؕ قَلِيْلًا مَّا تَشْكُرُوْنَ (١١)

---

*7:2. Nze Allah Omumanyi ennyo, Ow’amazima.*

**Ruku 2**

12. Era mazima twabatonda nate netukola enfaanana yammwe, n’oluvannyuma netugamba ba malayika nti: Mugondere Ādamu; nebamugondera, okuggyako Ibilisi y’ataali mw’abo abawulize.

وَلَقَدْ خَلَقْنٰكُمْ ثُمَّ صَوَّرْنٰكُمْ ثُمَّ قُلْنَا لِلْمَلٰٓئِكَةِ اسْجُدُوْا لِاٰدَمَ فَسَجَدُوْٓا اِلَّآ اِبْلِيْسَ لَمْ يَكُنْ مِّنَ السّٰجِدِيْنَ ﴿١٢﴾

13. *Allah* n’agamba nti: Kiki ekikugaanyi okuba omuwulize awo nga nkulagidde? N’agamba nti: *Lwa kubanga* nze *Ādamu* mmusinga; wantonda mu muliro ate ye n’omutonda mu budongo.

قَالَ مَا مَنَعَكَ اَلَّا تَسْجُدَ اِذْ اَمَرْتُكَ قَالَ اَنَا خَيْرٌ مِّنْهُ خَلَقْتَنِيْ مِنْ نَّارٍ وَّ خَلَقْتَهٗ مِنْ طِيْنٍ ﴿١٣﴾

14. *Allah* n’agamba nti: Kale vaamu, kuba tekikugwanira kwekuliza omwo. Kale fuluma; mazima oli mu banyoomoofu.

قَالَ فَاهْبِطْ مِنْهَا فَمَا يَكُوْنُ لَكَ اَنْ تَتَكَبَّرَ فِيْهَا فَاخْرُجْ اِنَّكَ مِنَ الصّٰغِرِيْنَ ﴿١٤﴾

15. N’agamba nti: Mpa akaagaanya okutuusa ku lunaku lwe balizuukizibwa.

قَالَ اَنْظِرْنِيْٓ اِلٰى يَوْمِ يُبْعَثُوْنَ ﴿١٥﴾

16. *Allah* n’agamba nti: Ddala oli mw’abo abaweereddwa akaagaanya.

قَالَ اِنَّكَ مِنَ الْمُنْظَرِيْنَ ﴿١٦﴾

17. *Ibilīsi* n’agamba nti: Nga bw’onsalidde okuba omubuze, mazima nzija kubateeganga mu kkubo lyo eggolokofu.

قَالَ فَبِمَآ اَغْوَيْتَنِيْ لَاَقْعُدَنَّ لَهُمْ صِرَاطَكَ الْمُسْتَقِيْمَ ﴿١٧﴾

18. N’oluvannyuma ndibajjira okuva mu maaso gaabwe n’emabega waabwe ne ku ddyo waabwe ne ku kkono waabwe; era togenda kusanga nga abasinga obungi mu bo beebaza.

ثُمَّ لَاٰتِيَنَّهُمْ مِّنْۢ بَيْنِ اَيْدِيْهِمْ وَ مِنْ خَلْفِهِمْ وَ عَنْ اَيْمَانِهِمْ وَ عَنْ شَمَآئِلِهِمْ وَلَا تَجِدُ اَكْثَرَهُمْ شٰكِرِيْنَ ﴿١٨﴾

19. *Allah* n’agamba nti: Kale fulumamu nga oli agayibwa, asindiikirizibwa. Naye yenna alikugoberera mu bo, mazima ndijjuza Jahannamu okuva mu mmwe mwenna.

قَالَ اخْرُجْ مِنْهَا مَذْءُوْمًا مَّدْحُوْرًا لَمَنْ تَبِعَكَ مِنْهُمْ لَاَمْلَئَنَّ جَهَنَّمَ مِنْكُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿١٩﴾

20. Era ggwe Ādamu, beera ggwe ne mukyala wo mu lusuku, kale mwembi mulye okuva mu lusuku nga bwe mwagala; naye temusembereranga omuti guno, si kulwa nga muba mu bakyaamu.

وَيٰٓاٰدَمُ اسْكُنْ اَنْتَ وَ زَوْجُكَ الْجَنَّةَ فَكُلَا مِنْ حَيْثُ شِئْتُمَا وَلَا تَقْرَبَا هٰذِهِ الشَّجَرَةَ فَتَكُوْنَا مِنَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٢٠﴾

21. Kale Sitaani yabasendasenda alyooke abooleke ebyali bikisiddwa mu bunafu bwabwe. N’agamba nti: Mukama wammwe teyabaziyiza muti guno wabula lwa kuba nti mwembi mwalifuuka ba malayika oba okuba mw’abo ab’olubeerera.

فَوَسْوَسَ لَهُمَا الشَّيْطٰنُ لِيُبْدِيَ لَهُمَا مَا وٗرِيَ عَنْهُمَا مِنْ سَوْاٰتِهِمَا وَ قَالَ مَا نَهٰكُمَا رَبُّكُمَا عَنْ هٰذِهِ الشَّجَرَةِ اِلَّآ اَنْ تَكُوْنَا مَلَكَيْنِ اَوْ تَكُوْنَا مِنَ الْخٰلِدِيْنَ ﴿٢١﴾

22. Era n’abalayirira nti: Mazima nze ndi mu babuulirizi gye muli.

وَقَاسَمَهُمَآ اِنِّيْ لَكُمَا لَمِنَ النّٰصِحِيْنَ ﴿٢٢﴾

23. Kale bombi yabasuula olw'okubuzaabuza. Naye bombi olwaloza ku muti, obunafu bwabwe nebubeeyoleka nebatandika okwetungirirako amakoola g'omu lusuku. Olwo Mukama waabwe n'abakoowoola nti: Abaffe, ssaabagaana omuti ogwo era nembagamba nti: Mazima Sitaani mulabe wammwe wa lwaatu?

فَدَلّٰىهُمَا بِغُرُوْرٍ ۚ فَلَمَّا ذَاقَا الشَّجَرَةَ
بَدَتْ لَهُمَا سَوْاٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخْصِفٰنِ
عَلَيْهِمَا مِنْ وَّرَقِ الْجَنَّةِ ۚ وَنَادٰىهُمَا
رَبُّهُمَآ اَلَمْ اَنْهَكُمَا عَنْ تِلْكُمَا الشَّجَرَةِ
وَاَقُلْ لَّكُمَآ اِنَّ الشَّيْطٰنَ لَكُمَا عَدُوٌّ
مُّبِيْنٌ ﴿٢٣﴾

24. Nebagamba nti: Mukama waffe, twerya-zaamaanyizza fekka; naye bw'ototusonyiwe n'otusaasira, mazima tujja kuba mw'abo ab'okufaafaaganirwa.

قَالَا رَبَّنَا ظَلَمْنَآ اَنْفُسَنَا ۚ وَاِنْ لَّمْ تَغْفِرْ
لَنَا وَتَرْحَمْنَا لَنَكُوْنَنَّ مِنَ الْخٰسِرِيْنَ ﴿٢٤﴾

25. N'agamba nti: Kale muveemu, muli balabe mwekka na mwekka. Era munaafuna obubudamo ku nsi n'ebikozesebwa okumala ekiseera.

قَالَ اهْبِطُوْا بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۚ وَ
لَكُمْ فِي الْاَرْضِ مُسْتَقَرٌّ وَّمَتَاعٌ اِلٰى
حِيْنٍ ﴿٢٥﴾

26. *Allah* n'agamba nti: Mu yo mwe mujja okubeerera abalamu, ne mu yo mwe mulifiira, era mu yo mwe mulijjibwa.

قَالَ فِيْهَا تَحْيَوْنَ وَفِيْهَا تَمُوْتُوْنَ وَ
مِنْهَا تُخْرَجُوْنَ ﴿٢٦﴾ ع

**Ruku 3**

27. Abange mmwe abaana ba Ādamu, mazima twamala okubassiza ebyambalo olw'okubikka obweereere bwammwe era *bibeere* eby'okunekaanekana. Naye ekyambalo ky'okutya Allah ekyo ky'ekisinga obulungi. Ekyo ky'ekimu ku biragiro bya Allah, balyooke bafumiitirize.

يٰبَنِيْٓ اٰدَمَ قَدْ اَنْزَلْنَا عَلَيْكُمْ
لِبَاسًا يُّوَارِيْ سَوْاٰتِكُمْ وَرِيْشًا ۚ وَ
لِبَاسُ التَّقْوٰى ۙ ذٰلِكَ خَيْرٌ ۚ ذٰلِكَ
مِنْ اٰيٰتِ اللّٰهِ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُوْنَ ﴿٢٧﴾

28. Abange mmwe abaana ba Ādamu, Sitaani tabakemanga nga bwe yajja abazadde bammwe mu lusuku nga abanaanuulako ebyambalo byabwe nga agenderera okubalaga obunafu bwabwe. Mazima ye abalaba, ne banne be nga asinziira mmwe wemutabalabira. Mazima twafuula ba Sitaani okuba mikwano gy'abo abatakkiriza.

يٰبَنِيْٓ اٰدَمَ لَا يَفْتِنَنَّكُمُ الشَّيْطٰنُ كَمَآ
اَخْرَجَ اَبَوَيْكُمْ مِّنَ الْجَنَّةِ يَنْزِعُ
عَنْهُمَا لِبَاسَهُمَا لِيُرِيَهُمَا سَوْاٰتِهِمَا ۚ
اِنَّهٗ يَرٰىكُمْ هُوَ وَقَبِيْلُهٗ مِنْ حَيْثُ
لَا تَرَوْنَهُمْ ۚ اِنَّا جَعَلْنَا الشَّيٰطِيْنَ
اَوْلِيَآءَ لِلَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٢٨﴾

29. Era buli lwe bakola ebyambyoone, bagamba nti: Twasanga ne bakitaffe nga bwe bakola era Allah y'eyabitulagira. Gamba nti: Mazima Allah talagira byambyoone. Abaffe, mwogera ne ku Allah bye mutamanyi?

وَاِذَا فَعَلُوْا فَاحِشَةً قَالُوْا وَجَدْنَا
عَلَيْهَآ اٰبَآءَنَا وَاللّٰهُ اَمَرَنَا بِهَا ۚ قُلْ اِنَّ
اللّٰهَ لَا يَاْمُرُ بِالْفَحْشَآءِ ۚ اَتَقُوْلُوْنَ عَلَى
اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٢٩﴾

30. Gamba nti: Mukama wange alagira bwenkanya. Era mussenga nnyo emyoyo gyammwe *ku kiseera ne* ku buli kifo ekisinzibwamu era mumusabenga nga muli

قُلْ اَمَرَ رَبِّيْ بِالْقِسْطِ ۗ وَاَقِيْمُوْا
وُجُوْهَكُمْ عِنْدَ كُلِّ مَسْجِدٍ وَّادْعُوْهُ

مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ ۚ كَمَا بَدَأَكُمْ تَعُودُونَ ٣٠

bamalirivu ku lulwe mu ddiini. Engeri gye yabatandikamu era gye muliddamu *gy'ali.*

فَرِيقًا هَدَىٰ وَفَرِيقًا حَقَّ عَلَيْهِمُ الضَّلَالَةُ ۗ إِنَّهُمُ اتَّخَذُوا الشَّيَاطِينَ أَوْلِيَاءَ مِن دُونِ اللَّهِ وَيَحْسَبُونَ أَنَّهُم مُّهْتَدُونَ ٣١

31. Abamu yabalung'amya n'abalala nebakakatako obubuze *olw'okubanga* baatwaala ba Sitaani okuba ab'emikwano ebbali wa Allah era nebalowooza nti olwo ddala balung'amye.

يَا بَنِي آدَمَ خُذُوا زِينَتَكُمْ عِندَ كُلِّ مَسْجِدٍ وَكُلُوا وَاشْرَبُوا وَلَا تُسْرِفُوا ۚ إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الْمُسْرِفِينَ ٣٢

32. Abange mmwe abaana ba Ādamu, mutwalenga ebyewundo byammwe eri buli muzigiti era mulye era munywe, naye temudiibuudanga; mazima Ye tayagala badiibuuzi.

**Ruku 4**

قُلْ مَنْ حَرَّمَ زِينَةَ اللَّهِ الَّتِي أَخْرَجَ لِعِبَادِهِ وَالطَّيِّبَاتِ مِنَ الرِّزْقِ ۚ قُلْ هِيَ لِلَّذِينَ آمَنُوا فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا خَالِصَةً يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ٣٣

33. Gamba nti: Ani yawera ebyewundo bya Allah ebyo bye yaggyirayo abaweereza be n'ebirongoofu mu bigabulwa? Gamba nti: Ebyo by'abo abakkiriza, mu bulamu bwooku nsi, *n'abalala*; naye *biriba* byabwe bokka ku lunaku lw'okuzuukira. Bwe tutyo tuttottola okulabula eri abantu abamanyi.

قُلْ إِنَّمَا حَرَّمَ رَبِّيَ الْفَوَاحِشَ مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَمَا بَطَنَ وَالْإِثْمَ وَالْبَغْيَ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَأَن تُشْرِكُوا بِاللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِ سُلْطَانًا وَأَن تَقُولُوا عَلَى اللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ٣٤

34. Gamba nti: Mazima Mukama wange bye yawera by'ebyambyoone — eby'olwaatu mu byo n'ebyenkiso — n'ebibi, n'okujeema awatali nsonga, nammwe okwenkanyankanya ebirala ne Allah ebyo byatassizangako bukakafu bwonna, nammwe okwogera ku Allah bye mutamanyi.

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٌ ۖ فَإِذَا جَاءَ أَجَلُهُمْ لَا يَسْتَأْخِرُونَ سَاعَةً ۖ وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ٣٥

35. Era buli bantu balina entuuko. Kale entuuko yaabwe bw'etuuka, tebayinza kwerwiisa mabega wadde essaawa, wadde okugiyitako.

يَا بَنِي آدَمَ إِمَّا يَأْتِيَنَّكُمْ رُسُلٌ مِّنكُمْ يَقُصُّونَ عَلَيْكُمْ آيَاتِي ۙ فَمَنِ اتَّقَىٰ وَأَصْلَحَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٣٦

36. Abange mmwe abaana ba Ādamu, bwe mutuukibwangako Abatume nga bava mu mmwe okubasomera Aya zange, kale oyo alitya Allah n'akola ebirungi, kale abo tebaliba na kutya kwonna wadde tebalinakuwala.

وَالَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَاسْتَكْبَرُوا عَنْهَا أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ٣٧

37. Naye abo abalimbisa Aya zaffe nebazeekulumbalizaako, abo nno be bantu b'omu muliro; bo mu gwo mwe balibeera.

فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِآيَاتِهِ ۚ أُولَٰئِكَ يَنَالُهُمْ

38. Kale ani asinga obukyaamu kw'oyo apaatiika ku Allah eby'obulimba oba alimbisa

Aya ze? Abo be balituukibwako omutemwa gwabwe okusinziira ku kiragiro, okutuusa awo nga batuukiddwako Ababaka baffe okubafiisa, bagambe nti: Baluwa abo be mwawanjagiranga ebbali wa Allah? Baliddamu nti: Batwabulidde. Era balyewaako bokka obujulizi nti ddala baali batakkiriza.

نصيبهم من الكتب حتى اذا جاءتهم رسلنا يتوفونهم قالوا اين ما كنتم تدعون من دون الله قالوا ضلوا عنا وشهدوا على انفسهم انهم كانوا كفرين ﴿٣٨﴾

39. Aligamba nti: Kale muyingire mu muliro n’emigigi egyayita olubereberye lwammwe mu Majinni n’abantu. Buli kibinja ekiriyingiranga kirikolimiranga kinnaakyo, okutuusa bonna lwe baliguggweeramu, ab’oluvannyuma lwabwe balyoogera ku b’olubereberye lwabwe nti: Mukama waffe, bano be baatubuza, kale bawe ekibonerezo ky’omuliro enfunda nnyingi. *Allah* aligamba nti: Buli omu *mu mmwe waakubonerezebwa* enfunda nyingi, naye mmwe temumanyi.

قال ادخلوا في امم قد خلت من قبلكم من الجن والانس في النار كلما دخلت امة لعنت اختها حتى اذا اداركوا فيها جميعا قالت اخرىهم لاولىهم ربنا هؤلاء اضلونا فاتهم عذابا ضعفا من النار قال لكل ضعف ولكن لا تعلمون ﴿٣٩﴾

40. Era ab’olubereberye lwabwe baligamba ab’oluvannyuma lwabwe nti: Nammwe temwalina kye mwatusinzangako; kale muloze ku kibonerezo olw’ebyo bye mwakolanga.

وقالت اولىهم لاخرىهم فما كان لكم علينا من فضل فذوقوا العذاب بما كنتم تكسبون ﴿٤٠﴾

**Ruku 5**

41. Mazima abo abalimbisa *obubonero* bwaffe era ne babwekulumbalizaako, tebaliggulirwawo nzigi za ggulu era tebaliyingira mu Janna okutuusa eng’amira lw’eriyita mu nnyindo y’empiso. Era bwe tutyo bwe tusasula aboononyi.

ان الذين كذبوا بايتنا واستكبروا عنها لا تفتح لهم ابواب السماء ولا يدخلون الجنة حتى يلج الجمل في سم الخياط وكذلك نجزي المجرمين ﴿٤١﴾

42. Balifuna ebyeyalirwa eby’omuliro, nga ne waggulu waabwe eriyo ebibikka *eby’omuliro.* Era bwe tutyo bwe tusasula aboonoonyi.

لهم من جهنم مهاد ومن فوقهم غواش وكذلك نجزي الظلمين ﴿٤٢﴾

43. Naye abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi—anti tetuzitoowereza muntu yenna wabula nga okusobola kwe bwe kuba—abo be bantu b’omu Janna, bo mu yo mwe balibeera.

والذين امنوا وعملوا الصلحت لا نكلف نفسا الا وسعها اولئك اصحب الجنة هم فيها خلدون ﴿٤٣﴾

44. Era tulibaggyamu effutwa lyonna eliri mu bifuba byabwe. Emigga girikulukuta wansi waabwe. Era baligamba nti: Amatendo gonna ga Allah Oyo atulung’amizza eri bino, era tetwalisobodde kulung’ama singa Allah teyatulung’amya. Ddala Ababaka ba Mukama waffe baaleeta mazima. Era kirirangirirwa gye bali nti: Y’eno e Janna gye musikiziddwa

ونزعنا ما في صدورهم من غل تجري من تحتهم الانهر وقالوا الحمد لله الذي هدىنا لهذا وما كنا لنهتدي لولا ان هدىنا الله لقد جاءت رسل ربنا بالحق و

olw'ebyo bye mwakolanga.

نُودُوٓا أَن تِلْكُمُ الْجَنَّةُ أُورِثْتُمُوهَا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٤٤﴾

45. Era abantu b'omu Janna balikoowoola abantu b'omu muliro nti: Mazima ffe tumaze okusanga ekyo ekyatusuubizibwa Mukama waffe nga kituufu. Abaffe, nammwe mumaze okusanga ekyabasuubizibwa Mukama wammwe nga kituufu? Baliddamu nti: Yee. Olwo omulanzi alirangirira wakati waabwe nti: Ekikolimo kya Allah kibe ku bantu aboononefu —

وَنَادَىٰٓ أَصْحَٰبُ الْجَنَّةِ أَصْحَٰبَ النَّارِ أَن قَدْ وَجَدْنَا مَا وَعَدَنَا رَبُّنَا حَقًّا فَهَلْ وَجَدتُّم مَّا وَعَدَ رَبُّكُمْ حَقًّا ۖ قَالُوا نَعَمْ ۚ فَأَذَّنَ مُؤَذِّنٌۢ بَيْنَهُمْ أَن لَّعْنَةُ اللَّهِ عَلَى الظَّٰلِمِينَ ﴿٤٥﴾

46. Abo abeekiika mu kkubo lya Allah nga balyagaliza obukyaamu; era bo n'enkomerero tebagikkiriza.

الَّذِينَ يَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ وَيَبْغُونَهَا عِوَجًا ۚ وَهُم بِالْآخِرَةِ كَٰفِرُونَ ﴿٤٦﴾

47. Era wakati waabwe walibaawo ekyawulawo, ne mu bifo ebiri waggulu eribaayo abantu abalimanya buli bamu olw'obulambe bwabwe. Era balikoowoola abantu b'omu Janna nti: Emirembe gibeere ku mmwe. *Abalikowoola* baliba tebannagiyingira naye nga balina essuubi.

وَبَيْنَهُمَا حِجَابٌ ۚ وَعَلَى الْأَعْرَافِ رِجَالٌ يَعْرِفُونَ كُلًّا بِسِيمَىٰهُمْ ۚ وَنَادَوْا أَصْحَٰبَ الْجَنَّةِ أَن سَلَٰمٌ عَلَيْكُمْ ۚ لَمْ يَدْخُلُوهَا وَهُمْ يَطْمَعُونَ ﴿٤٧﴾

48. Era amaaso gaabwe bwe galikyuusibwa okwolekera eri abantu b'omu muliro, baligamba nti: Mukama waffe, totussa wamu na bantu boonoonefu.

وَإِذَا صُرِفَتْ أَبْصَٰرُهُمْ تِلْقَآءَ أَصْحَٰبِ النَّارِ قَالُوا رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا مَعَ الْقَوْمِ الظَّٰلِمِينَ ﴿٤٨﴾

**Ruku 6**

49. Era abaliba mu bifo ebya waggulu balikoowoola abantu be balimanya olw'obulambe bwabwe, bagambe nti: Obungi bwammwe tebwabagasa wadde okwekulumbaza kwammwe!

وَنَادَىٰٓ أَصْحَٰبُ الْأَعْرَافِ رِجَالًا يَعْرِفُونَهُم بِسِيمَىٰهُمْ قَالُوا مَآ أَغْنَىٰ عَنكُمْ جَمْعُكُمْ وَمَا كُنتُمْ تَسْتَكْبِرُونَ ﴿٤٩﴾

50. Abaffe, bano be mwalayirirangako nti Allah talibatuusaako kusaasira? *Wamma* muyingire mu Janna, tewali kutya kwonna ku mmwe wadde temujja kunakuwala.

أَهَٰٓؤُلَآءِ الَّذِينَ أَقْسَمْتُمْ لَا يَنَالُهُمُ اللَّهُ بِرَحْمَةٍ ۚ ادْخُلُوا الْجَنَّةَ لَا خَوْفٌ عَلَيْكُمْ وَلَآ أَنتُمْ تَحْزَنُونَ ﴿٥٠﴾

51. Era abantu b'omu muliro balikoowoola abantu b'omu Janna nti: Mutuyiweeko ku mazzi oba *mutuweeko* kw'ebyo Allah by'abagabudde. Baligamba nti: Mazima byombiriri Allah yabiziyiza eri abajeemu —

وَنَادَىٰٓ أَصْحَٰبُ النَّارِ أَصْحَٰبَ الْجَنَّةِ أَنْ أَفِيضُوا عَلَيْنَا مِنَ الْمَآءِ أَوْ مِمَّا رَزَقَكُمُ اللَّهُ ۚ قَالُوٓا إِنَّ اللَّهَ حَرَّمَهُمَا عَلَى الْكَٰفِرِينَ ﴿٥١﴾

52. Abo abaatwalanga eddiini yaabwe nga eky'okwegayaaza era ng'omuzannyo, obulamu bw'ensi ne bubabuzaabuza. Kale olwa leero tujja kubasuulirira nga nabo bwe beerabira okusisinkana kw'olunaku lwabwe luno, n'olwokubanga baagaana mu bugenderevu obubonero bwaffe.

الَّذِينَ اتَّخَذُوا دِينَهُمْ لَهْوًا وَلَعِبًا وَغَرَّتْهُمُ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا ۚ فَالْيَوْمَ نَنسَاهُمْ كَمَا نَسُوا لِقَاءَ يَوْمِهِمْ هَٰذَا وَمَا كَانُوا بِآيَاتِنَا يَجْحَدُونَ ﴿٥٢﴾

53. Era mazima tubaleetedde Ekitabo kye tuttottodde mu bumanyi, nga bwe bulung'amu era nga kwe kusaasira eri abantu abakkiriza.

وَلَقَدْ جِئْنَاهُم بِكِتَابٍ فَصَّلْنَاهُ عَلَىٰ عِلْمٍ هُدًى وَرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٣﴾

54. Abaffe, balindayo *ekirala* okuggyako okutuukirira kwa kyo? Olunaku lw'okutuukirira kwa kyo bwe lulituuka, baligamba abo abaakyerabira olubereberye nti: Ddala Ababaka ba Mukama waffe baaleeta mazima. Naye abaffe, tulinayo ku bawolereza batuwolerezeko? Oba tuzzibweyo tulyooke tukole ebitali ebyo bye twakolanga? Mazima beefiiriza bokka era n'ebyo bye baali bajingajinga biribaabulira.

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا تَأْوِيلَهُ ۚ يَوْمَ يَأْتِي تَأْوِيلُهُ يَقُولُ الَّذِينَ نَسُوهُ مِن قَبْلُ قَدْ جَاءَتْ رُسُلُ رَبِّنَا بِالْحَقِّ فَهَل لَّنَا مِن شُفَعَاءَ فَيَشْفَعُوا لَنَا أَوْ نُرَدُّ فَنَعْمَلَ غَيْرَ الَّذِي كُنَّا نَعْمَلُ ۚ قَدْ خَسِرُوا أَنفُسَهُمْ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٥٤﴾

**Ruku 7**

55. Mazima Mukama wammwe ye Allah Oyo eyatonda eggulu n'ensi mu biseera omukaaga n'oluvannyuma n'atebenkera ku Nnamulondo. Asaanikiza ekiro ku misana nekigugoberera ku mbiranye *era y'eyatonda* enjuba n'omwezi n'emmunyeenye ebyassibwa ku kuweereza olw'okulagira kwe. Mwetegereze, okutonda n'okulagira bibye. Nannyini mikisa ye Allah, Omulezi w'ebitonde byonna.

إِنَّ رَبَّكُمُ اللَّهُ الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوَىٰ عَلَى الْعَرْشِ يُغْشِي اللَّيْلَ النَّهَارَ يَطْلُبُهُ حَثِيثًا وَالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ وَالنُّجُومَ مُسَخَّرَاتٍ بِأَمْرِهِ ۗ أَلَا لَهُ الْخَلْقُ وَالْأَمْرُ ۗ تَبَارَكَ اللَّهُ رَبُّ الْعَالَمِينَ ﴿٥٥﴾

56. Musabenga Mukama wammwe mu kwetoowaza ne mu kyaama, mazima Ye tayagala basukka kigero.

ادْعُوا رَبَّكُمْ تَضَرُّعًا وَخُفْيَةً ۚ إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِينَ ﴿٥٦﴾

57. Era temutabulatabulanga mu nsi oluvannyuma lw'okutereera kwa yo, era mumusabenga n'okutya n'essuubi. Mazima okusaasira kwa Allah kuli kumpi nnyo n'abakozi b'ebirungi.

وَلَا تُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ بَعْدَ إِصْلَاحِهَا وَادْعُوهُ خَوْفًا وَطَمَعًا ۚ إِنَّ رَحْمَتَ اللَّهِ قَرِيبٌ مِّنَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٥٧﴾

58. Era Ye y'Oyo aweereza empewo okuwa amawulire ag'essanyu agakulembera okusaasira kwe, okutuusa lwe zeetikka ebire ebizito, netubisindika eri ensi enfu, olwo netutonnyesa ku yo amazzi, kale netugamezesesa ebibala ebya buli ngeri. Bwe tutyo nno bwe tuzuukiza n'abafu, mulyooke mufumiitirize.

وَهُوَ الَّذِي يُرْسِلُ الرِّيَاحَ بُشْرًا بَيْنَ يَدَيْ رَحْمَتِهِ ۖ حَتَّىٰ إِذَا أَقَلَّتْ سَحَابًا ثِقَالًا سُقْنَاهُ لِبَلَدٍ مَّيِّتٍ فَأَنزَلْنَا بِهِ الْمَاءَ فَأَخْرَجْنَا بِهِ مِن كُلِّ الثَّمَرَاتِ ۚ كَذَٰلِكَ نُخْرِجُ الْمَوْتَىٰ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٥٨﴾

59. Era n'ettaka eddungi ebisimbe bya lyo bimera lwa kulagira kwa Mukama wa lyo. N'eryo ebbi, terimerako okuggyako eby'omuswaaba. Bwe tutyo nno bwe tukyuusakyuusa obubonero eri abantu abeebaza.

وَالْبَلَدُ الطَّيِّبُ يَخْرُجُ نَبَاتُهُ بِإِذْنِ رَبِّهِ ۚ وَالَّذِي خَبُثَ لَا يَخْرُجُ إِلَّا نَكِدًا ۚ كَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَشْكُرُونَ ﴿٥٩﴾

**Ruku 8**

60. Mazima twatuma Nūhu eri abantu be n'abagamba nti: Abange, musinze Allah, temulinaayo musinzibwa mulala okuggyako Ye. Mazima nze mbatiisa ekibonerezo ky'olunaku olw'entiisa.

لَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ فَقَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُمْ مِنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۚ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٦٠﴾

61. Abakungu b'omu bantu be nebagamba nti: Mazima ffe tukulaba nga oli mu kubula kwa lwaatu.

قَالَ الْمَلَأُ مِنْ قَوْمِهِ إِنَّا لَنَرَاكَ فِي ضَلَالٍ مُبِينٍ ﴿٦١﴾

62. N'agamba nti: Bannange, sirina kubula kwonna, wabula ndi Mubaka ava eri Omulezi w'ebitonde byonna—

قَالَ يَا قَوْمِ لَيْسَ بِي ضَلَالَةٌ وَلَٰكِنِّي رَسُولٌ مِنْ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٦٢﴾

63. Mbatuuseeko obubaka bwa Mukama wange n'okubabuulirira, era mmanyi okuva eri Allah mmwe bye mutamanyi.

أُبَلِّغُكُمْ رِسَالَاتِ رَبِّي وَأَنْصَحُ لَكُمْ وَأَعْلَمُ مِنَ اللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٣﴾

64. Abaffe, mwewuunya olw'okutuukibwako okubuulirira okuva eri Mukama wammwe nga kuyita ku muntu ava mu mmwe abalabule era mulyooke mutye Allah era mulyooke musaasirwe?

أَوَعَجِبْتُمْ أَنْ جَاءَكُمْ ذِكْرٌ مِنْ رَبِّكُمْ عَلَىٰ رَجُلٍ مِنْكُمْ لِيُنْذِرَكُمْ وَلِتَتَّقُوا وَلَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٦٤﴾

65. Kale baamulimbisa, netumuwonya n'abo abaali awamu naye mu kyombo, netusaanyaawo abo abaalimbisa obubonero bwaffe. Mazima ddala baali bantu abatalaba.

فَكَذَّبُوهُ فَأَنْجَيْنَاهُ وَالَّذِينَ مَعَهُ فِي الْفُلْكِ وَأَغْرَقْنَا الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا عَمِينَ ﴿٦٥﴾

**Ruku 9**

66. N'eri aba 'Ādi *twatumayo* muganda waabwe Hūdu, n'agamba nti: Abange, musinze Allah, temulinaayo musinzibwa mulala okuggyako Ye. Abaffe, temuutye Allah ?

وَإِلَىٰ عَادٍ أَخَاهُمْ هُودًا ۗ قَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُمْ مِنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٦٦﴾

67. Abakungu b'abo abatakkiriza mu bantu be ne bagamba nti: Mazima ffe tukulaba nga oli mu bya busirusiru era ddala tukakasa nti oli mu balimba.

قَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ قَوْمِهِ إِنَّا لَنَرَاكَ فِي سَفَاهَةٍ وَإِنَّا لَنَظُنُّكَ مِنَ الْكَاذِبِينَ ﴿٦٧﴾

68. N'agamba nti: Abange, nze sirina bya busiru, wabula ndi Mubaka ava eri Omulezi w'ebitonde byonna—

قَالَ يَا قَوْمِ لَيْسَ بِي سَفَاهَةٌ وَلَٰكِنِّي رَسُولٌ مِنْ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٦٨﴾

69. Mbatuuseeko obubaka bwa Mukama wange era nze ndi Mubuulirizi omwesigwa gye muli.

أُبَلِّغُكُمْ رِسَٰلَٰتِ رَبِّى وَأَنَا۠ لَكُمْ نَاصِحٌ أَمِينٌ ﴿٦٩﴾

70. Abaffe, mwewuunya olw'okubanga mutuukiddwako okubuulirira okuva eri Mukama wammwe nga kuyita ku muntu ava mu mmwe alyooke abalabule? Naye mujjukire nga bwe yabafuula abasika oluvannyuma lw'abantu ba Nūhu era n'abongera ekiwago mu nkula. Kale mujjukire ebyengera bya Allah, mulyooke muganyulwe.

أَوَعَجِبْتُمْ أَن جَآءَكُمْ ذِكْرٌ مِّن رَّبِّكُمْ عَلَىٰ رَجُلٍ مِّنكُمْ لِيُنذِرَكُمْ ۚ وَٱذْكُرُوٓا۟ إِذْ جَعَلَكُمْ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعْدِ قَوْمِ نُوحٍ وَزَادَكُمْ فِى ٱلْخَلْقِ بَصْۜطَةً ۖ فَٱذْكُرُوٓا۟ ءَالَآءَ ٱللَّهِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٧٠﴾

71. Ne bagamba nti: Owange, otujjiridde tulyooke tusinze Allah omu *bw'ati* era tulekeyo ebyo bakitaffe bye baasinzanga? Kale tuleetere ebyo by'otutiisatiisa nabyo, obanga oli mu b'amazima.

قَالُوٓا۟ أَجِئْتَنَا لِنَعْبُدَ ٱللَّهَ وَحْدَهُۥ وَنَذَرَ مَا كَانَ يَعْبُدُ ءَابَآؤُنَا ۖ فَأْتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٧١﴾

72. N'agamba nti: Mazima mumaze okugwibwako ekibonerezo n'obusungu obuva eri Mukama wammwe. Abaffe, mumpakanya olw'amannya obunnya ge mwatuuma, mmwe ne bakitammwe, Allah g'atassangako bukakafu bwonna? Kale mulindirire, nange ndi wamu n'abo abalinda.

قَالَ قَدْ وَقَعَ عَلَيْكُم مِّن رَّبِّكُمْ رِجْسٌ وَغَضَبٌ ۖ أَتُجَٰدِلُونَنِى فِىٓ أَسْمَآءٍ سَمَّيْتُمُوهَآ أَنتُمْ وَءَابَآؤُكُم مَّا نَزَّلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلْطَٰنٍ ۚ فَٱنتَظِرُوٓا۟ إِنِّى مَعَكُم مِّنَ ٱلْمُنتَظِرِينَ ﴿٧٢﴾

73. Kale twamuwonya wamu n'abo be yali nabo olw'okusaasira okuva gye tuli, era netukutula omulandira gw'abo abaalimbisa obubonero bwaffe, era tebaali bakkiriza.

فَأَنجَيْنَٰهُ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَقَطَعْنَا دَابِرَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا ۖ وَمَا كَانُوا۟ مُؤْمِنِينَ ﴿٧٣﴾

**Ruku 10**

74. N'eri aba Thamūda *twatumayo* muganda waabwe Swālehe, n'agamba nti: Abange, musinze Allah, temulinayo musinzibwa mulala okuggyako Ye. Mazima mumaze okutuukibwako obukakafu obw'olwaatu okuva eri Mukama wammwe. Eng'amira ya Allah enkazi yiino, nga kabonero gye muli, kale mugireke erye mu nsi ya Allah, era temugituusangako kabi konna, si kulwa nga mukwatibwa ekibonerezo ekirumya.

وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَٰلِحًا ۗ قَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥ ۖ قَدْ جَآءَتْكُم بَيِّنَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ ۖ هَٰذِهِۦ نَاقَةُ ٱللَّهِ لَكُمْ ءَايَةً ۖ فَذَرُوهَا تَأْكُلْ فِىٓ أَرْضِ ٱللَّهِ ۖ وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٍ فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٤﴾

75. Era mujjukire nga bwe yabafuula abasika oluvannyuma lw'a*bantu* ba 'Ādi era n'abawa obubudamo mu nsi, nemuzimba embiri ku miseetwe gya yo, nemuwookoola amayumba mu nsozi. Kale mujjukire ebyengera bya Allah era temujagalalanga mu nsi *ne muba* abatabuzitabuzi.

وَٱذْكُرُوٓا۟ إِذْ جَعَلَكُمْ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعْدِ عَادٍ وَبَوَّأَكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ تَتَّخِذُونَ مِن سُهُولِهَا قُصُورًا وَتَنْحِتُونَ ٱلْجِبَالَ بُيُوتًا ۖ فَٱذْكُرُوٓا۟ ءَالَآءَ ٱللَّهِ وَلَا تَعْثَوْا۟ فِى ٱلْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿٧٥﴾

76. Abakungu b’abo abeekuluntaza mu bantu be nebagamba abo abateesobola abaali abakkiriza mu bo nti: Abaffe, mumanyidde ddala nti Swālehe yatumwa kuva eri Mukama we? Baddamu nti: Mazima ffe bye yatumwa nabyo tubikkiriza.

قَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا مِن قَوْمِهِ لِلَّذِينَ اسْتُضْعِفُوا لِمَنْ آمَنَ مِنْهُمْ أَتَعْلَمُونَ أَنَّ صَالِحًا مُّرْسَلٌ مِّن رَّبِّهِ ۚ قَالُوا إِنَّا بِمَا أُرْسِلَ بِهِ مُؤْمِنُونَ ﴿٧٦﴾

77. Abo abeekuluntaza nebagamba nti: Mazima ebyo mmwe bye mukkiriza, ffe tubigaanyi.

قَالَ الَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا إِنَّا بِالَّذِي آمَنتُم بِهِ كَافِرُونَ ﴿٧٧﴾

78. Olwo eng’amira nebagitemako amagulu, nebajeemera ekiragiro kya Mukama waabwe, nebagamba nti: Owange Swālehe, kale tuleetere ebyo by’otutiisatiisa nabyo, obanga ddala oli mu Babaka.

فَعَقَرُوا النَّاقَةَ وَعَتَوْا عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ وَقَالُوا يَا صَالِحُ ائْتِنَا بِمَا تَعِدُنَا إِن كُنتَ مِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿٧٨﴾

79. Kale nebakwatibwa musisi, enkeera ne baba mirambo egyevuunise mu maka gaabwe.

فَأَخَذَتْهُمُ الرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوا فِي دَارِهِمْ جَاثِمِينَ ﴿٧٩﴾

80. Kale *Swālehe* yabeesammulako n’agamba nti: Abange, nze mmaze okubatuusaako obubaka bwa Mukama wange era nembabuulirira, naye mmwe temwagala babuulirizi.

فَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَا قَوْمِ لَقَدْ أَبْلَغْتُكُمْ رِسَالَةَ رَبِّي وَنَصَحْتُ لَكُمْ وَلَٰكِن لَّا تُحِبُّونَ النَّاصِحِينَ ﴿٨٠﴾

81. Ne Lūti, awo bwe yagamba abantu be nti: Abaffe, mukola eky’ekivve ekitakolwanga yenna mu bantu oluberebery lwammwe?

وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ أَتَأْتُونَ الْفَاحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنْ أَحَدٍ مِّنَ الْعَالَمِينَ ﴿٨١﴾

82. Ddala nemugenda eri basajja *banna-mmwe* olw’ebyobwagazi mu kifo ky’abakazi? Mazima muli bantu abasukkiridde obubi!

إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ الرِّجَالَ شَهْوَةً مِّن دُونِ النِّسَاءِ ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُونَ ﴿٨٢﴾

83. Naye okuddamu kw’abantu be tekwali kulala, wabula baagamba nti: Mubagobe mu kibuga kyammwe, ddala abo be bantu abetukuzatukuza.

وَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِ إِلَّا أَن قَالُوا أَخْرِجُوهُم مِّن قَرْيَتِكُمْ ۖ إِنَّهُمْ أُنَاسٌ يَتَطَهَّرُونَ ﴿٨٣﴾

84. Kale twamuwonya n’aboomu maka ge, okuggyako mukazi we: ye yali mw’abo abaasigalira.

فَأَنجَيْنَاهُ وَأَهْلَهُ إِلَّا امْرَأَتَهُ كَانَتْ مِنَ الْغَابِرِينَ ﴿٨٤﴾

85. Era netubatonnyesereza enkuba *ey’a-kabi*. Kale laba enkomerero y’aboononyi nga bwe yali!

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم مَّطَرًا ۖ فَانظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُجْرِمِينَ ﴿٨٥﴾

**Ruku 11**

86. N’eri abe Madiyani, *twatumayo* muganda waabwe Shu‘aibu. N’agamba nti: Abange, musinze Allah, temulinayo

وَإِلَىٰ مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا ۗ قَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ

musinzibwa mulala okuggyako Ye. Mazima mumaze okutuukibwako akabonero ak’olwaatu okuva eri Mukama wammwe. Kale mutuukirize ekipimo ne minzaani, era temukendeezanga ku bintu bya bantu, era temuleetanga butabanguko mu nsi ng’emaze okutereera. Ekyo ky’ekisinga obulungi gye muli, bwe muba nga *ddala* muli bakkiriza.

قَدْ جَاءَتْكُم بَيِّنَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ ۖ فَأَوْفُوا الْكَيْلَ وَالْمِيزَانَ وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ أَشْيَاءَهُمْ وَلَا تُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ بَعْدَ إِصْلَاحِهَا ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٨٦﴾

87. Era temuteeganga *bantu* ku buli kkubo nga mubatiisatiisa, era nemuziyiza eri ekkubo lya Allah oyo amukkiriza, nga mulyagaliza libeere kkyaamu. Kale mujjukire nga bwe mwaali abatono *ennyo* naye n’abayingiwaza. Kale mulabe enkomerero y’abatabuzitabuzi nga bwe yali.

وَلَا تَقْعُدُوا بِكُلِّ صِرَاطٍ تُوعِدُونَ وَتَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ مَنْ آمَنَ بِهِ وَتَبْغُونَهَا عِوَجًا ۚ وَاذْكُرُوا إِذْ كُنتُمْ قَلِيلًا فَكَثَّرَكُمْ ۖ وَانظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُفْسِدِينَ ﴿٨٧﴾

88. Era bwe wabangawo ekibiina ekimu mu mmwe ekikkiriza ebyo bye natumwa nabyo, ate nga ekibiina ekirala tekikkiriza, kale mugumiikirize okutuusa Allah lw’alisalawo wakati waffe: Anti Ye y’asinga abalamuzi bonna.

وَإِن كَانَ طَائِفَةٌ مِّنكُمْ آمَنُوا بِالَّذِي أُرْسِلْتُ بِهِ وَطَائِفَةٌ لَّمْ يُؤْمِنُوا فَاصْبِرُوا حَتَّىٰ يَحْكُمَ اللَّهُ بَيْنَنَا ۚ وَهُوَ خَيْرُ الْحَاكِمِينَ ﴿٨٨﴾

**Juzu 9**

89. Abakungu b’abo abeekuluntazanga mu bantu be baagamba nti: Mazima tujja kukugoba ggwe Shu‘aibu n’abo abakkiriza abali awamu naawe mu kibuga kyaffe, oba si ekyo, oteekwa okukomawo mu nzikiriza yaffe. N’agamba nti: Abaffe, ne bwe tunaaba nga tetwagala?

قَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا مِن قَوْمِهِ لَنُخْرِجَنَّكَ يَا شُعَيْبُ وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَكَ مِن قَرْيَتِنَا أَوْ لَتَعُودُنَّ فِي مِلَّتِنَا ۚ قَالَ أَوَلَوْ كُنَّا كَارِهِينَ ﴿٨٩﴾

90. Mazima tunaaba twakonjeranga Allah bya bulimba bwe tunaddayo nate mu nzikiriza yammwe, oluvannyuma lwa Allah okugituwonya. Era tekitusaanira nate kugiddamu, okuggyako nga Allah Mukama waffe y’ayagadde. Anti mu kumanya, Mukama waffe yabuna ku buli kimu. Ffe Allah *yekka* gwe twesiga. Mukama waffe, lamula wakati waffe ne bannaffe mu mazima, anti Ggwe osinga abalamuzi bonna.

قَدِ افْتَرَيْنَا عَلَى اللَّهِ كَذِبًا إِنْ عُدْنَا فِي مِلَّتِكُم بَعْدَ إِذْ نَجَّانَا اللَّهُ مِنْهَا ۚ وَمَا يَكُونُ لَنَا أَن نَّعُودَ فِيهَا إِلَّا أَن يَشَاءَ اللَّهُ رَبُّنَا ۚ وَسِعَ رَبُّنَا كُلَّ شَيْءٍ عِلْمًا ۚ عَلَى اللَّهِ تَوَكَّلْنَا ۚ رَبَّنَا افْتَحْ بَيْنَنَا وَبَيْنَ قَوْمِنَا بِالْحَقِّ وَأَنتَ خَيْرُ الْفَاتِحِينَ ﴿٩٠﴾

91. Era abakungu b’abo abatakkiriza mu bantu be baagamba nti: Bwe munaagoberera Shu‘aibu, olwo nammwe ddala mujja kuba mw’abo ab’okufaafaaganirwa.

وَقَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَوْمِهِ لَئِنِ اتَّبَعْتُمْ شُعَيْبًا إِنَّكُمْ إِذًا لَّخَاسِرُونَ ﴿٩١﴾

92. Olwo nebakwatibwa musisi, enkeera nebaba mirambo egyevuunise mu maka gaabwe.

فَأَخَذَتْهُمُ الرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوا فِي دَارِهِمْ جَاثِمِينَ ﴿٩٢﴾

93. Abo abaalimbisa Shu‘aibu nebaba ng’abatagabeeranga namu. Abo abaalimbisa Shu‘aibu be baafaafaaganirwa.

الَّذِينَ كَذَّبُوا شُعَيْبًا كَأَن لَّمْ يَغْنَوْا فِيهَا ۚ الَّذِينَ كَذَّبُوا شُعَيْبًا كَانُوا هُمُ الْخَاسِرِينَ ﴿٩٣﴾

94. Olwo yabeesammulako n’agamba nti: Abange, mazima nze namala okubatuusaako obubaka bwa Mukama wange era nembabuulirira; kale ate nnaalumirwa ntya abantu abatakkiriza?

فَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَا قَوْمِ لَقَدْ أَبْلَغْتُكُمْ رِسَالَاتِ رَبِّي وَنَصَحْتُ لَكُمْ ۖ فَكَيْفَ آسَىٰ عَلَىٰ قَوْمٍ كَافِرِينَ ﴿٩٤﴾

**Ruku 12**

95. Era tetutumanga Nabbi yenna mu kibuga, wabula twakangavvula abakibeeramu n’obuyinike n’emitawaana, balyooke beetowaze.

وَمَا أَرْسَلْنَا فِي قَرْيَةٍ مِّن نَّبِيٍّ إِلَّا أَخَذْنَا أَهْلَهَا بِالْبَأْسَاءِ وَالضَّرَّاءِ لَعَلَّهُمْ يَضَّرَّعُونَ ﴿٩٥﴾

96. N’oluvannyuma twakyuusa *embeera yaabwe* embi n’eba nnungi okutuusa lwe beeyongerera ddala *mu bungi n’okuba obulungi, olwo* nebagamba nti: Ddala ne bakitaffe baatuukibwako okubonaabona n’essanyu. Olwo twabakangavvula kibwatukira nga tebategedde.

ثُمَّ بَدَّلْنَا مَكَانَ السَّيِّئَةِ الْحَسَنَةَ حَتَّىٰ عَفَوا وَّقَالُوا قَدْ مَسَّ آبَاءَنَا الضَّرَّاءُ وَالسَّرَّاءُ فَأَخَذْنَاهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٩٦﴾

97. Era singa ddala abantu b’omu bibuga bakkiriza nebatya Allah, mazima twalibagguliddewo emikisa okuva mu ggulu ne mu nsi; naye baalimbisa, kale netubakangavvula olw’ebyo bye baakolanga.

وَلَوْ أَنَّ أَهْلَ الْقُرَىٰ آمَنُوا وَاتَّقَوْا لَفَتَحْنَا عَلَيْهِم بَرَكَاتٍ مِّنَ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ وَلَٰكِن كَذَّبُوا فَأَخَذْنَاهُم بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٩٧﴾

98. Abaffe, abantu b’omu bibuga bali mirembe ku kutuukibwako ekibonerezo kyaffe ekiro nga beebase?

أَفَأَمِنَ أَهْلُ الْقُرَىٰ أَن يَأْتِيَهُم بَأْسُنَا بَيَاتًا وَهُمْ نَائِمُونَ ﴿٩٨﴾

99. Nandiki, abantu b’omu bibuga bali mu mirembe ku kutuukibwako ekibonerezo kyaffe mu kalasamayanzi nga bayinaayina?

أَوَأَمِنَ أَهْلُ الْقُرَىٰ أَن يَأْتِيَهُم بَأْسُنَا ضُحًى وَهُمْ يَلْعَبُونَ ﴿٩٩﴾

100. Abaffe, bali mirembe ku ntegeka ya Allah? Naye tewali *alowooza nti* ali mirembe ku ntegeka ya Allah okuggyako abantu abaafaafaaganirwa.

أَفَأَمِنُوا مَكْرَ اللَّهِ ۚ فَلَا يَأْمَنُ مَكْرَ اللَّهِ إِلَّا الْقَوْمُ الْخَاسِرُونَ ﴿١٠٠﴾

**Ruku 13**

101. Abaffe, tebalabuka abo abaasikira ensi oluvannyuma lw’abaali ba nnyini yo nti bwe tuba twagadde, nabo tubakangavvula olw’ebibi byabwe ne tussa n’envumbo ku mitima gyabwe, bwe batyo nebatawulira?

أَوَلَمْ يَهْدِ لِلَّذِينَ يَرِثُونَ الْأَرْضَ مِن بَعْدِ أَهْلِهَا أَن لَّوْ نَشَاءُ أَصَبْنَاهُم بِذُنُوبِهِمْ ۚ وَنَطْبَعُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا يَسْمَعُونَ ﴿١٠١﴾

102. Ebyo nno by’ebibuga bye tukutegezezzaako ku by’abifaako, era ddala baatuukibwako Ababaka baabwe n’obubonero obw’olwaatu, naye era tebaali ba kukkiriza ebyo bye baalimbisa olubereberye. Bw’atyo nno Allah bw’assa envumbo ku mitima gy’abatakkiriza.

تِلْكَ الْقُرَىٰ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنبَائِهَا ۚ وَلَقَدْ جَاءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ فَمَا كَانُوا لِيُؤْمِنُوا بِمَا كَذَّبُوا مِن قَبْلُ ۚ كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ الْكَافِرِينَ ﴿١٠٢﴾

103. Era tetwasanga *kukuuma* ndagaano mu basinga obungi mu bo, wabula twasanga nga abasinga obungi mu bo boononefu.

وَمَا وَجَدْنَا لِأَكْثَرِهِم مِّنْ عَهْدٍ ۖ وَإِن وَجَدْنَا أَكْثَرَهُمْ لَفَاسِقِينَ ﴿١٠٣﴾

104. N’oluvannyuma lwabwe twatuma Mūsa n’obubonero bwaffe eri Farāwo n’abakungu be naye nebabusambajja. Kale laba enkomerero y’abatabuzitabuzi nga bwe yali!

ثُمَّ بَعَثْنَا مِن بَعْدِهِم مُّوسَىٰ بِآيَاتِنَا إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَئِهِ فَظَلَمُوا بِهَا ۖ فَانظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُفْسِدِينَ ﴿١٠٤﴾

105. Era Mūsa yagamba nti: Owange Farāwo, mazima ndi Mubaka ava eri Mukama w’ebitonde byonna.

وَقَالَ مُوسَىٰ يَا فِرْعَوْنُ إِنِّي رَسُولٌ مِّن رَّبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٠٥﴾

106. Nteekwa buteekwa obutayogera ku Allah okuggyako eby’amazima, era ddala nzize gye muli n’akabonero ak’olwaatu akava eri Mukama wammwe, n’olwekyo leka abaana ba Isirairi bagende nange.

حَقِيقٌ عَلَىٰ أَن لَّا أَقُولَ عَلَى اللَّهِ إِلَّا الْحَقَّ ۚ قَدْ جِئْتُكُم بِبَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ فَأَرْسِلْ مَعِيَ بَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿١٠٦﴾

107. *Farāwo* n’agamba nti: Obanga ddala ozze n’akabonero, kale kaleete, obanga oli mw’abo ab’amazima.

قَالَ إِن كُنتَ جِئْتَ بِآيَةٍ فَأْتِ بِهَا إِن كُنتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿١٠٧﴾

108. Olwo n’asuula omuggo gwe, okwejjuukiriza nga gwe musota ogulabikira ddala.

فَأَلْقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ ثُعْبَانٌ مُّبِينٌ ﴿١٠٨﴾

109. Era n’aggyayo omukono gwe,okwejjuukiriza nga mweeru tuku eri abalabi.

وَنَزَعَ يَدَهُ فَإِذَا هِيَ بَيْضَاءُ لِلنَّاظِرِينَ ﴿١٠٩﴾

**Ruku 14**

110. Abakungu b’omu bantu ba Farāwo nebagamba nti: Mazima ono mulogo mukugu.

قَالَ الْمَلَأُ مِن قَوْمِ فِرْعَوْنَ إِنَّ هَٰذَا لَسَاحِرٌ عَلِيمٌ ﴿١١٠﴾

111. Ky’ayagala kwe kubagoba mu nsi yammwe, naye muwa magezi ki?

يُرِيدُ أَن يُخْرِجَكُم مِّنْ أَرْضِكُمْ ۖ فَمَاذَا تَأْمُرُونَ ﴿١١١﴾

112. Nebagamba nti: Ogira omuleka, ye ne muganda we, otume mu bibuga abalaalisi,

قَالُوا أَرْجِهْ وَأَخَاهُ وَأَرْسِلْ فِي الْمَدَائِنِ حَاشِرِينَ ﴿١١٢﴾

113. Bakuleetere buli mulogo omukugu.

يَأْتُوكَ بِكُلِّ سَاحِرٍ عَلِيمٍ ﴿١١٣﴾

114. Kale abalogo bwe bajja eri Farāwo, baagamba nti: Ddala tunaafuna empeera bwe tunaaba nga ffe bawanguzi?

وَجَاءَ السَّحَرَةُ فِرْعَوْنَ قَالُوا إِنَّ لَنَا لَأَجْرًا إِن كُنَّا نَحْنُ الْغَالِبِينَ ﴿١١٤﴾

قَالَ نَعَمْ وَإِنَّكُمْ لَمِنَ الْمُقَرَّبِينَ ﴿١١٥﴾

115. *Farāwo* n'agamba nti: Yee, era ddala mujja na kuba mw'abo ab'oku lusegere.

قَالُوا يَا مُوسَىٰ إِمَّا أَن تُلْقِيَ وَإِمَّا أَن نَّكُونَ نَحْنُ الْمُلْقِينَ ﴿١١٦﴾

116. Nebagamba nti: Owange Mūsa, ggwe onosooka okusuulawo *ebibyo* oba ffe tunaasooka okusuulawo?

قَالَ أَلْقُوا ۖ فَلَمَّا أَلْقَوْا سَحَرُوا أَعْيُنَ النَّاسِ وَاسْتَرْهَبُوهُمْ وَجَاءُوا بِسِحْرٍ عَظِيمٍ ﴿١١٧﴾

117. N'agamba nti: Mmwe muba musuulawo *okusooka*. Kale bwe baasuulawo, baabuzaabuza amaaso g'abantu era nebababatiisa nnyo kuba baaleeta eby'obulogo bisukkirivu.

وَأَوْحَيْنَا إِلَىٰ مُوسَىٰ أَنْ أَلْقِ عَصَاكَ ۖ فَإِذَا هِيَ تَلْقَفُ مَا يَأْفِكُونَ ﴿١١٨﴾

118. Netubikkulira Mūsa nti : Suula omuggo gwo, okwejjuukiriza nga gumize *byonna* bye bajinzejinze.

فَوَقَعَ الْحَقُّ وَبَطَلَ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١١٩﴾

119. Kale amazima negakakata, bye baali bakoze nebisaanawo.

فَغُلِبُوا هُنَالِكَ وَانقَلَبُوا صَاغِرِينَ ﴿١٢٠﴾

120. Bwe batyo nebawangulirwa awo, nebafuuka abanyoomoofu.

وَأُلْقِيَ السَّحَرَةُ سَاجِدِينَ ﴿١٢١﴾

121. Era abalogo baawalirizibwa okugwa wansi nebavuunama.

قَالُوا آمَنَّا بِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٢٢﴾

122. Nebagamba nti: Tukkiriza Mukama w'ebitonde byonna,

رَبِّ مُوسَىٰ وَهَارُونَ ﴿١٢٣﴾

123. Mukama wa Mūsa ne Hārūna.

قَالَ فِرْعَوْنُ آمَنتُم بِهِ قَبْلَ أَنْ آذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّ هَٰذَا لَمَكْرٌ مَّكَرْتُمُوهُ فِي الْمَدِينَةِ لِتُخْرِجُوا مِنْهَا أَهْلَهَا ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿١٢٤﴾

124. Farāwo n'agamba nti: Mumukkirizza nga *nze* sinnaba na kubakkiriza? Mazima luno lukwe lwe musalidde mu kibuga mulyooke mukigobemu ba nnyini kyo, naye mangu nnyo mujja kumanya *ebinaavaamu.*

لَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَافٍ ثُمَّ لَأُصَلِّبَنَّكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿١٢٥﴾

125. Mazima nzija kubatemako emikono gyammwe n'amagulu gammwe mu mpulinkanya, n'oluvannyuma mwenna nzija kubattira ku musaalaba.

قَالُوا إِنَّا إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ﴿١٢٦﴾

126. Nebagamba nti: Mazima *era* tunaaba tuzze eri Mukama waffe.

وَمَا تَنقِمُ مِنَّا إِلَّا أَنْ آمَنَّا بِآيَاتِ رَبِّنَا لَمَّا جَاءَتْنَا ۚ رَبَّنَا أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا وَتَوَفَّنَا مُسْلِمِينَ ﴿١٢٧﴾

127. Anti totubonereza lwa kirala wabula lwa kuba nti tukkirizza obubonero bwa Mukama waffe nga bututuuseeko. Mukama waffe, tuyiire obugumiikiriza era otufiise nga tuli bawulize.

**Ruku 15**

وَقَالَ الْمَلَأُ مِن قَوْمِ فِرْعَوْنَ أَتَذَرُ مُوسَىٰ وَقَوْمَهُ لِيُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ وَيَذَرَكَ وَآلِهَتَكَ ۚ قَالَ سَنُقَتِّلُ أَبْنَاءَهُمْ وَنَسْتَحْيِي نِسَاءَهُمْ وَإِنَّا فَوْقَهُمْ قَاهِرُونَ ﴿١٢٨﴾

128. Era abakungu b'omu bantu ba Farāwo baagamba *Farāwo* nti: Abaffe, era onooleka Mūsa ne banne batabuletabule mu nsi era bakuleke *bw'omu* ne bakatonda bo? N'agamba nti: Mazima tujja kutta batabani baabwe tulekewo bakazi baabwe, era ddala ffe b'obuyinza ku bo.

129. Mūsa n’agamba abantu be nti: Musabe Allah obuyambi era mugumiikirize. Mazima ensi ya Allah, y’agisikiza oyo gw’aba ayagadde mu baweereza be, era enkomerero ennungi y’abo abatya Allah.

قَالَ مُوسٰى لِقَوْمِهِ اسْتَعِيْنُوْا بِاللّٰهِ وَاصْبِرُوْا ۚ اِنَّ الْاَرْضَ لِلّٰهِ ۙ۬ يُوْرِثُهَا مَنْ يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖ ؕ وَالْعَاقِبَةُ لِلْمُتَّقِيْنَ ﴿۱۲۹﴾

130. Nebagamba nti: Twakijjanyizibwa dda nga tonnaba na kututuukako, n’oluvannyuma nga omaze okututuukako. *Mūsa* n’agamba nti: Kyandiba nti Mukama wammwe anaatera okuzikiriza omulabe wammwe era mmwe abafuule abasika mu nsi, olwo Alabe nga nammwe bwe munaakola.

قَالُوْٓا اُوْذِيْنَا مِنْ قَبْلِ اَنْ تَاْتِيَنَا وَمِنْۢ بَعْدِ مَا جِئْتَنَا ؕ قَالَ عَسٰى رَبُّكُمْ اَنْ يُّهْلِكَ عَدُوَّكُمْ وَيَسْتَخْلِفَكُمْ فِى الْاَرْضِ فَيَنْظُرَ كَيْفَ تَعْمَلُوْنَ ﴿۱۳۰﴾ ع

**Ruku 16**

131. Era mazima twakangavvula abantu ba Farāwo n’ekyeya, n’okukendeeza ebibala, balyooke beddemu.

وَلَقَدْ اَخَذْنَآ اٰلَ فِرْعَوْنَ بِالسِّنِيْنَ وَنَقْصٍ مِّنَ الثَّمَرٰتِ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُوْنَ ﴿۱۳۱﴾

132. Naye nga bwe batuukibwako ekirungi, bagamba nti: Kino kyaffe. Naye nga bwe batuukibwako akabi, ekikwa nga bakiteeka ku Mūsa n’abali naye. Mwetegereze, ddala ekikwa kyabwe kiva eri Allah, naye abasinga obungi mu bo tebamanyi.

فَاِذَا جَآءَتْهُمُ الْحَسَنَةُ قَالُوْا لَنَا هٰذِهٖ ۚ وَاِنْ تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ يَّطَّيَّرُوْا بِمُوْسٰى وَمَنْ مَّعَهٗ ؕ اَلَآ اِنَّمَا طٰٓئِرُهُمْ عِنْدَ اللّٰهِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿۱۳۲﴾

133. Era baagamba nti: Mazima ne bw’onotuleetera buli kabonero mbu otubuzeebuze nako, ddala tetujja kukukkiriza.

وَقَالُوْا مَهْمَا تَاْتِنَا بِهٖ مِنْ اٰيَةٍ لِّتَسْحَرَنَا بِهَا ۙ فَمَا نَحْنُ لَكَ بِمُؤْمِنِيْنَ ﴿۱۳۳﴾

134. Kale twabaweereza omuyaga n’enzige n’ensekere, n’ebikere, n’omusaayi, nga bwe bubonero obwetadde; naye beekuza era baali bantu boonoonyi.

فَاَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ الطُّوْفَانَ وَالْجَرَادَ وَالْقُمَّلَ وَالضَّفَادِعَ وَالدَّمَ اٰيٰتٍ مُّفَصَّلٰتٍ ۫ فَاسْتَكْبَرُوْا وَكَانُوْا قَوْمًا مُّجْرِمِيْنَ ﴿۱۳۴﴾

135. Naye bwe baamala okugwibwako ekibonerezo nebagamba nti: Owange Mūsa, tusabire eri Mukama wo ku lw’ebyo bye yakusuubiza. Kale bw’onootuggyako ekibonerezo, mazima tujja kukukkiriza era ddala tujja kuleka abaana ba Isirairi bagende naawe.

وَلَمَّا وَقَعَ عَلَيْهِمُ الرِّجْزُ قَالُوْا يٰمُوْسَى ادْعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِنْدَكَ ۚ لَئِنْ كَشَفْتَ عَنَّا الرِّجْزَ لَنُؤْمِنَنَّ لَكَ وَلَنُرْسِلَنَّ مَعَكَ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ ﴿۱۳۵﴾

136. Naye bwe twamala okubaggyako ekibonerezo olw’ekiseera ekyagerebwa kye baali ab’okutuukako, okwejjuukiriza nga beefudde.

فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُمُ الرِّجْزَ اِلٰٓى اَجَلٍ هُمْ بٰلِغُوْهُ اِذَا هُمْ يَنْكُثُوْنَ ﴿۱۳۶﴾

فَانْتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَأَغْرَقْنَاهُمْ فِي الْيَمِّ بِأَنَّهُمْ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَكَانُوا عَنْهَا غَافِلِينَ ﴿١٣٧﴾

137. Kale twesasuza gye bali netubasaanyizaawo mu nnyanja, olw'okubanga baalimbisa obubonero bwaffe era tebaabufangako.

وَأَوْرَثْنَا الْقَوْمَ الَّذِينَ كَانُوا يُسْتَضْعَفُونَ مَشَارِقَ الْأَرْضِ وَمَغَارِبَهَا الَّتِي بَارَكْنَا فِيهَا ۖ وَتَمَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ الْحُسْنَىٰ عَلَىٰ بَنِي إِسْرَائِيلَ بِمَا صَبَرُوا ۖ وَدَمَّرْنَا مَا كَانَ يَصْنَعُ فِرْعَوْنُ وَقَوْمُهُ وَمَا كَانُوا يَعْرِشُونَ ﴿١٣٨﴾

138. Era abantu abo abaatwalibwanga nti tebeesobola be twasikiza ebuvanjuba w'ensi gye twassaamu omukisa n'ebugwanjuba wa yo, olwo ekigambo kya Mukama wo eky'ekisa ne kituukirira ku baana ba Isirairi kubanga baagumiikiriza, era netuzikiriza ebyo Farāwo n'abantu be bye baali bakola n'ebyo bye baali bazimbye.

وَجَاوَزْنَا بِبَنِي إِسْرَائِيلَ الْبَحْرَ فَأَتَوْا عَلَىٰ قَوْمٍ يَعْكُفُونَ عَلَىٰ أَصْنَامٍ لَهُمْ ۚ قَالُوا يَا مُوسَى اجْعَلْ لَنَا إِلَٰهًا كَمَا لَهُمْ آلِهَةٌ ۚ قَالَ إِنَّكُمْ قَوْمٌ تَجْهَلُونَ ﴿١٣٩﴾

139. Era twasomosa abaana ba Isirairi ennyanja, kale nebatuuka ku bantu abasinza amasanamu gaabwe. *Abaisirairi* nebagamba nti: Owange Mūsa, naffe tukolereyo omusinzibwa nga *bano* bwe balina abasinzibwa. N'agamba nti: Mazima muli bantu abeesiruwaza.

إِنَّ هَٰؤُلَاءِ مُتَبَّرٌ مَا هُمْ فِيهِ وَبَاطِلٌ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٤٠﴾

140. Mazima bano bye balina *byonna* bya kuzikirizibwa, ne bye bakola temuli nsa.

قَالَ أَغَيْرَ اللَّهِ أَبْغِيكُمْ إِلَٰهًا وَهُوَ فَضَّلَكُمْ عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿١٤١﴾

141. N'agamba nti: Abaffe, era mbanoonyezeeyo omusinzibwa omulala atali Allah ng'ate Ye y'eyabasukkulumya ku bantu *b'ebiro bino*?

وَإِذْ أَنْجَيْنَاكُمْ مِنْ آلِ فِرْعَوْنَ يَسُومُونَكُمْ سُوءَ الْعَذَابِ ۖ يُقَتِّلُونَ أَبْنَاءَكُمْ وَيَسْتَحْيُونَ نِسَاءَكُمْ ۚ وَفِي ذَٰلِكُمْ بَلَاءٌ مِنْ رَبِّكُمْ عَظِيمٌ ﴿١٤٢﴾

142. Era *mujjukire* nga bwe twabawonya abantu ba Farāwo, abaababonyabonyanga n'ekibonerezo ekibi, nga batta batabani bammwe nebalekawo bakazi bammwe. Era mw'ekyo mwalimu ekigezo kisuffu ku lwammwe nga kiva eri Mukama wammwe.

**Ruku 17**

وَوَاعَدْنَا مُوسَىٰ ثَلَاثِينَ لَيْلَةً وَأَتْمَمْنَاهَا بِعَشْرٍ فَتَمَّ مِيقَاتُ رَبِّهِ أَرْبَعِينَ لَيْلَةً ۚ وَقَالَ مُوسَىٰ لِأَخِيهِ هَارُونَ اخْلُفْنِي فِي قَوْمِي وَأَصْلِحْ وَلَا تَتَّبِعْ سَبِيلَ الْمُفْسِدِينَ ﴿١٤٣﴾

143. Era twalagaanya Mūsa ebiro amakumi asatu ne tubijjuuliriza n'ekkumi. Bwe kityo eky'ebiro ekyagerekebwa Mukama we eky'ennaku amakumi ana nekituukirira. Bw'atyo Mūsa n'agamba muganda we Hārūna nti: Beera omusigire wange mu bantu bange era tereeza *byonna,* naye togoberera ekkubo ly'abatabuzitabuzi.

وَلَمَّا جَاءَ مُوسَىٰ لِمِيقَاتِنَا وَكَلَّمَهُ رَبُّهُ قَالَ رَبِّ أَرِنِي أَنْظُرْ إِلَيْكَ ۚ

144. Era awo Mūsa bwe yajja ku kiseera kyaffe ekyagerekebwa, ne Mukama we n'ayogera naye, yagamba nti: Mukama

قَالَ لَن تَرَىٰنِي وَلَٰكِنِ انظُرْ إِلَى الْجَبَلِ فَإِنِ اسْتَقَرَّ مَكَانَهُ فَسَوْفَ تَرَىٰنِي ۚ فَلَمَّا تَجَلَّىٰ رَبُّهُ لِلْجَبَلِ جَعَلَهُ دَكًّا وَخَرَّ مُوسَىٰ صَعِقًا ۚ فَلَمَّا أَفَاقَ قَالَ سُبْحَٰنَكَ تُبْتُ إِلَيْكَ وَأَنَا أَوَّلُ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٤٤﴾

wange, nneeraga nkulabeko. *Allah* n’agamba nti: Toyinza kundaba, wabula tunula eri olusozi. Kale bwe lunaasigala mu kifo kya lwo, olwo nga onondaba. Kale Mukama we bwe yeeyoleka eri olusozi, yalufuula lusensebufu, ne Mūsa n’agwa wansi n’azirika. Naye bwe yadda engulu, n’agamba nti: Obutuukirivu bubwo! Mboneredde gy’oli era nze mubereberye mu bakkiriza.

قَالَ يَٰمُوسَىٰ إِنِّي اصْطَفَيْتُكَ عَلَى النَّاسِ بِرِسَٰلَٰتِي وَبِكَلَٰمِي فَخُذْ مَا آتَيْتُكَ وَكُن مِّنَ الشَّٰكِرِينَ ﴿١٤٥﴾

145. *Allah* n’agamba nti: Owange Mūsa, nze nnakulonda ku bantu olw’obubaka bwange n’ebigambo byange. Kale nyweza ebyo bye nnakuwa era obeere mw’abo abeebaza.

وَكَتَبْنَا لَهُ فِي الْأَلْوَاحِ مِن كُلِّ شَيْءٍ مَّوْعِظَةً وَتَفْصِيلًا لِّكُلِّ شَيْءٍ فَخُذْهَا بِقُوَّةٍ وَأْمُرْ قَوْمَكَ يَأْخُذُوا بِأَحْسَنِهَا ۚ سَأُورِيكُمْ دَارَ الْفَٰسِقِينَ ﴿١٤٦﴾

146. Era twamuwandiikira ku bipande okubuulirira okufa ku buli kimu n’okuttottola kwa buli kimu *netugamba nti:* Kale bikwate n’amaanyi era olagire abantu bo bagoberere ebyo ebisinga obulungi mu byo. Mangu nnyo nzija kubalaga amaka g’aboonoonefu.

سَأَصْرِفُ عَنْ آيَٰتِيَ الَّذِينَ يَتَكَبَّرُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَإِن يَرَوْا كُلَّ آيَةٍ لَّا يُؤْمِنُوا بِهَا وَإِن يَرَوْا سَبِيلَ الرُّشْدِ لَا يَتَّخِذُوهُ سَبِيلًا وَإِن يَرَوْا سَبِيلَ الْغَيِّ يَتَّخِذُوهُ سَبِيلًا ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَذَّبُوا بِآيَٰتِنَا وَكَانُوا عَنْهَا غَٰفِلِينَ ﴿١٤٧﴾

147. *Era* nzija kwewaza obubonero bwange abo abeekulumbaliza mu nsi awatali nsonga, era nga ne bwe balaba obubonero obwa buli ngeri, tebabukkiriza. Ate bwe balaba ekkubo ery’obulung’amu, tebalitwala ng’ekkubo. Naye bwe balaba ekkubo ery’obubuze, eryo lye batwala ng’ekkubo. Ekyo lwa kubanga baalimbisa obubonero bwaffe, era baalinga tebabufaako.

وَالَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَٰتِنَا وَلِقَاءِ الْآخِرَةِ حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ ۚ هَلْ يُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٤٨﴾

148. Era abo abaalimbisa obubonero bwaffe n’okusisinkana kw’enkomerero, ebikolwa byabwe byayonooneka. Abaffe, balisasulwa-yo *ekirala* okuggyako ebyo bye baakola?

**Ruku 18**

وَاتَّخَذَ قَوْمُ مُوسَىٰ مِن بَعْدِهِ مِنْ حُلِيِّهِمْ عِجْلًا جَسَدًا لَّهُ خُوَارٌ ۚ أَلَمْ يَرَوْا أَنَّهُ لَا يُكَلِّمُهُمْ وَلَا يَهْدِيهِمْ سَبِيلًا ۘ اتَّخَذُوهُ وَكَانُوا ظَٰلِمِينَ ﴿١٤٩﴾

149. Era abantu ba Mūsa ng’avuddewo baakola mu by’amajolobera gaabwe ennyana — nga kibiribiri ekirimu okung’oo-ng’a. Abaffe, baali tebalaba nti teyogera nabo era nti tebalung’amya mu kkubo? Baagifuula *ekisinzibwa* era baali boonoonefu.

وَلَمَّا سُقِطَ فِي أَيْدِيهِمْ وَرَأَوْا أَنَّهُمْ قَدْ ضَلُّوا قَالُوا لَئِن لَّمْ يَرْحَمْنَا رَبُّنَا وَيَغْفِرْ لَنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ الْخَٰسِرِينَ ﴿١٥٠﴾

150. Naye bwe beekuba mu bifuba byabwe nebalabira ddala nga babuze, nebagamba nti: Mukama waffe bw’ataatusaasire n’atusonyiwa, mazima tujja kuba mw’abo ab’okufaafaaganirwa.

151. Era awo Mūsa bwe yaddayo eri abantu be nga musunguwavu *nnyo era* nga munakuwavu, n'agamba nti: Engeri gye mwanzirira mu bigere nga nvuddewo nga mbi nnyo! Abaffe, *lwaki* mwayanguyiriza *okumenya* ekiragiro kya Mukama wammwe? Olwo n'assa ebipande wansi, n'akwata omutwe gwa muganda we nga amuwalulira gy'ali. *Muganda we* n'agamba nti: Mwana wa nnyabo, mazima abantu bano bannyoomodde nnyo era baabuze kata banzite, kale tonneeyagalizaako balabe era tonteeka wamu n'abantu aboonoonefu.

وَلَمَّا رَجَعَ مُوسَىٰ إِلَىٰ قَوْمِهِ غَضْبَانَ أَسِفًا ۙ قَالَ بِئْسَمَا خَلَفْتُمُونِي مِن بَعْدِي ۖ أَعَجِلْتُمْ أَمْرَ رَبِّكُمْ ۖ وَأَلْقَى الْأَلْوَاحَ وَأَخَذَ بِرَأْسِ أَخِيهِ يَجُرُّهُ إِلَيْهِ ۚ قَالَ ابْنَ أُمَّ إِنَّ الْقَوْمَ اسْتَضْعَفُونِي وَكَادُوا يَقْتُلُونَنِي فَلَا تُشْمِتْ بِيَ الْأَعْدَاءَ وَلَا تَجْعَلْنِي مَعَ الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿١٥١﴾

152. *Mūsa* n'agamba nti: Mukama wange, mbikkirira ne muganda wange era otuyingize mu kusaasira kwo; anti Ggwe Musaasizi asinga abasaasizi bonna.

قَالَ رَبِّ اغْفِرْ لِي وَلِأَخِي وَأَدْخِلْنَا فِي رَحْمَتِكَ ۖ وَأَنتَ أَرْحَمُ الرَّاحِمِينَ ﴿١٥٢﴾

**Ruku 19**

153. Mazima abo abaakola ennyana *okugisinza* bajja kutuukibwako obusungu obuva eri Mukama waabwe n'obuswaavu mu bulamu bw'oku nsi. Era bwe tutyo bwe tusasula abajingajinga.

إِنَّ الَّذِينَ اتَّخَذُوا الْعِجْلَ سَيَنَالُهُمْ غَضَبٌ مِّن رَّبِّهِمْ وَذِلَّةٌ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُفْتَرِينَ ﴿١٥٣﴾

154. Era abo abakola ebibi naye oluvannyuma lwa byo nebabonerera era nebakkiriza, mazima Mukama wo oluvannyuma lwa byo, ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.

وَالَّذِينَ عَمِلُوا السَّيِّئَاتِ ثُمَّ تَابُوا مِن بَعْدِهَا وَآمَنُوا إِنَّ رَبَّكَ مِن بَعْدِهَا لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٥٤﴾

155. Era Mūsa obusungu bwe bwamuggwako, n'akwata ebipande nga mu buwandiike bwa byo mulimu obulung'amu n'okusaasira eri abo abatya Mukama waabwe.

وَلَمَّا سَكَتَ عَن مُّوسَى الْغَضَبُ أَخَذَ الْأَلْوَاحَ ۖ وَفِي نُسْخَتِهَا هُدًى وَرَحْمَةٌ لِّلَّذِينَ هُمْ لِرَبِّهِمْ يَرْهَبُونَ ﴿١٥٥﴾

156. Era Mūsa yalonda mu bantu be abasajja nsanvu olw'ekiseera kyaffe *kye twamulagaanya.* Bwe baakwatibwa musisi, *Mūsa* n'agamba nti: Mukama wange , singa wayagala, waalibazikirizza olubereberye era nange. Abaffe, on'otuzikiriza olw'ebyo abasiru mu ffe bye baakola? Kino si kirala wabula kugezesa kwo. Okuzikirizisa oyo gw'oba osalidde, n'olung'amya oyo gw'oba osiimye. Ggwe Muyambi waffe, kale tusonyiwe era otusaasire; anti Ggwe osinga abasonyiyi bonna.

وَاخْتَارَ مُوسَىٰ قَوْمَهُ سَبْعِينَ رَجُلًا لِّمِيقَاتِنَا ۖ فَلَمَّا أَخَذَتْهُمُ الرَّجْفَةُ قَالَ رَبِّ لَوْ شِئْتَ أَهْلَكْتَهُم مِّن قَبْلُ وَإِيَّايَ ۖ أَتُهْلِكُنَا بِمَا فَعَلَ السُّفَهَاءُ مِنَّا ۖ إِنْ هِيَ إِلَّا فِتْنَتُكَ تُضِلُّ بِهَا مَن تَشَاءُ وَتَهْدِي مَن تَشَاءُ ۖ أَنتَ وَلِيُّنَا فَاغْفِرْ لَنَا وَارْحَمْنَا ۖ وَأَنتَ خَيْرُ الْغَافِرِينَ ﴿١٥٦﴾

157. Era tuwandiikeko ebirungi ku nsi kuno ne ku nkomerero, mazima ffe twolekedde gy'oli *otuddiremu. Allah* n'agamba nti: Ekibonerezo kyange nkituusa kw'oyo gwemba nsalidde; naye okusaasira

وَاكْتُبْ لَنَا فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِي الْآخِرَةِ إِنَّا هُدْنَا إِلَيْكَ ۚ قَالَ عَذَابِي أُصِيبُ بِهِ مَنْ أَشَاءُ ۖ وَرَحْمَتِي

kwange kwabuna ku buli kimu; kale ddala nzija kukuwandiika kw'abo abeekuuma era ne batoola zaka, n'abo abakkiriza Aya zaffe —

158. Abo abagoberera Omubaka, Nabbi atali muyigirize, oyo gwe basanga nga yawandiikibwa mu Tawurēti ne mu Njiri ebyo bye bali nabyo. Abalagira ebituufu, n'abaziyiza ebitasaana,era abakkiriza ebirongoofu, n'abawera ebibi, era abatikkulako obuzito bwabwe n'enjegere ezo ezaabaliko. Kale abo abamukkiriza era nebamuwagira, nebamuyamba, era nebagoberera obutangaavu obwo obwassibwa awamu naye, abo nno be baliganyulwa.

**Ruku 20**

159. Gamba nti: Abange mmwe abantu, mazima nze ndi Mubaka wa Allah gye muli mwenna. *Natumwa* Oyo nannyini bwakabaka bw'eggulu n'ensi. Teri musinzibwa *mulala* okuggyako Ye. Y'awa obulamu era y'afiisa. Kale mukkirize Allah n'Omubaka we, Nabbi atali muyigirize, oyo akkiriza Allah n'ebigambo bye; era mumugoberere, lwe mujja okulung'ama.

160. Era mu bantu ba Mūsa mulimu abantu abalung'amya n'amazima era nga ku go kwe bakolera obwenkanya.

161. Era twabakutulakutulamu ebika *ebyafuuka* amawanga kkumi n'abiri, era netubikkulira Mūsa awo nga abantu be bamusabye amazzi ag'okunywa nti: Kuba olwazi n'omuggo gwo, olwo nelufukumukamu ensulo kkumi nabbiri, buli bantu nebamanya obunywero bwabwe. Netusiikiriza waggulu waabwe ebire era netubassiza Manna ne Saliwa. Mulye ku birongoofu bye twabagabula, naye tebaalyaazaamaanya Ffe, wabula beeryazaamaanya bokka.

وَسِعَتْ كُلَّ شَيْءٍ ۚ فَسَأَكْتُبُهَا لِلَّذِينَ يَتَّقُونَ وَيُؤْتُونَ الزَّكَاةَ وَالَّذِينَ هُم بِآيَاتِنَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٥٧﴾

الَّذِينَ يَتَّبِعُونَ الرَّسُولَ النَّبِيَّ الْأُمِّيَّ الَّذِي يَجِدُونَهُ مَكْتُوبًا عِندَهُمْ فِي التَّوْرَاةِ وَالْإِنجِيلِ يَأْمُرُهُم بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَاهُمْ عَنِ الْمُنكَرِ وَيُحِلُّ لَهُمُ الطَّيِّبَاتِ وَيُحَرِّمُ عَلَيْهِمُ الْخَبَائِثَ وَيَضَعُ عَنْهُمْ إِصْرَهُمْ وَالْأَغْلَالَ الَّتِي كَانَتْ عَلَيْهِمْ ۚ فَالَّذِينَ آمَنُوا بِهِ وَعَزَّرُوهُ وَنَصَرُوهُ وَاتَّبَعُوا النُّورَ الَّذِي أُنزِلَ مَعَهُ ۙ أُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿١٥٨﴾

قُلْ يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنِّي رَسُولُ اللَّهِ إِلَيْكُمْ جَمِيعًا الَّذِي لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحْيِي وَيُمِيتُ ۖ فَآمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ النَّبِيِّ الْأُمِّيِّ الَّذِي يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَكَلِمَاتِهِ وَاتَّبِعُوهُ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥٩﴾

وَمِن قَوْمِ مُوسَىٰ أُمَّةٌ يَهْدُونَ بِالْحَقِّ وَبِهِ يَعْدِلُونَ ﴿١٦٠﴾

وَقَطَّعْنَاهُمُ اثْنَتَيْ عَشْرَةَ أَسْبَاطًا أُمَمًا ۚ وَأَوْحَيْنَا إِلَىٰ مُوسَىٰ إِذِ اسْتَسْقَاهُ قَوْمُهُ أَنِ اضْرِب بِّعَصَاكَ الْحَجَرَ ۖ فَانبَجَسَتْ مِنْهُ اثْنَتَا عَشْرَةَ عَيْنًا ۖ قَدْ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ ۚ وَظَلَّلْنَا عَلَيْهِمُ الْغَمَامَ وَأَنزَلْنَا عَلَيْهِمُ الْمَنَّ وَالسَّلْوَىٰ ۖ كُلُوا مِن طَيِّبَاتِ مَا رَزَقْنَاكُمْ ۚ وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِن كَانُوا أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿١٦١﴾

162. Era awo bwe baagambibwa nti: Mutuule mu kibuga kino mulye mu kyo wonna nga bwe mwagala era mugambe nti: Tutikkuleko obuzito bwaffe. Era muyingire mu mulyango n’obuwulize, tujja kubasonyiwa ebibi byammwe. *Era* ddala tujja kwongeza abakozi b’ebirungi.

وَإِذْ قِيلَ لَهُمُ اسْكُنُوا هٰذِهِ الْقَرْيَةَ وَكُلُوا مِنْهَا حَيْثُ شِئْتُمْ وَقُولُوا حِطَّةٌ وَادْخُلُوا الْبَابَ سُجَّدًا تُغْفَرْ لَكُمْ خَطِيٓـَٔـٰتُكُمْ ۚ سَنَزِيدُ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٦٢﴾

163. Naye aboononyi mu bo baakyusaamu ekigambo *ekirala* ekitaali ekyo ekyabagambibwa. Kale netubaweereza ekibonerezo okuva mu ggulu olw’ebikyaamu bye baakolanga.

فَبَدَّلَ الَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْهُمْ قَوْلًا غَيْرَ الَّذِي قِيلَ لَهُمْ فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِجْزًا مِّنَ السَّمَاءِ بِمَا كَانُوا يَظْلِمُونَ ﴿١٦٣﴾

**Ruku 21**

164. Era babuuze ebyafa ku kibuga ekyo ekyali kiri ku nnyanja awo bwe bavvoola Sabbiiti, awo eby’ennyanja byabwe bwe byabajjiranga ku lunaku lwa Sabbiiti yaabwe nebirabika ne kungulu *ku mazzi*, so nga ku lunaku lwe bataabanga mu Sabbiiti, tebyabajjiranga. Bwe tutyo nno bwe twabagezesa kubanga baali bajeemu.

وَسْـَٔلْهُمْ عَنِ الْقَرْيَةِ الَّتِي كَانَتْ حَاضِرَةَ الْبَحْرِ ۘ إِذْ يَعْدُونَ فِي السَّبْتِ إِذْ تَأْتِيهِمْ حِيتَانُهُمْ يَوْمَ سَبْتِهِمْ شُرَّعًا وَيَوْمَ لَا يَسْبِتُونَ ۙ لَا تَأْتِيهِمْ ۚ كَذٰلِكَ ۚ نَبْلُوهُمْ بِمَا كَانُوا يَفْسُقُونَ ﴿١٦٤﴾

165. Era awo ekibiina ekimu mu bo bwe kyagamba nti: Lwaki mubuulirira abantu Allah b’agenda okuzikiriza oba okubonereza ekibonerezo ekikakali? Baagamba nti: Lwa kweggyako musango eri Mukama wammwe, era nti ob’olyawo banaatya Allah.

وَإِذْ قَالَتْ أُمَّةٌ مِّنْهُمْ لِمَ تَعِظُونَ قَوْمًا ۙ اللّٰهُ مُهْلِكُهُمْ أَوْ مُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا ۖ قَالُوا مَعْذِرَةً إِلٰى رَبِّكُمْ وَلَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿١٦٥﴾

166. Naye bwe beerabira ebyo bye baabulirirwako, twawonya abo abaaziyiza ebibi, netukangavvula abo abakyaamu n’ekibonerezo eky’akabi olw’ebibi bye baakolanga.

فَلَمَّا نَسُوا مَا ذُكِّرُوا بِهِ أَنْجَيْنَا الَّذِينَ يَنْهَوْنَ عَنِ السُّوءِ وَأَخَذْنَا الَّذِينَ ظَلَمُوا بِعَذَابٍ بَئِيسٍ بِمَا كَانُوا يَفْسُقُونَ ﴿١٦٦﴾

167. Kale bwe baajeemera ddala kw’ebyo ebyabaziyizibwa, twabagamba nti: Mufuuke nkima ennyoomoofu.

فَلَمَّا عَتَوْا عَنْ مَّا نُهُوا عَنْهُ قُلْنَا لَهُمْ كُونُوا قِرَدَةً خَاسِئِينَ ﴿١٦٧﴾

168. Era *jjukira* nga Mukama wo bwe yalangirira nti mazima agenda kubaweereza abo abalibabonyaabonya n’ekibonerezo ekibi okutuusiza ddala ku lunaku lw’okuzuukira. Mazima Mukama wo mwangu nnyo mu kubonereza, era ddala ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.

وَإِذْ تَأَذَّنَ رَبُّكَ لَيَبْعَثَنَّ عَلَيْهِمْ إِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ مَنْ يَّسُومُهُمْ سُوءَ الْعَذَابِ ۗ إِنَّ رَبَّكَ لَسَرِيعُ الْعِقَابِ ۖ وَإِنَّهُ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٦٨﴾

169. Era twabakutulakutulamu ebibiina mu nsi nga mu bo mulimu abakozi b’ebirungi

وَقَطَّعْنٰهُمْ فِي الْأَرْضِ أُمَمًا ۚ مِنْهُمُ الصّٰلِحُونَ وَمِنْهُمْ دُونَ ذٰلِكَ ۖ وَ

بَلَوْنَٰهُم بِٱلْحَسَنَٰتِ وَٱلسَّيِّـَٔاتِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿١٦٩﴾

ne mu bo nga mulimu abatali batyo. Era twabagezesa n'ebirungi n'ebibi, balyooke beddemu.

فَخَلَفَ مِنۢ بَعْدِهِمْ خَلْفٌ وَرِثُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ يَأْخُذُونَ عَرَضَ هَٰذَا ٱلْأَدْنَىٰ وَيَقُولُونَ سَيُغْفَرُ لَنَا وَإِن يَأْتِهِمْ عَرَضٌ مِّثْلُهُۥ يَأْخُذُوهُ ۚ أَلَمْ يُؤْخَذْ عَلَيْهِم مِّيثَٰقُ ٱلْكِتَٰبِ أَن لَّا يَقُولُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْحَقَّ وَدَرَسُوا۟ مَا فِيهِ ۗ وَٱلدَّارُ ٱلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَ ۗ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٧٠﴾

170. Kale oluvannyuma lwabwe, abasika ababi abaababaddira mu bigere, abaasikira Ekitabo, baatwala eby'obugagga *bw'ensi* eno etaliimu nsa *nga ky'ekikulu* nga bagamba nti: Biritusonyiyibwa. So nga ne bwe batuukibwako eby'obugagga ebirala ebibifaanana, babitwaala. Abaffe, tebaggyibwako ndagaano mu Kitabo nti teboogerenga ku Allah okuggyako eby'amazima ne basoma n'ebikirimu? Naye amaka g'enkomerero ge gasinga obulungi eri abo abatya Allah. Abaffe, temutegeera?

وَٱلَّذِينَ يُمَسِّكُونَ بِٱلْكِتَٰبِ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُصْلِحِينَ ﴿١٧١﴾

171. Era abo abanywerera ku Kitabo era nebajjumbira essaala, mazima Ffe tetufiiriza mpeera ya bakozi ba birungi.

وَإِذْ نَتَقْنَا ٱلْجَبَلَ فَوْقَهُمْ كَأَنَّهُۥ ظُلَّةٌ وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُۥ وَاقِعٌۢ بِهِمْ خُذُوا۟ مَآ ءَاتَيْنَٰكُم بِقُوَّةٍ وَٱذْكُرُوا۟ مَا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿١٧٢﴾

172. Era *mujjukire* nga bwe twasulika olusozi waggulu waabwe neruba ng'ekidaala, era nebalowooza nti lugenda kubagwako. *Netugamba nti*: Mukwate n'amaanyi ebyo bye twabawa era mujjukire ebikirimu, lwe mujja okwekuuma

**Ruku 22**

وَإِذْ أَخَذَ رَبُّكَ مِنۢ بَنِىٓ ءَادَمَ مِن ظُهُورِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَأَشْهَدَهُمْ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ أَلَسْتُ بِرَبِّكُمْ ۖ قَالُوا۟ بَلَىٰ ۛ شَهِدْنَآ ۛ أَن تَقُولُوا۟ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ إِنَّا كُنَّا عَنْ هَٰذَا غَٰفِلِينَ ﴿١٧٣﴾

173. Era *jjukira* nga Mukama wo bwe yaggya mu migongo gy'abaana ba Ādamu abaana baabwe era n'abafuula abeewako bokka obujulizi, *n'ababuuza nti*: Abange, si Nze Mukama wammwe? Nebaddamu nti: Yee, tukakasa. *Ekyo yakikola,* muleme kwogera ku lunaku lw'okuzuukira nti: Ffe bino tetwabimanyaako,

أَوْ تَقُولُوٓا۟ إِنَّمَآ أَشْرَكَ ءَابَآؤُنَا مِن قَبْلُ وَكُنَّا ذُرِّيَّةً مِّنۢ بَعْدِهِمْ ۖ أَفَتُهْلِكُنَا بِمَا فَعَلَ ٱلْمُبْطِلُونَ ﴿١٧٤﴾

174. Oba mmwe okugamba nti: Mazima ba kitaffe edda be benkanyanga Allah n'ebirala, naye ffe twali zzadde lya luvannyuma lwabwe. Abaffe, onotuzikiriza olw'ebyo ebyakolwa abalimba?

وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ وَلَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿١٧٥﴾

175. Era bwe tutyo bwe tutottola okulabula, balyooke badde *gye tuli.*

وَٱتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ ٱلَّذِىٓ ءَاتَيْنَٰهُ ءَايَٰتِنَا فَٱنسَلَخَ مِنْهَا فَأَتْبَعَهُ ٱلشَّيْطَٰنُ فَكَانَ مِنَ ٱلْغَاوِينَ ﴿١٧٦﴾

176. Era basomere ebyafa kw'oyo gwe twawa obubonero bwaffe n'abwesowolamu, olwo Sitaani n'amulondoola; kale n'aba mw'abo abaawaba.

177. Era singa twayagala, twalimugulumizza ku lwa bwo, naye ye yagugubira ku ttaka n'agoberera kwagala kwe. Kale enfaanana ye efaanana n'embwa: Bw'ogigoba, ewejja-wejja; ne bw'ogireka era ewejjawejja. Eyo nno y'enfaanana y'abantu abo abalimbisa obubonero bwaffe. Kale bategeeze ebyafaayo, balyooke bafumiitirize.

وَلَوْ شِئْنَا لَرَفَعْنَٰهُ بِهَا وَلَٰكِنَّهُۥٓ أَخْلَدَ إِلَى ٱلْأَرْضِ وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ ۚ فَمَثَلُهُۥ كَمَثَلِ ٱلْكَلْبِ إِن تَحْمِلْ عَلَيْهِ يَلْهَثْ أَوْ تَتْرُكْهُ يَلْهَث ۚ ذَّٰلِكَ مَثَلُ ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا ۚ فَٱقْصُصِ ٱلْقَصَصَ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ﴿١٧٧﴾

178. Nga mbi nnyo enfaanana y'abantu abo abalimbisa obubonero bwaffe, era beeryazaamaanya bokka.

سَآءَ مَثَلًا ٱلْقَوْمُ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَأَنفُسَهُمْ كَانُوا۟ يَظْلِمُونَ ﴿١٧٨﴾

179. Oyo Allah gw'alung'amya, kale oyo ye mulung'amu *owa ddala*. N'oyo gw'asalira okubula, kale abo be b'okufaafa-aganirwa.

مَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِى ۖ وَمَن يُضْلِلْ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿١٧٩﴾

180. Era ddala twatonda bangi mu Majinni n'abantu nga enkomerero yaabwe muliro: Balina emitima, naye tebagikozesa mu kutegeera. Era balina amaaso naye tebagalabisa. Era balina amatu naye tebagakozesa kuwulira. Abo baling'anga bisolo. Mpozzi ate bo be basinga okuba ababuze. Abo be balagajjavu.

وَلَقَدْ ذَرَأْنَا لِجَهَنَّمَ كَثِيرًا مِّنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ ۖ لَهُمْ قُلُوبٌ لَّا يَفْقَهُونَ بِهَا وَلَهُمْ أَعْيُنٌ لَّا يُبْصِرُونَ بِهَا وَلَهُمْ ءَاذَانٌ لَّا يَسْمَعُونَ بِهَآ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ كَٱلْأَنْعَٰمِ بَلْ هُمْ أَضَلُّ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْغَٰفِلُونَ ﴿١٨٠﴾

181. Era Allah ye Nannyini matendo agasingira ddala obulungi, kale mumukowo-olenga nago. Era muleke abo abawuguka ku matendo ge, bajja kusasulwa olw'ebyo bye baakolanga.

وَلِلَّهِ ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ فَٱدْعُوهُ بِهَا ۖ وَذَرُوا۟ ٱلَّذِينَ يُلْحِدُونَ فِىٓ أَسْمَٰٓئِهِۦ ۚ سَيُجْزَوْنَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٨١﴾

182. Era ne mw'abo be twatonda mulimu abantu abalung'amya n'amazima era nga ku go kwe bakolera obwenkanya.

وَمِمَّنْ خَلَقْنَآ أُمَّةٌ يَهْدُونَ بِٱلْحَقِّ وَبِهِۦ يَعْدِلُونَ ﴿١٨٢﴾ ع ٢٢ ١٢

**Ruku 23**

183. Naye abo abalimbisa obubonero bwaffe, tujja kubawalulira mpola mpola *eri okuzikirira* mu ngeri gye batamanyi.

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا سَنَسْتَدْرِجُهُم مِّنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٨٣﴾

184. Era mbawa akaagaanya *kuba* ddala entegeka yange ya maanyi nnyo.

وَأُمْلِى لَهُمْ ۚ إِنَّ كَيْدِى مَتِينٌ ﴿١٨٤﴾

185. Abaffe, tebafumiitiriza *ne balaba* nga ddala munnaabwe si mugwi wa ddalu? Ye si mulala, wabula ye Mulabuzi ow'olwaatu.

أَوَلَمْ يَتَفَكَّرُوا۟ ۗ مَا بِصَاحِبِهِم مِّن جِنَّةٍ ۚ إِنْ هُوَ إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿١٨٥﴾

186. Abaffe, tebatunulako mu bwakabaka bw'eggulu n'ensi ne mu bintu Allah bye yatonda? Era ob'olyawo nga entuuko yaabwe emaze okusembera. Kale ate

أَوَلَمْ يَنظُرُوا۟ فِى مَلَكُوتِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا خَلَقَ ٱللَّهُ مِن شَىْءٍ وَأَنْ عَسَىٰٓ أَن يَكُونَ قَدِ ٱقْتَرَبَ أَجَلُهُمْ ۖ

kigambo ki kye balikkiriza ebbali wa yo?

فَبِاَيِّ حَدِيْثٍۭ بَعْدَهٗ يُؤْمِنُوْنَ ﴿١٨٦﴾

187. Oyo Allah gw'asalira okubula, tewali amulung'amya. Era *abo* abaleka mu bujeemu bwabwe nga bawunaawuna.

مَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ فَلَا هَادِيَ لَهٗ ؕ وَيَذَرُهُمْ فِيْ طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُوْنَ ﴿١٨٧﴾

188. Bakubuuza ebifa ku Ssaawa *nti*: Eribaawo ddi? Gamba nti: Mazima okumanya kwa yo kuli eri Mukama wange. Tewali aligyoleka ku kiseera kya yo okuggyako Ye yekka. Ezitowa nnyo mu ggulu ne mu nsi. Teribatuukako wabula kibwatukira. Bakubuuza *ebigifaako* gy'obeera nti ggwe omanyi ebigifaako. Gamba nti: Mazima okumanya kwa yo kuli eri Allah *yekka*, naye abantu abasinga obungi tebamanyi.

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ السَّاعَةِ اَيَّانَ مُرْسٰهَا ؕ قُلْ اِنَّمَا عِلْمُهَا عِنْدَ رَبِّيْ ۚ لَا يُجَلِّيْهَا لِوَقْتِهَاۤ اِلَّا هُوَ ؔۘ ثَقُلَتْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ لَا تَاْتِيْكُمْ اِلَّا بَغْتَةً ؕ يَسْـَٔلُوْنَكَ كَاَنَّكَ حَفِيٌّ عَنْهَا ؕ قُلْ اِنَّمَا عِلْمُهَا عِنْدَ اللّٰهِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿١٨٨﴾

189. Gamba nti: Sirina buyinza kwegasa oba kwerumya, okuggyako nga Allah bw'aba ayagadde. Era singa nali mmanyi eby'enkiso, nalyeyingiwalizza ebirungi era saalituukiddwako kabi *konna*. Naye nze siri kirala wabula ndi mulabuzi era omuwi w'amawulire ag'essanyu eri abantu abakkiriza.

قُلْ لَّاۤ اَمْلِكُ لِنَفْسِيْ نَفْعًا وَّلَا ضَرًّا اِلَّا مَا شَآءَ اللّٰهُ ؕ وَلَوْ كُنْتُ اَعْلَمُ الْغَيْبَ لَاسْتَكْثَرْتُ مِنَ الْخَيْرِ ۖۚ وَمَا مَسَّنِيَ السُّوْٓءُ ۚۛ اِنْ اَنَا اِلَّا نَذِيْرٌ وَّبَشِيْرٌ لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿١٨٩﴾

**Ruku 24**

190. Ye y'eyabatonda mu mwoyo ogumu era n'akola mu gwo munne wa gwo, gulyooke gutebenkere ku lulwe. Naye bw'ayita gy'ali, aba olubuto *naye nga* luwewufu, olwo n'akunnumba nalwo. Naye bwe luzitowa, olwo bombi basaba Allah Mukama waabwe nti: Bw'onotuwa *omwana* omulungi, mazima tujja kuba mw'abo abeebaza.

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ مِّنْ نَّفْسٍ وَّاحِدَةٍ وَّجَعَلَ مِنْهَا زَوْجَهَا لِيَسْكُنَ اِلَيْهَا ۚ فَلَمَّا تَغَشّٰىهَا حَمَلَتْ حَمْلًا خَفِيْفًا فَمَرَّتْ بِهٖ ۚ فَلَمَّاۤ اَثْقَلَتْ دَّعَوَا اللّٰهَ رَبَّهُمَا لَئِنْ اٰتَيْتَنَا صَالِحًا لَّنَكُوْنَنَّ مِنَ الشّٰكِرِيْنَ ﴿١٩٠﴾

191. Naye bw'abawa *omwana* omulungi, badda mu kumuteerawo abenkana naye mw'ekyo ky'abawadde. Kale Allah ali waggulu nnyo n'ebyo bye bamwenkanya nabyo.

فَلَمَّاۤ اٰتٰىهُمَا صَالِحًا جَعَلَا لَهٗ شُرَكَآءَ فِيْمَاۤ اٰتٰىهُمَا ۚ فَتَعٰلَى اللّٰهُ عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿١٩١﴾

192. Abaffe, bamwenkanya n'ebyo ebitayinza na kutonda kyonna ate nga nabyo bitondebwa butondebwa?

اَيُشْرِكُوْنَ مَا لَا يَخْلُقُ شَيْـًٔا وَّهُمْ يُخْلَقُوْنَ ﴿١٩٢﴾

193. Era tebayinza kubayamba wadde tebasobola kweyamba bokka.

وَلَا يَسْتَطِيْعُوْنَ لَهُمْ نَصْرًا وَّلَاۤ اَنْفُسَهُمْ يَنْصُرُوْنَ ﴿١٩٣﴾

194. Era bwe mubakoowoola eri obulung'a-

وَاِنْ تَدْعُوْهُمْ اِلَى الْهُدٰى لَا

mu, tebabagoberera. Ky'ekimu gye muli bwe mubakowoola oba bwe mwesirikira.

يَتَّبِعُوكُمْ ۚ سَوَاءٌ عَلَيْكُمْ أَدَعَوْتُمُوهُمْ أَمْ أَنتُمْ صَامِتُونَ ﴿١٩٤﴾

195. Mazima abo be muwanjagira ebbali wa Allah nabo baweereza, okufaanana nga mmwe. Kale mubasabe babaanukule, obanga muli ba mazima.

إِنَّ الَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ عِبَادٌ أَمْثَالُكُمْ ۖ فَادْعُوهُمْ فَلْيَسْتَجِيبُوا لَكُمْ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٩٥﴾

196. Abaffe, balina amagulu ge batambuza, nandiki balina emikono gye bakwasa? Oba balina amaaso ge balabisa, nandiki balina amatu ge bawuliza? Gamba nti: Kale mukoowoole abammwe be mwenkanya ne Allah n'oluvannyuma munneekobere, era temumpa kaagaanya.

أَلَهُمْ أَرْجُلٌ يَمْشُونَ بِهَا ۖ أَمْ لَهُمْ أَيْدٍ يَبْطِشُونَ بِهَا ۖ أَمْ لَهُمْ أَعْيُنٌ يُبْصِرُونَ بِهَا ۖ أَمْ لَهُمْ آذَانٌ يَسْمَعُونَ بِهَا ۗ قُلِ ادْعُوا شُرَكَاءَكُمْ ثُمَّ كِيدُونِ فَلَا تُنظِرُونِ ﴿١٩٦﴾

197. Mazima omukuumi wange ye Allah Oyo eyassa Ekitabo era y'akuuma abakozi b'ebirungi.

إِنَّ وَلِيِّيَ اللَّهُ الَّذِي نَزَّلَ الْكِتَابَ ۖ وَهُوَ يَتَوَلَّى الصَّالِحِينَ ﴿١٩٧﴾

198. Naye abo be muwanjagira ebbali we, tebasobola kubayamba wadde bo bennyini okweyamba.

وَالَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِهِ لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَكُمْ وَلَا أَنفُسَهُمْ يَنصُرُونَ ﴿١٩٨﴾

199. Era bwe mubakoowoola eri obulung'amu, tebawulira. Era obalaba ng'abatunula gy'oli naye nga tebalaba.

وَإِن تَدْعُوهُمْ إِلَى الْهُدَىٰ لَا يَسْمَعُوا ۖ وَتَرَاهُمْ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ وَهُمْ لَا يُبْصِرُونَ ﴿١٩٩﴾

200. Weekwate okusonyiwa era kubiriza okukola ebirungi era weesambe abatategeera.

خُذِ الْعَفْوَ وَأْمُرْ بِالْعُرْفِ وَأَعْرِضْ عَنِ الْجَاهِلِينَ ﴿٢٠٠﴾

201. Naye bw'ofukuutirirwanga Sitaani olufukuutirira, kale wewogomenga eri Allah. Mazima Ye y'Awulira byonna, Omumanyi wa byonna.

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ الشَّيْطَانِ نَزْغٌ فَاسْتَعِذْ بِاللَّهِ ۚ إِنَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٠١﴾

202. Mazima abo abeekuuma bwe balumbibwa ebirowoozo ebiva eri *Sitaani*, bajjukira *mangu Allah*, okwejjuukiriza nga balabuse.

إِنَّ الَّذِينَ اتَّقَوْا إِذَا مَسَّهُمْ طَائِفٌ مِّنَ الشَّيْطَانِ تَذَكَّرُوا فَإِذَا هُم مُّبْصِرُونَ ﴿٢٠٢﴾

203. Naye *abatakkiriza* baganda baabwe (ba Sitaani) babongera mu kubula, nate era tebaddirira.

وَإِخْوَانُهُمْ يَمُدُّونَهُمْ فِي الْغَيِّ ثُمَّ لَا يُقْصِرُونَ ﴿٢٠٣﴾

204. Era bw'otabaleetera kabonero, bagamba nti: Lwaki tewakayiiya? Gamba nti: Mazima nze ngoberera ebyo ebimbikkulirwa okuva eri Mukama wange. Buno bwe bujulizi okuva eri Mukama wammwe era bwe bulung'amu n'okusaasira eri abantu abakkiriza.

وَإِذَا لَمْ تَأْتِهِم بِآيَةٍ قَالُوا لَوْلَا اجْتَبَيْتَهَا ۚ قُلْ إِنَّمَا أَتَّبِعُ مَا يُوحَىٰ إِلَيَّ مِن رَّبِّي ۚ هَٰذَا بَصَائِرُ مِن رَّبِّكُمْ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٢٠٤﴾

وَاِذَا قُرِئَ الْقُرْاٰنُ فَاسْتَمِعُوْا لَهٗ وَ
اَنْصِتُوْا لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿٢٠٥﴾

205. Era Kur’āni bw’ebanga esomebwa, kale mugiwulirizenga nnyo era musiriikirirenga, lwe mujja okusaasirwa.

وَاذْكُرْ رَّبَّكَ فِيْ نَفْسِكَ تَضَرُّعًا وَّ
خِيْفَةً وَّدُوْنَ الْجَهْرِ مِنَ الْقَوْلِ بِالْغُدُوِّ
وَالْاٰصَالِ وَلَا تَكُنْ مِّنَ الْغٰفِلِيْنَ ﴿٢٠٦﴾

206. Era jjukiranga Mukama wo mu mwoyo gwo mu bwetoowaze n’okutya, so si kwogera kwa kuleekaana, *bw’otyo* ku makya n’eggulo; era tobeeranga mw’abo abalagajjavu.

اِنَّ الَّذِيْنَ عِنْدَ رَبِّكَ لَا يَسْتَكْبِرُوْنَ
عَنْ عِبَادَتِهٖ وَيُسَبِّحُوْنَهٗ وَلَهٗ
يَسْجُدُوْنَ ﴿٢٠٧﴾ ۩ السجدة ع ٢٤

207. Mazima abo abali ku lusegere lwa Mukama wo tebeekuluntaliza ku kumusinza era bamutendereza era Ye gwe bavuunamira.







## AL-ANFĀL 8

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ الْاَنْفَالِ ؕ قُلِ الْاَنْفَالُ لِلّٰهِ وَالرَّسُوْلِ ۚ فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاَصْلِحُوْا ذَاتَ بَيْنِكُمْ ۪ وَاَطِيْعُوا اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗٓ اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٢﴾

2. Bakubuuza ebifa ku minyago. Gamba nti: Eminyago gya Allah ne Mutume. Kale mutye Allah era mutereeze n'ebyo ebiri wakati wammwe era mugondere Allah ne Mutume we, bwe muba nga *ddala* muli bakkiriza.

اِنَّمَا الْمُؤْمِنُوْنَ الَّذِيْنَ اِذَا ذُكِرَ اللّٰهُ وَجِلَتْ قُلُوْبُهُمْ وَاِذَا تُلِيَتْ عَلَيْهِمْ اٰيٰتُهٗ زَادَتْهُمْ اِيْمَانًا وَّعَلٰى رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُوْنَ ﴿٣﴾

3. Mazima abakkiriza *abatuufu* be bo emitima gyabwe egitekemuka nga Allah ayogeddwako, era bwe basomerwa Aya ze, zibongera bukkiriza era Mukama waabwe *yekka* gwe beesiga.

الَّذِيْنَ يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَمِمَّا رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ﴿٤﴾

4. Be bo abajjumbira essaala era nga ne mu bye twabawa babitoolamu.

اُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُؤْمِنُوْنَ حَقًّا ؕ لَهُمْ دَرَجٰتٌ عِنْدَ رَبِّهِمْ وَمَغْفِرَةٌ وَّرِزْقٌ كَرِيْمٌ ﴿٥﴾

5. Abo nno be bakkiriza ab'amazima. Balina amadaala eri Mukama waabwe n'okusonyiyibwa n'ebigabulwa eby'ekitiibwa.

كَمَآ اَخْرَجَكَ رَبُّكَ مِنْ بَيْتِكَ بِالْحَقِّ ۪ وَاِنَّ فَرِيْقًا مِّنَ الْمُؤْمِنِيْنَ لَكٰرِهُوْنَ ﴿٦﴾

6. Nga Mukama wo bwe yakufulumya mu nnyumba yo ku lw'amazima, so nga ddala ekibiina ekimu mu bakkiriza kyali tekyagala.

يُجَادِلُوْنَكَ فِى الْحَقِّ بَعْدَ مَا تَبَيَّنَ كَاَنَّمَا يُسَاقُوْنَ اِلَى الْمَوْتِ وَهُمْ يَنْظُرُوْنَ ﴿٧﴾

7. Bakuwakanya ne kw'ebyo eby'amazima oluvannyuma lw'okunnyonnyoka nekiba nga abagoberwa eri okufa nga balaba.

وَاِذْ يَعِدُكُمُ اللّٰهُ اِحْدَى الطَّآئِفَتَيْنِ اَنَّهَا لَكُمْ وَتَوَدُّوْنَ اَنَّ غَيْرَ ذَاتِ الشَّوْكَةِ تَكُوْنُ لَكُمْ وَيُرِيْدُ اللّٰهُ اَنْ يُّحِقَّ الْحَقَّ بِكَلِمٰتِهٖ وَيَقْطَعَ دَابِرَ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٨﴾

8. Era *mujjukire* nga Allah bwe yabasuubiza nti ekimu ku bibinja ebibiri ddala kijja kuba kyammwe, naye ate mmwe ne mwagala ekyo ekitaalina bya kulwanyisa *nti* ky'ekiba kiba ekyammwe; so nga Allah yayagala kukakasa mazima n'ebigambo bye era akutule n'omulandira gw'abatakkiriza.

لِيُحِقَّ الْحَقَّ وَيُبْطِلَ الْبَاطِلَ وَلَوْ كَرِهَ الْمُجْرِمُوْنَ ﴿٩﴾

9. Alyooke akakase amazima era asaanyeewo obulimba, newaakubadde nga aboonoonyi tebaagala.

10. Awo bwe mwawanjagira Mukama wammwe, kale yabaanukula *n'agamba nti*: Ddala nzija kubadduukirira n'olukumi lwa bamalayika abagoberagana.

إِذْ تَسْتَغِيثُونَ رَبَّكُمْ فَاسْتَجَابَ لَكُمْ أَنِّي مُمِدُّكُمْ بِأَلْفٍ مِّنَ الْمَلَٰئِكَةِ مُرْدِفِينَ ﴿١٠﴾

11. Era ekyo Allah teyakikola wabula lwa kuwa mawulire ag'essanyu, n'emitima gyammwe giryooke gimatire ku lwa go. Era tewali buyambi *bulala* okuggyako obuva eri Allah. Mazima Allah ye Luwangula, Omugezi ennyo.

وَمَا جَعَلَهُ اللَّهُ إِلَّا بُشْرَىٰ وَلِتَطْمَئِنَّ بِهِ قُلُوبُكُمْ ۚ وَمَا النَّصْرُ إِلَّا مِنْ عِنْدِ اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿١١﴾

**Ruku 2**

12. *Mujjukire* nga bwe yababuutikiza otulo *nga ke kabonero* k'emirembe egiva gy'ali era n'abatonnyeseza enkuba okuva mu bire alyooke abatukuze nayo, era abaggyeko ekko lya Sitaani, era alyooke anyweze emitima gyammwe, nate anyweze nayo ebigere byammwe.

إِذْ يُغَشِّيكُمُ النُّعَاسَ أَمَنَةً مِّنْهُ وَيُنَزِّلُ عَلَيْكُمْ مِّنَ السَّمَاءِ مَاءً لِّيُطَهِّرَكُمْ بِهِ وَيُذْهِبَ عَنْكُمْ رِجْزَ الشَّيْطَٰنِ وَلِيَرْبِطَ عَلَىٰ قُلُوبِكُمْ وَيُثَبِّتَ بِهِ الْأَقْدَامَ ﴿١٢﴾

13. Awo Mukama wo bwe yabikkulira ba malayika nti: Ddala nange ndi wamu nammwe, kale munyweze abo abakkiriza. Nzija kussa encukwe mu mitima gy'abo abatakkiriza. Kale mukube waggulu ku nsingo era mubakube ku buli busanso bwa ngalo.

إِذْ يُوحِي رَبُّكَ إِلَى الْمَلَٰئِكَةِ أَنِّي مَعَكُمْ فَثَبِّتُوا الَّذِينَ آمَنُوا ۚ سَأُلْقِي فِي قُلُوبِ الَّذِينَ كَفَرُوا الرُّعْبَ فَاضْرِبُوا فَوْقَ الْأَعْنَاقِ وَاضْرِبُوا مِنْهُمْ كُلَّ بَنَانٍ ﴿١٣﴾

14. Ekyo lwa kubanga baawakanya Allah ne Mutume we. Era oyo awakanya Allah ne Mutume we, *amanye nti* mazima Allah mukakali mu kubonereza.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ شَاقُّوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ ۚ وَمَنْ يُشَاقِقِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ فَإِنَّ اللَّهَ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿١٤﴾

15. Bwe kityo *ekibonerezo* mukirozeeko; era ddala abatakkiriza be balifuna ekibonerezo ky'omuliro.

ذَٰلِكُمْ فَذُوقُوهُ وَأَنَّ لِلْكَٰفِرِينَ عَذَابَ النَّارِ ﴿١٥﴾

16. Abange mmwe abakkiriza, bwe musisinkananga abatakkiriza nga bali mu kikwekweeto, kale temubalaganga enkoona.

يَٰأَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا لَقِيتُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا زَحْفًا فَلَا تُوَلُّوهُمُ الْأَدْبَارَ ﴿١٦﴾

17. Era yenna *mu mmwe* mu kiseera ekyo alibalaga enkoona—okuggyako nga akyuuka kwetegekera kulwaana oba okwegatta ku kibinja *kya banne*—aliba yereetedde obusungu obuva eri Allah, n'obutuulo bwe Jahannamu; era obwo bwe buddo obubi ennyo.

وَمَنْ يُوَلِّهِمْ يَوْمَئِذٍ دُبُرَهُ إِلَّا مُتَحَرِّفًا لِّقِتَالٍ أَوْ مُتَحَيِّزًا إِلَىٰ فِئَةٍ فَقَدْ بَاءَ بِغَضَبٍ مِّنَ اللَّهِ وَمَأْوَاهُ جَهَنَّمُ ۚ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿١٧﴾

18. Kale si mmwe mwabatta, naye Allah y'eyabatta. Era si ggwe wakasuka awo bwe

فَلَمْ تَقْتُلُوهُمْ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ قَتَلَهُمْ ۚ وَ

wakasuka, naye Allah y'eyakasuka, olwo alyooke agezese abakkiriza okugezesa okulungi okuva gy'ali. Mazima Allah y'Awulira byonna, ye Mumanyi wa byonna.

مَا رَمَيْتَ إِذْ رَمَيْتَ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ رَمَىٰ ۚ وَلِيُبْلِيَ الْمُؤْمِنِينَ مِنْهُ بَلَاءً حَسَنًا ۚ إِنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٨﴾

19. Bwe kityo nno Allah y'ayenjebula entegeka y'abatakkiriza.

ذَٰلِكُمْ وَأَنَّ اللَّهَ مُوهِنُ كَيْدِ الْكَافِرِينَ ﴿١٩﴾

20. Obanga munoonya kusalawo, mazima okusalawo kwamala okubatuukako. Naye bwe munaabonerera, ekyo ky'ekisinga obulungi gye muli. Naye bwe munaddira, naffe tunaddira era eggye lyammwe terijja kubagasa n'akatono ne bwe linaaba ddene litya; era *mumanye nti* ddala Allah ali wamu n'abakkiriza.

إِن تَسْتَفْتِحُوا فَقَدْ جَاءَكُمُ الْفَتْحُ ۖ وَإِن تَنتَهُوا فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۖ وَإِن تَعُودُوا نَعُدْ وَلَن تُغْنِيَ عَنكُمْ فِئَتُكُمْ شَيْئًا وَلَوْ كَثُرَتْ وَأَنَّ اللَّهَ مَعَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٠﴾

**Ruku 3**

21. Abange mmwe abakkiriza, mugondere Allah n'Omutume we era temumukubanga amabega, so nga muwulira.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَطِيعُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَلَا تَوَلَّوْا عَنْهُ وَأَنتُمْ تَسْمَعُونَ ﴿٢١﴾

22. Era temuba ng'abo abagamba nti: Tuwulidde, so nga tebawulira.

وَلَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ قَالُوا سَمِعْنَا وَهُمْ لَا يَسْمَعُونَ ﴿٢٢﴾

23. Mazima ebisolo ebisingira ddala obubi mu maaso ga Allah, be baggavu b'amatu, bakasiru, abo abatakozesa magezi.

إِنَّ شَرَّ الدَّوَابِّ عِندَ اللَّهِ الصُّمُّ الْبُكْمُ الَّذِينَ لَا يَعْقِلُونَ ﴿٢٣﴾

24. Era singa Allah yamanya nti balimu akalungi, mazima yaalibawulizza. Naye ne bwe yaalibawulizza, era baalyeekyuusizza, nebatafaayo.

وَلَوْ عَلِمَ اللَّهُ فِيهِمْ خَيْرًا لَّأَسْمَعَهُمْ ۖ وَلَوْ أَسْمَعَهُمْ لَتَوَلَّوا وَّهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٢٤﴾

25. Abange mmwe abakkiriza, mwanukule Allah n'Omubaka nga abakoowodde eri ebyo ebibawa obulamu, era mumanye nti ddala Allah yeekiise wakati w'omuntu n'omutima gwe, era nti ddala gy'ali gye mulikung'aanyizibwa.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اسْتَجِيبُوا لِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ إِذَا دَعَاكُمْ لِمَا يُحْيِيكُمْ ۖ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ يَحُولُ بَيْنَ الْمَرْءِ وَقَلْبِهِ وَأَنَّهُ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٢٥﴾

26. Era mwekuume ekibonyobonyo ekitalikoma kw'abo aboononyi bokka abali mu mmwe. Era mumanye nti ddala Allah mukakali nnyo mu kubonereza.

وَاتَّقُوا فِتْنَةً لَّا تُصِيبَنَّ الَّذِينَ ظَلَمُوا مِنكُمْ خَاصَّةً ۖ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٢٦﴾

27. Era mujjukire nga bwe mwali ab'omuswaaba nga mmwe mugayirirwa mu nsi nga mutya abantu okubakwakkula. Kale *Allah* n'abawa obuddukiro era n'abawagira n'obuyambi bwe era n'abagabula ku birungi, mulyooke mwebaze.

وَاذْكُرُوا إِذْ أَنتُمْ قَلِيلٌ مُّسْتَضْعَفُونَ فِي الْأَرْضِ تَخَافُونَ أَن يَتَخَطَّفَكُمُ النَّاسُ فَآوَاكُمْ وَأَيَّدَكُم بِنَصْرِهِ وَرَزَقَكُم مِّنَ الطَّيِّبَاتِ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٢٧﴾

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَخُونُوا اللَّهَ وَالرَّسُولَ وَتَخُونُوا أَمَانَاتِكُمْ وَأَنْتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٢٨﴾

28. Abange mmwe abakkiriza, temukumpanyanga Allah n'Omubaka *we* wadde temukumpanyanga okusigirwa kwammwe nga mugenderedde.

وَاعْلَمُوا أَنَّمَا أَمْوَالُكُمْ وَأَوْلَادُكُمْ فِتْنَةٌ وَأَنَّ اللَّهَ عِنْدَهُ أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿٢٩﴾

29. Era mumanye nti ddala eby'obugagga bwammwe n'abaana bammwe kigezo era *mumanye* nti ddala eri Allah y'eri empeera ensukkirivu.

**Ruku 4**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِنْ تَتَّقُوا اللَّهَ يَجْعَلْ لَكُمْ فُرْقَانًا وَيُكَفِّرْ عَنْكُمْ سَيِّئَاتِكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۗ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٣٠﴾

30. Abange mmwe abakkiriza, bwe munaatya Allah, ajja kubateerawo ekyawula era abasanguleko n'ebibi byammwe, nate abasonyiwe. Anti Allah ye Nannyini mikisa emisuffu.

وَإِذْ يَمْكُرُ بِكَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِيُثْبِتُوكَ أَوْ يَقْتُلُوكَ أَوْ يُخْرِجُوكَ ۚ وَيَمْكُرُونَ وَيَمْكُرُ اللَّهُ ۖ وَاللَّهُ خَيْرُ الْمَاكِرِينَ ﴿٣١﴾

31. Era *jjukira* nga abatakkiriza bwe baakwekobera okukusiba oba okukutta oba okukuwang'angusa. Kale beekobanga nga ne Allah yeekoba. Naye Allah y'asinga abeekobi bonna.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا قَالُوا قَدْ سَمِعْنَا لَوْ نَشَاءُ لَقُلْنَا مِثْلَ هَٰذَا ۙ إِنْ هَٰذَا إِلَّا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٣٢﴾

32. Era bwe basomerwa Aya zaffe, bagamba nti: Tumaze okuwulira. Naye bwe tuba twagadde, ddala naffe tuyinza okwogera ebiringa ebyo. Bino si birala wabula ngero z'abedda.

وَإِذْ قَالُوا اللَّهُمَّ إِنْ كَانَ هَٰذَا هُوَ الْحَقَّ مِنْ عِنْدِكَ فَأَمْطِرْ عَلَيْنَا حِجَارَةً مِنَ السَّمَاءِ أَوِ ائْتِنَا بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٣٣﴾

33. Era jjukira nga bwe baagamba nti: Ayi Allah, obanga ddala gano ge mazima agava gy'oli, kale tuyiweeko amayinja okuva mu ggulu oba tuleetere ekibonerezo ekirumya.

وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُعَذِّبَهُمْ وَأَنْتَ فِيهِمْ ۚ وَمَا كَانَ اللَّهُ مُعَذِّبَهُمْ وَهُمْ يَسْتَغْفِرُونَ ﴿٣٤﴾

34. Naye Allah teyaalibabonerezza nga naawe oli mu bo, era Allah teyaalibabonerezza ng'ate eno basaba okusonyiyibwa.

وَمَا لَهُمْ أَلَّا يُعَذِّبَهُمُ اللَّهُ وَهُمْ يَصُدُّونَ عَنِ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَمَا كَانُوا أَوْلِيَاءَهُ ۚ إِنْ أَوْلِيَاؤُهُ إِلَّا الْمُتَّقُونَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٥﴾

35. Naye kati balina ki Allah ky'anaava tababonereza ng'ate baziyiza n'abantu eri Omuzigiti Omutukuvu so nga si be bakuumi ba gwo? Naye abakuumi ba gwo *abatuufu si balala* wabula be bo abatya Allah. Naye abasinga obungi mu bo tebamanyi.

36. Era essaala yaabwe awali Enju Entukuvu teyali kirala, wabula kwali kufuuwa mpa na kukuba mu ngalo. Kale muloze ku kibonerezo olw'ebyo bye mutakkiriza.

وَمَا كَانَ صَلَاتُهُمْ عِنْدَ الْبَيْتِ إِلَّا مُكَاءً وَتَصْدِيَةً ۚ فَذُوقُوا الْعَذَابَ بِمَا كُنْتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿٣٦﴾

37. Mazima abo abatakkiriza batoola eby'obugagga bwabwe balyooke baziyize *abantu* eri ekkubo lya Allah. Kale bajja kweyongera okubitoola naye oluvannyuma bijja kuba eky'okwejjusa gye bali, nate era bawangulwe. Era abo abeerema, mu muliro mwe balikung'aanyirizibwa,

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا يُنْفِقُونَ أَمْوَالَهُمْ لِيَصُدُّوا عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ ۚ فَسَيُنْفِقُونَهَا ثُمَّ تَكُونُ عَلَيْهِمْ حَسْرَةً ثُمَّ يُغْلَبُونَ ۗ وَالَّذِينَ كَفَرُوا إِلَىٰ جَهَنَّمَ يُحْشَرُونَ ﴿٣٧﴾

38. Allah alyooke ayawule ekibi ku kirungi era alyooke asse ekibi ekimu ku kinnaakyo, kale abituume wamu byonna; olwo abakasuke mu muliro. Abo nno be b'okufaafaaganirwa.

لِيَمِيزَ اللَّهُ الْخَبِيثَ مِنَ الطَّيِّبِ وَيَجْعَلَ الْخَبِيثَ بَعْضَهُ عَلَىٰ بَعْضٍ فَيَرْكُمَهُ جَمِيعًا فَيَجْعَلَهُ فِي جَهَنَّمَ ۚ أُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿٣٨﴾

**Ruku 5**

39. Gamba abo abatakkiriza nti bwe banaalekera awo, bajja kusonyiyibwa ebyo ebyayita. Naye bwe baliddira, kale mazima eky'okulabirako kyamala okubaawo eky'abaabasooka.

قُلْ لِلَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ يَنْتَهُوا يُغْفَرْ لَهُمْ مَا قَدْ سَلَفَ وَإِنْ يَعُودُوا فَقَدْ مَضَتْ سُنَّتُ الْأَوَّلِينَ ﴿٣٩﴾

40. Era mubalwanyise okutuusa lwe wataliba-wo kutulugunya kwonna, olwo eddiini yonna ebeerewo ku lwa Allah. Naye bwe baneekomako, kale mazima bye bakola Allah abiraba.

وَقَاتِلُوهُمْ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتْنَةٌ وَيَكُونَ الدِّينُ كُلُّهُ لِلَّهِ ۚ فَإِنِ انْتَهَوْا فَإِنَّ اللَّهَ بِمَا يَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٤٠﴾

41. Era bwe beekyusanga, kale mumanye nti ddala Allah ye Mukuumi wammwe. Anti si Mukuumi ggero, era si Muyambi ggero!

وَإِنْ تَوَلَّوْا فَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ مَوْلَاكُمْ ۚ نِعْمَ الْمَوْلَىٰ وَنِعْمَ النَّصِيرُ ﴿٤١﴾

**Juzu 10**

42. Era mumanye nti ekintu kyonna kye muba mufunye ng'omunyago, ddala ekitundu kya kyo ekyokutaano kya Allah, n'Omubaka, n'ababe, ne bamulekwa, n'abankuseere, n'omutambuze, bwe muba nga mukkiriza Allah n'ebyo bye twabikkulira Omuweereza waffe ku lunaku lw'okwawulawo — olunaku amagye abiri lwe gaasisinkana — era Allah ye w'Obuyinza ku buli kimu.

وَاعْلَمُوا أَنَّمَا غَنِمْتُمْ مِنْ شَيْءٍ فَأَنَّ لِلَّهِ خُمُسَهُ وَلِلرَّسُولِ وَلِذِي الْقُرْبَىٰ وَالْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينِ وَابْنِ السَّبِيلِ إِنْ كُنْتُمْ آمَنْتُمْ بِاللَّهِ وَمَا أَنْزَلْنَا عَلَىٰ عَبْدِنَا يَوْمَ الْفُرْقَانِ يَوْمَ الْتَقَى الْجَمْعَانِ ۗ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٤٢﴾

43. Awo bwe mwali ku lubalama lw'ekiwonvu olw'emitala w'eno nga bo bali

إِذْ أَنْتُمْ بِالْعُدْوَةِ الدُّنْيَا وَهُمْ

بِالْعُدْوَةِ الْقُصْوَىٰ وَالرَّكْبُ أَسْفَلَ مِنكُمْ ۚ وَلَوْ تَوَاعَدتُّمْ لَاخْتَلَفْتُمْ فِي الْمِيعَادِ ۙ وَلَٰكِن لِّيَقْضِيَ اللَّهُ أَمْرًا كَانَ مَفْعُولًا لِّيَهْلِكَ مَنْ هَلَكَ عَن بَيِّنَةٍ وَيَحْيَىٰ مَنْ حَيَّ عَن بَيِّنَةٍ ۗ وَإِنَّ اللَّهَ لَسَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٤٣﴾

ku lubalama lw'emitala w'eri, nga entwala y'abatambuze eri wansi wammwe. Era ne bwe mwaliragaanye, ddala mwalyawukanye ku kiseera ekyalagaanyizibwa. Naye *ekyo kyakolwa,* Allah alyooke atuukirize ensonga eyali esaliddwawo; oyo eyazikirira alyooke azikiririre ddala olw'obubonero obw'olwaatu, n'oyo eyalama alyooke alamire ddala olw'obubonero obw'olwaatu. Era ddala Allah y'Awulira byonna, Omumanyi wa byonna.

إِذْ يُرِيكَهُمُ اللَّهُ فِي مَنَامِكَ قَلِيلًا ۖ وَلَوْ أَرَاكَهُمْ كَثِيرًا لَّفَشِلْتُمْ وَلَتَنَازَعْتُمْ فِي الْأَمْرِ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ سَلَّمَ ۗ إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٤٤﴾

44. Era *jjukira* nga Allah bwe yabakulaga mu kirooto kyo nga batono. So singa yabakulaga nga bangi, mazima mwaliterebuse era ddala mwalitotooganye ku nsonga; naye Allah *mmwe* yabawonya. Mazima Ye y'amanyi ebiri mu bifuba.

وَإِذْ يُرِيكُمُوهُمْ إِذِ الْتَقَيْتُمْ فِي أَعْيُنِكُمْ قَلِيلًا وَيُقَلِّلُكُمْ فِي أَعْيُنِهِمْ لِيَقْضِيَ اللَّهُ أَمْرًا كَانَ مَفْعُولًا ۗ وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿٤٥﴾

45. Era *jjukira* nga bwe yababalaga awo nga musisinkanye *mu nsiike* nga batono mu maaso gammwe, ate nammwe n'abatoniya mu maaso gaabwe, olwo Allah alyooke atuukirize ensonga eyali esaliddwawo. Era eri Allah ensonga zonna gye zizzibwa.

**Ruku 6**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا لَقِيتُمْ فِئَةً فَاثْبُتُوا وَاذْكُرُوا اللَّهَ كَثِيرًا لَّعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٤٦﴾

46. Abange mmwe abakkiriza, bwe musisinkananga n'eggye *ly'abalabe*, kale munyweranga nnyo era mujjukiranga nnyo Allah, mulyooke muganyulwe.

وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَلَا تَنَازَعُوا فَتَفْشَلُوا وَتَذْهَبَ رِيحُكُمْ ۖ وَاصْبِرُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ مَعَ الصَّابِرِينَ ﴿٤٧﴾

47. Era mugondere Allah n'Omubaka we era temutotooganaganga, si kulwa nga muyenjebuka nemuggwamu endasi zammwe. Era mugumiikirizanga. Mazima Allah ali wamu n'abagumiikiriza.

وَلَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ خَرَجُوا مِن دِيَارِهِم بَطَرًا وَرِئَاءَ النَّاسِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ ۚ وَاللَّهُ بِمَا يَعْمَلُونَ مُحِيطٌ ﴿٤٨﴾

48. Era temubanga ng'abo abaafuluma mu maka gaabwe nga beewaana *olw'ebikolwa byabwe* n'okulabwa abantu era nebeekiika ne mu kkubo lya Allah. Era byonna bye bakola Allah abyetoolodde.

وَإِذْ زَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطَانُ أَعْمَالَهُمْ وَقَالَ لَا غَالِبَ لَكُمُ الْيَوْمَ مِنَ النَّاسِ وَإِنِّي جَارٌ لَّكُمْ ۖ فَلَمَّا تَرَاءَتِ الْفِئَتَانِ نَكَصَ عَلَىٰ عَقِبَيْهِ وَقَالَ إِنِّي بَرِيءٌ مِّنكُمْ إِنِّي أَرَىٰ مَا لَا تَرَوْنَ إِنِّي أَخَافُ اللَّهَ ۚ وَاللَّهُ

49. Era *mujjukire* nga Sitaani bwe yabalungiyiza ebikolwa byabwe n'agamba nti: Olwa leero tewali yenna mu bantu anaabawangula, era ddala nze mudduukirize wammwe. Naye amagye gombiriri bwe gaayolekagana, *Sitaani* neyekyuusiza ku bisinziiro bye, n'agamba nti: Nze mmwe mbebenguddeko. Mazima nze ndaba mmwe

kye mutalaba. Mazima nze ntya nnyo Allah. Era Allah mukakali mu kubonereza.

شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٤٩﴾

**Ruku 7**

50. Era *mujjukire* nga bannanfuusi n'abo abalina obulwadde mu mitima gyabwe bwe baagamba nti: Bano eddiini yaabwe yababuzaabuza. Naye oyo eyeesiga Allah, *amanye nti* ddala Allah ye Luwangula, Omugezi ennyo.

إِذْ يَقُولُ الْمُنَافِقُونَ وَالَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ غَرَّ هَٰؤُلَاءِ دِينُهُمْ ۗ وَمَن يَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ فَإِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٥٠﴾

51. Era singa olaba awo nga ba malayika bafiisa abo abatakkiriza nga bakuba obwenyi bwabwe n'amabega gaabwe nga *babagamba nti*: Muloze ku kibonerezo ky'okubengeya!

وَلَوْ تَرَىٰ إِذْ يَتَوَفَّى الَّذِينَ كَفَرُوا ۙ الْمَلَائِكَةُ يَضْرِبُونَ وُجُوهَهُمْ وَأَدْبَارَهُمْ وَذُوقُوا عَذَابَ الْحَرِيقِ ﴿٥١﴾

52. Ekyo lwa nsonga y'ebyo emikono gyammwe bye gyakulembeza era *mumanye* nti ddala Allah si mulyazaamaanyi eri abaweereza *be* .

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيكُمْ وَأَنَّ اللَّهَ لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٥٢﴾

53. *Embeera yaabwe* efaanana n'embeera y'abantu ba Farāwo n'abo abaabasooka abaagaana obubonero bwa Allah, kale Allah n'ababonereza olw'ebibi byabwe. Mazima Allah wa maanyi nnyo, Mukakali mu kubonereza.

كَدَأْبِ آلِ فِرْعَوْنَ ۙ وَالَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَفَرُوا بِآيَاتِ اللَّهِ فَأَخَذَهُمُ اللَّهُ بِذُنُوبِهِمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ قَوِيٌّ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٥٣﴾

54. Ekyo nno lwa kuba nti mazima Allah tayinza kukyuusa kyengera ky'awadde bantu, okutuusa nga bo bennyini be bakyuusizza embeera yaabwe. Era nti ddala Allah y'Awulira byonna, y'Amanyi byonna.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ لَمْ يَكُ مُغَيِّرًا نِّعْمَةً أَنْعَمَهَا عَلَىٰ قَوْمٍ حَتَّىٰ يُغَيِّرُوا مَا بِأَنفُسِهِمْ ۙ وَأَنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٥٤﴾

55. Embeera yaabwe efaanana n'embeera y'abantu ba Farāwo n'abo abaabakulembera abaalimbisa obubonero bwa Mukama waabwe, kale netubazikiriza olw'ebibi byabwe era netusaanyawo abantu ba Farāwo, anti bonna baali boonoonefu.

كَدَأْبِ آلِ فِرْعَوْنَ ۙ وَالَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَذَّبُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ فَأَهْلَكْنَاهُم بِذُنُوبِهِمْ وَأَغْرَقْنَا آلَ فِرْعَوْنَ ۚ وَكُلٌّ كَانُوا ظَالِمِينَ ﴿٥٥﴾

56. Mazima ebitonde ebisingira ddala obubi mu maaso ga Allah, be bantu abatasiima. N'olwekyo abo si baakukkiriza,

إِنَّ شَرَّ الدَّوَابِّ عِندَ اللَّهِ الَّذِينَ كَفَرُوا فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٥٦﴾

57. Be bo be walagaana nabo n'oluvannyuma buli mulundi nebamenya endagaano yaabwe era nebatatya Allah.

الَّذِينَ عَاهَدتَّ مِنْهُمْ ثُمَّ يَنقُضُونَ عَهْدَهُمْ فِي كُلِّ مَرَّةٍ وَهُمْ لَا يَتَّقُونَ ﴿٥٧﴾

58. Kale bwe musisinkananga nabo mu lutalo, mukangisenga nabo abo abali emabega waabwe, balyooke beddemu.

فَإِمَّا تَثْقَفَنَّهُمْ فِي الْحَرْبِ فَشَرِّدْ بِهِم مَّنْ خَلْفَهُمْ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿٥٨﴾

59. Era bw'otyanga obukumpanya bw'abantu *be wakola nabo endagaano,* kale basuulire *endagaano yaabwe,* olwo mubeere kyenkanyi. Mazima Allah tayagala bakumpanya.

وَإِمَّا تَخَافَنَّ مِن قَوْمٍ خِيَانَةً فَانبِذْ إِلَيْهِمْ عَلَىٰ سَوَاءٍ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ الْخَائِنِينَ ﴿٥٩﴾

**Ruku 8**

60. Era abo abatakkiriza baleme kulowooza nti bayise *ku Allah*. Mazima tebayinza kulemesa *Allah.*

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا سَبَقُوا ۚ إِنَّهُمْ لَا يُعْجِزُونَ ﴿٦٠﴾

61. Era mubeetegekere nga bwe musobola *n'ebyokulwanyisa* eby'amaanyi n'okusiba embalaasi ku nsalo mutiise nazo abalabe ba Allah n'abalabe bammwe n'abalala abali ebbali w'abo. Mmwe temubamanyi *naye* Allah abamanyi. Era kyonna kye mutoola mu kkubo lya Allah, kiribasasulwa mu bujjuvu era temuliryazaamaanyizibwa.

وَأَعِدُّوا لَهُم مَّا اسْتَطَعْتُم مِّن قُوَّةٍ وَمِن رِّبَاطِ الْخَيْلِ تُرْهِبُونَ بِهِ عَدُوَّ اللَّهِ وَعَدُوَّكُمْ وَآخَرِينَ مِن دُونِهِمْ لَا تَعْلَمُونَهُمُ اللَّهُ يَعْلَمُهُمْ ۚ وَمَا تُنفِقُوا مِن شَيْءٍ فِي سَبِيلِ اللَّهِ يُوَفَّ إِلَيْكُمْ وَأَنتُمْ لَا تُظْلَمُونَ ﴿٦١﴾

62. Naye bwe boolekeranga eri emirembe, kale naawe yolekera gye giri, naye weesige Allah. Mazima Ye y'Awulira byonna, y'Amanyi byonna.

وَإِن جَنَحُوا لِلسَّلْمِ فَاجْنَحْ لَهَا وَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ ۚ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٦٢﴾

63. Era bwe baliba nga bagenderera kukubuzaabuza, *kale totya,* mazima Allah akumala. Anti y'eyakuwagira n'obuyambi bwe n'abakkiriza;

وَإِن يُرِيدُوا أَن يَخْدَعُوكَ فَإِنَّ حَسْبَكَ اللَّهُ ۚ هُوَ الَّذِي أَيَّدَكَ بِنَصْرِهِ وَبِالْمُؤْمِنِينَ ﴿٦٣﴾

64. Era n'assa okwagalana wakati w'emitima gyabwe. Ggwe ne bwe waalitodde ebiri mu nsi byonna, tewaalitadde kwagalana wakati wa mitima gyabwe, naye Allah yassa okwagalana wakati waabwe. Ddala Ye ye Luwangula, Omugezi ennyo.

وَأَلَّفَ بَيْنَ قُلُوبِهِمْ ۚ لَوْ أَنفَقْتَ مَا فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا مَّا أَلَّفْتَ بَيْنَ قُلُوبِهِمْ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ أَلَّفَ بَيْنَهُمْ ۚ إِنَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٦٤﴾

65. Owange ggwe Nabbi, Allah akumala nnyo ggwe n'abo abakugoberera mu bakkiriza.

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ حَسْبُكَ اللَّهُ وَمَنِ اتَّبَعَكَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٦٥﴾

**Ruku 9**

66. Owange ggwe Nabbi, kubiriza abakkiriza ku kulwana. *Kuba* abammwe bwe banaabanga amakumi abiri nga bagumiikiriza, banaawangulanga ebikumi bibiri *eby'abatakkiriza*. Ate abammwe bwe banaabanga ekikumi, banaawangulanga olukumi lw'abo abatakkriza, olw'okubanga bo be bantu abatategeera.

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ حَرِّضِ الْمُؤْمِنِينَ عَلَى الْقِتَالِ ۚ إِن يَكُن مِّنكُمْ عِشْرُونَ صَابِرُونَ يَغْلِبُوا مِائَتَيْنِ ۚ وَإِن يَكُن مِّنكُم مِّائَةٌ يَغْلِبُوا أَلْفًا مِّنَ الَّذِينَ كَفَرُوا بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ﴿٦٦﴾

67. Kaakano Allah abawewuddeko obuzito, kuba amanyi nga waliwo obunafu mu mmwe. Kale kati abammwe bwe baba ekikumi nga bagumiikiriza, bajja kuwangula ebikumi bibiri; ate abammwe bwe banaabanga olukumi, bajja kuwangula enkumi bbiri olw'okulagira kwa Allah. Era Allah ali wamu n'abagumiikiriza.

اَلْـٰٔنَ خَفَّفَ اللّٰهُ عَنْكُمْ وَعَلِمَ اَنَّ فِيْكُمْ ضَعْفًا ۚ فَاِنْ يَّكُنْ مِّنْكُمْ مِّائَةٌ صَابِرَةٌ يَّغْلِبُوْا مِائَتَيْنِ ۚ وَاِنْ يَّكُنْ مِّنْكُمْ اَلْفٌ يَّغْلِبُوْٓا اَلْفَيْنِ بِاِذْنِ اللّٰهِ ۗ وَاللّٰهُ مَعَ الصّٰبِرِيْنَ ﴿٦٧﴾

68. Tekisaanira eri Mutume okuba n'abawambe, okutuusa nga alwanye olutalo mu nsi. Mmwe mwagala kufuna bintu bya nsi, naye Allah ayagala *mufune* bya nkomerero. Era Allah ye Luwangula, Omugezi ennyo.

مَا كَانَ لِنَبِيٍّ اَنْ يَّكُوْنَ لَهٗٓ اَسْرٰى حَتّٰى يُثْخِنَ فِى الْاَرْضِ ۚ تُرِيْدُوْنَ عَرَضَ الدُّنْيَا ۖ وَاللّٰهُ يُرِيْدُ الْاٰخِرَةَ ۗ وَاللّٰهُ عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ﴿٦٨﴾

69. Singa tekwali kulagira okwava eri Allah okwakulembera,mazima mwalituukiddwako ekibonerezo ekisuffu olw'ebyo bye mwatwala.

لَوْلَا كِتٰبٌ مِّنَ اللّٰهِ سَبَقَ لَمَسَّكُمْ فِيْمَآ اَخَذْتُمْ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿٦٩﴾

70. Kale mulye kw'ebyo bye muba muwambye ebikkirizibwa, ebiroongoofu, era mutye Allah. Mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.

فَكُلُوْا مِمَّا غَنِمْتُمْ حَلٰلًا طَيِّبًا ۖ وَّاتَّقُوا اللّٰهَ ۗ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٧٠﴾ ع

**Ruku 10**

71. Owange ggwe Nabbi, gamba abo abawambe abali mu mikono gyammwe nti: Allah bw'anaamanya nga mu mitima gyammwe mulimu akalungi, ajja kubawa ebisinga ne kw'ebyo ebyabaggyibwako, era abasonyiwe. Anti Allah ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ قُلْ لِّمَنْ فِيْٓ اَيْدِيْكُمْ مِّنَ الْاَسْرٰٓى ۙ اِنْ يَّعْلَمِ اللّٰهُ فِيْ قُلُوْبِكُمْ خَيْرًا يُّؤْتِكُمْ خَيْرًا مِّمَّآ اُخِذَ مِنْكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۗ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٧١﴾

72. Naye bwe baliba nga bagenderera kukwefuulira, kale n'olubereberye beefuulira Allah, naye n'abanafuya. Era Allah ye Mumanyi ennyo, Omugezi ennyo.

وَاِنْ يُّرِيْدُوْا خِيَانَتَكَ فَقَدْ خَانُوا اللّٰهَ مِنْ قَبْلُ فَاَمْكَنَ مِنْهُمْ ۗ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿٧٢﴾

73. Mazima abo abakkiriza era nebasenguka ne batakabana n'ebyobugagga bwabwe n'emyoyo gyabwe mu kkubo lya Allah, n'abo abaawa obubudamo n'obuyambi, abo be b'emikwano eri bokka na bokka. Naye abo abakkiriza naye nebatasenguka, mmwe temuvunaanyizibwa ku kukuumwa kwabwe n'akatono, okutuusa nga nabo basenguse. Naye bwe babasabanga obuyambi ku bikwata ku ddiini, olwo muteekwa okuyamba, okuggyako nga kiri ku bantu *nga* wakati wammwe nabo waliwo endagaano. Era bye mukola Allah abiraba.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَهَاجَرُوْا وَجٰهَدُوْا بِاَمْوَالِهِمْ وَاَنْفُسِهِمْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَالَّذِيْنَ اٰوَوْا وَّنَصَرُوْٓا اُولٰٓئِكَ بَعْضُهُمْ اَوْلِيَآءُ بَعْضٍ ۗ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَلَمْ يُهَاجِرُوْا مَا لَكُمْ مِّنْ وَّلَايَتِهِمْ مِّنْ شَيْءٍ حَتّٰى يُهَاجِرُوْا ۚ وَاِنِ اسْتَنْصَرُوْكُمْ فِى الدِّيْنِ فَعَلَيْكُمُ النَّصْرُ اِلَّا عَلٰى قَوْمٍ ۢ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ مِّيْثَاقٌ ۗ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ﴿٧٣﴾

74. Era n’abo abatakkiriza ba mikwano eri bokka na bokka. *Bye tugambye* bwe mutaabikole, wajja kubaawo okubonaabona n’obutabanguko obunene mu nsi.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ ۚ إِلَّا تَفْعَلُوهُ تَكُن فِتْنَةٌ فِي الْأَرْضِ وَفَسَادٌ كَبِيرٌ ﴿٧٤﴾

75. Naye abo abakkiriza nebasenguka era nebatakabana mu kkubo lya Allah, n'abo abaawa obubudamu era nebayamba, abo be bakkiriza ab’amazima. Balifuna okusonyiyibwa n’okugabulwa okw’ekitiibwa.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَهَاجَرُوا وَجَاهَدُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَالَّذِينَ آوَوا وَّنَصَرُوا أُولَٰئِكَ هُمُ الْمُؤْمِنُونَ حَقًّا ۚ لَّهُم مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ﴿٧٥﴾

76. Era n’abo abanakkiriza oluvannyuma nebasenguka era nebatakabana awamu nammwe, kale nabo bali mu mmwe. Naye *era* ab’olulyo be bakulembezebwa ku *bikwata ku busika* bokka na bokka mu Kitabo kya Allah. Mazima Allah ye Mumanyi wa buli kimu.

وَالَّذِينَ آمَنُوا مِن بَعْدُ وَهَاجَرُوا وَجَاهَدُوا مَعَكُمْ فَأُولَٰئِكَ مِنكُمْ ۚ وَأُولُو الْأَرْحَامِ بَعْضُهُمْ أَوْلَىٰ بِبَعْضٍ فِي كِتَابِ اللَّهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٧٦﴾




# سُوْرَةُ التَّوْبَةِ مَدَنِيَّةٌ ٩




## AL-TAUBA

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

1. *Kino* ky'ekirangiriro ky'okwejjeerera ekiva eri Allah ne Mutume we eri abo be mwali mulagaanye nabo mu benkanya Allah n'ebirala.

بَرَآءَةٌ مِّنَ اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖٓ اِلَى الَّذِيْنَ عٰهَدْتُّمْ مِّنَ الْمُشْرِكِيْنَ ﴿١﴾

2. Kale mutambuleko mu nsi emyezi ena, olwo mumanye nti temuyinza kulemesa Allah, era nti ddala Allah ye Muswaaza w'abatakkiriza.

فَسِيْحُوْا فِى الْاَرْضِ اَرْبَعَةَ اَشْهُرٍ وَّاعْلَمُوْٓا اَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِى اللّٰهِ ۙ وَاَنَّ اللّٰهَ مُخْزِى الْكٰفِرِيْنَ ﴿٢﴾

3. Era *kuno* kwe kulangirira okuva eri Allah ne Mutume we eri abantu ku lunaku lwa Hijja enkulu, nti ddala Allah ne Mutume we bejjeeredde eri abenkanya Allah n'ebirala. Kale bwe munaabonerera, ekyo ky'ekisinga obulungi gye muli; naye bwe muneekyuusa, olwo mumanye nti ddala mmwe temuyinza kulemesa Allah. Era wa amawulire g'ekibonerezo ekirumya eri abatakkiriza,

وَاَذَانٌ مِّنَ اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖٓ اِلَى النَّاسِ يَوْمَ الْحَجِّ الْاَكْبَرِ اَنَّ اللّٰهَ بَرِىْٓءٌ مِّنَ الْمُشْرِكِيْنَ ۙ وَرَسُوْلُهٗ ؕ فَاِنْ تُبْتُمْ فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ وَاِنْ تَوَلَّيْتُمْ فَاعْلَمُوْٓا اَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِى اللّٰهِ ؕ وَبَشِّرِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِعَذَابٍ اَلِيْمٍ ﴿٣﴾

4. Okuggyako abo be mwalagaana nabo mw'abo abenkanya Allah n'ebirala n'oluvannyuma nebatabayiwa mu kyonna era ne batayamba mulala yenna ku mmwe. Kale abo mubatuukiririze endagaano yaabwe okutuusa ku kiseera kyabwe. Mazima Allah ayagala nnyo abeekuuma.

اِلَّا الَّذِيْنَ عٰهَدْتُّمْ مِّنَ الْمُشْرِكِيْنَ ثُمَّ لَمْ يَنْقُصُوْكُمْ شَيْـًٔا وَّلَمْ يُظَاهِرُوْا عَلَيْكُمْ اَحَدًا فَاَتِمُّوْٓا اِلَيْهِمْ عَهْدَهُمْ اِلٰى مُدَّتِهِمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُتَّقِيْنَ ﴿٤﴾

5. Kale emyezi emitukuvu bwe giggwangako, olwo mutte abenkanya Allah n'ebirala wonna wemubasanganga era mubawambe era mubazingize era mubateege buli awateegerwa. Naye bwe babonereranga era nebajjumbira essaala nebatoola zaka, olwo muve mu kkubo lyabwe. Mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.

فَاِذَا انْسَلَخَ الْاَشْهُرُ الْحُرُمُ فَاقْتُلُوا الْمُشْرِكِيْنَ حَيْثُ وَجَدْتُّمُوْهُمْ وَخُذُوْهُمْ وَاحْصُرُوْهُمْ وَاقْعُدُوْا لَهُمْ كُلَّ مَرْصَدٍ ۚ فَاِنْ تَابُوْا وَاَقَامُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتَوُا الزَّكٰوةَ فَخَلُّوْا سَبِيْلَهُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٥﴾

6. Era yenna mu benkanya Allah n'ebirala bw'akusabanga obubudamo, kale omuwanga obubudamo asobole okuwulira ekigambo kya Allah; n'oluvannyuma

وَاِنْ اَحَدٌ مِّنَ الْمُشْرِكِيْنَ اسْتَجَارَكَ فَاَجِرْهُ حَتّٰى يَسْمَعَ كَلٰمَ اللّٰهِ ثُمَّ اَبْلِغْهُ مَاْمَنَهٗ ؕ ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ قَوْمٌ

omutuusanga mu kifo kye eky'emirembe. Ekyo lwa kubanga bo be bantu abatamanyi.

ع لَا يَعْلَمُونَ ۝٦

**Ruku 2**

7. Kiyinzika kitya eri Allah n'eri Mutume we okuba n'endagaano n'abenkanya Allah n'ebirala, okuggyako abo be mwalagaana nabo awali Omuzigiti Omutukuvu? Kale kasita baba abeesimbu gye muli, kale nammwe mubeere beesimbu gye bali. Mazima Allah ayagala nnyo abakozi b'ebirungi.

كَيْفَ يَكُونُ لِلْمُشْرِكِينَ عَهْدٌ عِندَ اللَّهِ وَعِندَ رَسُولِهِ إِلَّا الَّذِينَ عَاهَدتُّمْ عِندَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ۖ فَمَا اسْتَقَامُوا لَكُمْ فَاسْتَقِيمُوا لَهُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُتَّقِينَ ۝٧

8. Watya nga be babawangudde? Olwo baba tebayinza nakufa ku nkolagana ya luganda wadde endagaano eziri wakati wammwe. Babasanyusa n'emimwa gyabwe, naye emitima gyabwe tegikkiriza; era abasinga obungi mu bo bamenyi ba mateeka.

كَيْفَ وَإِن يَظْهَرُوا عَلَيْكُمْ لَا يَرْقُبُوا فِيكُمْ إِلًّا وَلَا ذِمَّةً ۚ يُرْضُونَكُم بِأَفْوَاهِهِمْ وَتَأْبَىٰ قُلُوبُهُمْ وَأَكْثَرُهُمْ فَاسِقُونَ ۝٨

9. Bawaanyisa Aya za Allah mu muwendo omutono era nebeekiika *ne* mu kkubo lye. Mazima abo bibi nnyo bye bakola.

اشْتَرَوْا بِآيَاتِ اللَّهِ ثَمَنًا قَلِيلًا فَصَدُّوا عَن سَبِيلِهِ ۚ إِنَّهُمْ سَاءَ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ۝٩

10. Tebafa ku nkolagana ya luganda wadde ku ndagaano ezikwata ku mukkiriza. Era abo be basussi b'ekigero.

لَا يَرْقُبُونَ فِي مُؤْمِنٍ إِلًّا وَلَا ذِمَّةً ۚ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُعْتَدُونَ ۝١٠

11. Naye bwe babonereranga nebajjumbira essaala nebatoola zaka, olwo baba baganda bammwe mu ddiini. Era tuttottola okulabula eri abantu abategeera.

فَإِن تَابُوا وَأَقَامُوا الصَّلَاةَ وَآتَوُا الزَّكَاةَ فَإِخْوَانُكُمْ فِي الدِّينِ ۗ وَنُفَصِّلُ الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ۝١١

12. Naye bwe bamenyanga ebirayiro byabwe oluvannyuma lw'okulagaana kwabwe era nebasekeeterera eddiini yammwe, olwo mulwanyise abakulembeze b'abatakkiriza kuba ddala tebakuuma birayiro byabwe, balyooke beekomeko.

وَإِن نَّكَثُوا أَيْمَانَهُم مِّن بَعْدِ عَهْدِهِمْ وَطَعَنُوا فِي دِينِكُمْ فَقَاتِلُوا أَئِمَّةَ الْكُفْرِ ۙ إِنَّهُمْ لَا أَيْمَانَ لَهُمْ لَعَلَّهُمْ يَنتَهُونَ ۝١٢

13. Abaffe, temuulwanyise bantu abaamenya ebirayiro byabwe era nebamalirira n'okugoba Omubaka ng'ate be baabasosonkereza ne ku mulundi ogwasooka? Abaffe, mubatya? Naye nno Allah gwe musaana okutya ennyo, bwe muba nga *ddala* muli bakkiriza.

أَلَا تُقَاتِلُونَ قَوْمًا نَّكَثُوا أَيْمَانَهُمْ وَهَمُّوا بِإِخْرَاجِ الرَّسُولِ وَهُم بَدَءُوكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ ۚ أَتَخْشَوْنَهُمْ ۚ فَاللَّهُ أَحَقُّ أَن تَخْشَوْهُ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ۝١٣

14. Mubalwanyise, Allah ababonereze n'emikono gyammwe era abaswaaze, nate mmwe abayambe ku bo era akkakkanye emitima gy'abantu abakkiriza;

قَاتِلُوهُمْ يُعَذِّبْهُمُ اللَّهُ بِأَيْدِيكُمْ وَيُخْزِهِمْ وَيَنصُرْكُمْ عَلَيْهِمْ وَيَشْفِ صُدُورَ قَوْمٍ مُّؤْمِنِينَ ۝١٤

15. Era aggye ekiruyi ku mitima gyabwe. Naye Allah addiramu oyo gw'aba asiimye. Era Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

وَيُذْهِبْ غَيْظَ قُلُوبِهِمْ ۗ وَيَتُوبُ اللَّهُ عَلَىٰ مَن يَشَاءُ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٥﴾

16. Abaffe, mulowooza nti mujja kulekebwa awo nga Allah tamanyisizza abo abanyiikivu mu mmwe era abatatwala mulala yenna okuba enfiirabulago ebbali wa Allah ne Mutume we wadde abakkiriza? Era bye mukola, Allah abitegeera.

أَمْ حَسِبْتُمْ أَن تُتْرَكُوا وَلَمَّا يَعْلَمِ اللَّهُ الَّذِينَ جَاهَدُوا مِنكُمْ وَلَمْ يَتَّخِذُوا مِن دُونِ اللَّهِ وَلَا رَسُولِهِ وَلَا الْمُؤْمِنِينَ وَلِيجَةً ۚ وَاللَّهُ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٦﴾

**Ruku 3**

17. Si kituufu eri abenkanya Allah n'ebirala okulabirira emizigiti gya Allah nga nabo bennyini beekakasako obutakkiriza. Abo ebikolwa byabwe byafaafaagana, era mu muliro mwe balibeera.

مَا كَانَ لِلْمُشْرِكِينَ أَن يَعْمُرُوا مَسَاجِدَ اللَّهِ شَاهِدِينَ عَلَىٰ أَنفُسِهِم بِالْكُفْرِ ۚ أُولَٰئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ وَفِي النَّارِ هُمْ خَالِدُونَ ﴿١٧﴾

18. Mu butuufu alabirira emizigiti gya Allah y'oyo akkiriza Allah n'olunaku lw'enkomerero era n'ajjumbira essaala n'atoola zaka n'atatya *mulala yenna* okuggyako Allah; kale abo be basaana okubeera mu balung'amu.

إِنَّمَا يَعْمُرُ مَسَاجِدَ اللَّهِ مَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَأَقَامَ الصَّلَاةَ وَآتَى الزَّكَاةَ وَلَمْ يَخْشَ إِلَّا اللَّهَ ۖ فَعَسَىٰ أُولَٰئِكَ أَن يَكُونُوا مِنَ الْمُهْتَدِينَ ﴿١٨﴾

19. Abaffe, mukitwala nti okunywesa abalamazi n'okulabirira Omuzigiti Omutukuvu kyenkana n'oli akkiriza Allah n'olunaku lw'enkomerero era nga atakabana ne mu kkubo lya Allah? Tebayinza kwenkanankana mu maaso ga Allah. Era Allah talung'amya bantu boonoonefu.

أَجَعَلْتُمْ سِقَايَةَ الْحَاجِّ وَعِمَارَةَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ كَمَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَجَاهَدَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ۚ لَا يَسْتَوُونَ عِندَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿١٩﴾

20. Abo abakkiriza era nebasenguka *ku lwa Allah* nebatakabana mu kkubo lya Allah n'ebyobugagga bwabwe n'emyoyo gyabwe, be basinga obusukkirivu mu madaala mu maaso ga Allah. Era abo be bawanguzi.

الَّذِينَ آمَنُوا وَهَاجَرُوا وَجَاهَدُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ أَعْظَمُ دَرَجَةً عِندَ اللَّهِ ۚ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْفَائِزُونَ ﴿٢٠﴾

21. Mukama waabwe abawa amawulire ag'essanyu ag'okusaasira okuva gy'ali n'okusiima ne Janna zebalifuniramu essanyu erijjuvu ely'olubeerera.

يُبَشِّرُهُمْ رَبُّهُم بِرَحْمَةٍ مِّنْهُ وَرِضْوَانٍ وَجَنَّاتٍ لَّهُمْ فِيهَا نَعِيمٌ مُّقِيمٌ ﴿٢١﴾

22. Omwo mwe balibeera emirembe n'emirembe. Mazima eri Allah y'eri empeera ensuffu.

خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۚ إِنَّ اللَّهَ عِندَهُ أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿٢٢﴾

23. Abange mmwe abakkiriza, temutwalanga bakitammwe ne baganda bammwe okuba ab'emikwano, bwe baba nga basinga kwagala butakkiriza okusinga ku bukkiriza. Kale yenna mu mmwe alibafuula ab'emikwano, kale abo be bakyaamu.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّخِذُوْۤا اٰبَآءَكُمْ وَ اِخْوَانَكُمْ اَوْلِيَآءَ اِنِ اسْتَحَبُّوا الْكُفْرَ عَلَى الْاِيْمَانِؕ وَ مَنْ يَّتَوَلَّهُمْ مِّنْكُمْ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿۲۳﴾

24. Gamba nti: Obanga ba kitammwe, n'abaana bammwe, ne baganda bammwe, ne bakyala bammwe, n'abekika kyammwe, n'ebyobugagga bye mwafuna, n'ebyobusuubuzi bye mutya okudiba kwa byo, n'amaka ge musanyukira ennyo, bye mwagala ennyo okusinga Allah ne Mutume we n'okutakabana mu kkubo lye, kale mulindirire okutuusa Allah lw'alireeta okusalawo kwe. Naye Allah talung'amya bantu bajeemu.

قُلْ اِنْ كَانَ اٰبَآؤُكُمْ وَ اَبْنَآؤُكُمْ وَ اِخْوَانُكُمْ وَ اَزْوَاجُكُمْ وَ عَشِيْرَتُكُمْ وَ اَمْوَالُ اِ۟قْتَرَفْتُمُوْهَا وَ تِجَارَةٌ تَخْشَوْنَ كَسَادَهَا وَ مَسٰكِنُ تَرْضَوْنَهَاۤ اَحَبَّ اِلَيْكُمْ مِّنَ اللّٰهِ وَ رَسُوْلِهٖ وَ جِهَادٍ فِيْ سَبِيْلِهٖ فَتَرَبَّصُوْا حَتّٰى يَاْتِيَ اللّٰهُ بِاَمْرِهٖؕ وَ اللّٰهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفٰسِقِيْنَ ﴿۲۴﴾ ع

**Ruku 4**

25. Mazima Allah abayambye mu malwaniro mangi, ne ku lunaku lw'e Hunaini awo bwe mweyinula olw'obungi bwammwe naye nebutabagasa n'akatono, n'ensi n'ebafundirira, so nga yali ngazi; n'oluvannyuma mwakyuuka nemudda emabega.

لَقَدْ نَصَرَكُمُ اللّٰهُ فِيْ مَوَاطِنَ كَثِيْرَةٍ ۙ وَّ يَوْمَ حُنَيْنٍ ۙ اِذْ اَعْجَبَتْكُمْ كَثْرَتُكُمْ فَلَمْ تُغْنِ عَنْكُمْ شَيْـًٔا وَّ ضَاقَتْ عَلَيْكُمُ الْاَرْضُ بِمَا رَحُبَتْ ثُمَّ وَلَّيْتُمْ مُّدْبِرِيْنَ ﴿۲۵﴾

26. Oluvannyuma Allah yassa obutebenkevu bwe ku Mubaka we ne ku bakkiriza, n'assa n'amagye ge mutaalaba, n'abonereza abo abatakkiriza. Era eyo y'empeera y'abatakkiriza.

ثُمَّ اَنْزَلَ اللّٰهُ سَكِيْنَتَهٗ عَلٰى رَسُوْلِهٖ وَ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ وَ اَنْزَلَ جُنُوْدًا لَّمْ تَرَوْهَا وَ عَذَّبَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْاؕ وَ ذٰلِكَ جَزَآءُ الْكٰفِرِيْنَ ﴿۲۶﴾

27. Nate oluvannyuma lw'ebyo, Allah aliddiramu oyo gw'aliba asiimye. Era Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

ثُمَّ يَتُوْبُ اللّٰهُ مِنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ عَلٰى مَنْ يَّشَآءُؕ وَ اللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿۲۷﴾

28. Abange mmwe abakkiriza, mazima abenkanya Allah n'ebirala kyenyinyalwa. Kale tebasembereranga Omuzigiti Omutukuvu oluvannyuma lw'omwaka gwabwe guno. Bwe muba nga mutya bwavu, kale mangu nnyo Allah ajja kubagaggawaza okuva mu mikisa gye, bw'aliba nga ayagadde. Mazima Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِنَّمَا الْمُشْرِكُوْنَ نَجَسٌ فَلَا يَقْرَبُوا الْمَسْجِدَ الْحَرَامَ بَعْدَ عَامِهِمْ هٰذَا ۚ وَ اِنْ خِفْتُمْ عَيْلَةً فَسَوْفَ يُغْنِيْكُمُ اللّٰهُ مِنْ فَضْلِهٖۤ اِنْ شَآءَؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿۲۸﴾

29. Mulwanyise abo abatakkiriza Allah wadde olunaku lw'enkomerero, era abataziza ebyo Allah ne Mutume we bye baaziza, era abatakkiririza mu ddiini ey'amazima, abava mw'abo abaaweebwa Ekitabo, okutuusa lwe baliwa omusolo *ku lwabwe* n'omukono gwabwe era nga beetoowaze.

قَاتِلُوا الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَلَا بِالْيَوْمِ الْآخِرِ وَلَا يُحَرِّمُونَ مَا حَرَّمَ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَلَا يَدِينُونَ دِينَ الْحَقِّ مِنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ حَتَّىٰ يُعْطُوا الْجِزْيَةَ عَن يَدٍ وَهُمْ صَاغِرُونَ ﴿٢٩﴾

**Ruku 5**

30. Era Abayudaaya bagamba nti 'Uzairu mwana wa Allah, n'Abakulisitaayo bagamba nti Masihi mwana wa Allah. Okwo nno kwogera kwabwe n'emimwa gyabwe *nga* bakopperera enjogera y'abo abatakkiriza ab'edda. Allah abakolimire! Abaffe, bakyuusibwa batya!

وَقَالَتِ الْيَهُودُ عُزَيْرٌ ابْنُ اللَّهِ وَقَالَتِ النَّصَارَى الْمَسِيحُ ابْنُ اللَّهِ ۖ ذَٰلِكَ قَوْلُهُم بِأَفْوَاهِهِمْ ۖ يُضَاهِئُونَ قَوْلَ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَبْلُ ۚ قَاتَلَهُمُ اللَّهُ ۚ أَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٣٠﴾

31. Baatwala abakungu baabwe ne bakabona baabwe okuba ba katonda ebbali wa Allah, era ne Masihi mutabani wa Maryamu *naye bwe bamutwala*, so nga tebalagirwanga okuggyako okusinza Omusinzibwa Omu *yekka*. Teri musinzibwa mulala okuggyako Ye *yekka*. Ye Mutuukirivu nnyo kw'abo be benkanyankanya naye.

اتَّخَذُوا أَحْبَارَهُمْ وَرُهْبَانَهُمْ أَرْبَابًا مِّن دُونِ اللَّهِ وَالْمَسِيحَ ابْنَ مَرْيَمَ وَمَا أُمِرُوا إِلَّا لِيَعْبُدُوا إِلَٰهًا وَاحِدًا ۖ لَّا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ سُبْحَانَهُ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٣١﴾

32. Kye bagenderera kwe kuzikiza obutangaavu bwa Allah n'emimwa gyabwe, naye Allah takkiriza wabula ajja kutuukiriza obutangaavu bwe, newaakubadde nga abatakkiriza tebaagala.

يُرِيدُونَ أَن يُطْفِئُوا نُورَ اللَّهِ بِأَفْوَاهِهِمْ وَيَأْبَى اللَّهُ إِلَّا أَن يُتِمَّ نُورَهُ وَلَوْ كَرِهَ الْكَافِرُونَ ﴿٣٢﴾

33. Ye y'eyatuma Omutume we n'obulung'amu n'eddiini ey'amazima, alyooke agiwanguzise eddiini *endala* zonna, newaakubadde nga abenkanya Allah n'ebirala tebaagala.

هُوَ الَّذِي أَرْسَلَ رَسُولَهُ بِالْهُدَىٰ وَدِينِ الْحَقِّ لِيُظْهِرَهُ عَلَى الدِّينِ كُلِّهِ وَلَوْ كَرِهَ الْمُشْرِكُونَ ﴿٣٣﴾

34. Abange mmwe abakkiriza, mazima bangi mu basosodooti ne bakabona ddala balya ebintu by'abantu mu bulimba era nebeekiika ne mu kkubo lya Allah. Era n'abo abatuuma ezzaabu n'effeeza nebatazitoola mu kkubo lya Allah, kale bawe amawulire g'ekibonerezo ekirumya.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّ كَثِيرًا مِّنَ الْأَحْبَارِ وَالرُّهْبَانِ لَيَأْكُلُونَ أَمْوَالَ النَّاسِ بِالْبَاطِلِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ ۗ وَالَّذِينَ يَكْنِزُونَ الذَّهَبَ وَالْفِضَّةَ وَلَا يُنفِقُونَهَا فِي سَبِيلِ اللَّهِ فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٣٤﴾

35. Olunaku lwe biriyengerezebwa mu muliro gwa Jahannamu, olwo biryokesebwa mu bwenyi bwabwe ne ku mbiriizi zaabwe

يَوْمَ يُحْمَىٰ عَلَيْهَا فِي نَارِ جَهَنَّمَ فَتُكْوَىٰ بِهَا جِبَاهُهُمْ وَجُنُوبُهُمْ وَ

ظُهُورُهُمْ ۖ هَٰذَا مَا كَنَزْتُمْ لِأَنفُسِكُمْ فَذُوقُوا مَا كُنتُمْ تَكْنِزُونَ ﴿٣٥﴾

n'emigongo gyabwe, *era baligambibwa nti:* Bino by'ebyo bye mwetuumiranga mwekka, kale muloze kw'ebyo bye mwatuumanga.

إِنَّ عِدَّةَ الشُّهُورِ عِندَ اللَّهِ اثْنَا عَشَرَ شَهْرًا فِي كِتَابِ اللَّهِ يَوْمَ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ مِنْهَا أَرْبَعَةٌ حُرُمٌ ۚ ذَٰلِكَ الدِّينُ الْقَيِّمُ ۚ فَلَا تَظْلِمُوا فِيهِنَّ أَنفُسَكُمْ ۚ وَقَاتِلُوا الْمُشْرِكِينَ كَافَّةً كَمَا يُقَاتِلُونَكُمْ كَافَّةً ۚ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ مَعَ الْمُتَّقِينَ ﴿٣٦﴾

36. Mazima omuwendo gw'emyezi eri Allah giri emyezi kkumi n'ebiri okusinziira ku tteeka lya Allah *okuva ku* lunaku lwe yatonda eggulu n'ensi. Mu gyo mulimu ena emitukuvu. Eyo y'enjigiriza ennesimbu. Kale temweryazaamaanyanga mu gyo. Era mulwanyise abenkanya Allah n'ebirala mwenna okufaanana nga bo bwe babalwanyisa bonna; era mumanye nti ddala Allah ali wamu n'abamutya.

إِنَّمَا النَّسِيءُ زِيَادَةٌ فِي الْكُفْرِ ۖ يُضَلُّ بِهِ الَّذِينَ كَفَرُوا يُحِلُّونَهُ عَامًا وَيُحَرِّمُونَهُ عَامًا لِّيُوَاطِئُوا عِدَّةَ مَا حَرَّمَ اللَّهُ فَيُحِلُّوا مَا حَرَّمَ اللَّهُ ۚ زُيِّنَ لَهُمْ سُوءُ أَعْمَالِهِمْ ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ ﴿٣٧﴾

37. Mazima okujjululajjulula *omwezi omutukuvu* kuba kwongera ku butakkiriza. Abo abatakkiriza babuzibwabuzibwa nakwo, *nga* bagukkiriza mu mwaka *agumu* ate mu mwaka *omulala* nebaguziza, balyooke *babe nga* abakkiriziganya n'embala y'emyezi Allah gye yatukuza; olwo ebyo Allah bye yaziza balyooke babifuule ebyakkirizibwa. Ebikolwa byabwe ebibi byalungiyizibwa gye bali. Era Allah talung'amya bantu batakkiriza.

### Ruku 6

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا مَا لَكُمْ إِذَا قِيلَ لَكُمُ انفِرُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ اثَّاقَلْتُمْ إِلَى الْأَرْضِ ۚ أَرَضِيتُم بِالْحَيَاةِ الدُّنْيَا مِنَ الْآخِرَةِ ۚ فَمَا مَتَاعُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا فِي الْآخِرَةِ إِلَّا قَلِيلٌ ﴿٣٨﴾

38. Abange mmwe abakkiriza, mubadde ki ? Bwe mugambibwa nti mutabaale mu kkubo lya Allah, mugugubira ku ttaka? Abaffe, musiima bulamu bwa nsi okusinga obw'enkomerero? Naye nno omugaso gw'ensi ku nkomerero guliba gwa muswaaba nnyo.

إِلَّا تَنفِرُوا يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا أَلِيمًا وَيَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ وَلَا تَضُرُّوهُ شَيْئًا ۗ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٣٩﴾

39. Bwe mutaatabaale, *Allah* ajja kubabonereza n'ekibonerezo ekirumya era akyuuse *aleeteyo* abantu abatali nga mmwe, era temujja kumulumya n'akatono. Era Allah ye Musobozi wa buli kimu.

إِلَّا تَنصُرُوهُ فَقَدْ نَصَرَهُ اللَّهُ إِذْ أَخْرَجَهُ الَّذِينَ كَفَرُوا ثَانِيَ اثْنَيْنِ إِذْ هُمَا فِي الْغَارِ إِذْ يَقُولُ لِصَاحِبِهِ لَا تَحْزَنْ إِنَّ اللَّهَ مَعَنَا ۖ فَأَنزَلَ اللَّهُ سَكِينَتَهُ عَلَيْهِ وَأَيَّدَهُ بِجُنُودٍ لَّمْ تَرَوْهَا وَجَعَلَ كَلِمَةَ الَّذِينَ كَفَرُوا السُّفْلَىٰ ۗ وَكَلِمَةُ اللَّهِ هِيَ الْعُلْيَا ۗ وَاللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٤٠﴾

40. *Omubaka* bwe mutaamuyambe, kale mujjukire nti era Allah y'eyamuyamba awo nga abatakkiriza bamugobye *mu Makka* nga ye wokubiri ku babiri nga bali mu mpuku, awo weyagambira munywanyi we nti: Teweraliikirira, mazima Allah ali wamu naffe. Olwo Allah n'assa ku ye obukkakkamu bwe era n'amuwagira n'amagye ge mutaalaba, n'ekigambo ky'abo abatakkiriza n'akifuula ekya wansi, ate ekigambo kya Allah nekiba nga ky'ekiri waggulu. Era Allah ye Lawangula, Omugezi ennyo.

41. Kale mutabaale nga muli bangu oba nga muli bazito era mufuubaane n'ebyobugagga bwammwe n'emyoyo gyammwe mu kkubo lya Allah. Ekyo ky'ekisinga obulungi gye muli, singa mubadde mumanyi.

انْفِرُوا خِفَافًا وَثِقَالًا وَجَاهِدُوا بِأَمْوَالِكُمْ وَأَنْفُسِكُمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَكُمْ إِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٤١﴾

42. Singa *ddala* kwali kufuna okw'amangu nga n'olugendo lwa kumpimpi, mazima baalikugoberedde; naye olugendo oluzibu lwabalabikira nga luwanvu nnyo. Era ddala bajja kulayira Allah *nti*: Singa twali tusobola, ddala twaligenze nammwe. *Abo* beezikiriza bokka, era Allah amanyi nti ddala balimba.

لَوْ كَانَ عَرَضًا قَرِيبًا وَسَفَرًا قَاصِدًا لَاتَّبَعُوكَ وَلَٰكِنْ بَعُدَتْ عَلَيْهِمُ الشُّقَّةُ ۚ وَسَيَحْلِفُونَ بِاللَّهِ لَوِ اسْتَطَعْنَا لَخَرَجْنَا مَعَكُمْ يُهْلِكُونَ أَنْفُسَهُمْ وَاللَّهُ يَعْلَمُ إِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿٤٢﴾

**Ruku 7**

43. Allah akuggyeko *emitawaana*. Lwaki wabakkiriza *okusigala emabega? Waalirinze* okutuusa lwe waalinnyonnyokeddwa abo aboogera amazima n'omanya n'abalimba.

عَفَا اللَّهُ عَنْكَ لِمَ أَذِنْتَ لَهُمْ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَكَ الَّذِينَ صَدَقُوا وَتَعْلَمَ الْكَاذِبِينَ ﴿٤٣﴾

44. Abo abakkiriza Allah n'olunaku lw'enkomerero tebajja kusaba *kulekayo* kutakabana neby'obugagga bwabwe n'emyoyo gyabwe *mu kkubo lya Allah*. Era abamutya, Allah abamanyi bulungi.

لَا يَسْتَأْذِنُكَ الَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ أَنْ يُجَاهِدُوا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنْفُسِهِمْ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِالْمُتَّقِينَ ﴿٤٤﴾

45. Mazima abakusaba okubakkiriza *okusigalira* be bo abatakkiriza Allah n'olunaku lw'enkomerero ate nga n'emitima gyabwe gitankana, kale abo be bali mu kutamattama kwabwe nga babulubuuta.

إِنَّمَا يَسْتَأْذِنُكَ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَارْتَابَتْ قُلُوبُهُمْ فَهُمْ فِي رَيْبِهِمْ يَتَرَدَّدُونَ ﴿٤٥﴾

46. Era singa baali bamaliridde kutabaala, mazima baalikwetegekedde olwetegeka. Naye Allah teyayagala kutabaala kwabwe, kale kyeyava abaziyiza, nekigambibwa nti: Mwetuulire wamu n'abo abeetuulidde.

وَلَوْ أَرَادُوا الْخُرُوجَ لَأَعَدُّوا لَهُ عُدَّةً وَلَٰكِنْ كَرِهَ اللَّهُ انْبِعَاثَهُمْ فَثَبَّطَهُمْ وَقِيلَ اقْعُدُوا مَعَ الْقَاعِدِينَ ﴿٤٦﴾

47. *Kuba* singa baatabaala awamu nammwe, tebaalibongeddeko kirala okuggyako emitawaana era baalibamidde eno n'eri wakati wammwe nga babanoonyeza emitawaana. Ate nno mu mmwe mulimu ababawuliriza. Naye Allah aboonoonyi abamanyi bulungi.

لَوْ خَرَجُوا فِيكُمْ مَا زَادُوكُمْ إِلَّا خَبَالًا وَلَأَوْضَعُوا خِلَالَكُمْ يَبْغُونَكُمُ الْفِتْنَةَ وَفِيكُمْ سَمَّاعُونَ لَهُمْ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِالظَّالِمِينَ ﴿٤٧﴾

48. Mazima baanoonya okutabulatabula kuva lubereberye era nebakwefuulira ne mu nsonga *ezimu*, okutuusa amazima lwe gajja n'ekigendererwa kya Allah nekyeyoleka, newaakubadde nga bo tebaayagala.

لَقَدِ ابْتَغَوُا الْفِتْنَةَ مِن قَبْلُ وَقَلَّبُوا لَكَ الْأُمُورَ حَتَّىٰ جَاءَ الْحَقُّ وَظَهَرَ أَمْرُ اللَّهِ وَهُمْ كَارِهُونَ ﴿٤٨﴾

49. Era mu bo mulimu agamba nti: Nzikiriza *nsigale*, naye tonzisa mu kigezo. Mwetegereze, ddala ekigezo baakigwamu dda. Era ddala omuliro gwetoolodde abeerema.

وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ ائْذَن لِّي وَلَا تَفْتِنِّي ۚ أَلَا فِي الْفِتْنَةِ سَقَطُوا ۗ وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةٌ بِالْكَافِرِينَ ﴿٤٩﴾

50. Kale bw'otuukibwako ekirungi, kibalumya. Naye bw'otuukibwako akabenje, bagamba nti: Ffe okwekuuma kwaffe twakukwatirawo kuva lubereberye. Olwo nga bakubayo mabega nga beesanyukira.

إِن تُصِبْكَ حَسَنَةٌ تَسُؤْهُمْ ۖ وَإِن تُصِبْكَ مُصِيبَةٌ يَقُولُوا قَدْ أَخَذْنَا أَمْرَنَا مِن قَبْلُ وَيَتَوَلَّوا وَّهُمْ فَرِحُونَ ﴿٥٠﴾

51. Gamba nti: Tewali kyonna kiyinza kututuukako okuggyako ekyo Allah kye yatutegekera. Ye ye mukuumi waffe. Era abakkiriza, Allah yekka gwe baba beesiga.

قُل لَّن يُصِيبَنَا إِلَّا مَا كَتَبَ اللَّهُ لَنَا هُوَ مَوْلَانَا ۚ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿٥١﴾

52. Gamba nti: Mmwe temutulindiriza kirala wabula ekimu ku birungi ebibiri; naye ffe tubalindiriza Allah kubassaako kibonerezo ekiva gy'ali oba *Ye okukibatuusaako* n'emikono gyaffe. Kale mulindirire, naffe tuli wamu nammwe tulindirira.

قُلْ هَلْ تَرَبَّصُونَ بِنَا إِلَّا إِحْدَى الْحُسْنَيَيْنِ ۖ وَنَحْنُ نَتَرَبَّصُ بِكُمْ أَن يُصِيبَكُمُ اللَّهُ بِعَذَابٍ مِّنْ عِندِهِ أَوْ بِأَيْدِينَا ۖ فَتَرَبَّصُوا إِنَّا مَعَكُم مُّتَرَبِّصُونَ ﴿٥٢﴾

53. Gamba nti: Ka mutoole *ebintu byammwe* mu kwagala oba mu butayagala, naye era bya kubaziririrwa kuba ddala muli bantu bajeemu.

قُلْ أَنفِقُوا طَوْعًا أَوْ كَرْهًا لَّن يُتَقَبَّلَ مِنكُمْ ۖ إِنَّكُمْ كُنتُمْ قَوْمًا فَاسِقِينَ ﴿٥٣﴾

54. Era tewali kyaligaanyisizza kukkiriza bitoolebwa byabwe wabula lwa kubanga beegaana Allah n'Omubaka we era tebagenda eri ssaala wabula nga beenyoola, *ate* era tebatoola kyonna wabula nga banyolwa.

وَمَا مَنَعَهُمْ أَن تُقْبَلَ مِنْهُمْ نَفَقَاتُهُمْ إِلَّا أَنَّهُمْ كَفَرُوا بِاللَّهِ وَبِرَسُولِهِ وَلَا يَأْتُونَ الصَّلَاةَ إِلَّا وَهُمْ كُسَالَىٰ وَلَا يُنفِقُونَ إِلَّا وَهُمْ كَارِهُونَ ﴿٥٤﴾

55. Kale eby'obugagga bwabwe bireme kukwewuunyisa wadde abaana baabwe. Mazima ddala Allah ky'agenderera kwe kubabonereza nabyo mu bulamu bw'ensi, n'emyoyo gyabwe giveewo, *bafe* nga batakkiriza.

فَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَالُهُمْ وَلَا أَوْلَادُهُمْ ۚ إِنَّمَا يُرِيدُ اللَّهُ لِيُعَذِّبَهُم بِهَا فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَتَزْهَقَ أَنفُسُهُمْ وَهُمْ كَافِرُونَ ﴿٥٥﴾

56. Era balayira Allah nti mazima nabo bali mu mmwe, so nga ddala tebali mu mmwe.

وَيَحْلِفُونَ بِاللَّهِ إِنَّهُمْ لَمِنكُمْ وَمَا هُم مِّنكُمْ وَلَٰكِنَّهُمْ قَوْمٌ

يَفْرَقُونَ ﴿٥٦﴾

Naye bo be bantu abatiitiizi.

لَوْ يَجِدُونَ مَلْجَأً أَوْ مَغَارَاتٍ أَوْ مُدَّخَلًا لَّوَلَّوْا إِلَيْهِ وَهُمْ يَجْمَحُونَ ﴿٥٧﴾

57. Era singa bazuulayo obuddukiro bwonna oba empuku oba ekifo awayingirwa, mazima baalikyukidde gye kiri nga bagabattuka.

وَمِنْهُم مَّن يَلْمِزُكَ فِي الصَّدَقَاتِ فَإِنْ أُعْطُوا مِنْهَا رَضُوا وَإِن لَّمْ يُعْطَوْا مِنْهَا إِذَا هُمْ يَسْخَطُونَ ﴿٥٨﴾

58. Era mu bo mulimu abakunenya olwa saddaaka. Kyokka bwe baweebwa ku zo, olwo nga basanyuka. Naye bwe bataziweebwako, amangu ago nga banyiiga.

وَلَوْ أَنَّهُمْ رَضُوا مَا آتَاهُمُ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَقَالُوا حَسْبُنَا اللَّهُ سَيُؤْتِينَا اللَّهُ مِن فَضْلِهِ وَرَسُولُهُ إِنَّا إِلَى اللَّهِ رَاغِبُونَ ﴿٥٩﴾

59. So singa baasiima ebyo ebibaweebwa Allah n'Omubaka we, era nebagamba *nti*: Allah atumala *era nti* Allah anatuwa ku mikisa gye n'Omubaka we, *era nti*: Ffe eri Allah gye twolekedde, *ky'ekyalisinze*.

**Ruku 8**

إِنَّمَا الصَّدَقَاتُ لِلْفُقَرَاءِ وَالْمَسَاكِينِ وَالْعَامِلِينَ عَلَيْهَا وَالْمُؤَلَّفَةِ قُلُوبُهُمْ وَفِي الرِّقَابِ وَالْغَارِمِينَ وَفِي سَبِيلِ اللَّهِ وَابْنِ السَّبِيلِ فَرِيضَةً مِّنَ اللَّهِ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٦٠﴾

60. Mu butuufu saddaaka ziba za baavu n'abankuseere, n'abo abazikolako, n'abo emitima gyabwe egigenda okwegatta *ku bakkiriza*, *n'okununula* abali mu nkomyo, n'abali mu mabanja *amagweko,* ne mu kkubo lya Allah, n'omutambuze. *Eryo* ly'etteeka okuva eri Allah. Era Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

وَمِنْهُمُ الَّذِينَ يُؤْذُونَ النَّبِيَّ وَيَقُولُونَ هُوَ أُذُنٌ قُلْ أُذُنُ خَيْرٍ لَّكُمْ يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَيُؤْمِنُ لِلْمُؤْمِنِينَ وَرَحْمَةٌ لِّلَّذِينَ آمَنُوا مِنكُمْ وَالَّذِينَ يُؤْذُونَ رَسُولَ اللَّهِ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦١﴾

61. Era mu bo mulimu abanyiiza Nabbi nebagamba nti: Ye awuliriza buli omu. Gamba nti: Okuwuliriza kwe buli omu kulungi gye muli; akkiriza Allah era yeesiga abakkiriza, nate *ye* kwe kusaasira eri abo abakkiriza mu mmwe. Naye abo abanyiiza Omubaka wa Allah, balifuna ekibonerezo ekirumya ennyo.

يَحْلِفُونَ بِاللَّهِ لَكُمْ لِيُرْضُوكُمْ وَاللَّهُ وَرَسُولُهُ أَحَقُّ أَن يُرْضُوهُ إِن كَانُوا مُؤْمِنِينَ ﴿٦٢﴾

62. Babalayirira Allah mbu balyooke babasanyuse, so nga Allah n'Omubaka we be basinga obutuufu okusanyusa, singa babadde bakkiriza.

أَلَمْ يَعْلَمُوا أَنَّهُ مَن يُحَادِدِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ فَأَنَّ لَهُ نَارَ جَهَنَّمَ خَالِدًا فِيهَا ذَٰلِكَ الْخِزْيُ الْعَظِيمُ ﴿٦٣﴾

63. Abaffe, tebamanyi nti ddala oyo awakanya Allah n'Omubaka we, nti ddala alifuna omuliro gwa Jahannamu, mu gwo mw'alibeera? Okwo nno kwe kuswaala okusuffu.

يَحْذَرُ الْمُنَافِقُونَ أَن تُنَزَّلَ عَلَيْهِمْ سُورَةٌ تُنَبِّئُهُم بِمَا فِي قُلُوبِهِمْ قُلِ

64. Bannanfuusi beeraliikirira nti si kulwa nga wassibwayo *gye muli* essuula ebakwatako, ebategeeza ebyo ebiri mu mitima

اسْتَهْزِءُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ مُخْرِجٌ مَّا تَحْذَرُونَ ﴿٦٤﴾

gyabwe. Gamba nti: Kale ggwe mubalaate, mazima Allah ye Mukwekuzi w'ebyo bye mweraliikirira.

وَلَئِن سَأَلْتَهُمْ لَيَقُولُنَّ إِنَّمَا كُنَّا نَخُوضُ وَنَلْعَبُ ۚ قُلْ أَبِاللَّهِ وَآيَاتِهِ وَرَسُولِهِ كُنتُمْ تَسْتَهْزِئُونَ ﴿٦٥﴾

65. Era bw'obabuuza, bajja kugamba *nti*: Ffe twali tusaaga busaazi era nga tuzannya. Gamba *nti*: Abaffe, Allah ne Aya ze n'Omubaka we be mwali musaagirako?

لَا تَعْتَذِرُوا قَدْ كَفَرْتُم بَعْدَ إِيمَانِكُمْ ۚ إِن نَّعْفُ عَن طَائِفَةٍ مِّنكُمْ نُعَذِّبْ طَائِفَةً بِأَنَّهُمْ كَانُوا مُجْرِمِينَ ﴿٦٦﴾

66. Temuwampanya. Ddala mwerema oluvannyuma lw'okukkiriza kwammwe. Kale ne bwe tunaasonyiwa ekibiina ekimu mu mmwe, era ekibiina ekirala tujja kukibonereza, olw'okubanga baali boononyi.

**Ruku 9**

الْمُنَافِقُونَ وَالْمُنَافِقَاتُ بَعْضُهُم مِّن بَعْضٍ ۚ يَأْمُرُونَ بِالْمُنكَرِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ الْمَعْرُوفِ وَيَقْبِضُونَ أَيْدِيَهُمْ ۚ نَسُوا اللَّهَ فَنَسِيَهُمْ ۗ إِنَّ الْمُنَافِقِينَ هُمُ الْفَاسِقُونَ ﴿٦٧﴾

67. Bannanfuusi abasajja ne bannanfuusi abakazi *bakolagana* bokka na bokka. Balagira bibi era nebaziyiza ebirungi era bafunya emikono gyabwe *nebatatoola*. Beerabira Allah, bw'atyo naye n'abasuulirira. Mazima bannanfuusi ddala bajeemu.

وَعَدَ اللَّهُ الْمُنَافِقِينَ وَالْمُنَافِقَاتِ وَالْكُفَّارَ نَارَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ هِيَ حَسْبُهُمْ ۚ وَلَعَنَهُمُ اللَّهُ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٦٨﴾

68. Allah yasuubiza bannanfuusi abasajja ne bannanfuusi abakazi n'abeerema, omuliro gwa Jahannamu; mu gwo mwe balibeera. Gwo *gwe* gulibamala. Era Allah yabakolimira. Era balina n'ekibonerezo ekiwangaazi,

كَالَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ كَانُوا أَشَدَّ مِنكُمْ قُوَّةً وَأَكْثَرَ أَمْوَالًا وَأَوْلَادًا فَاسْتَمْتَعُوا بِخَلَاقِهِمْ فَاسْتَمْتَعْتُم بِخَلَاقِكُمْ كَمَا اسْتَمْتَعَ الَّذِينَ مِن قَبْلِكُم بِخَلَاقِهِمْ وَخُضْتُمْ كَالَّذِي خَاضُوا ۚ أُولَٰئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿٦٩﴾

69. Okufaanana nga *bwe yabonereza* abo abaabakulembera abaali basinga mmwe amaanyi nga babasinza n'ebyobugagga n'abaana. Kale beesanyusaamu n'omugabo gwabwe okumala akaseera, bwe mutyo nammwe mwesanyusizzaamu n'omugabo gwammwe nga abaabasooka bwe beesanyusamu n'omugabo gwabwe. Era mubalaata nga bo bwe baabalaatanga. Abo nno ebikolwa byabwe byafaafaagana ku nsi ne ku nkomerero, era abo be b'okufiirwa.

أَلَمْ يَأْتِهِمْ نَبَأُ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ وَقَوْمِ إِبْرَاهِيمَ وَأَصْحَابِ مَدْيَنَ وَالْمُؤْتَفِكَاتِ ۚ أَتَتْهُمْ رُسُلُهُم

70. Abaffe, tebaatuukwako ebyafa kw'abo abaabakulembera—abantu ba Nūhu n'aba 'Ādi n'aba Thamūda n'abantu ba Ibrāhīmu n'abatuuze b'e Madiyani n'ebibuga ebyavuunikibwa? Bajjirwa Abatume baabwe n'obubonero obw'olwaatu. Kale

Allah si y'eyabalyazaamaanya, wabula beeryazaamaanyanga bokka.

بِالْبَيِّنٰتِ ۚ فَمَا كَانَ اللّٰهُ لِيَظْلِمَهُمْ وَلٰكِنْ كَانُوْٓا اَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُوْنَ ﴿٧٠﴾

71. Era abakkiriza abasajja n'abakkiriza abakazi baagalana bokka na bokka. Bakubiriza ebirungi, nebaziyiza ebitasaana, era nebajjumbira essaala, nebatoola ne zaka nebagondera Allah n'Omubaka we. Abo nno Allah b'alisaasira. Mazima Allah ye Luwangula, Omugezi ennyo.

وَالْمُؤْمِنُوْنَ وَالْمُؤْمِنٰتُ بَعْضُهُمْ اَوْلِيَآءُ بَعْضٍ ۘ يَاْمُرُوْنَ بِالْمَعْرُوْفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنْكَرِ وَيُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَيُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَيُطِيْعُوْنَ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ ؕ اُولٰٓئِكَ سَيَرْحَمُهُمُ اللّٰهُ ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ﴿٧١﴾

72. Allah yasuubiza abakkiriza abasajja n'abakkiriza abakazi ensuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo, ng'omwo mwe balibeera, n'amaka amalungi ennyo agali mu nsuku ez'olubeerera. Ng'ate okusiima okuva eri Allah kwe kulisinga byonna obukulu. Obwo nno bwe buwanguzi obusuffu.

وَعَدَ اللّٰهُ الْمُؤْمِنِيْنَ وَالْمُؤْمِنٰتِ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا وَمَسٰكِنَ طَيِّبَةً فِيْ جَنّٰتِ عَدْنٍ ؕ وَرِضْوَانٌ مِّنَ اللّٰهِ اَكْبَرُ ؕ ذٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿٧٢﴾

**Ruku 10**

73. Owange ggwe Nabbi, nyiikirira nnyo abatakkiriza ne bannaanfuusi era beera munywevu ku bo. Anti obutuulo bwabwe muliro. Era obwo bwe buddo obubi ennyo.

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ جَاهِدِ الْكُفَّارَ وَالْمُنٰفِقِيْنَ وَاغْلُظْ عَلَيْهِمْ ؕ وَمَاْوٰىهُمْ جَهَنَّمُ ؕ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿٧٣﴾

74. Balayira Allah *nti* teboogeranga *kigambo kyonna kibi*, so nga ddala baayogera enjogera ey'obukaafiiri, era nebeerema oluvannyuma lw'okusiramuka kwabwe, nebeegwaanyiza n'ebyo bye batayinza na kufuna. Era tebawalana bakkiriza wabula lwa kuba nti Allah yabagaggawaza, n'Omubaka we, ku mikisa gye.Kale singa babonerera,ky'ekisinga obulungi gye bali. Naye bwe baneekyuusa, Allah ajja kubabonereza ekibonerezo ekirumya, ku nsi ne ku nkomerero, era tebalifunayo wa mukwano mulala ku nsi wadde omuyambi.

يَحْلِفُوْنَ بِاللّٰهِ مَا قَالُوْا ؕ وَلَقَدْ قَالُوْا كَلِمَةَ الْكُفْرِ وَكَفَرُوْا بَعْدَ اِسْلَامِهِمْ وَهَمُّوْا بِمَا لَمْ يَنَالُوْا ۚ وَمَا نَقَمُوْٓا اِلَّآ اَنْ اَغْنٰىهُمُ اللّٰهُ وَرَسُوْلُهٗ مِنْ فَضْلِهٖ ۚ فَاِنْ يَّتُوْبُوْا يَكُ خَيْرًا لَّهُمْ ۚ وَاِنْ يَّتَوَلَّوْا يُعَذِّبْهُمُ اللّٰهُ عَذَابًا اَلِيْمًا ۙ فِي الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ۚ وَمَا لَهُمْ فِي الْاَرْضِ مِنْ وَّلِيٍّ وَّلَا نَصِيْرٍ ﴿٧٤﴾

75. Era mu bo mulimu abo abaalagaanya Allah nti: Bw'alituwa ku mikisa gye, mazima tujja kutoola saddaaka era ddala tujja kuba mw'abo abakola ebirungi.

وَمِنْهُمْ مَّنْ عٰهَدَ اللّٰهَ لَئِنْ اٰتٰىنَا مِنْ فَضْلِهٖ لَنَصَّدَّقَنَّ وَلَنَكُوْنَنَّ مِنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿٧٥﴾

76. Naye bwe yamala okubawa ku mikisa gye, baagikodowalira era beekyuusa nebakubayo mabega.

فَلَمَّآ اٰتٰىهُمْ مِّنْ فَضْلِهٖ بَخِلُوْا بِهٖ وَتَوَلَّوْا وَّهُمْ مُّعْرِضُوْنَ ﴿٧٦﴾

77. Kale n'abasasula bunnaanfuusi mu mitima gyabwe, okutuusa ku lunaku lwe-balisisinkana naye, olw'okubanga baamenya *ekisuubizo* kye baasuubiza Allah, n'olwebyo bye baalimbanga.

فَأَعْقَبَهُمْ نِفَاقًا فِي قُلُوبِهِمْ إِلَىٰ يَوْمِ يَلْقَوْنَهُ بِمَا أَخْلَفُوا اللَّهَ مَا وَعَدُوهُ وَبِمَا كَانُوا يَكْذِبُونَ ٧٧

78. Abaffe, tebamanyi nti ddala Allah amanyi ebyaama byabwe n'enkiiko zaabwe ez'enkukutu, era nti ddala Allah y'Asinga okumanya ebitalabika?

أَلَمْ يَعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ سِرَّهُمْ وَنَجْوَاهُمْ وَأَنَّ اللَّهَ عَلَّامُ الْغُيُوبِ ٧٨

79. Abo abageya abo mu bakkiriza abatoola saddaaka mu kweyagalira n'abo abatafuna *kye batoola* okuggyako obunyiikivu bwabwe *ate bo* nebababasekerera,Allah alibasasula olw'okuseka kwabwe era balifuna n'ekibonerezo ekirumya.

الَّذِينَ يَلْمِزُونَ الْمُطَّوِّعِينَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ فِي الصَّدَقَاتِ وَالَّذِينَ لَا يَجِدُونَ إِلَّا جُهْدَهُمْ فَيَسْخَرُونَ مِنْهُمْ ۙ سَخِرَ اللَّهُ مِنْهُمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٧٩

80. Bw'obasabira okusonyiyibwa oba bw'otabasabira kusonyiyibwa, *ky'ekimu;* kuba ne bw'obasabira okusonyibwa emirundi ensanvu, Allah talibasonyiwa. Ekyo lwa kubanga beegaana Allah n'Omubaka we. Era Allah talung'amya bantu boonoonefu.

اسْتَغْفِرْ لَهُمْ أَوْ لَا تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ إِنْ تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ سَبْعِينَ مَرَّةً فَلَنْ يَغْفِرَ اللَّهُ لَهُمْ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَفَرُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ ٨٠

**Ruku 11**

81. Abo abeesigaza emabega baasanyuka olw'okusigala kwaabwe emabega w'Omubaka wa Allah,ne bakyaawa okutakabana n'ebyobugagga bwabwe nabo bennyini mu kkubo lya Allah. Era nebagamba *banna-abwe* nti: Temutabaala mu bbugumu. Gamba nti: Omuliro gwa Jahannamu gusingira wala ebbugumu okwokya, singa babadde bategeera.

فَرِحَ الْمُخَلَّفُونَ بِمَقْعَدِهِمْ خِلَافَ رَسُولِ اللَّهِ وَكَرِهُوا أَنْ يُجَاهِدُوا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنْفُسِهِمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَقَالُوا لَا تَنْفِرُوا فِي الْحَرِّ ۗ قُلْ نَارُ جَهَنَّمَ أَشَدُّ حَرًّا ۚ لَوْ كَانُوا يَفْقَهُونَ ٨١

82. Kale basaanye baseke katono naye bakaabe nnyo, *kubanga eyo* y'empeera y'ebyo bye baakolanga.

فَلْيَضْحَكُوا قَلِيلًا وَلْيَبْكُوا كَثِيرًا جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ٨٢

83. Kale Allah bw'akuzzangayo eri abamu mu bo nebakusaba okubakkiriza okutabaala *naawe*, kale gamba nti: Temulitabaala nange ddi na ddi era temulirwanyisa mulabe wamu nange. Ddala mmwe mwasiima kwetuulira *ka* ku mulundi ogwasooka; kale mweetuulire wamu n'abo abeesigaza emabega.

فَإِنْ رَجَعَكَ اللَّهُ إِلَىٰ طَائِفَةٍ مِنْهُمْ فَاسْتَأْذَنُوكَ لِلْخُرُوجِ فَقُلْ لَنْ تَخْرُجُوا مَعِيَ أَبَدًا وَلَنْ تُقَاتِلُوا مَعِيَ عَدُوًّا ۖ إِنَّكُمْ رَضِيتُمْ بِالْقُعُودِ أَوَّلَ مَرَّةٍ فَاقْعُدُوا مَعَ الْخَالِفِينَ ٨٣

84. Era tosaaliranga yenna mu bo afudde ddi na ddi, wadde toyimiriranga ku ntaana ye. Mazima abo beegaana Allah n'Omubaka

وَلَا تُصَلِّ عَلَىٰ أَحَدٍ مِنْهُمْ مَاتَ أَبَدًا وَلَا تَقُمْ عَلَىٰ قَبْرِهِ ۖ إِنَّهُمْ

كَفَرُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَمَاتُوا وَهُمْ فَاسِقُونَ ﴿٨٤﴾

we era nebafa nga bajeemu.

وَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَالُهُمْ وَأَوْلَادُهُمْ ۚ إِنَّمَا يُرِيدُ اللَّهُ أَنْ يُعَذِّبَهُمْ بِهَا فِي الدُّنْيَا وَتَزْهَقَ أَنْفُسُهُمْ وَهُمْ كَافِرُونَ ﴿٨٥﴾

85. Era eby'obugagga bwabwe n'abaana babwe bireme kukwewuunyisa. Mazima Allah ky'agenderera kwe kubabonereza nabyo ku nsi, n'emyoyo gyabwe giveewo *bafe* nga batakkiriza.

وَإِذَا أُنْزِلَتْ سُورَةٌ أَنْ آمِنُوا بِاللَّهِ وَجَاهِدُوا مَعَ رَسُولِهِ اسْتَأْذَنَكَ أُولُو الطَّوْلِ مِنْهُمْ وَقَالُوا ذَرْنَا نَكُنْ مَعَ الْقَاعِدِينَ ﴿٨٦﴾

86. Era awo essuula bw'essibwa *nga eragira* nti mukkirize Allah era mutakabane *mu kkubo lya Allah* wamu n'Omubaka we, ba bifeekeera abali mu bo *ate* bakusaba kubakkiriza *kusigala,* nga bagamba nti: Tuleke tubeere wamu n'abo abanaatuula *eka.*

رَضُوا بِأَنْ يَكُونُوا مَعَ الْخَوَالِفِ وَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا يَفْقَهُونَ ﴿٨٧﴾

87. Baasiima kubeera *na bakazi* abasigala eka, olwo emyoyo gyabwe ne gikoonwako envumbo, bwe batyo tebategeera.

لَٰكِنِ الرَّسُولُ وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ جَاهَدُوا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنْفُسِهِمْ ۚ وَأُولَٰئِكَ لَهُمُ الْخَيْرَاتُ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٨٨﴾

88. Naye Omubaka, n'abo abakkiriza abali naye abatakabana *mu kkubo lya Allah* n'ebyobugagga bwabwe n'emyoyo gyabwe, era abo be balifuna ebirungi *ebya buli ngeri,* era abo be b'okuganyulwa.

أَعَدَّ اللَّهُ لَهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ ذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿٨٩﴾

ع ١١ ١٧

89. Allah yabategekera ensuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo ng'omwo mwe balibeera. Okwo nno kwe kuwangula okusuffu.

**Ruku 12**

وَجَاءَ الْمُعَذِّرُونَ مِنَ الْأَعْرَابِ لِيُؤْذَنَ لَهُمْ وَقَعَدَ الَّذِينَ كَذَبُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ ۚ سَيُصِيبُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٩٠﴾

90. Era n'abo abawampanya okuva mu Bawarabu b'omu ddungu, bajja *okusaba* bakkirizibwe *okusigalira.* Naye abo abaalimbisa Allah n'Omutume we beetuulira bwetuulizi. Naye mangu nnyo abo abeerema mu bo bajja kutuukibwako ekibonerezo ekirumya.

لَيْسَ عَلَى الضُّعَفَاءِ وَلَا عَلَى الْمَرْضَىٰ وَلَا عَلَى الَّذِينَ لَا يَجِدُونَ مَا يُنْفِقُونَ حَرَجٌ إِذَا نَصَحُوا لِلَّهِ وَرَسُولِهِ ۚ مَا عَلَى الْمُحْسِنِينَ مِنْ سَبِيلٍ ۚ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٩١﴾

91. Tewali kunenya kwonna ku bateesobola, oba ku balwadde, oba kw'abo abatasobola kufuna kye batoola, kasita baba abesimbu eri Allah n'Omubaka we. *Era* tewali kunenya ku bakozi b'ebirungi. Anti Allah ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo;

92. Wadde kw'abo ababa nga bazze gy'oli obawe ekibatwala n'ogamba nti: Sikyalinawo kwembatwaalira; nebaddayo nga amaaso gaabwe gakulukusa amaziga olw'ennaku kubanga tebafunye na kye batoola.

وَلَا عَلَى الَّذِينَ إِذَا مَا أَتَوْكَ لِتَحْمِلَهُمْ قُلْتَ لَا أَجِدُ مَا أَحْمِلُكُمْ عَلَيْهِ تَوَلَّوا وَّأَعْيُنُهُمْ تَفِيضُ مِنَ الدَّمْعِ حَزَنًا أَلَّا يَجِدُوا مَا يُنفِقُونَ ﴿٩٢﴾

93. Ddala ekinenyo kiri kw'abo abakusaba obakkirize *okusigala* ng'ate bagagga, *naye* nebasiima okusigala emabega n'abakazi. Era Allah yassa envumbo ku mitima gyabwe, kale tebategeera.

إِنَّمَا السَّبِيلُ عَلَى الَّذِينَ يَسْتَأْذِنُونَكَ وَهُمْ أَغْنِيَاءُ ۚ رَضُوا بِأَن يَكُونُوا مَعَ الْخَوَالِفِ وَطَبَعَ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٩٣﴾

**Juzu 11**

94. Bajja kuwampanya gye muli nga muzzeeyo gye bali. Gamba nti: Temuwampanya, *kuba* tetujja kubakkiriza. Mazima Allah yamaze okututegeeza ebibafaako. Era Allah ajja kwetegereza ebikolwa byammwe, n'Omubaka we; n'oluvannyuma mulizzibwa eri *Allah* Omumanyi w'ebitalabika n'ebirabika, olwo *Ye* abategeeze ebyo bye mwakolanga.

يَعْتَذِرُونَ إِلَيْكُمْ إِذَا رَجَعْتُمْ إِلَيْهِمْ ۚ قُل لَّا تَعْتَذِرُوا لَن نُّؤْمِنَ لَكُمْ قَدْ نَبَّأَنَا اللَّهُ مِنْ أَخْبَارِكُمْ ۚ وَسَيَرَى اللَّهُ عَمَلَكُمْ وَرَسُولُهُ ثُمَّ تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَالِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩٤﴾

95. Bajja kubalayirira Allah nga muzzeeyo gye bali mbu mubaleke. Kale mubaleke. Ddala abo kyenyinyalwa, era amaka gaabwe muliro; ng'eyo y'empeera olw'ebyo bye baakolanga.

سَيَحْلِفُونَ بِاللَّهِ لَكُمْ إِذَا انقَلَبْتُمْ إِلَيْهِمْ لِتُعْرِضُوا عَنْهُمْ ۖ فَأَعْرِضُوا عَنْهُمْ ۖ إِنَّهُمْ رِجْسٌ ۖ وَمَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٩٥﴾

96. Babalayirira mbu mubasiime. Naye ne bwe munaabasiima, mazima Ye Allah tasiima bantu bajeemu.

يَحْلِفُونَ لَكُمْ لِتَرْضَوْا عَنْهُمْ ۖ فَإِن تَرْضَوْا عَنْهُمْ فَإِنَّ اللَّهَ لَا يَرْضَىٰ عَنِ الْقَوْمِ الْفَاسِقِينَ ﴿٩٦﴾

97. Abawarabu b'omu ddungu basukkirivu mu butakkiriza n'obunnanfuusi era batuukana nnyo n'obutamanya nsalo z'ebyo Allah bye yassa ku Mubaka we. Naye Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

الْأَعْرَابُ أَشَدُّ كُفْرًا وَنِفَاقًا وَأَجْدَرُ أَلَّا يَعْلَمُوا حُدُودَ مَا أَنزَلَ اللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٩٧﴾

98. Ne mu Bawarabu b'omu ddungu mulimu abatwala ebyo bye batoola (saddaaka) ng'omutango, era babalindiriza mitawaana. So nno be baliko emitawaana egy'akabi. Era Allah ye Muwulizi wa byonna, Omumanyi wa byonna.

وَمِنَ الْأَعْرَابِ مَن يَتَّخِذُ مَا يُنفِقُ مَغْرَمًا وَيَتَرَبَّصُ بِكُمُ الدَّوَائِرَ ۚ عَلَيْهِمْ دَائِرَةُ السَّوْءِ ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٩٨﴾

99. Naye mu Bawarabu b'omu ddungu, mulimu oyo akkiriza Allah n'olunaku lw'enkomerero, n'atwala n'ebyo by'atoola nti bimuyamba okusembera eri Allah n'okusabirwa Omubaka. Mwetegereze, ddala ebyo *bye batoola* bijja kubasembeza *eri Allah*. Era Allah ajja kubayingiza mu kusaasira kwe. Mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

وَمِنَ الْأَعْرَابِ مَنْ يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَيَتَّخِذُ مَا يُنْفِقُ قُرُبَاتٍ عِنْدَ اللَّهِ وَصَلَوَاتِ الرَّسُولِ ۚ أَلَا إِنَّهَا قُرْبَةٌ لَهُمْ ۚ سَيُدْخِلُهُمُ اللَّهُ فِي رَحْمَتِهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٩٩﴾

**Ruku 13**

100. Era abo abaakulembera mu Basenguse ab'olubereberye, n'Abayambi, n'abo abaabagoberera mu *kukola* obulungi, Allah yabasiima nabo nebamusiima; era yabategekera n'ensuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo. Omwo mwe balibeera olubeerera. Obwo nno bwe buwanguzi obusuffu.

وَالسَّابِقُونَ الْأَوَّلُونَ مِنَ الْمُهَاجِرِينَ وَالْأَنْصَارِ وَالَّذِينَ اتَّبَعُوهُمْ بِإِحْسَانٍ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا عَنْهُ وَأَعَدَّ لَهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي تَحْتَهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۚ ذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٠٠﴾

101. Era ne mw'abo abali ebbali wammwe mu Bawarabu b'omu ddungu, mulimu abannanfuusi; era ne mu batuuze b'e Madina. Bagugubira nnyo ku bunnanfuusi. Ggwe tobamanyi, naye Ffe tubamanyi. Tujja kubabonereza enfunda bbiri, n'oluvannyuma balizzibwa eri ekibonerezo ekisukkirivu.

وَمِمَّنْ حَوْلَكُمْ مِنَ الْأَعْرَابِ مُنَافِقُونَ ۖ وَمِنْ أَهْلِ الْمَدِينَةِ ۖ مَرَدُوا عَلَى النِّفَاقِ لَا تَعْلَمُهُمْ ۖ نَحْنُ نَعْلَمُهُمْ ۚ سَنُعَذِّبُهُمْ مَرَّتَيْنِ ثُمَّ يُرَدُّونَ إِلَىٰ عَذَابٍ عَظِيمٍ ﴿١٠١﴾

102. Naye abalala bakkiriza ebisobyo byabwe. *Naye* baatabika ebikolwa ebirungi n'ebirala nga bibi. Ob'olyawo abo Allah alibaddiramu. Mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.

وَآخَرُونَ اعْتَرَفُوا بِذُنُوبِهِمْ خَلَطُوا عَمَلًا صَالِحًا وَآخَرَ سَيِّئًا عَسَى اللَّهُ أَنْ يَتُوبَ عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٠٢﴾

103. Jja saddaaka mu bintu byabwe obayonje era obatukuze nayo era obasabire. Mazima okusaba kwo bwe butebenkevu bwabwe. Era Allah y'Awulira byonna, y'Amanyi byonna.

خُذْ مِنْ أَمْوَالِهِمْ صَدَقَةً تُطَهِّرُهُمْ وَتُزَكِّيهِمْ بِهَا وَصَلِّ عَلَيْهِمْ ۖ إِنَّ صَلَاتَكَ سَكَنٌ لَهُمْ ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٠٣﴾

104. Abaffe, tebamanyi nti ddala Allah y'akkiriza okwenenya kw'abaweereza be era *nti* y'akkiriza saddaaka, era nti ddala Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi?

أَلَمْ يَعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ هُوَ يَقْبَلُ التَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهِ وَيَأْخُذُ الصَّدَقَاتِ وَأَنَّ اللَّهَ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ﴿١٠٤﴾

105. Era gamba nti: Kale mukole, Allah ajja kwetegereza ebikolwa byammwe, n'Omubaka we, n'abakkiriza. Era ddala

وَقُلِ اعْمَلُوا فَسَيَرَى اللَّهُ عَمَلَكُمْ وَرَسُولُهُ وَالْمُؤْمِنُونَ ۖ وَسَتُرَدُّونَ إِلَىٰ

عٰلِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿١٠٥﴾

mugenda kuzzibwa eri oyo Omumanyi w'ebitalabika n'ebirabika, kale abategeeze ebyo bye mwakolanga.

وَاٰخَرُوْنَ مُرْجَوْنَ لِاَمْرِ اللّٰهِ اِمَّا يُعَذِّبُهُمْ وَاِمَّا يَتُوْبُ عَلَيْهِمْ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿١٠٦﴾

106. *Waliwo* n'abalala abalindirizibwa ekiragiro kya Allah, oba ababonereza oba abaddiramu. Era Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

وَالَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا مَسْجِدًا ضِرَارًا وَّكُفْرًا وَّتَفْرِيْقًا ۢ بَيْنَ الْمُؤْمِنِيْنَ وَاِرْصَادًا لِّمَنْ حَارَبَ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ مِنْ قَبْلُ ؕ وَلَيَحْلِفُنَّ اِنْ اَرَدْنَاۤ اِلَّا الْحُسْنٰى ؕ وَاللّٰهُ يَشْهَدُ اِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿١٠٧﴾

107. Era *mu bannanfuusi mulimu* abo abaazimba omuzigiti olw'okukosa *Obusiramu, n'okuyamba* obutakkiriza, n'okwawulayawula wakati w'abakkiriza, n'okuba obuteegero bw'oyo eyalwanyisa Allah n'Omubaka we olubereberye. Era ddala bajja kulayira nti: Tetulina kye twagenderera, okuggyako *okukola* obulungi. Naye Allah akakasa nti ddala bo balimba.

لَا تَقُمْ فِيْهِ اَبَدًا ؕ لَمَسْجِدٌ اُسِّسَ عَلَى التَّقْوٰى مِنْ اَوَّلِ يَوْمٍ اَحَقُّ اَنْ تَقُوْمَ فِيْهِ ؕ فِيْهِ رِجَالٌ يُّحِبُّوْنَ اَنْ يَّتَطَهَّرُوْا ؕ وَاللّٰهُ يُحِبُّ الْمُطَّهِّرِيْنَ ﴿١٠٨﴾

108. Toguyimirirangamu ddi na ddi. Mazima omuzigiti oguzimbibwa ku musingi gw'okutya Allah okuva ku lunaku olubereberye, gwe gusaana ennyo ggwe okuguyimiriramu, kuba gwe gulimu abantu abaagala okutukula. Era Allah ayagala nnyo abeetukuza.

اَفَمَنْ اَسَّسَ بُنْيَانَهٗ عَلٰى تَقْوٰى مِنَ اللّٰهِ وَرِضْوَانٍ خَيْرٌ اَمْ مَّنْ اَسَّسَ بُنْيَانَهٗ عَلٰى شَفَا جُرُفٍ هَارٍ فَانْهَارَ بِهٖ فِيْ نَارِ جَهَنَّمَ ؕ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٠٩﴾

109. Abaffe, oyo eyassaawo omusingi gw'ekizimbe kye ku kutya Allah n'okunoonya okusiima kwe y'asinga obulungi oba oyo eyassaawo omusingi gw'ekizimbe kye ku ndeboolebo y'oluwonkowonko lwa mukoka olusebbuuka, bw'atyo neyegonnomola nakyo mu muliro gwa Jahannamu? Naye Allah talung'amya bantu boonoonefu.

لَا يَزَالُ بُنْيَانُهُمُ الَّذِيْ بَنَوْا رِيْبَةً فِيْ قُلُوْبِهِمْ اِلَّاۤ اَنْ تَقَطَّعَ قُلُوْبُهُمْ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿١١٠﴾ ع

110. Ekizimbe kyabwe ekyo kye baazimba tekijja kulekera kubakeng'entereza mu myoyo gyabwe, okuggyako nga emyoyo gyabwe gikutuse. Era Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

**Ruku 14**

اِنَّ اللّٰهَ اشْتَرٰى مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ اَنْفُسَهُمْ وَاَمْوَالَهُمْ بِاَنَّ لَهُمُ الْجَنَّةَ ؕ يُقَاتِلُوْنَ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ فَيَقْتُلُوْنَ وَيُقْتَلُوْنَ وَعْدًا عَلَيْهِ حَقًّا فِي التَّوْرٰىةِ وَالْاِنْجِيْلِ وَالْقُرْاٰنِ ؕ وَمَنْ اَوْفٰى بِعَهْدِهٖ مِنَ اللّٰهِ فَاسْتَبْشِرُوْا بِبَيْعِكُمُ الَّذِيْ بَايَعْتُمْ بِهٖ ؕ وَذٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿١١١﴾

111. Mazima Allah yagula ku bakkiriza emyoyo gyabwe n'ebyobugagga bwabwe olw'okubanga balifuna Janna; *kuba* balwana mu kkubo lya Allah, nebatta era nebattibwa. Ekyo kisuubizo kikakafu ku Ye mu Taurēti ne mu Njiri ne mu Kur'āni. Ye ate ani asinga Allah okutuukiriza ekisuubizo kye? Kale mujaganye olw'okugulaana kwammwe kwe mwagulaanamu naye. Era obwo bwe buwanguzi obusuffu.

112. *Be bo* abeenenya, abasinza, abatendereza ennyo Allah, abaleebuukana, abakutama, abavuunama, abakubiriza ebirungi era abaziyiza ebitasaana, era abakuuma ensalo za Allah. Kale wa amawulire ag'essanyu eri abakkiriza *abatuukiriza ebyo.*

التَّائِبُونَ الْعَابِدُونَ الْحَامِدُونَ السَّائِحُونَ الرَّاكِعُونَ السَّاجِدُونَ الْآمِرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَالنَّاهُونَ عَنِ الْمُنكَرِ وَالْحَافِظُونَ لِحُدُودِ اللَّهِ ۗ وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٢﴾

113. Tekisaana eri Nabbi n'abo abakkiriza okusabira abenkanya Allah n'ebirala okusonyiyibwa, ne bwe baba nga baabwe, nga kimaze okunnyonnyoka gye bali nti ddala bantu ba muliro.

مَا كَانَ لِلنَّبِيِّ وَالَّذِينَ آمَنُوا أَن يَسْتَغْفِرُوا لِلْمُشْرِكِينَ وَلَوْ كَانُوا أُولِي قُرْبَىٰ مِن بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُمْ أَصْحَابُ الْجَحِيمِ ﴿١١٣﴾

114. Era Ibrāhīmu okusabira kitaawe okusonyiyibwa tekwaaliwo wabula lwa kisuubizo ye kye yamusuubiza ku lulwe. Naye bwe yamala okunnyonnyokerwa nti ddala yali mulabe wa Allah, yamwebengulako. Mazima Ibrāhīmu yali wa kisa nnyo, nga mukwatampola.

وَمَا كَانَ اسْتِغْفَارُ إِبْرَاهِيمَ لِأَبِيهِ إِلَّا عَن مَّوْعِدَةٍ وَعَدَهَا إِيَّاهُ فَلَمَّا تَبَيَّنَ لَهُ أَنَّهُ عَدُوٌّ لِّلَّهِ تَبَرَّأَ مِنْهُ ۚ إِنَّ إِبْرَاهِيمَ لَأَوَّاهٌ حَلِيمٌ ﴿١١٤﴾

115. Era Allah teyalisalidde bantu kubula oluvannyuma nga amaze okubalung'amya, okutuusa nga amaze kubooleka kye basaana okwekuuma. Mazima Allah ye Mumanyi wa buli kimu.

وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُضِلَّ قَوْمًا بَعْدَ إِذْ هَدَاهُمْ حَتَّىٰ يُبَيِّنَ لَهُم مَّا يَتَّقُونَ ۚ إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١١٥﴾

116. Mazima Allah ye Nannyini bwakabaka bw'eggulu n'ensi. Y'awa obulamu era y'afiisa. Era temulinaayo mukuumi wadde omuyambi ebbali wa Allah.

إِنَّ اللَّهَ لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ يُحْيِي وَيُمِيتُ ۚ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ اللَّهِ مِن وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿١١٦﴾

117. Mazima Allah amaze okulaga ekisa eri Nabbi, n'Abasenguse, n'Abayambi abo abaamugoberera mu kiseera ekizibu ennyo oluvannyuma lw'emyoyo gy'abamu mu bo okusemberera okuwuguka. N'oluvannyuma yabalaga ekisa. Mazima Ye gye bali Musaasizi nnyo, wa kisa nnyo.

لَّقَد تَّابَ اللَّهُ عَلَى النَّبِيِّ وَالْمُهَاجِرِينَ وَالْأَنصَارِ الَّذِينَ اتَّبَعُوهُ فِي سَاعَةِ الْعُسْرَةِ مِن بَعْدِ مَا كَادَ يَزِيغُ قُلُوبُ فَرِيقٍ مِّنْهُمْ ثُمَّ تَابَ عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّهُ بِهِمْ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١١٧﴾

118. Era *yalaga ekisa eri* n'abasatu abo abaalekebwa emabega, okutuusa ensi lwe yabafundirira so nga ngazi, n'emyoyo gyabwe negibeewanika era nebakakasa nti tewakyali buwonero ku Allah okuggyako *okuddukira* gy'ali. N'oluvannyuma yabaddiramu, balyooke babonerere. Mazima Allah y'Akkiriza okwenenya, ye w'Ekisa ekingi.

وَعَلَى الثَّلَاثَةِ الَّذِينَ خُلِّفُوا حَتَّىٰ إِذَا ضَاقَتْ عَلَيْهِمُ الْأَرْضُ بِمَا رَحُبَتْ وَضَاقَتْ عَلَيْهِمْ أَنفُسُهُمْ وَظَنُّوا أَن لَّا مَلْجَأَ مِنَ اللَّهِ إِلَّا إِلَيْهِ ثُمَّ تَابَ عَلَيْهِمْ لِيَتُوبُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ﴿١١٨﴾

**Ruku 15**

119. Abange mmwe abakkiriza, mutye nnyo Allah era mubeerenga mw'abo ab'amazima.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَكُونُوا مَعَ الصَّادِقِينَ ﴿١١٩﴾

120. Tekyali kituufu eri abantu b'e Madina n'abo abaali ebbali waabwe mu Bawarabu b'omu ddungu okwesigaza emabega w'Omubaka wa Allah, wadde tebandisinze kufa ku bulamu bwabwe okusinga ku bulamu bwe. Ekyo lwa kubanga bo tebatuukibwako nnyonta oba okukoowa oba enjala mu kkubo lya Allah, wadde tebalinnya walinnyibwa wonna awasunguwaza abatakkiriza era tebatuusa kukosa kwonna ku mulabe, wabula kibawandiikibwako ng'ekikolwa ekirungi. Mazima Allah tafiiriza mpeera ya bakozi ba birungi.

مَا كَانَ لِأَهْلِ الْمَدِينَةِ وَمَنْ حَوْلَهُمْ مِنَ الْأَعْرَابِ أَنْ يَتَخَلَّفُوا عَنْ رَسُولِ اللَّهِ وَلَا يَرْغَبُوا بِأَنْفُسِهِمْ عَنْ نَفْسِهِ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ لَا يُصِيبُهُمْ ظَمَأٌ وَلَا نَصَبٌ وَلَا مَخْمَصَةٌ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَلَا يَطَئُونَ مَوْطِئًا يَغِيظُ الْكُفَّارَ وَلَا يَنَالُونَ مِنْ عَدُوٍّ نَيْلًا إِلَّا كُتِبَ لَهُمْ بِهِ عَمَلٌ صَالِحٌ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٢٠﴾

121. Era tebatoola kitoolebwa kyonna, ekitono oba ekinene, wadde tebasala kiwonvu kyonna, wabula kibawandiikibwako *nga ekirungi*, Allah alyooke abasasule empeera esinga obulungi olw'ebyo bye baakolanga.

وَلَا يُنْفِقُونَ نَفَقَةً صَغِيرَةً وَلَا كَبِيرَةً وَلَا يَقْطَعُونَ وَادِيًا إِلَّا كُتِبَ لَهُمْ لِيَجْزِيَهُمُ اللَّهُ أَحْسَنَ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٢١﴾

122. Era tekiyinzika eri abakkiriza okugenda olumu bonna *okuyigirizibwa*. Naye lwaki ekitundu *ky'abalondemu* okuva mu buli kibinja ky'abakkiriza tebagenda, balyooke bakuguke mu ddiini era balyooke balabule bannaabwe nga bazzeeyo gye bali, *nabo* basobole okwewala *ebibi*?

وَمَا كَانَ الْمُؤْمِنُونَ لِيَنْفِرُوا كَافَّةً ۚ فَلَوْلَا نَفَرَ مِنْ كُلِّ فِرْقَةٍ مِنْهُمْ طَائِفَةٌ لِيَتَفَقَّهُوا فِي الدِّينِ وَلِيُنْذِرُوا قَوْمَهُمْ إِذَا رَجَعُوا إِلَيْهِمْ لَعَلَّهُمْ يَحْذَرُونَ ﴿١٢٢﴾

**Ruku 16**

123. Abange mmwe abakkiriza, mulwanyise abo ababasemberera *okubalumba* mu batakkiriza, era bateekwa babasangemu obugumu. Era mumanye nti ddala Allah ali wamu n'abo abamutya.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا قَاتِلُوا الَّذِينَ يَلُونَكُمْ مِنَ الْكُفَّارِ وَلْيَجِدُوا فِيكُمْ غِلْظَةً ۚ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ مَعَ الْمُتَّقِينَ ﴿١٢٣﴾

124. Era buli Ssuula yonna lw'essibwa, kale mu bo mulimu abagamba nti: Ani nno mu mmwe *Essuula* eno gw'eyongedde obukkiriza? Naye bo abakkiriza, ebongera bukkiriza era bajaganya bujaganya.

وَإِذَا مَا أُنْزِلَتْ سُورَةٌ فَمِنْهُمْ مَنْ يَقُولُ أَيُّكُمْ زَادَتْهُ هَٰذِهِ إِيمَانًا ۚ فَأَمَّا الَّذِينَ آمَنُوا فَزَادَتْهُمْ إِيمَانًا وَهُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿١٢٤﴾

125. Naye abo abalina obulwadde mu mitima gyabwe, ebongera kugogera ku kugogera kwabwe, ne bafa nga batakkiriza.

وَأَمَّا الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِمْ مَرَضٌ فَزَادَتْهُمْ رِجْسًا إِلَىٰ رِجْسِهِمْ وَمَاتُوا وَهُمْ كَافِرُونَ ﴿١٢٥﴾

126. Abaffe, tebalaba nga bwe bagezesebwa buli mwaka omulundi gumu oba emirundi ebiri? Naye era tebabonerera wadde tebafumiitiriza!

أَوَلَا يَرَوْنَ أَنَّهُمْ يُفْتَنُونَ فِي كُلِّ عَامٍ مَّرَّةً أَوْ مَرَّتَيْنِ ثُمَّ لَا يَتُوبُونَ وَلَا هُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٢٦﴾

127. Era buli Ssuula yonna lw'essibwa, batunuliganako bokka na bokka *nebagamba nti:* Abaffe, waliwo yenna abalaba? Oluvannyuma bavaawo. Allah yawugula emitima gyabwe olw'okuba be bantu abatategeera.

وَإِذَا مَا أُنزِلَتْ سُورَةٌ نَّظَرَ بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ هَلْ يَرَاكُم مِّنْ أَحَدٍ ثُمَّ انصَرَفُوا ۚ صَرَفَ اللَّهُ قُلُوبَهُم بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ﴿١٢٧﴾

128. Mazima mwamala okutuukibwako Omubaka ava mu mmwe nga kimunyiga nnyo mmwe okuba mu buzibu; yettanira nnyo eddembe lyammwe, musaasizi nnyo, wa kisa nnyo eri abakkiriza.

لَقَدْ جَاءَكُمْ رَسُولٌ مِّنْ أَنفُسِكُمْ عَزِيزٌ عَلَيْهِ مَا عَنِتُّمْ حَرِيصٌ عَلَيْكُم بِالْمُؤْمِنِينَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢٨﴾

129. Kale bwe beekyuusanga, ggwe gamba nti: Nze Allah ammala. Teri musinzibwa mulala okuggyako Ye *yekka*. Nze Ye gwenneesiga era ye Mukama wa Nnamulondo ey'ekitiibwa.

فَإِن تَوَلَّوْا فَقُلْ حَسْبِيَ اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ ۖ وَهُوَ رَبُّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ ﴿١٢٩﴾





## YŪNUS

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

الٓرٰ تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْحَكِيْمِ ②

2. Alif Lām Rā.* Zino ze Aya z'Ekitabo *Ekituukirivu* ekijjudde eby'amagezi.

اَكَانَ لِلنَّاسِ عَجَبًا اَنْ اَوْحَيْنَآ اِلٰى رَجُلٍ مِّنْهُمْ اَنْ اَنْذِرِ النَّاسَ وَبَشِّرِ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَنَّ لَهُمْ قَدَمَ صِدْقٍ عِنْدَ رَبِّهِمْ ؕ قَالَ الْكٰفِرُوْنَ اِنَّ هٰذَا لَسٰحِرٌ مُّبِيْنٌ ③

3. Abaffe, kyali kya kwewuunya nnyo eri abantu olw'okubanga twabikkulira omuntu ava mu bo, nti: Labula abantu era owe amawulire ag'essanyu eri abakkiriza nti balifuna ekitiibwa eky'amazima okuva eri Mukama waabwe? Abatakkiriza bo baagamba nti:Ono ddala mulogo wa lwaatu.

اِنَّ رَبَّكُمُ اللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى الْعَرْشِ يُدَبِّرُ الْاَمْرَ ؕ مَا مِنْ شَفِيْعٍ اِلَّا مِنْۢ بَعْدِ اِذْنِهٖ ؕ ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ فَاعْبُدُوْهُ ؕ اَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ④

4. Mazima Mukama wammwe ye Allah Oyo eyatonda eggulu n'ensi mu biseera omukaaga, n'oluvannyuma n'atebenkera ku Nnamulondo *era* y'alabirira buli kimu. Tewali muwolereza yenna *eyetantala okuwolereza* wabula luvannyuma lwa kukkiriza kwe. Oyo nno ye Allah Mukama wammwe, kale gwe muba musinza. Abaffe, temufumiitiriza?

اِلَيْهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيْعًا ؕ وَعْدَ اللّٰهِ حَقًّا ؕ اِنَّهٗ يَبْدَؤُا الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيْدُهٗ لِيَجْزِيَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ بِالْقِسْطِ ؕ وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَهُمْ شَرَابٌ مِّنْ حَمِيْمٍ وَّعَذَابٌ اَلِيْمٌۢ بِمَا كَانُوْا يَكْفُرُوْنَ ⑤

5. Gy'ali y'eri obuddo bwammwe mwenna. Okusuubiza kwa Allah kwa mazima. Ddala Ye y'atandika ekitonde, n'oluvannyuma ate akiddamu, alyooke asasule abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi mu bwenkanya. Naye abo abatakkiriza be balifuna eky'okunywa okuva mu lweje n'ekibonerezo ekirumya olw'ebyo bye batakkirizanga.

هُوَ الَّذِيْ جَعَلَ الشَّمْسَ ضِيَآءً وَّالْقَمَرَ نُوْرًا وَّقَدَّرَهٗ مَنَازِلَ لِتَعْلَمُوْا عَدَدَ السِّنِيْنَ وَالْحِسَابَ ؕ مَا خَلَقَ اللّٰهُ ذٰلِكَ اِلَّا بِالْحَقِّ ۚ يُفَصِّلُ الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ⑥

6. Ye y'Oyo eyakola enjuba okuba ekyakaayakana, n'omwezi okuba ekitangaala era n'agugerekera emitendera, mulyooke mumanye omuwendo gw'emyaka n'okubala *ebiseera*. Allah teyatonda ebyo wabula lwa mazima. Attottola obubonero eri abantu abalina obumanyi.

اِنَّ فِي اخْتِلَافِ الَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَمَا خَلَقَ اللّٰهُ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ لَاٰيٰتٍ

7. Mazima mu kukyuukakyuuka kw'ekiro n'emisana, ne mw'ebyo Allah bye yatonda mu ggulu ne mu nsi, ddala mulimu obubonero

* *Nze Allah alaba byonna.*

eri abantu abatya Allah.

لِّقَوْمٍ يَّتَّقُوْنَ ﴿٧﴾

8. Mazima abo abatasuubira kusisinkana naffe era abasanyukira ennyo obulamu bw'ensi era ne bubamatiza, n'abo abatafaayo ku kulabula kwaffe,

إِنَّ الَّذِيْنَ لَا يَرْجُوْنَ لِقَآءَنَا وَرَضُوْا بِالْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَاطْمَاَنُّوْا بِهَا وَالَّذِيْنَ هُمْ عَنْ اٰيٰتِنَا غٰفِلُوْنَ ﴿٨﴾

9. Abo amaka gaabwe muliro olw'ebyo bye baakolanga.

أُولٰٓئِكَ مَأْوٰىهُمُ النَّارُ بِمَا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿٩﴾

10. Mazima abo abakkiriza era ne bakola ebikolwa ebirungi, Mukama waabwe alibalung'amya olw'okukkiriza kwabwe, n'emigga girikulukuta wansi waabwe mu nsuku ez'amasanyu amajjuvu.

إِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ يَهْدِيْهِمْ رَبُّهُمْ بِاِيْمَانِهِمْ ۚ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهِمُ الْاَنْهٰرُ فِيْ جَنّٰتِ النَّعِيْمِ ﴿١٠﴾

11. Emizira gyabwe mu zo *giriba nti:* Obutuukirivu bubwo, Ayi Mukama! N'okulamusa kwabwe mu zo *kuliba:* Mirembe! N'enkomerero y'emizira gyabwe *eriba* nti: Amatendo gonna ga Allah,Mukama w'ebitonde byonna.

دَعْوٰىهُمْ فِيْهَا سُبْحٰنَكَ اللّٰهُمَّ وَتَحِيَّتُهُمْ فِيْهَا سَلٰمٌ ۚ وَاٰخِرُ دَعْوٰىهُمْ اَنِ الْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١١﴾ ع

**Ruku 2**

12. Era singa Allah ayanguyiriza *okutuusa* akabi ku bantu nga okwanguyirira kwabwe eri *okufuna* ebirungi *bwe kuli,* mazima entuuko yaabwe yaalibatuusiddwako *mangu.* Naye tuleka abo abatasuubira kusisinkana naffe mu bujeemu bwabwe nga bawunaawuna.

وَلَوْ يُعَجِّلُ اللّٰهُ لِلنَّاسِ الشَّرَّ اسْتِعْجَالَهُمْ بِالْخَيْرِ لَقُضِيَ اِلَيْهِمْ اَجَلُهُمْ ۖ فَنَذَرُ الَّذِيْنَ لَا يَرْجُوْنَ لِقَآءَنَا فِيْ طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُوْنَ ﴿١٢﴾

13. Era omuntu bw'atuukibwako obuzibu, olwo atuwanjagira *ng'agalamidde* ku mbiriizi ze oba ng'atudde oba ng'ayimiridde. Naye bwe tumuggyako obuzibu bwe, akunnumba nga aling'anga atatuwanjagiranganako olw'obuzibu obwamutuukako. Bwe kityo nno byalungiyizibwa eri abeesukkulumya ebyo bye baakolanga.

وَاِذَا مَسَّ الْاِنْسَانَ الضُّرُّ دَعَانَا لِجَنْۢبِهٖٓ اَوْ قَاعِدًا اَوْ قَآئِمًا ۚ فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُ ضُرَّهٗ مَرَّ كَاَنْ لَّمْ يَدْعُنَآ اِلٰى ضُرٍّ مَّسَّهٗ ۗ كَذٰلِكَ زُيِّنَ لِلْمُسْرِفِيْنَ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٣﴾

14. Era ddala Ffe twazikiriza emirembe gy'olubereberye lwammwe nga boonoonese; era Ababaka baabwe baabatuukako n'obubonero obw'olwaatu, naye tebakkiriza. Bwe tutyo nno bwe tusasula abantu aboononyi.

وَلَقَدْ اَهْلَكْنَا الْقُرُوْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ لَمَّا ظَلَمُوْا ۙ وَجَآءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ وَمَا كَانُوْا لِيُؤْمِنُوْا ۗ كَذٰلِكَ نَجْزِي الْقَوْمَ الْمُجْرِمِيْنَ ﴿١٤﴾

15. Nate mmwe twabafuula abasika mu nsi oluvannyuma lwabwe, tulyooke tulabe *nammwe* nga bwe mweyisa.

ثُمَّ جَعَلْنٰكُمْ خَلٰٓئِفَ فِي الْاَرْضِ مِنْۢ بَعْدِهِمْ لِنَنْظُرَ كَيْفَ تَعْمَلُوْنَ ﴿١٥﴾

16. Era bwe basomerwa Aya zaffe ez'olwaatu, abo abatasuubira kusisinkana naffe bagamba nti: Leetayo Kur'āni endala etali eno oba gikyuuseemu. Gamba nti: Tekiyinzika gyendi okugikyuusaamu ku lwange. Nze sigoberera, okuggyako ebyo ebimbikkulirwa *byokka*. Mazima nze ntya nnyo ekibonerezo ky'olunaku olw'entiisa, singa mba nga njeemedde Mukama wange.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ ۙ قَالَ الَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَاءَنَا ائْتِ بِقُرْآنٍ غَيْرِ هَٰذَا أَوْ بَدِّلْهُ ۚ قُلْ مَا يَكُونُ لِي أَنْ أُبَدِّلَهُ مِنْ تِلْقَاءِ نَفْسِي ۖ إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰ إِلَيَّ ۖ إِنِّي أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٦﴾

17. Gamba nti: Singa Allah yayagala, saaligibasomedde wadde teyaaligibamanyisizza. Naye ddala mbadde mu mmwe obulamu *bwange* bwonna oluberebery lwa yo. Abaffe, temutegeera?

قُلْ لَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا تَلَوْتُهُ عَلَيْكُمْ وَلَا أَدْرَاكُمْ بِهِ ۖ فَقَدْ لَبِثْتُ فِيكُمْ عُمُرًا مِنْ قَبْلِهِ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٧﴾

18. Kale ate mujoozi ki asinga kw'oyo apaatiika ku Allah eby'obulimba oba alimbisa Aya ze? Mazima aboonoonyi tebaganyulwa.

فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِآيَاتِهِ ۚ إِنَّهُ لَا يُفْلِحُ الْمُجْرِمُونَ ﴿١٨﴾

19. Era basinza ebbali wa Allah ebyo ebitayinza kubakosa wadde okubagasa; era bagamba nti: Bano be bawolereza baffe eri Allah. Gamba nti: Abaffe, munaategeezaayo Allah ekyo ky'atamanyi mu ggulu wadde mu nsi? Obutuukirivu bubwe era ali waggulu nnyo n'ebyo bye bamwenkanya nabyo.

وَيَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُمْ وَلَا يَنْفَعُهُمْ وَيَقُولُونَ هَٰؤُلَاءِ شُفَعَاؤُنَا عِنْدَ اللَّهِ ۚ قُلْ أَتُنَبِّئُونَ اللَّهَ بِمَا لَا يَعْلَمُ فِي السَّمَاوَاتِ وَلَا فِي الْأَرْضِ ۚ سُبْحَانَهُ وَتَعَالَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿١٩﴾

20. Era abantu tebaali *baawukamu*, wabula baali ekibiina kimu, oluvannyuma nebaawukanamu. Naye singa si kigambo ekyakulembera ekyava eri Mukama wo, ddala baalisaliddwawo kw'ebyo bye baawukanamu.

وَمَا كَانَ النَّاسُ إِلَّا أُمَّةً وَاحِدَةً فَاخْتَلَفُوا ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِنْ رَبِّكَ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ فِيمَا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٢٠﴾

21. Era bagamba nti: Lwaki tassizibwako kabonero okuva eri Mukama we? Kale gamba nti: Eby'enkiso bya Allah *yekka*. Kale mulindirire, nange ndi wamu nammwe mu balindirira.

وَيَقُولُونَ لَوْلَا أُنْزِلَ عَلَيْهِ آيَةٌ مِنْ رَبِّهِ ۖ فَقُلْ إِنَّمَا الْغَيْبُ لِلَّهِ فَانْتَظِرُوا إِنِّي مَعَكُمْ مِنَ الْمُنْتَظِرِينَ ﴿٢١﴾

**Ruku 3**

22. Era bwe tuloza abantu ku kusaasira oluvannyuma lw'obuzibu okubatuukako, okwejjuukiriza nga beekobera Aya zaffe. Gamba nti: Allah nno y'asinga obwangu mu kwekoba.Mazima ababaka baffe bawandiika ebyo bye mwekobamu.

وَإِذَا أَذَقْنَا النَّاسَ رَحْمَةً مِنْ بَعْدِ ضَرَّاءَ مَسَّتْهُمْ إِذَا لَهُمْ مَكْرٌ فِي آيَاتِنَا ۚ قُلِ اللَّهُ أَسْرَعُ مَكْرًا ۚ إِنَّ رُسُلَنَا يَكْتُبُونَ مَا تَمْكُرُونَ ﴿٢٢﴾

23. Ye y'abatambuza ku lukalu ne ku nnyanja, okutuusa lwe muba mu byombo ne bibaseeyeeyesa olw'empewo ennungi era nebabisanyukira, *naye bwe* bijjirwa omuyaga ogw'akabi era nebajjirwa n'amayengo okuva buli wamu nebalowooza nti bazingizibbwa, olwo bawanjagira Allah nga bamalirivu gy'ali mu buwulize, nti: Bw'onotuwonya *akabi* kano, mazima tujja kuba mw'abo abeebaza.

هُوَ الَّذِي يُسَيِّرُكُمْ فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ ۖ حَتَّىٰ إِذَا كُنتُمْ فِي الْفُلْكِ وَجَرَيْنَ بِهِم بِرِيحٍ طَيِّبَةٍ وَفَرِحُوا بِهَا جَاءَتْهَا رِيحٌ عَاصِفٌ وَجَاءَهُمُ الْمَوْجُ مِن كُلِّ مَكَانٍ وَظَنُّوا أَنَّهُمْ أُحِيطَ بِهِمْ ۙ دَعَوُا اللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ لَئِنْ أَنجَيْتَنَا مِنْ هَٰذِهِ لَنَكُونَنَّ مِنَ الشَّاكِرِينَ ﴿٢٣﴾

24. Naye bw'abawonya, amangw'ago nga bajagalala mu nsi awatali mazima. Abange mmwe abantu, mazima okujagalala kwammwe olw'amasanyu g'obulamu bw'ensi kukosa mmwe bennyini. N'oluvannyuma gye tuli y'eri obuddo bwammwe; olwo tulibategeeza ebyo bye mwakolanga.

فَلَمَّا أَنجَاهُمْ إِذَا هُمْ يَبْغُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ ۗ يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّمَا بَغْيُكُمْ عَلَىٰ أَنفُسِكُم ۖ مَّتَاعَ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ ثُمَّ إِلَيْنَا مَرْجِعُكُمْ فَنُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٤﴾

25. Mazima enfaanana y'obulamu bw'ensi ering'anga amazzi getutonnyesa okuva mu bire, kale ne geetabula wamu n'ebimera by'ensi ebyo abantu bye balyaako n'ebisolo, okutuusa ensi lw'efuna amajolobera ga yo n'erungiwala ne bannyini yo nebalowooza nti bagirinako obuyinza. Naye bw'etuukwako ekiragiro kyaffe ekiro oba emisana, tugifuula nga esaayiddwa n'ebanga jjo etaabaddewo. Bwe tutyo bwe tuttottola obubonero eri abantu abafumiitiriza.

إِنَّمَا مَثَلُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا كَمَاءٍ أَنزَلْنَاهُ مِنَ السَّمَاءِ فَاخْتَلَطَ بِهِ نَبَاتُ الْأَرْضِ مِمَّا يَأْكُلُ النَّاسُ وَالْأَنْعَامُ حَتَّىٰ إِذَا أَخَذَتِ الْأَرْضُ زُخْرُفَهَا وَازَّيَّنَتْ وَظَنَّ أَهْلُهَا أَنَّهُمْ قَادِرُونَ عَلَيْهَا أَتَاهَا أَمْرُنَا لَيْلًا أَوْ نَهَارًا فَجَعَلْنَاهَا حَصِيدًا كَأَن لَّمْ تَغْنَ بِالْأَمْسِ ۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٥﴾

26. Era Allah akoowoolera eri amaka ag'emirembe, era y'alung'amya oyo gw'aba asiimye eri ekkubo eggolokofu.

وَاللَّهُ يَدْعُو إِلَىٰ دَارِ السَّلَامِ وَيَهْدِي مَن يَشَاءُ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٢٦﴾

27. Abo abakola ebirungi, be balifuna ebirungi n'ennyongeza, era amaaso gaabwe tegalisaanikirwa nfuufu wadde obuswaavu. Abo nno be bantu b'omu Janna; bo mu yo mwe balibeera.

لِّلَّذِينَ أَحْسَنُوا الْحُسْنَىٰ وَزِيَادَةٌ ۖ وَلَا يَرْهَقُ وُجُوهَهُمْ قَتَرٌ وَلَا ذِلَّةٌ ۚ أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٢٧﴾

28. Naye abo abakola ebibi, n'empeera eriba mbi nga byo, *era* be balisaanikirwa obuswaavu. Tebalifuna alibawonya Allah. Baliba ng'abasaanikiddwa ku maaso gaabwe

وَالَّذِينَ كَسَبُوا السَّيِّئَاتِ جَزَاءُ سَيِّئَةٍ بِمِثْلِهَا وَتَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۖ مَّا لَهُم مِّنَ اللَّهِ مِنْ عَاصِمٍ ۖ كَأَنَّمَا

أُغْشِيَتْ وُجُوهُهُمْ قِطَعًا مِّنَ الَّيْلِ مُظْلِمًا ۚ أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٢٨﴾

n'ekitundu ky'ekiro eky'ekizikiza ekikwaafu. Abo nno be bantu b'omuliro, bo mu gwo mwe balibeera.

وَيَوْمَ نَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا ثُمَّ نَقُولُ لِلَّذِينَ أَشْرَكُوا مَكَانَكُمْ أَنتُمْ وَشُرَكَاؤُكُمْ ۚ فَزَيَّلْنَا بَيْنَهُمْ ۖ وَقَالَ شُرَكَاؤُهُم مَّا كُنتُمْ إِيَّانَا تَعْبُدُونَ ﴿٢٩﴾

29. Era *mwerinde* olunaku lwe tulibakung'aanya bonna, n'oluvannyuma tuligamba abo abenkanyanga Allah n'ebirala nti: *Muyimirire* mu kifo kyammwe n'abammwe be mwenkanyanga ne Allah. Olwo tulibaawulamu wakati wabwe; era abaabwe be benkanyanga ne Allah baligamba nti: Si ffe be mwasinzanga!

فَكَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ إِن كُنَّا عَنْ عِبَادَتِكُمْ لَغَافِلِينَ ﴿٣٠﴾

30. Kale Allah amala okuba omujulizi wakati waffe nammwe nti ddala okusinza kwammwe ffe tetwakumanyanako.

هُنَالِكَ تَبْلُو كُلُّ نَفْسٍ مَّا أَسْلَفَتْ ۚ وَرُدُّوا إِلَى اللَّهِ مَوْلَاهُمُ الْحَقِّ ۖ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٣١﴾

31. Olwo buli muntu alitegeera ebyo bye yakulembeza. Era balizzibwa eri Allah, Mukama waabwe Ow'amazima, era n'ebyo bye baali beejingidde biribaabulira.

**Ruku 4**

قُلْ مَن يَرْزُقُكُم مِّنَ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ أَمَّن يَمْلِكُ السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَمَن يُخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَيُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ الْحَيِّ وَمَن يُدَبِّرُ الْأَمْرَ ۚ فَسَيَقُولُونَ اللَّهُ ۚ فَقُلْ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٣٢﴾

32. Gamba nti: Ani abagabula okuva mu ggulu ne mu nsi? Oba ani alina obuyinza ku kuwulira n'okulaba? Era ani aggya ekiramu mu kifu era aggya ekifu mu kiramu, era ani ategeka ensonga *zonna*? Olwo bajja kugamba nti: Allah. Kale gamba nti: Abaffe, era temuutye Allah *nemulekayo ebikyaamu*?

فَذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمُ الْحَقُّ ۖ فَمَاذَا بَعْدَ الْحَقِّ إِلَّا الضَّلَالُ ۖ فَأَنَّىٰ تُصْرَفُونَ ﴿٣٣﴾

33. Kale oyo nno ye Allah, Mukama wammwe Ow'amazima. Kale ate eriyo ki oluvannyuma lw'amazima okuggyako obubuze? Abaffe, wa gye muwugulirwa?

كَذَٰلِكَ حَقَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى الَّذِينَ فَسَقُوا أَنَّهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٤﴾

34. Bwe kityo nno ekigambo kya Mukama wo kyakakata kw'abo abaajeema nti ddala si ba kukkiriza.

قُلْ هَلْ مِن شُرَكَائِكُم مَّن يَبْدَأُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ ۚ قُلِ اللَّهُ يَبْدَأُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٣٥﴾

35. Gamba nti: Abaffe, waliwo mu bammwe be mwenkanya ne Allah oyo atandika ekitonde n'oluvannyuma n'akiddamu? Gamba nti: Allah *yekka* y'atandika ekitonde n'oluvannyuma n'akiddamu. Kale ate wa gye mukyusizibwa?

قُلْ هَلْ مِن شُرَكَائِكُم مَّن يَهْدِي إِلَى الْحَقِّ ۚ قُلِ اللَّهُ يَهْدِي لِلْحَقِّ ۗ أَفَمَن يَهْدِي إِلَى الْحَقِّ أَحَقُّ أَن يُتَّبَعَ أَمَّن لَّا يَهِدِّي إِلَّا أَن يُهْدَىٰ ۖ فَمَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ﴿٣٦﴾

36. Gamba nti: Abaffe, waliwo mu bammwe be mwenkanya ne Allah oyo alung'amya eri amazima? Gamba nti: Allah y'alung'amya eri amazima. Ye abaffe, oyo alung'amya eri amazima y'asaana ennyo okugobererwa, oba oyo atasobola na kwerung'amya yekka okuggyako nga alung'amiziddwa? Abaffe, mubadde ki, mulamula mutya?

37. Era abasinga obungi mu bo tebagoberera wabula okuteebeeka, so nga okuteebeeka tekugasa wadde akatono awali amazima. Mazima Allah amanyi bulungi ebyo bye bakola.

وَمَا يَتَّبِعُ أَكْثَرُهُمْ إِلَّا ظَنًّا ۚ إِنَّ الظَّنَّ لَا يُغْنِي مِنَ الْحَقِّ شَيْئًا ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ بِمَا يَفْعَلُونَ ﴿٣٧﴾

38. Era tekisoboka Kur'āni eno okuyiiyizibwa *omulala yenna* ebbali wa Allah; wabula *yo kwe kukakasa* ebyo ebyagikulembera, ate kwe kuttottola kw'amateeka. Teriimu kubuusabuusa *kwonna*. Yaviira ddala eri Omutonzi w'ebitonde byonna.

وَمَا كَانَ هَٰذَا الْقُرْآنُ أَنْ يُفْتَرَىٰ مِنْ دُونِ اللَّهِ وَلَٰكِنْ تَصْدِيقَ الَّذِي بَيْنَ يَدَيْهِ وَتَفْصِيلَ الْكِتَابِ لَا رَيْبَ فِيهِ مِنْ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٣٨﴾

39. Kazzi bagamba nti *Nabbi* y'eyagiyiiya? Gamba nti: Kale nammwe muleeteyo Essuula emu *yokka* efaanana nga yo, ate mukoowoole bonna nga bwe musobola, ng'oggyeeko Allah, obanga muli ba mazima.

أَمْ يَقُولُونَ افْتَرَاهُ ۖ قُلْ فَأْتُوا بِسُورَةٍ مِثْلِهِ وَادْعُوا مَنِ اسْتَطَعْتُمْ مِنْ دُونِ اللَّهِ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿٣٩﴾

40. Naye balimbisa ekyo kye batayinza na kwetooloola kumanya kwa kyo, ate nga tebatuukwangako na nnono yaayo. Bwe batyo n'abaabakulembera bwe baalimbisa *amazima,* naye laba enkomerero y'aboononyi nga bwe yali.

بَلْ كَذَّبُوا بِمَا لَمْ يُحِيطُوا بِعِلْمِهِ وَلَمَّا يَأْتِهِمْ تَأْوِيلُهُ ۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۖ فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الظَّالِمِينَ ﴿٤٠﴾

41. Era mu bo mulimu abagikkiriza ne mu bo mulimu abatagikkiriza. Naye Mukama wo abatabuzitabuzi y'asinga okubamanya obulungi.

وَمِنْهُمْ مَنْ يُؤْمِنُ بِهِ وَمِنْهُمْ مَنْ لَا يُؤْمِنُ بِهِ ۚ وَرَبُّكَ أَعْلَمُ بِالْمُفْسِدِينَ ﴿٤١﴾

**Ruku 5**

42. Era bwe bakulimbisa, kale gamba nti: Nze nnina ebikolwa ebyange, nammwe mulina ebikolwa ebyammwe. Mmwe temuvunaanyizibwa kw'ebyo bye nkola, nange sivunaanyizibwa kw'ebyo bye mukola.

وَإِنْ كَذَّبُوكَ فَقُلْ لِي عَمَلِي وَلَكُمْ عَمَلُكُمْ ۖ أَنْتُمْ بَرِيئُونَ مِمَّا أَعْمَلُ وَأَنَا بَرِيءٌ مِمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٤٢﴾

43. Era mu bo mulimu abakuwuliriza. Naye abaffe, ggwe oyinza okuwuliza bakiggala naddala bwe baba nga tebategeera?

وَمِنْهُمْ مَنْ يَسْتَمِعُونَ إِلَيْكَ ۚ أَفَأَنْتَ تُسْمِعُ الصُّمَّ وَلَوْ كَانُوا لَا يَعْقِلُونَ ﴿٤٣﴾

44. Era mu bo mulimu abatunula gy'oli. Abaffe, ggwe oyinza okulung'amya bamuzibe ne bwe baba nga tebalaba?

وَمِنْهُمْ مَنْ يَنْظُرُ إِلَيْكَ ۚ أَفَأَنْتَ تَهْدِي الْعُمْيَ وَلَوْ كَانُوا لَا يُبْصِرُونَ ﴿٤٤﴾

45. Mazima Allah talyazaamaanya bantu kintu kyonna, naye abantu bennyini be beeryazaamaanya.

إِنَّ اللَّهَ لَا يَظْلِمُ النَّاسَ شَيْئًا وَلَٰكِنَّ النَّاسَ أَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٤٥﴾

46. Era olunaku lw'alibakung'aanya baliba nga abataawangaala okuggyako essaawa emu yokka ey'emisana. *Era* balimanyagana

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ كَأَنْ لَمْ يَلْبَثُوا إِلَّا سَاعَةً مِنَ النَّهَارِ يَتَعَارَفُونَ

bokka na bokka. Mazima baamala okufiirwa abo abalimbisa okusisinkana ne Allah era si ba kulung'amizibwa.

بَيْنَهُمْ ۚ قَدْ خَسِرَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِلِقَاءِ اللَّهِ وَمَا كَانُوا مُهْتَدِينَ ﴿٤٦﴾

47. Era ne bwe tukwoleka ebimu ku *bibonerezo* ebyo bye tubalabulako oba ne bwe tukufiisa, *tewaba njawulo*. Kale gye tuli y'eri obuddo bwaabwe, nate era Allah ye Mujulizi kw'ebyo bye bakola.

وَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِي نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ ثُمَّ اللَّهُ شَهِيدٌ عَلَىٰ مَا يَفْعَلُونَ ﴿٤٧﴾

48. Era buli bantu balina Omubaka. Kale Omubaka waabwe bw'ajja, balamulwa wakati waabwe mu bwenkanya era tebalyazaamaanyizibwa.

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ رَسُولٌ ۖ فَإِذَا جَاءَ رَسُولُهُمْ قُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْقِسْطِ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٤٨﴾

49. Era bagamba nti: Ye okusuubiza kuno kwa ddi, obanga muli ba mazima?

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿٤٩﴾

50. Gamba nti: Sirina buyinza ku lwange ku buzibu wadde ku mugaso, okuggyako ekyo Allah ky'aba ayagadde. Buli bantu balina entuuko. *Kale* entuuko yaabwe bw'ejja, tebayinza kusigala mabega kaseera n'akamu wadde tebasukkawo.

قُلْ لَا أَمْلِكُ لِنَفْسِي ضَرًّا وَلَا نَفْعًا إِلَّا مَا شَاءَ اللَّهُ ۗ لِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٌ ۚ إِذَا جَاءَ أَجَلُهُمْ فَلَا يَسْتَأْخِرُونَ سَاعَةً ۖ وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ﴿٥٠﴾

51. Gamba nti: Mulabye mutya, singa ekibonerezo kye kibatuukako ekiro oba emisana, *abaffe*, aboonoonyi bayinza batya okukyesumattulako?

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ أَتَاكُمْ عَذَابُهُ بَيَاتًا أَوْ نَهَارًا مَاذَا يَسْتَعْجِلُ مِنْهُ الْمُجْرِمُونَ ﴿٥١﴾

52. Abaffe, bwe kirigwawo, olwo lwe mulikikkiriza? *Muligambibwa nti:* Kaakati *mukitya* ng'ate mmwe mwaali mukiwujjirira?

أَثُمَّ إِذَا مَا وَقَعَ آمَنْتُمْ بِهِ ۚ آلْآنَ وَقَدْ كُنْتُمْ بِهِ تَسْتَعْجِلُونَ ﴿٥٢﴾

53. N'oluvannyuma kirigambibwa eri abo aboononyi nti: Mulege ku kibonerezo eky'olutentezi. Abaffe, munaasasulwayo ebitali ebyo bye mwakolanga?

ثُمَّ قِيلَ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا ذُوقُوا عَذَابَ الْخُلْدِ هَلْ تُجْزَوْنَ إِلَّا بِمَا كُنْتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٥٣﴾

54. Era bakubuuza nti: Abaffe, kyo kya mazima? Gamba nti: Yee, amazima ga Mukama wange, kyo kya mazima; era mmwe temuyinza kukifufuggaza.

وَيَسْتَنْبِئُونَكَ أَحَقٌّ هُوَ ۖ قُلْ إِي وَرَبِّي إِنَّهُ لَحَقٌّ ۖ وَمَا أَنْتُمْ بِمُعْجِزِينَ ﴿٥٤﴾

**Ruku 6**

55. Era singa buli muntu ayonoona abeera n'ebiri mu nsi byonna, ddala yaalibiwaddeyo okwenunula. Era balikisa okwejjusa awo nga balabye ekibonerezo. Era baliramulwa mu bwenkanya, era tebaliryazaamaanyizibwa.

وَلَوْ أَنَّ لِكُلِّ نَفْسٍ ظَلَمَتْ مَا فِي الْأَرْضِ لَافْتَدَتْ بِهِ ۗ وَأَسَرُّوا النَّدَامَةَ لَمَّا رَأَوُا الْعَذَابَ ۖ وَقُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْقِسْطِ ۚ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٥٥﴾

56. Muwulirize! Mazima ebiri mu ggulu n’ebiri mu nsi bya Allah. Muwulirize! Mazima okusuubiza kwa Allah kwa mazima, naye abasinga obungi mu bo tebamanyi.

ألا إن لله ما في السماوات والأرض ألا إن وعد الله حق ولكن أكثرهم لا يعلمون ﴿٥٦﴾

57. Ye *yekka* y’awa obulamu era y’afiisa, era gy’ali gye mulizzibwa.

هو يحيي ويميت وإليه ترجعون ﴿٥٧﴾

58. Abange mmwe abantu, mazima mwamala okutuukwako okubuulirira okuva eri Mukama wammwe, n’ekiwonya *buli bulwadde* obuli mu bifuba, n’obulung’amu, n’okusaasira eri abakkiriza.

يا أيها الناس قد جاءتكم موعظة من ربكم وشفاء لما في الصدور وهدى ورحمة للمؤمنين ﴿٥٨﴾

59. Gamba nti: Olw’emikisa gya Allah n’okusaasira kwe, kale kw’ebyo kwe baba basanyukira. Ebyo by'ebisinga n’ebyo bye bakung’aanya.

قل بفضل الله وبرحمته فبذلك فليفرحوا هو خير مما يجمعون ﴿٥٩﴾

60. Gamba nti: Abaffe, temulaba nti ebyo Allah bye yabassiza mu bigabulwa, ate mmwe mwabifuulamu eby’omuzizo n’ebikkirizibwa? Gamba nti: Abaffe, *ddala* Allah y’eyabakkiriza oba mukonjera Allah?

قل أرأيتم ما أنزل الله لكم من رزق فجعلتم منه حراما وحلالا قل آلله أذن لكم أم على الله تفترون ﴿٦٠﴾

61. Abaffe, balina kirowoozo ki ku lunaku lw’okuzuukira abo abakonjera Allah eby’obulimba? Mazima Allah ye Nannyini mikisa eri abantu, naye abasinga obungi mu bo tebeebaza.

وما ظن الذين يفترون على الله الكذب يوم القيامة إن الله لذو فضل على الناس ولكن أكثرهم لا يشكرون ﴿٦١﴾

**Ruku 7**

62. Era toba mu nsonga yonna, era tosoma kuva gy’ali kitundu kyonna mu Kur’āni, wadde temukola kikolwa kyonna, wabula tuba bajulizi ku mmwe bwe muba nga muteeruukana mu byo. Era tewali kyonna kiyinza kwekweeka Mukama wo mu nsi wadde mu ggulu—ne bwe kiba kizitowa ng’akabu wadde ekisinga obutono ku ko oba ekisingawo obunene—wabula kisangibwa mu Kitabo Ekitangaaza.

وما تكون في شأن وما تتلوا منه من قرآن ولا تعملون من عمل إلا كنا عليكم شهودا إذ تفيضون فيه وما يعزب عن ربك من مثقال ذرة في الأرض ولا في السماء ولا أصغر من ذلك ولا أكبر إلا في كتاب مبين ﴿٦٢﴾

63. Mwetegereze! Mazima mikwano gya Allah tebaliba na kutya kwonna wadde tebalinakuwala—

ألا إن أولياء الله لا خوف عليهم ولا هم يحزنون ﴿٦٣﴾

64. Abo abakkiriza era abaali abeekuumi.

الذين آمنوا وكانوا يتقون ﴿٦٤﴾

65. Balifuna amawulire ag’essanyu mu bulamu bw’oku nsi ne ku nkomerero. Tewali

لهم البشرى في الحياة الدنيا و

فِي الْاٰخِرَةِ ۚ لَا تَبْدِيْلَ لِكَلِمٰتِ اللّٰهِ ۚ ذٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿٦٥﴾

kukyuusa *kwonna* mu bigambo bya Allah. Obwo nno bwe buwanguzi obusukkirivu.

وَلَا يَحْزُنْكَ قَوْلُهُمْ ۘ اِنَّ الْعِزَّةَ لِلّٰهِ جَمِيْعًا ۚ هُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ﴿٦٦﴾

66. Era ebigambo byabwe bireme kukunakuwaza. Anti ekitiibwa kyonna kya Allah. Ye y'Awulira byonna, ye Mumanyi wa byonna.

اَلَآ اِنَّ لِلّٰهِ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَمَنْ فِي الْاَرْضِ ۚ وَمَا يَتَّبِعُ الَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ شُرَكَآءَ ۚ اِنْ يَّتَّبِعُوْنَ اِلَّا الظَّنَّ وَاِنْ هُمْ اِلَّا يَخْرُصُوْنَ ﴿٦٧﴾

67. Mwetegereze! Mazima buli ekiri mu ggulu n'ekiri mu nsi kya Allah. Era abo abalaajanira ebirala ebbali wa Allah tebagoberera ebyo bye benkanya ne Allah, wabula bagoberera kuteebeeka kwokka, era tebali ku kirala wabula bateebeeka buteebeesi.

هُوَ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الَّيْلَ لِتَسْكُنُوْا فِيْهِ وَالنَّهَارَ مُبْصِرًا ۚ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّسْمَعُوْنَ ﴿٦٨﴾

68. Ye y'eyabakolera ekiro mulyooke muwummulire mu kyo, n'emisana nga bwe butangaavu. Mazima mw'ebyo mulimu obubonero eri abantu abawulira.

قَالُوا اتَّخَذَ اللّٰهُ وَلَدًا سُبْحٰنَهٗ ۚ هُوَ الْغَنِيُّ ۚ لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ۚ اِنْ عِنْدَكُمْ مِّنْ سُلْطٰنٍۭ بِهٰذَا ۚ اَتَقُوْلُوْنَ عَلَى اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٦٩﴾

69. Bagamba nti: Allah yeefunira omwana. Obutuukirivu bubwe! Ye yeemala. Ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi bibye. Temulina bukakafu bwonna ku kino. Abaffe, mwogera ne bye mutamanyi ku Allah?

قُلْ اِنَّ الَّذِيْنَ يَفْتَرُوْنَ عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ لَا يُفْلِحُوْنَ ﴿٧٠﴾

70. Gamba nti: Mazima abo abapaatiika ku Allah eby'obulimba tebaganyulwa.

مَتَاعٌ فِي الدُّنْيَا ثُمَّ اِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ ثُمَّ نُذِيْقُهُمُ الْعَذَابَ الشَّدِيْدَ بِمَا كَانُوْا يَكْفُرُوْنَ ﴿٧١﴾

71. *Balifuna* okweyagala *okutonotono* mu nsi; n'oluvannyuma gye tuli y'eri obuddo bwabwe, nate tulibaloza ku kibonerezo ekikakali olw'okuba baali beeremye.

**Ruku 8**

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَاَ نُوْحٍ ۘ اِذْ قَالَ لِقَوْمِهٖ يٰقَوْمِ اِنْ كَانَ كَبُرَ عَلَيْكُمْ مَّقَامِيْ وَتَذْكِيْرِيْ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ فَعَلَى اللّٰهِ تَوَكَّلْتُ فَاَجْمِعُوْٓا اَمْرَكُمْ وَشُرَكَآءَكُمْ ثُمَّ لَا يَكُنْ اَمْرُكُمْ عَلَيْكُمْ غُمَّةً ثُمَّ اقْضُوْٓا اِلَيَّ وَلَا تُنْظِرُوْنِ ﴿٧٢﴾

72. Era basomere ebyafa ku Nūhu, bwe yagamba abantu be nti: Abange, obanga mukaluubirirwa lwa ddaala lyange n'okubuulirira kwange Aya za Allah, kale nze Allah gwenneesiga; kale mukung'aanye ensonga zammwe n'abammwe be mwenkanya ne Allah, n'oluvannyuma okwekoba kwammwe kuleme kubaamu nkenyera yonna gye muli, n'oluvannyuma mutuukirize gyendi *kye mwagala* era temumpa kaagaanya.

فَاِنْ تَوَلَّيْتُمْ فَمَا سَاَلْتُكُمْ مِّنْ اَجْرٍ ۚ اِنْ اَجْرِيَ اِلَّا عَلَى اللّٰهِ ۙ وَاُمِرْتُ اَنْ اَكُوْنَ مِنَ الْمُسْلِمِيْنَ ﴿٧٣﴾

73. Naye bwe muneekyuusa, *mujjukkire nti* nze sibasaba mpeera yonna, wabula empeera yange eri eri Allah. Era nalagirwa kuba mw'abo abajeemulukufu.

74. Kale baamulimbisa, ne tumuwonya wamu n'abaali naye mu kyombo era netubafuula abasika *mu nsi*, ne tusaanyaawo abo abaalimbisa obubonero bwaffe. Naye laba enkomerero y'abo abaalabulwa nga bwe yali!

فَكَذَّبُوهُ فَنَجَّيْنَاهُ وَمَن مَّعَهُ فِي الْفُلْكِ وَجَعَلْنَاهُمْ خَلَائِفَ وَأَغْرَقْنَا الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا ۖ فَانظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُنذَرِينَ ﴿٧٤﴾

75. Nate oluvannyuma lwe twatuma Abatume eri abantu baabwe nebajja gye bali n'obubonero obw'olwaatu; naye era tebakkiriza ebyo bye baalimbisa olubereberye. Bwe tutyo nno bwe tukoona envumbo ku mitima gy'abo abasukka ekigero.

ثُمَّ بَعَثْنَا مِن بَعْدِهِ رُسُلًا إِلَىٰ قَوْمِهِمْ فَجَاءُوهُم بِالْبَيِّنَاتِ فَمَا كَانُوا لِيُؤْمِنُوا بِمَا كَذَّبُوا بِهِ مِن قَبْلُ ۚ كَذَٰلِكَ نَطْبَعُ عَلَىٰ قُلُوبِ الْمُعْتَدِينَ ﴿٧٥﴾

76. Nate oluvannyuma lwabwe, twatuma Mūsa ne Hārūna n'obubonero bwaffe eri Farāwo n'abakungu be, naye nebeekuza; era bo baali bantu boonoonyi.

ثُمَّ بَعَثْنَا مِن بَعْدِهِم مُّوسَىٰ وَهَارُونَ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَئِهِ بِآيَاتِنَا فَاسْتَكْبَرُوا وَكَانُوا قَوْمًا مُّجْرِمِينَ ﴿٧٦﴾

77. Kale bwe baatuukibwako amazima agava gye tuli, baagamba nti: Mazima buno bulogo bwa nkukunala.

فَلَمَّا جَاءَهُمُ الْحَقُّ مِنْ عِندِنَا قَالُوا إِنَّ هَٰذَا لَسِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٧٧﴾

78. Mūsa n'agamba nti: Mwogera *bwe muti* ku mazima nga gamaze okubatuukako? *Ddala* buno bulogo? Naye nga abalogo tebaganyulwa!

قَالَ مُوسَىٰ أَتَقُولُونَ لِلْحَقِّ لَمَّا جَاءَكُمْ ۖ أَسِحْرٌ هَٰذَا ۖ وَلَا يُفْلِحُ السَّاحِرُونَ ﴿٧٨﴾

79. Nebagamba nti: Otujjiridde otuwugule kw'ebyo bye twasangako bakitaffe, olwo obukulu bulyooke bubeere bwammwe mwembiriri mu nsi? Naye ffe mwembi tetujja kubakkiriza.

قَالُوا أَجِئْتَنَا لِتَلْفِتَنَا عَمَّا وَجَدْنَا عَلَيْهِ آبَاءَنَا وَتَكُونَ لَكُمَا الْكِبْرِيَاءُ فِي الْأَرْضِ ۖ وَمَا نَحْنُ لَكُمَا بِمُؤْمِنِينَ ﴿٧٩﴾

80. Olwo Farāwo n'agamba nti: Mundeetere buli mulogo omukugu.

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ائْتُونِي بِكُلِّ سَاحِرٍ عَلِيمٍ ﴿٨٠﴾

81. Awo abalogo bwe bajja, Mūsa n'abagamba nti: Musuulewo ebyo bye munaasuulawo.

فَلَمَّا جَاءَ السَّحَرَةُ قَالَ لَهُم مُّوسَىٰ أَلْقُوا مَا أَنتُم مُّلْقُونَ ﴿٨١﴾

82. Bwe baamala okusuulawo, Mūsa n'agamba nti: Ebyo bye muleese bya kubuzaabuza. Ddala Allah ajja kubisaanyaawo. Mazima Allah tatereeza bikolwa bya batabuzitabuzi.

فَلَمَّا أَلْقَوْا قَالَ مُوسَىٰ مَا جِئْتُم بِهِ السِّحْرُ ۖ إِنَّ اللَّهَ سَيُبْطِلُهُ ۖ إِنَّ اللَّهَ لَا يُصْلِحُ عَمَلَ الْمُفْسِدِينَ ﴿٨٢﴾

83. Era Allah y'akakasa amazima n'ebigambo bye, aboononyi ne bwe baba tebaagala.

وَيُحِقُّ اللَّهُ الْحَقَّ بِكَلِمَاتِهِ وَلَوْ كَرِهَ الْمُجْرِمُونَ ﴿٨٣﴾

ع ٨ ١٢ ١٣

**Ruku 9**

84. Naye tebakkiriza Mūsa okuggyako abavubuka abamu mu bantu be, olw'okutya Farāwo n'abakungu be nti ajja kubabonya-

فَمَا آمَنَ لِمُوسَىٰ إِلَّا ذُرِّيَّةٌ مِّن قَوْمِهِ عَلَىٰ خَوْفٍ مِّن فِرْعَوْنَ وَ

abonya. Era mazima Farāwo yeekulumbazanga nnyo mu nsi, era ddala yali mw'abo abasukkiridde obubi.

مَلَإِيهِمْ أَن يَفْتِنَهُمْ ۚ وَإِنَّ فِرْعَوْنَ لَعَالٍ فِي الْأَرْضِ ۖ وَإِنَّهُ لَمِنَ الْمُسْرِفِينَ ﴿٨٤﴾

85. Era Mūsa yagamba nti: Abange, obanga ddala mukkiriza Allah, kale Ye yekka gwe muba mwesiga, bwe muba nga *ddala* muli bajeemulukufu.

وَقَالَ مُوسَىٰ يَا قَوْمِ إِن كُنتُمْ آمَنتُم بِاللَّهِ فَعَلَيْهِ تَوَكَّلُوا إِن كُنتُم مُّسْلِمِينَ ﴿٨٥﴾

86. Kale ne bagamba nti: Allah yekka gwe twesiga. Mukama waffe, totufuula kigezo eri abantu aboononefu.

فَقَالُوا عَلَى اللَّهِ تَوَكَّلْنَا رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا فِتْنَةً لِّلْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٨٦﴾

87. Era tuwonye olw'okusaasira kwo abantu abatakkiriza.

وَنَجِّنَا بِرَحْمَتِكَ مِنَ الْقَوْمِ الْكَافِرِينَ ﴿٨٧﴾

88. Era twabikkulira Mūsa ne muganda we nti: Mwembi mutegekere abantu bammwe amayumba mu Misiri, era mukole enju zammwe nga zitunudde wamu* era mujjumbire essaala. Era wa amawulire ag'essanyu eri abakkiriza.

وَأَوْحَيْنَا إِلَىٰ مُوسَىٰ وَأَخِيهِ أَن تَبَوَّآ لِقَوْمِكُمَا بِمِصْرَ بُيُوتًا وَاجْعَلُوا بُيُوتَكُمْ قِبْلَةً وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ ۗ وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٨﴾

89. Era Mūsa n'agamba nti: Mukama waffe, mazima Ggwe wawa Farāwo n'abakungu be eby'amajolobera n'ebyobugagga mu bulamu bw'oku nsi. Mukama waffe, n'ekivuddemu babuza *abantu* ku kkubo lyo. Mukama waffe, zikiriza eby'obugagga bwabwe era okaluubirize emitima gyabwe kuba *kirabika* tebajja kukkiriza okutuusa lwe banaalaba ekibonerezo ekirumya.

وَقَالَ مُوسَىٰ رَبَّنَا إِنَّكَ آتَيْتَ فِرْعَوْنَ وَمَلَأَهُ زِينَةً وَأَمْوَالًا فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا رَبَّنَا لِيُضِلُّوا عَن سَبِيلِكَ ۖ رَبَّنَا اطْمِسْ عَلَىٰ أَمْوَالِهِمْ وَاشْدُدْ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُوا حَتَّىٰ يَرَوُا الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ﴿٨٩﴾

90. Allah n'agamba nti: Okusaba kwammwe mwembi kumaze okwanukulwa. Kale mwembi mwenyweze era temugoberera kkubo ly'abo abatamanyi.

قَالَ قَدْ أُجِيبَت دَّعْوَتُكُمَا فَاسْتَقِيمَا وَلَا تَتَّبِعَانِّ سَبِيلَ الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٩٠﴾

---

*10:88. Ebigambo 'waj 'aluu buyuutakum qiblatan' (وَاجْعَلُوا بُيُوتَكُمْ قِبْلَةً) ebitegeeza 'era mukole enju zammwe nga zitunudde wamu' biyinza okutegeeza: okwolekera mu qibla, okutunuuligana oba okutunula oludda olumu. Amakulu agasooka wano tegakola kubanga mu kiseera ekyogerwako wano, tewaaliwo ludda lutongole baana ba Isirairi gye baayolekeranga nga basinza nga Yeekaalu ya Sulaimani (a.s.) tennazimbwa. Singa kitwalibwa nti amakulu agokubiri ge matuufu, kiba kitegeeza nti wano abaana ba Isirairi baali balagirwa kuzimba mayumba gaabwe nga gatunuuliganye olw'okwerinda. Ffe tututte amakulu ag'okusatu kuba ge gasinga obulungi. Olwo kiba kitegeeza nti abaana ba Isirairi wano baali bakubirizibwa okuzimba amayumba gaabwe gonna nga gatunudde ludda lumu kibasobozese okwanguyirwa mu kusinza Allah nga bonna batunudde ludda lumu. Kino kyaali kijja kubasobozesa okubeera n'obumu mu ndowooza, mu bikolwa ne mu mpisa. Obujulizi obukakasa nti amakulu ge tututte ge gasaana, bweragira mu kitundu kya Aya yennyini eyo ekyokubiri abaana ba Isirairi webakubirizibwa okuyimirizaawo essaala nebagambibwa nti: 'wa aqiimusswala' (وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ) ekitegeeza nti 'era muyimirizeewo essaala'. Ekiragiro kino kyaali kikubiriza abaana ba Isirairi bonna okuyimirizangawo essaala eya Jamaa (nga bonna basaalira wamu), so si kusaalanga kinnoomu.*

91. Era twasomosa abaana ba Isirairi ennyanja, naye Farāwo n'abawondera n'amagye ge mu bujeemu n'okulumbagana, okutuusa lwe yatuukibwako okusaanawo, n'agamba nti: Nzikirizza nti ddala teri musinzibwa mulala okuggyako Oyo abaana ba Isirairi gwe bakkiriza, era nange ndi mw'abo abajeemulukuse.

وَجَاوَزْنَا بِبَنِي إِسْرَائِيلَ الْبَحْرَ فَأَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ وَجُنُودُهُ بَغْيًا وَعَدْوًا ۖ حَتَّىٰ إِذَا أَدْرَكَهُ الْغَرَقُ قَالَ آمَنتُ أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا الَّذِي آمَنَتْ بِهِ بَنُو إِسْرَائِيلَ وَأَنَا مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٩١﴾

92. *Netumuddamu nti*: Abaffe, kati *lw'okkiriza* ng'ate olubereberye wajeema era obadde mw'abo abatabuzitabuzi?

آلْآنَ وَقَدْ عَصَيْتَ قَبْلُ وَكُنتَ مِنَ الْمُفْسِدِينَ ﴿٩٢﴾

93. Kale olwa leero tugenda kukuwonya mu mubiri gwo, olyooke obeere akabonero eri ab'oluvannyuma lwo. Anti ddala bangi mu bantu tebafaayo ku bubonero bwaffe.

فَالْيَوْمَ نُنَجِّيكَ بِبَدَنِكَ لِتَكُونَ لِمَنْ خَلْفَكَ آيَةً ۚ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ النَّاسِ عَنْ آيَاتِنَا لَغَافِلُونَ ﴿٩٣﴾

**Ruku 10**

94. Era mazima twategekera abaana ba Isirairi ekisulo eky'amazima era netubagabula mu biroongoofu, naye tebaayawukanamu okutuusa lwe bajjirwa obumanyi. Mazima Mukama wo aliramula wakati waabwe ku lunaku lw'okuzuukira mw'ebyo bye baayawukanangamu.

وَلَقَدْ بَوَّأْنَا بَنِي إِسْرَائِيلَ مُبَوَّأَ صِدْقٍ وَرَزَقْنَاهُم مِّنَ الطَّيِّبَاتِ فَمَا اخْتَلَفُوا حَتَّىٰ جَاءَهُمُ الْعِلْمُ ۚ إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِي بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٩٤﴾

95. Kale ggwe *omuntu* bw'oba nga olina okubuusabuusa kwonna kw'ebyo bye twassa gy'oli, kale buuza abo ababadde basoma Ekitabo olubereberye lwo. Ddala omaze okutuukibwako amazima agava eri Mukama wo, kale toba mw'abo ababuusa-buusa.

فَإِن كُنتَ فِي شَكٍّ مِّمَّا أَنزَلْنَا إِلَيْكَ فَاسْأَلِ الَّذِينَ يَقْرَءُونَ الْكِتَابَ مِن قَبْلِكَ ۚ لَقَدْ جَاءَكَ الْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُمْتَرِينَ ﴿٩٥﴾

96. Era tobanga mw'abo abalimbisa Aya za Allah, kale n'oba mw'abo abookufaafa-aganirwa.

وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِ اللَّهِ فَتَكُونَ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٩٦﴾

97. Mazima abo abaakakatako ensala ya Mukama wo si baakukkiriza.

إِنَّ الَّذِينَ حَقَّتْ عَلَيْهِمْ كَلِمَتُ رَبِّكَ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٩٧﴾

98. Era ne bwe batuukibwako obubonero obwa buli ngeri, *tebakkiriza* okutuusa lwe baliraba ekibonerezo ekirumya.

وَلَوْ جَاءَتْهُمْ كُلُّ آيَةٍ حَتَّىٰ يَرَوُا الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ﴿٩٨﴾

99. Naye lwaki tewaaliwo kibuga *kirala* ekyakkiriza *nga kirabuddwa* nekigasibwa okukkiriza kwa kyo, okuggyako abantu ba Yūnusu? Bo bwe bakkiriza, twabaggyako ekibonerezo eky'obuswaavu mu bulamu

فَلَوْلَا كَانَتْ قَرْيَةٌ آمَنَتْ فَنَفَعَهَا إِيمَانُهَا إِلَّا قَوْمَ يُونُسَ لَمَّا آمَنُوا كَشَفْنَا عَنْهُمْ عَذَابَ الْخِزْيِ فِي

الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَمَتَّعْنٰهُمْ اِلٰى حِيْنٍ ﴿٩٩﴾

bw'oku nsi era netubeeyagazamu okumala ekiseera.

وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ لَاٰمَنَ مَنْ فِى الْاَرْضِ كُلُّهُمْ جَمِيْعًا ؕ اَفَاَنْتَ تُكْرِهُ النَّاسَ حَتّٰى يَكُوْنُوْا مُؤْمِنِيْنَ ﴿١٠٠﴾

100. Era singa Mukama wo yayagala *kuwaliriza*, ddala abali mu nsi bonna baalikkirizza. Abaffe, ggwe onoowaliriza abantu bafuuke bakkiriza?

وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ اَنْ تُؤْمِنَ اِلَّا بِاِذْنِ اللّٰهِ ؕ وَيَجْعَلُ الرِّجْسَ عَلَى الَّذِيْنَ لَا يَعْقِلُوْنَ ﴿١٠١﴾

101. Era tekisoboka muntu kukkiriza okuggyako nga Allah akkirizza. Era obusungu abussa kw'abo abatakozesa magezi.

قُلِ انْظُرُوْا مَاذَا فِى السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ وَمَا تُغْنِى الْاٰيٰتُ وَالنُّذُرُ عَنْ قَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُوْنَ ﴿١٠٢﴾

102. Gamba nti: Mwetegereze *nnyo* ebigenda bibaawo mu ggulu ne mu nsi. Naye nno obubonero n'Abalabuzi tebigasa eri abantu abatakkiriza.

فَهَلْ يَنْتَظِرُوْنَ اِلَّا مِثْلَ اَيَّامِ الَّذِيْنَ خَلَوْا مِنْ قَبْلِهِمْ ؕ قُلْ فَانْتَظِرُوْۤا اِنِّىْ مَعَكُمْ مِّنَ الْمُنْتَظِرِيْنَ ﴿١٠٣﴾

103. Abaffe, balindayo ekirala okuggyako ebifaanana n'ebyebiseera by'abo abaafa olubereberye lwabwe? Gamba nti: Kale mulindirire, nange ndi wamu nammwe mu balindirira.

ثُمَّ نُنَجِّىْ رُسُلَنَا وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كَذٰلِكَ ۚ حَقًّا عَلَيْنَا نُنْجِ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٠٤﴾ ع ١١/١٥

104. N'oluvannyuma tujja kuwonya Ababaka baffe n'abo Abakkiriza. Bwe kityo kikakafu ku Ffe okuwonya abakkiriza.

**Ruku 11**

قُلْ يٰۤاَيُّهَا النَّاسُ اِنْ كُنْتُمْ فِىْ شَكٍّ مِّنْ دِيْنِىْ فَلَاۤ اَعْبُدُ الَّذِيْنَ تَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَلٰكِنْ اَعْبُدُ اللّٰهَ الَّذِىْ يَتَوَفّٰىكُمْ ۖۚ وَاُمِرْتُ اَنْ اَكُوْنَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٠٥﴾

105. Gamba nti: Abange mmwe abantu, obanga mulinamu okubuusabuusa kwonna ku ddiini yange, kale *mumanye nti* nze sisinza abo be musinza ebbali wa Allah, wabula nsinza Allah oyo abafiisa, era nalagirwa okuba mw'abo abakkiriza.

وَاَنْ اَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّيْنِ حَنِيْفًا ۚ وَلَا تَكُوْنَنَّ مِنَ الْمُشْرِكِيْنَ ﴿١٠٦﴾

106. Era *nalagirwa okugamba buli omu* nti: Yolekeza obwenyi bwo eri Eddiini ng'oli mwesimbu, era tobanga mw'abo abenkanya Allah n'ebirala.

وَلَا تَدْعُ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَا يَنْفَعُكَ وَلَا يَضُرُّكَ ۚ فَاِنْ فَعَلْتَ فَاِنَّكَ اِذًا مِّنَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٠٧﴾

107. Era *nti:* Towanjagiranga kyonna ebbali wa Allah ekitasobola kukugasa wadde okukukosa. Kale bw'olikikola, olwo naawe ddala oliba mw'abo aboonoonefu.

وَاِنْ يَّمْسَسْكَ اللّٰهُ بِضُرٍّ فَلَا كَاشِفَ لَهٗۤ اِلَّا هُوَ ۚ وَاِنْ يُّرِدْكَ بِخَيْرٍ فَلَا رَآدَّ لِفَضْلِهٖ ؕ يُصِيْبُ بِهٖ مَنْ يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖ ؕ وَهُوَ الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ﴿١٠٨﴾

108. Era Allah bw'akutuusaako obuzibu, tewali asobola kubuggyawo okuggyako Ye yennyini. Era bw'akwagaliza ekirungi, tewali aziyiza mikisa gye. Agituusa ku gw'aba ayagadde mu baweereza be. Era Ye ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.

قُلْ يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَآءَكُمُ الْحَقُّ
مِنْ رَّبِّكُمْ ۚ فَمَنِ اهْتَدٰى فَاِنَّمَا
يَهْتَدِيْ لِنَفْسِهٖ ۚ وَمَنْ ضَلَّ فَاِنَّمَا
يَضِلُّ عَلَيْهَا ۚ وَمَآ اَنَا عَلَيْكُمْ بِوَكِيْلٍ ۝١٠٩

109. Gamba nti: Abange mmwe abantu, amazima gamaze okubatuukako nga gava eri Mukama wammwe. Kale oyo alung'ama, mazima aba alung'amye lwa kugasa mwoyo gwe; n'oyo awaba, kale awaba lwa kugufiiriza *yekka*. Era nze siri mukuumi ku mmwe.

وَاتَّبِعْ مَا يُوْحٰٓى اِلَيْكَ وَاصْبِرْ حَتّٰى
يَحْكُمَ اللّٰهُ ۚ وَهُوَ خَيْرُ الْحٰكِمِيْنَ ۝١١٠

110. Era goberera ebyo ebikubikkulirwa era ogumiikirize okutuusa Allah lw'alisalawo. Anti Ye y'asinga abalamuzi bonna.



## HŪD

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Alif Lām Rā.* Kino ky'Ekitabo Aya zaakyo ezanywezebwa *nga teziriimu bukyaamu* nate ne zittottolwa. Kyava eri Nannyini magezi, Ategeera byonna.

الٓرٰ كِتٰبٌ اُحْكِمَتْ اٰيٰتُهٗ ثُمَّ فُصِّلَتْ مِنْ لَّدُنْ حَكِيْمٍ خَبِيْرٍ ﴿٢﴾

3. *Kiyigiriza* nti: Temusinzanga omulala yenna okuggyako Allah yekka, ddala nange nvudde gy'ali ku lwammwe nga nze Mulabuzi era omuwi w'amawulire ag'essanyu;

اَلَّا تَعْبُدُوْٓا اِلَّا اللّٰهَ ؕ اِنَّنِيْ لَكُمْ مِّنْهُ نَذِيْرٌ وَّبَشِيْرٌ ﴿٣﴾

4. Era nti: Musabe okusonyiyibwa eri Mukama wammwe, n'oluvannyuma mwenenye gy'ali. Ajja kubeeyagaza okweyagala okulungi okutuusa ku kiseera ekigere. Era buli agwanira emikisa ajja kumuwa ku mikisa gye. Naye bwe balyekyuusa, *gamba nti:* Nze mbatiisa ekibonerezo ky'olunaku olw'entiisa.

وَّاَنِ اسْتَغْفِرُوْا رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوْبُوْٓا اِلَيْهِ يُمَتِّعْكُمْ مَّتَاعًا حَسَنًا اِلٰٓى اَجَلٍ مُّسَمًّى وَّيُؤْتِ كُلَّ ذِيْ فَضْلٍ فَضْلَهٗ ؕ وَاِنْ تَوَلَّوْا فَاِنِّيْٓ اَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ كَبِيْرٍ ﴿٤﴾

5. Eri Allah y'eri obuddo bwammwe; era Ye ye w'Obuyinza ku buli kimu.

اِلَى اللّٰهِ مَرْجِعُكُمْ ۚ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٥﴾

6. Muwulirize! Ddala baweta ebifuba byabwe *mbu* bamwekweke. Muwulirize! Ne mu kiseera we beebuutikirira engoye zaabwe, *era* amanya ebyo bye bakisa ne bye booleka. Ddala Ye y'amanyi ebiri mu bifuba.

اَلَآ اِنَّهُمْ يَثْنُوْنَ صُدُوْرَهُمْ لِيَسْتَخْفُوْا مِنْهُ ؕ اَلَا حِيْنَ يَسْتَغْشُوْنَ ثِيَابَهُمْ ۙ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّوْنَ وَمَا يُعْلِنُوْنَ ۚ اِنَّهٗ عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿٦﴾

**Juzu 12**

الجزء ١٢

7. Era tewali kiramu kyonna mu nsi, wabula okugabulwa kwa kyo kuli ku Allah, era y'amanyi ekisulo kya kyo n'amaka ga kyo. *Ebyo* byonna biri mu Kitabo ekitangaaza.

وَمَا مِنْ دَآبَّةٍ فِي الْاَرْضِ اِلَّا عَلَى اللّٰهِ رِزْقُهَا وَيَعْلَمُ مُسْتَقَرَّهَا وَمُسْتَوْدَعَهَا ؕ كُلٌّ فِيْ كِتٰبٍ مُّبِيْنٍ ﴿٧﴾

8. Era Ye y'eyatonda eggulu n'ensi mu biseera omukaaga, ne Nnamulondo ye eri ku mazzi, alyooke abagezese amanyise ani mu mmwe asinga okukola ebikolwa ebirungi. Era bw'oyogera nti: Muli ba kuzuukizibwa oluvannyuma lw'okufa, ddala abatakkiriza bajja kugamba nti: Kino si kirala wabula kwe kubuzaabuza okw'olwaatu.

وَهُوَ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ وَّكَانَ عَرْشُهٗ عَلَى الْمَآءِ لِيَبْلُوَكُمْ اَيُّكُمْ اَحْسَنُ عَمَلًا ؕ وَلَئِنْ قُلْتَ اِنَّكُمْ مَّبْعُوْثُوْنَ مِنْۢ بَعْدِ الْمَوْتِ لَيَقُوْلَنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِنْ هٰذَآ اِلَّا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٨﴾

*11:2. Nze Allah alaba byonna.*

9. Era bwe tubalwisiza ekibonerezo okutuusa ku kiseera ekyabalirirwa, ddala bajja kugamba nti: Kiki ekikiziyizza? Mwetegereze, olunaku lwe kiribatuukako, tekiribatakkuluzibwako era balyebungululwa ebyo bye baajereganga.

وَلَئِنْ أَخَّرْنَا عَنْهُمُ الْعَذَابَ إِلَىٰ أُمَّةٍ مَّعْدُودَةٍ لَّيَقُولُنَّ مَا يَحْبِسُهُ ۗ أَلَا يَوْمَ يَأْتِيهِمْ لَيْسَ مَصْرُوفًا عَنْهُمْ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٩﴾

**Ruku 2**

10. Era bwe tuloza omuntu ku kusaasira okuva gye tuli n'oluvannyuma netukumuggyako, ddala afuuka omuterebufu, omuteebaza.

وَلَئِنْ أَذَقْنَا الْإِنسَانَ مِنَّا رَحْمَةً ثُمَّ نَزَعْنَاهَا مِنْهُ ۚ إِنَّهُ لَيَئُوسٌ كَفُورٌ ﴿١٠﴾

11. Ate bwe tumuloza ku bulungi oluvannyuma lw'obuyinike obwamutuukako, ddala agamba nti: Ebibamba binvuddeko; olwo nga yeesanyukira, nga yeejabaata;

وَلَئِنْ أَذَقْنَاهُ نَعْمَاءَ بَعْدَ ضَرَّاءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ ذَهَبَ السَّيِّئَاتُ عَنِّي ۚ إِنَّهُ لَفَرِحٌ فَخُورٌ ﴿١١﴾

12. Okuggyako abo abagumiikiriza era nebakola ebikolwa ebirungi. Abo be balifuna okusonyiyibwa n'empeera ennene.

إِلَّا الَّذِينَ صَبَرُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ أُولَٰئِكَ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿١٢﴾

13. *Basuubira* nti ob'olyawo n'oleka ebimu kw'ebyo ebikubikkulirwa oba nebikukeng'entereza ekifuba kyo olw'okubanga bagamba nti: Lwaki teyassizibwa ggwanika ly'ebyobugagga oba malayika okujja awamu naye ? Mazima ggwe oli Mulabuzi, naye Allah ye mulabirizi wa buli kimu.

فَلَعَلَّكَ تَارِكٌ بَعْضَ مَا يُوحَىٰ إِلَيْكَ وَضَائِقٌ بِهِ صَدْرُكَ أَن يَقُولُوا لَوْلَا أُنزِلَ عَلَيْهِ كَنزٌ أَوْ جَاءَ مَعَهُ مَلَكٌ ۚ إِنَّمَا أَنتَ نَذِيرٌ ۚ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ وَكِيلٌ ﴿١٣﴾

14. Kazzi bagamba nti: *Kur'āni* y'eyagijingajinga? Gamba nti: Kale *nammwe* muleeteyo Essuula kkumi enjingejinge ezigifaanana, ate mukoowoole bonna bemusobola, ng'oggyeeko Allah, obanga *ddala* mwogera mazima.

أَمْ يَقُولُونَ افْتَرَاهُ ۖ قُلْ فَأْتُوا بِعَشْرِ سُوَرٍ مِّثْلِهِ مُفْتَرَيَاتٍ وَادْعُوا مَنِ اسْتَطَعْتُم مِّن دُونِ اللَّهِ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٤﴾

15. Kale bwe batalibaanukula, olwo nga mumanya nti mazima yo yabikkulwa na kumanya kwa Allah *yennyini* era nti teri musinzibwa mulala okuggyako Ye yekka. Abaffe, munaajeemulukuka?

فَإِلَّمْ يَسْتَجِيبُوا لَكُمْ فَاعْلَمُوا أَنَّمَا أُنزِلَ بِعِلْمِ اللَّهِ وَأَن لَّا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَهَلْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٥﴾

16. Abo abaagala obulamu bw'ensi n'amatiribona ga yo, tujja kubasasula mu yo mu bujjuvu ng'emirimu gyabwe bwe giri mu yo, era bo tebaliseerebwa mu yo.

مَن كَانَ يُرِيدُ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا وَزِينَتَهَا نُوَفِّ إِلَيْهِمْ أَعْمَالَهُمْ فِيهَا وَهُمْ فِيهَا لَا يُبْخَسُونَ ﴿١٦﴾

17. Abo nno be bo abatalifuna kyonna ku nkomerero okuggyako omuliro, ne bye baagunja mu yo biribafiirira, ne bye baakola biribafaafaaganira.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ لَيْسَ لَهُمْ فِي الْآخِرَةِ إِلَّا النَّارُ ۖ وَحَبِطَ مَا صَنَعُوا فِيهَا وَبَاطِلٌ مَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٧﴾

18. Abaffe, Oyo alina obukakafu obw'olwaatu obuva eri Mukama we ate nga n'Omujulizi *ow'okukakasa amazima ge* ava gy'ali (Allah) ajja kumugoberera, ate nga n'oluberebery lwe yaliyo Ekitabo kya Mūsa ekyali obulung'amu era nga kwe kusaasira, *ayinza okuba omulimba*? Abo *abakakasa ebyo* bo bamukkiriza.* Era buli atakkiriza ekyo okuva mu bibiina *by'abeerema*, kale omuliro ky'ekisuubizo kye. Bwe kityo nno *ggwe omuntu* tobaamu kubuusabuusa ku kyo. Ddala ago ge mazima agava eri Mukama wo, naye abantu abasinga obungi tebakkiriza.

أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّهِ وَيَتْلُوهُ شَاهِدٌ مِّنْهُ وَمِن قَبْلِهِ كِتَٰبُ مُوسَىٰٓ إِمَامًا وَرَحْمَةً ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ يُؤْمِنُونَ بِهِۦ ۚ وَمَن يَكْفُرْ بِهِۦ مِنَ ٱلْأَحْزَابِ فَٱلنَّارُ مَوْعِدُهُۥ ۚ فَلَا تَكُ فِى مِرْيَةٍ مِّنْهُ ۚ إِنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٨﴾

19. Naye ani asinga obujoozi kw'oyo akonjera Allah eby'obulimba? Abo nno be balireetebwa mu maaso ga Mukama waabwe, olwo n'abajulizi baligamba nti: Bano be bo abaayogeranga obulimba ku Mukama wabwe. Mwetegereze, ekikolimo kya Allah kiri ku boonoonyi,

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ يُعْرَضُونَ عَلَىٰ رَبِّهِمْ وَيَقُولُ ٱلْأَشْهَٰدُ هَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ كَذَبُوا۟ عَلَىٰ رَبِّهِمْ ۚ أَلَا لَعْنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٩﴾

20. Abo abeekiika mu kkubo lya Allah ne balyagaliza okuba ekkyaamu, era be bo abatakkiriza nkomerero.

ٱلَّذِينَ يَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبْغُونَهَا عِوَجًا وَهُم بِٱلْءَاخِرَةِ هُمْ كَٰفِرُونَ ﴿٢٠﴾

21. Abo tebayinza kufufuggaza *ntegeka ya Allah* ku nsi era tebalifuna bayambi ebbali wa Allah, n'ekibonerezo kyaabwe kirikubisibwamu emirundi ebiri, anti tebaasobola kuwulira wadde *tebaasobola* kulaba.

أُو۟لَٰٓئِكَ لَمْ يَكُونُوا۟ مُعْجِزِينَ فِى ٱلْأَرْضِ وَمَا كَانَ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِنْ أَوْلِيَآءَ ۘ يُضَٰعَفُ لَهُمُ ٱلْعَذَابُ ۚ مَا كَانُوا۟ يَسْتَطِيعُونَ ٱلسَّمْعَ وَمَا كَانُوا۟ يُبْصِرُونَ ﴿٢١﴾

22. Abo nno be bo abeefiiriza bokka, n'ebyo bye baajingiriranga biribaabuulira.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَفْتَرُونَ ﴿٢٢﴾

23. Tewali kuwannaanya, ddala bo ku nkomerero be balisinga okufiirwa.

لَا جَرَمَ أَنَّهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ هُمُ ٱلْأَخْسَرُونَ ﴿٢٣﴾

24. Mazima abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi era nebeetowaza eri Mukama waabwe, abo be bannannyini Janna;

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَأَخْبَتُوٓا۟ إِلَىٰ رَبِّهِمْ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ

*11:18. Kikulu nnyo okumanya ebigambo 'Abo abakakasa era ne bamukkiriza' be bikwatako kubanga mu Aya eno, Nabbi Omutukuvu Muhammad (s.a.w) n'omujulizi ajja okumugoberera be bokka aboogerwako. Musa (a.s) tayogerwako, wabula Ekitabo kye kyokka kye kyogerwako, ate kyo tekiyinza kukakasa ne kikkiriza. N'olwekyo, kyeraga kaati nti wano mu 'abakakasa era ne bamukkiriza', mulimu Nabbi Omutukuvu yennyini Muhammad (s.a.w), n'omujulizi ajja okumugoberera ng'ali wansi we (s.a.w) era nga akakasa amazima ge, n'abantu abalala. Wano Aya eno eba etegeeza nti Nabbi Muhammad (s.a.w) n'omujulizi si be bokka abakkiriza amazima g'obubaka, wabula n'abagoberezi baabwe. Kitegeerekeke bulungi nti ebiseera ebimu, ba Nabbi abakulu boogerwako nga omuntu omu, naye olw'obusobozi bwe baba balina mu kuyingiwaza abagoberezi nebaba bangi, bayitibwa 'ummah',( أُمَّة ) ekitegeeza 'kibiina'. Abamu balowooza nti wano 'abo' ( أُو۟لَٰٓئِكَ ) kitegeeza Musa (a.s) n'abantu be.*

bo mu yo mwe balibeera.

الْجَنَّةِ ۚ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٢٤﴾

25. Enfaanana y'ebibiina *ebyo* byombi ering'anga muzibe ng'ate kiggala, n'oyo alaba era ng'awulira. Abaffe, embeera ya bombi yenkanankana? Abaffe, temufumiitiriza?

مَثَلُ الْفَرِيقَيْنِ كَالْأَعْمَىٰ وَالْأَصَمِّ وَالْبَصِيرِ وَالسَّمِيعِ ۚ هَلْ يَسْتَوِيَانِ مَثَلًا ۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٢٥﴾

**Ruku 3**

26. Era ddala twatuma Nūhu eri abantu be *n'abagamba nti:* Nze ndi Mulabuzi ow'olwaatu gye muli ,

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ إِنِّي لَكُمْ نَذِيرٌ مُبِينٌ ﴿٢٦﴾

27.Nti temusinzanga kyonna okuggyako Allah, Nze mbatiisa ekibonerezo ky'olunaku lw'okuluma obugigi.

أَنْ لَا تَعْبُدُوا إِلَّا اللَّهَ ۖ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ أَلِيمٍ ﴿٢٧﴾

28. Kale abakungu b'abo abatakkiriza mu bantu be baagamba nti: Tetukulaba ng'ekirala wabula oli muntu nga ffe, era tetukulaba n'abakugoberera okuggyako abo abaawansi ennyo mu ffe mu ndabika, era tetubalaba na kyonna kye mutusukkulumamu, era tukakasiza ddala nti muli balimba.

فَقَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ قَوْمِهِ مَا نَرَاكَ إِلَّا بَشَرًا مِثْلَنَا وَمَا نَرَاكَ اتَّبَعَكَ إِلَّا الَّذِينَ هُمْ أَرَاذِلُنَا بَادِيَ الرَّأْيِ ۚ وَمَا نَرَىٰ لَكُمْ عَلَيْنَا مِنْ فَضْلٍ بَلْ نَظُنُّكُمْ كَاذِبِينَ ﴿٢٨﴾

29. *Nūhu* n'agamba nti: Abange, mulabye mutya? Singa mba n'obukakafu obw'olwaatu obuva eri Mukama wange era nga ampadde n'okusaasira okuva gy'ali naye mmwe nga *ebyo* mulemereddwa okubiraba, abaffe, tubibakakaatikeko bukakaatisi nga mmwe temubyagala?

قَالَ يَا قَوْمِ أَرَأَيْتُمْ إِنْ كُنْتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِنْ رَبِّي وَآتَانِي رَحْمَةً مِنْ عِنْدِهِ فَعُمِّيَتْ عَلَيْكُمْ أَنُلْزِمُكُمُوهَا وَأَنْتُمْ لَهَا كَارِهُونَ ﴿٢٩﴾

30. Era abange, nze sibasaba bya bugagga ku lwa byo, wabula empeera yange eri eri Allah. Era nze siyinza kugoba abo abakkiriza, mazima bo be b'okusisinkana ne Mukama waabwe; naye mmwe mbalaba nga muli bantu abali mu butamanya.

وَيَا قَوْمِ لَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مَالًا ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَى اللَّهِ ۚ وَمَا أَنَا بِطَارِدِ الَّذِينَ آمَنُوا ۚ إِنَّهُمْ مُلَاقُو رَبِّهِمْ وَلَٰكِنِّي أَرَاكُمْ قَوْمًا تَجْهَلُونَ ﴿٣٠﴾

31. Ye abange, ani anannyamba ku Allah singa nnaaba mbagobye? Abaffe, mmwe temufumiitiriza?

وَيَا قَوْمِ مَنْ يَنْصُرُنِي مِنَ اللَّهِ إِنْ طَرَدْتُهُمْ ۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٣١﴾

32. Era sibagamba nti amawanika g'ebyobugagga bwa Allah nze ngalina, era simanyi byankiso, era sigamba nti ndi malayika, wadde sigamba abo amaaso gammwe be gagayirira nti Allah talibawa birungi. Allah y'asinga okumanya ebiri mu myoyo gyabwe; *bwe nkikola*, olwo nange mba ndi mu bakyaamu.

وَلَا أَقُولُ لَكُمْ عِنْدِي خَزَائِنُ اللَّهِ وَلَا أَعْلَمُ الْغَيْبَ وَلَا أَقُولُ إِنِّي مَلَكٌ وَلَا أَقُولُ لِلَّذِينَ تَزْدَرِي أَعْيُنُكُمْ لَنْ يُؤْتِيَهُمُ اللَّهُ خَيْرًا ۖ اللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا فِي أَنْفُسِهِمْ ۖ إِنِّي إِذًا لَمِنَ الظَّالِمِينَ ﴿٣٢﴾

33. Baagamba nti: Owange Nūhu, mazima otuwakanyizza n'okatagga, kale kati tuleetere ebyo by'otutiisatiisa nabyo, obanga ddala oli mu b'amazima.

قَالُوا يَا نُوحُ قَدْ جَادَلْتَنَا فَأَكْثَرْتَ جِدَالَنَا فَأْتِنَا بِمَا تَعِدُنَا إِنْ كُنْتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ٣٣

34. N'agamba nti: Mazima Allah y'ajja okubibatuusaako, bw'anaaba asazeewo, era mmwe temuyinza kulemesa *Allah*.

قَالَ إِنَّمَا يَأْتِيكُمْ بِهِ اللَّهُ إِنْ شَاءَ وَمَا أَنْتُمْ بِمُعْجِزِينَ ٣٤

35. Era okubuulirira kwange tekuyinza kubagasa ne bwemba njagadde ntya okubabuulirira, kasita Allah aba nga asazeewo kubazikiriza. *Anti* Ye ye Mukama wammwe, era gy'ali gye mulizzibwa.

وَلَا يَنْفَعُكُمْ نُصْحِي إِنْ أَرَدْتُ أَنْ أَنْصَحَ لَكُمْ إِنْ كَانَ اللَّهُ يُرِيدُ أَنْ يُغْوِيَكُمْ ۚ هُوَ رَبُّكُمْ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٣٥

36. Kazzi bagamba nti: Y'eyagiyiiya? Gamba nti: Obanga nze nnagiyiiya, kale omusango gwange guli ku nze, era nze nejjeeredde ku bibi bye mukola.

أَمْ يَقُولُونَ افْتَرَاهُ ۖ قُلْ إِنِ افْتَرَيْتُهُ فَعَلَيَّ إِجْرَامِي وَأَنَا بَرِيءٌ مِمَّا تُجْرِمُونَ ٣٦

ع ١١ ٣

**Ruku 4**

37. Era Nūhu yabikkulirwa nti: Teri balala bajja kukkiriza mu bantu bo okuggyako abo abaamala okukkiriza. Kale tewennyamira olw'ebyo bye babadde bakola.

وَأُوحِيَ إِلَىٰ نُوحٍ أَنَّهُ لَنْ يُؤْمِنَ مِنْ قَوْمِكَ إِلَّا مَنْ قَدْ آمَنَ فَلَا تَبْتَئِسْ بِمَا كَانُوا يَفْعَلُونَ ٣٧

38. Era kola ekyombo mu maaso gaffe ng'okubikkulirwa kwaffe *bwe kuli,* naye toyogera nange kw'abo abaayonoona. Mazima bo b'akusaanyizibwawo.

وَاصْنَعِ الْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا وَلَا تُخَاطِبْنِي فِي الَّذِينَ ظَلَمُوا ۚ إِنَّهُمْ مُغْرَقُونَ ٣٨

39. Era ng'akola ekyombo, abakungu b'omu bantu be buli lwe baamuyitangako, nga bamusekerera. N'agamba nti: Obanga mutusekerera, kale mazima naffe tulibasekerera nga bwe museka.

وَيَصْنَعُ الْفُلْكَ وَكُلَّمَا مَرَّ عَلَيْهِ مَلَأٌ مِنْ قَوْمِهِ سَخِرُوا مِنْهُ ۚ قَالَ إِنْ تَسْخَرُوا مِنَّا فَإِنَّا نَسْخَرُ مِنْكُمْ كَمَا تَسْخَرُونَ ٣٩

40. Naye mangu nnyo mujja kumanya ani w'okutuukibwako ekibonerezo eky'okumu-swaaza era agwiibweko n'ekibonerezo eky'olubeerera.

فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ مَنْ يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ عَذَابٌ مُقِيمٌ ٤٠

41. Okutuusa ekiragiro kyaffe lwe kyatuuka, ensulo nezifukumuka, netugamba nti: Tikka mu kyo ku buli mugogo gw'ebiba ebibiri (ekisajja n'ekikazi), n'aboomu maka go, ng'oggyeeko oyo eyamaze okwogerwako, *osseemu* n'abo abakkiriza. Naye tewaali bakkiriza wamu naye okuggyako ab'omuswaba.

حَتَّىٰ إِذَا جَاءَ أَمْرُنَا وَفَارَ التَّنُّورُ قُلْنَا احْمِلْ فِيهَا مِنْ كُلٍّ زَوْجَيْنِ اثْنَيْنِ وَأَهْلَكَ إِلَّا مَنْ سَبَقَ عَلَيْهِ الْقَوْلُ وَمَنْ آمَنَ ۚ وَمَا آمَنَ مَعَهُ إِلَّا قَلِيلٌ ٤١

وَقَالَ ارْكَبُوا فِيهَا بِسْمِ اللَّهِ مَجْرَاهَا وَمُرْسَاهَا ۚ إِنَّ رَبِّي لَغَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٤٢﴾

42. N'agamba nti: Kale musaabale mu kyo. Okuseeyeeya kwa kyo n'okuyimirira kwa kyo kube ku lw'erinnya lya Allah. Mazima Mukama wange ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.

وَهِيَ تَجْرِي بِهِمْ فِي مَوْجٍ كَالْجِبَالِ وَنَادَىٰ نُوحٌ ابْنَهُ وَكَانَ فِي مَعْزِلٍ يَا بُنَيَّ ارْكَبْ مَعَنَا وَلَا تَكُنْ مَعَ الْكَافِرِينَ ﴿٤٣﴾

43. Era kyaseeyeeya nabo mu mayengo agalinga ensozi. Kale Nūhu n'akowoola mutabani we eyali amwesambye nti: Mwana wange, saabala wamu naffe era tobeera wamu n'abatakkiriza.

قَالَ سَآوِي إِلَىٰ جَبَلٍ يَعْصِمُنِي مِنَ الْمَاءِ ۚ قَالَ لَا عَاصِمَ الْيَوْمَ مِنْ أَمْرِ اللَّهِ إِلَّا مَنْ رَحِمَ ۚ وَحَالَ بَيْنَهُمَا الْمَوْجُ فَكَانَ مِنَ الْمُغْرَقِينَ ﴿٤٤﴾

44. *Omwana* n'addamu nti: Mangu nnyo nzija kubudama eri olusozi lujja kumponya amazzi. *Nūhu* n'agamba nti: Olwa leero, tewali kinaawonya *muntu yenna* ku kiragiro kya Allah, okuggyako oyo gw'anasaasira. Awo ejjengo lyekiika wakati waabwe, bw'atyo n'aba mw'abo abaasaanyizibwawo.

وَقِيلَ يَا أَرْضُ ابْلَعِي مَاءَكِ وَيَا سَمَاءُ أَقْلِعِي وَغِيضَ الْمَاءُ وَقُضِيَ الْأَمْرُ وَاسْتَوَتْ عَلَى الْجُودِيِّ ۖ وَقِيلَ بُعْدًا لِلْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٤٥﴾

45. Era nekigambibwa nti: Owange ensi, mira amazzi go. Naawe ebire, lekera awo okutonnyesa *amazzi go*. Olwo amazzi gaanyunyuntibwa; ensonga n'ekomekkerezebwa, *n'e*kyombo nekitereera ku lusozi Juudi, era nekigambibwa nti:Okuzikirira kubeere ku bantu aboonoonefu.

وَنَادَىٰ نُوحٌ رَبَّهُ فَقَالَ رَبِّ إِنَّ ابْنِي مِنْ أَهْلِي وَإِنَّ وَعْدَكَ الْحَقُّ وَأَنْتَ أَحْكَمُ الْحَاكِمِينَ ﴿٤٦﴾

46. Era Nūhu yakowoola Mukama we n'agamba nti: Mukama wange, mazima mutabani wange y'omu mu b'omu maka gange ate nga ddala okusuubiza kwo kwa mazima, era Ggwe mulamuzi asinga abalamuzi bonna.

قَالَ يَا نُوحُ إِنَّهُ لَيْسَ مِنْ أَهْلِكَ ۖ إِنَّهُ عَمَلٌ غَيْرُ صَالِحٍ ۖ فَلَا تَسْأَلْنِ مَا لَيْسَ لَكَ بِهِ عِلْمٌ ۖ إِنِّي أَعِظُكَ أَنْ تَكُونَ مِنَ الْجَاهِلِينَ ﴿٤٧﴾

47. *Allah* n'agamba nti: Owange Nūhu, oyo tali mu ba mu maka go. Ddala Ye yeeyisa mu ngeri etali nnungi. Kale tonsaba by'otalina ky'obimanyiiko. Nze nkubuulirira oleme kuba mw'abo abatamanyi.

قَالَ رَبِّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ أَنْ أَسْأَلَكَ مَا لَيْسَ لِي بِهِ عِلْمٌ ۖ وَإِلَّا تَغْفِرْ لِي وَتَرْحَمْنِي أَكُنْ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٤٨﴾

48. N'agamba nti: Mukama wange, mazima nkusaba onkingirize nneme kukusabanga bye sirina kye mbimanyiiko. Era okuggyako nga onsonyiye, n'onsaasira, nzija kuba mw'abo ab'okufaafaaganirwa.

قِيلَ يَا نُوحُ اهْبِطْ بِسَلَامٍ مِنَّا وَبَرَكَاتٍ عَلَيْكَ وَعَلَىٰ أُمَمٍ مِمَّنْ مَعَكَ ۚ وَأُمَمٌ سَنُمَتِّعُهُمْ ثُمَّ يَمَسُّهُمْ مِنَّا عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٤٩﴾

49. Kyagambibwa nti: Owange Nūhu, kka n'emirembe egiva gye tuli n'emikisa gibeere ku ggwe ne ku bantu abaliva mw'abo abali naawe. N'abalala, tujja kubeeyagazaamu, oluvannyuma batuukweko ekibonerezo ekirumya ekiva gye tuli.

50. Ago ge gamu ku mawulire ag'omunda ge tukubikkulidde. Ggwe obadde togamanyi wadde abantu bo olubereberye lwa bino. Kale gumiikiriza, mazima enkomerero *ennungi* y'abo abatya Allah.

**Ruku 5**

51. N'eri aba 'Ādi, twatumayo muganda waabwe Hūdu. Yagamba nti: Abange, musinze Allah. Temulinaayo musinzibwa *mulala* atali Ye. Mmwe temuli kirala wabula muli bagunjirizi ba bulimba.

52. Bannange, nze sibasaba mpeera kw'ebyo *bye nkola* wabula empeera yange eri kw'Oyo eyantonda. Abaffe, temutegeera?

53. Era bannange, musabe okusonyiyibwa eri Mukama wammwe, n'oluvannyuma mubonerere gy'ali, ajja kuweereza enkuba efukumuka gye muli era abongere amaanyi ku maanyi gammwe. Naye temukyuukanga nemuba aboonoonyi.

54. Nebagamba nti: Owange Hūdu, ggwe totuleetedde bukakafu bwonna, era ffe tetujja kulekayo ba katonda baffe olw'okwogera kwo, era tetujja kukukkiriza.

55. Naye kye tugamba kiri nti okwatiddwa abamu ku balubaale baffe mu ngeri embi. N'agamba nti: Nze njuliza Allah era nammwe mujulire *nti* nze nneesambye ebyo bye mwenkanya ne Allah

56. *Ebiri* ebbali we. Kale mwenna munneekobere, n'oluvannyuma temumpa kaagaanya.

57. Nze neesiga Allah, Mukama wange era Mukama wammwe. Tewali kiramu kyonna, wabula Ye y'akikwatiridde mu kawompo ka kyo. Mazima Mukama wange y'ali ku kkubo eggolokofu.

58. Naye bwe muneefuula, kasita nze mmaze okubatuusaako ebyo bye natumwa nabyo gye muli. Era Mukama wange ajja kubasikiza abantu *abalala* abatali nga mmwe, era temuyinza kumulumya n'akatono. Mazima Mukama wange ye Mukuumi wa buli kimu.

59. Awo ekiragiro kyaffe bwe kyatuuka, twawonya Hūdu n'abo abakkiriza abaali naye olw'okusaasira okuva gye tuli, era ne-

تِلْكَ مِنْ اَنْۢبَآءِ الْغَيْبِ نُوْحِيْهَآ اِلَيْكَ ۚ
مَا كُنْتَ تَعْلَمُهَآ اَنْتَ وَلَا قَوْمُكَ مِنْ
قَبْلِ هٰذَا ۛ فَاصْبِرْ ۛ اِنَّ الْعَاقِبَةَ
لِلْمُتَّقِيْنَ ﴿٥٠﴾

وَاِلٰى عَادٍ اَخَاهُمْ هُوْدًا ۗ قَالَ يٰقَوْمِ
اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ اِلٰهٍ غَيْرُهٗ ۗ اِنْ
اَنْتُمْ اِلَّا مُفْتَرُوْنَ ﴿٥١﴾
يٰقَوْمِ لَآ اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ اَجْرًا ۗ اِنْ اَجْرِيَ
اِلَّا عَلَى الَّذِيْ فَطَرَنِيْ ۗ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿٥٢﴾
وَيٰقَوْمِ اسْتَغْفِرُوْا رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوْبُوْٓا
اِلَيْهِ يُرْسِلِ السَّمَآءَ عَلَيْكُمْ
مِّدْرَارًا وَّيَزِدْكُمْ قُوَّةً اِلٰى قُوَّتِكُمْ وَ
لَا تَتَوَلَّوْا مُجْرِمِيْنَ ﴿٥٣﴾
قَالُوْا يٰهُوْدُ مَا جِئْتَنَا بِبَيِّنَةٍ وَّمَا
نَحْنُ بِتَارِكِيْٓ اٰلِهَتِنَا عَنْ قَوْلِكَ وَ
مَا نَحْنُ لَكَ بِمُؤْمِنِيْنَ ﴿٥٤﴾
اِنْ نَّقُوْلُ اِلَّا اعْتَرٰىكَ بَعْضُ اٰلِهَتِنَا
بِسُوْٓءٍ ۗ قَالَ اِنِّيْٓ اُشْهِدُ اللّٰهَ وَاشْهَدُوْٓا
اَنِّيْ بَرِيْٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُوْنَ ﴿٥٥﴾
مِنْ دُوْنِهٖ فَكِيْدُوْنِيْ جَمِيْعًا ثُمَّ لَا
تُنْظِرُوْنِ ﴿٥٦﴾
اِنِّيْ تَوَكَّلْتُ عَلَى اللّٰهِ رَبِّيْ وَرَبِّكُمْ ۗ مَا
مِنْ دَآبَّةٍ اِلَّا هُوَ اٰخِذٌۢ بِنَاصِيَتِهَا ۗ اِنَّ
رَبِّيْ عَلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٥٧﴾
فَاِنْ تَوَلَّوْا فَقَدْ اَبْلَغْتُكُمْ مَّآ
اُرْسِلْتُ بِهٖٓ اِلَيْكُمْ ۗ وَيَسْتَخْلِفُ
رَبِّيْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ ۚ وَلَا تَضُرُّوْنَهٗ شَيْـًٔا ۗ
اِنَّ رَبِّيْ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ حَفِيْظٌ ﴿٥٨﴾
وَلَمَّا جَآءَ اَمْرُنَا نَجَّيْنَا هُوْدًا وَّالَّذِيْنَ
اٰمَنُوْا مَعَهٗ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا ۚ وَنَجَّيْنٰهُمْ

مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٥٩﴾

tubawonya ekibonerezo ekikakali.

وَتِلْكَ عَادٌ جَحَدُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ وَعَصَوْا رُسُلَهُ وَاتَّبَعُوا أَمْرَ كُلِّ جَبَّارٍ عَنِيدٍ ﴿٦٠﴾

60. Abo nno be ba ‘Ādi abaagaana obubonero bwa Mukama waabwe mu bugenderevu era nebajeemera Ababaka be, nebagoberera ebiragiro bya buli nnalukalala, ow’emputtu.

وَأُتْبِعُوا فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا لَعْنَةً وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ أَلَا إِنَّ عَادًا كَفَرُوا رَبَّهُمْ ۗ أَلَا بُعْدًا لِّعَادٍ قَوْمِ هُودٍ ﴿٦١﴾

61. Era baagoberezebwa ekikolimo ku nsi eno ne ku lunaku lw’okuzuukira. Mwetegereze! Mazima aba ‘Ādi beegaana Mukama waabwe. Mwetegereze! Okuzikirira kuli ku ba ‘Ādi ab’eggwanga lya Hūdu.

**Ruku 6**

وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَالِحًا ۚ قَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ هُوَ أَنشَأَكُم مِّنَ الْأَرْضِ وَاسْتَعْمَرَكُمْ فِيهَا فَاسْتَغْفِرُوهُ ثُمَّ تُوبُوا إِلَيْهِ ۚ إِنَّ رَبِّي قَرِيبٌ مُّجِيبٌ ﴿٦٢﴾

62. N’eri aba Thamūda *twatumayo* muganda waabwe Swālehe, n’agamba nti: Abange, musinze Allah yekka. Temulinaayo musinzibwa mulala atali Ye. Ye y’eyabasibula mu nsi era n’ababeeza mu yo. Kale mumusabe okusonyiyibwa ate mubonerere gy’ali. Mazima Mukama wange ali kumpi nnyo, *era* Mwanukuzi wa kusaba.

قَالُوا يَا صَالِحُ قَدْ كُنتَ فِينَا مَرْجُوًّا قَبْلَ هَٰذَا ۖ أَتَنْهَانَا أَن نَّعْبُدَ مَا يَعْبُدُ آبَاؤُنَا وَإِنَّنَا لَفِي شَكٍّ مِّمَّا تَدْعُونَا إِلَيْهِ مُرِيبٍ ﴿٦٣﴾

63. Nebagamba nti: Owange Swālehe, mazima ggwe obadde *omu* mu ffe gwe twalinamu essuubi nga bino tebinnabaawo. Abaffe, otuziyiza okusinza ebyo bakitaffe bye baasinzanga? Era ddala ffe tulina okubuusabuusa okutawaanya kw’ebyo by’otuyitira.

قَالَ يَا قَوْمِ أَرَأَيْتُمْ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّي وَآتَانِي مِنْهُ رَحْمَةً فَمَن يَنصُرُنِي مِنَ اللَّهِ إِنْ عَصَيْتُهُ ۖ فَمَا تَزِيدُونَنِي غَيْرَ تَخْسِيرٍ ﴿٦٤﴾

64. N’agamba nti: Bannange, mulabye mutya singa mba nga ndi ku bukakafu obw’olwaatu obuva eri Mukama wange era ng’ampadde n’okusaasira okuva gy’ali, ddala ani anannyamba ku Allah nga mmujeemedde? Kale tewali kye munnyongera okuggyako okuzikirira.

وَيَا قَوْمِ هَٰذِهِ نَاقَةُ اللَّهِ لَكُمْ آيَةً فَذَرُوهَا تَأْكُلْ فِي أَرْضِ اللَّهِ وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوءٍ فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابٌ قَرِيبٌ ﴿٦٥﴾

65. Era bannange, eng’amira ya Allah eno enkazi kabonero gye muli. Kale mugireke erye mu nsi ya Allah, naye temugituusangako akabi konna, si kulwa nga mukwatibwa ekibonerezo eky’okumpi.

فَعَقَرُوهَا فَقَالَ تَمَتَّعُوا فِي دَارِكُمْ ثَلَاثَةَ أَيَّامٍ ۖ ذَٰلِكَ وَعْدٌ غَيْرُ مَكْذُوبٍ ﴿٦٦﴾

66. Naye baagitemako amagulu; kale n’agamba nti: Mwesanyuseemu mu maka gammwe okumala ennaku ssatu; ekyo kisuubizo ekitalimbisibwa.

فَلَمَّا جَاءَ أَمْرُنَا نَجَّيْنَا صَالِحًا وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَمِنْ خِزْيِ يَوْمِئِذٍ ۗ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ الْقَوِيُّ

67. Kale ekiragiro kyaffe bwe kyatuuka, twawonya Swālehe n’abo abakkiriza abaali awamu naye olw’okusaasira okuva gye tuli, *netubawonya* n’obuswaavu bw’o-

lunaku olwo. Mazima Mukama wo ye w'Amaanyi ennyo, Luwangula.

الْعَزِيزُ ﴿٦٧﴾

68. Era okubwatuka kwakwata aboonoonefu, kale enkeera nebaba nga beevuunise mu maka gaabwe,

وَأَخَذَ الَّذِينَ ظَلَمُوا الصَّيْحَةُ فَأَصْبَحُوا فِي دِيَارِهِمْ جَاثِمِينَ ﴿٦٨﴾

69. Nebaba nga abataagabaddemu. Mwetegereze, mazima aba Thamūda beegaana Mukama waabwe. Mwetegereze, okuzikirira kuli ku ba Thamūda.

كَأَن لَّمْ يَغْنَوْا فِيهَا ۗ أَلَا إِنَّ ثَمُودَا كَفَرُوا رَبَّهُمْ ۗ أَلَا بُعْدًا لِّثَمُودَ ﴿٦٩﴾

**Ruku 7**

70. Era mazima ababaka baffe bajja eri Ibrāhīmu n'amawulire ag'essanyu, nebagamba nti: Mirembe, n'addamu nti: Mirembe. Kale teyabandaala, n'aleeta *ennyama y*'ennyana enjokye.

وَلَقَدْ جَاءَتْ رُسُلُنَا إِبْرَاهِيمَ بِالْبُشْرَىٰ قَالُوا سَلَامًا ۖ قَالَ سَلَامٌ ۖ فَمَا لَبِثَ أَن جَاءَ بِعِجْلٍ حَنِيذٍ ﴿٧٠﴾

71. Naye bwe yalaba nga emikono gyabwe tegiraga gy'eri, baamulema okutegeera, n'awulira nga abatidde. Nebagamba nti: Totya. Mazima ffe tutumiddwa eri bantu ba Lūtu.

فَلَمَّا رَأَىٰ أَيْدِيَهُمْ لَا تَصِلُ إِلَيْهِ نَكِرَهُمْ وَأَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيفَةً ۚ قَالُوا لَا تَخَفْ إِنَّا أُرْسِلْنَا إِلَىٰ قَوْمِ لُوطٍ ﴿٧١﴾

72. Era ne mukyala we yali ayimiride, kale neyeekanga. Kale netumuwa amawulire ag'essanyu *ag'okuzaala* Isihāka, n'oluvannyuma lwa Isihaka, *omuzzukulu* Ya'qūbu.

وَامْرَأَتُهُ قَائِمَةٌ فَضَحِكَتْ فَبَشَّرْنَاهَا بِإِسْحَاقَ وَمِن وَرَاءِ إِسْحَاقَ يَعْقُوبَ ﴿٧٢﴾

73. Omukyala n'agamba nti: O! nga nkiguddeko! Abaffe, nnaazaala nga ndi mukadde ng'ate n'ono baze mukadde? Mazima kino kintu kya kyewuunyo nnyo.

قَالَتْ يَا وَيْلَتَىٰ أَأَلِدُ وَأَنَا عَجُوزٌ وَهَٰذَا بَعْلِي شَيْخًا ۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَيْءٌ عَجِيبٌ ﴿٧٣﴾

74. *Ababaka* nebagamba nti: Abaffe, weewuunya ekiragiro kya Allah? Okusaasira kwa Allah n'emikisa gye giri ku mmwe ab'omu nju *eno*. Mazima Ye y'Atenderezebwa, y'Agulumizibwa.

قَالُوا أَتَعْجَبِينَ مِنْ أَمْرِ اللَّهِ ۖ رَحْمَتُ اللَّهِ وَبَرَكَاتُهُ عَلَيْكُمْ أَهْلَ الْبَيْتِ ۚ إِنَّهُ حَمِيدٌ مَّجِيدٌ ﴿٧٤﴾

75. Kale okutya bwe kwayamuka ku Ibrāhīmu n'atuukwako n'amawulire ag'essanyu, yatwegayirira ku lw'abantu ba Lūti.

فَلَمَّا ذَهَبَ عَنْ إِبْرَاهِيمَ الرَّوْعُ وَجَاءَتْهُ الْبُشْرَىٰ يُجَادِلُنَا فِي قَوْمِ لُوطٍ ﴿٧٥﴾

76. Mazima Ibrāhīmu yali wa kisa nnyo nga alumirwa nnyo *banne,* nga adda nnyo eri Allah.

إِنَّ إِبْرَاهِيمَ لَحَلِيمٌ أَوَّاهٌ مُّنِيبٌ ﴿٧٦﴾

77. *Netugamba nti:* Owange Ibrāhīmu, bino bireke. Mazima ekiragiro kya Mukama wo kimaze okutuuka. Era ddala bajja kutuukwako ekibonerezo ekitazzibwayo.

يَا إِبْرَاهِيمُ أَعْرِضْ عَنْ هَٰذَا ۖ إِنَّهُ قَدْ جَاءَ أَمْرُ رَبِّكَ ۖ وَإِنَّهُمْ آتِيهِمْ عَذَابٌ غَيْرُ مَرْدُودٍ ﴿٧٧﴾

78. Awo ababaka baffe bwe baatuuka eri Lūti, yabeeralikirira n'awotookerera ku lwaabwe. N'agamba nti: Luno lunaku lukakali !

وَلَمَّا جَاءَتْ رُسُلُنَا لُوطًا سِيءَ بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَقَالَ هَٰذَا يَوْمٌ عَصِيبٌ ﴿٧٨﴾

79. Era abantu be baamujjirira nga beeyuna gy'ali nga baswakidde, so n'olubereberye baakolanga ebibi. Yagamba nti: Abange, bawala bange baabo *gwe musingo*; bo batukuvu nnyo gye muli. *N'olwekyo* mutye Allah era temunswaaza eri bagenyi bange. Abaffe, mu mmwe temuliimu muntumulamu?*

وَجَاءَهُ قَوْمُهُ يُهْرَعُونَ إِلَيْهِ وَمِن قَبْلُ كَانُوا يَعْمَلُونَ السَّيِّئَاتِ ۚ قَالَ يَا قَوْمِ هَٰؤُلَاءِ بَنَاتِي هُنَّ أَطْهَرُ لَكُمْ ۖ فَاتَّقُوا اللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ فِي ضَيْفِي ۖ أَلَيْسَ مِنكُمْ رَجُلٌ رَّشِيدٌ ﴿٧٩﴾

80. Nebagamba nti: Mazima omanyi bulungi nti ffe tetulina kye tuvunaana bawala bo, era ddala omanyi bulungi kye twagala.

قَالُوا لَقَدْ عَلِمْتَ مَا لَنَا فِي بَنَاتِكَ مِنْ حَقٍّ وَإِنَّكَ لَتَعْلَمُ مَا نُرِيدُ ﴿٨٠﴾

81. N'agamba nti: *Ha*! Singa mbadde mbalinako amaanyi, *mwalindabye*! Naye *kambaleke* neesigame ku mpagi ennyweevu, *Allah.*

قَالَ لَوْ أَنَّ لِي بِكُمْ قُوَّةً أَوْ آوِي إِلَىٰ رُكْنٍ شَدِيدٍ ﴿٨١﴾

82. Ababaka nebagamba nti: Owange Lūti, tofaayo. Mazima ffe tuli babaka ba Mukama wo, *abo* tebajja kukutuukako. Kale genda n'aboomu maka go mu kiseera eky'ekiro, naye tewaba n'omu mu mmwe atunula mabega, okuggyako mukazi wo; kuba ddala ye ekinaamutuukako ky'ekyo ekinaatuuka *ne* ku bali . Mu butuufu, ekiseera kyabwe ekiragaanye kya kumakya. Abaffe, amakya tegali kumpi ?*

قَالُوا يَا لُوطُ إِنَّا رُسُلُ رَبِّكَ لَن يَصِلُوا إِلَيْكَ ۖ فَأَسْرِ بِأَهْلِكَ بِقِطْعٍ مِّنَ اللَّيْلِ وَلَا يَلْتَفِتْ مِنكُمْ أَحَدٌ إِلَّا امْرَأَتَكَ ۖ إِنَّهُ مُصِيبُهَا مَا أَصَابَهُمْ ۚ إِنَّ مَوْعِدَهُمُ الصُّبْحُ ۚ أَلَيْسَ الصُّبْحُ بِقَرِيبٍ ﴿٨٢﴾

83. Awo ekiragiro kyaffe bwe kyatuuka, twafuula *ekibuga* waggulu wa kyo newadda wansi wa kyo, era netukitonnyesaako amayinja g'olusennyente oluberekaganye,

فَلَمَّا جَاءَ أَمْرُنَا جَعَلْنَا عَالِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهَا حِجَارَةً مِّن سِجِّيلٍ مَّنضُودٍ ﴿٨٣﴾

84. Olulambiddwako okuviira ddala eri Mukama wo. Ate *ekibonerezo* ekyo tekiri wala n'aboononefu *b'omulembe guno.*

مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَ ۖ وَمَا هِيَ مِنَ الظَّالِمِينَ بِبَعِيدٍ ﴿٨٤﴾

**Ruku 8**

85. N'eri ab'e Madiyani *twatumayo* muganda waabwe Shu'aibu. N'agamba nti: Abange, musinze Allah. Temulinaayo musinzibwa mulala okuggyako Ye. Era temukendeezanga ku kipimo ne minzaani.

وَإِلَىٰ مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا ۚ قَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ وَلَا تَنقُصُوا الْمِكْيَالَ وَالْمِيزَانَ ۚ إِنِّي أَرَاكُم بِخَيْرٍ وَإِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ

---

*11:79. Abantu ba Nabbi Lūti (a.s) beesanga mu kaseera akazibu awo Lūti (a.s) bwe yagamba nti: '..... bawala bange baabo...... batukuvu gye muli'. Abantu bano olw'okuba nti baali boonoonefu, byabakalira ku mimwa kuba baakitegeera nti Nabbi Lūti (a.s) yali agezaako kubagamba nti omuze gwabwe ddala gwaali gukontana n'empisa y'obutonde. Bo kwe kwekazakaza ne baddamu mu ngeri eno kirabike nga Nabbi Lūti (a.s) eyali abawa bawala be awonye ekitiibwa ky'abagenyi be.*

*11:82. Okusinziira ku Aya eno, kirabika nti emboozi wakati wa Lūti (a.s) n'ababaka yali mu kifo nga abalabe be tebasobola kutuuka gye bali. Kirabika nti oluvannyuma lw'okulemwa okumutuukako omulundi ogwasooka, baali bateekateeka okudda nga beetegese okuwaguza. Olwo ababaka kwe kulabula Lūti (a.s) n'abantu be bafulume ekiro nga tebunnakya , naye mukazi we n'asigalira.*

عَذَابَ يَوْمٍ مُّحِيطٍ ﴿٨٥﴾

Nze mbalaba nga muli bulungi era nze mbatiisa ekibonerezo ky'olunaku lw'okuzikirira.

وَيَٰقَوْمِ أَوْفُوا۟ ٱلْمِكْيَالَ وَٱلْمِيزَانَ بِٱلْقِسْطِ ۖ وَلَا تَبْخَسُوا۟ ٱلنَّاسَ أَشْيَآءَهُمْ وَلَا تَعْثَوْا۟ فِى ٱلْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿٨٦﴾

86. Era bannange, mutuusenga ekipimo ne minzaani mu bwenkanya era temukendeerezanga bantu bintu byabwe, era temukolanga bya mbyoone mu nsi n'okuba abatabuzitabuzi.

بَقِيَّتُ ٱللَّهِ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ۚ وَمَآ أَنَا۠ عَلَيْكُم بِحَفِيظٍ ﴿٨٧﴾

87. Ebyo Allah bye yaleka *nammwe* by'ebisinga obulungi gye muli, bwe muba nga ddala muli bakkiriza. Era nze siri mukuumi ku mmwe.

قَالُوا۟ يَٰشُعَيْبُ أَصَلَوٰتُكَ تَأْمُرُكَ أَن نَّتْرُكَ مَا يَعْبُدُ ءَابَآؤُنَآ أَوْ أَن نَّفْعَلَ فِىٓ أَمْوَٰلِنَا مَا نَشَٰٓؤُا۟ ۖ إِنَّكَ لَأَنتَ ٱلْحَلِيمُ ٱلرَّشِيدُ ﴿٨٨﴾

88. Nebagamba nti: Owange Shu'aibu, abaffe essaala yo y'ekulagira nti tulekeyo ebyo bakitaffe bye baasinzanga era nti tuleme na kukola mu bya bugagga bwaffe nga bwe twagala? *Wamma* ggwe ddala *wefudde* alumirirwa *ffe* ennyo ate omulabufu!

قَالَ يَٰقَوْمِ أَرَءَيْتُمْ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّى وَرَزَقَنِى مِنْهُ رِزْقًا حَسَنًا ۚ وَمَآ أُرِيدُ أَنْ أُخَالِفَكُمْ إِلَىٰ مَآ أَنْهَىٰكُمْ عَنْهُ ۚ إِنْ أُرِيدُ إِلَّا ٱلْإِصْلَٰحَ مَا ٱسْتَطَعْتُ ۚ وَمَا تَوْفِيقِىٓ إِلَّا بِٱللَّهِ ۚ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ أُنِيبُ ﴿٨٩﴾

89. N'agamba nti: Abange, mulabye mutya? Singa mba n'obukakafu obw'olwaatu obuva eri Mukama wange era ng'ampadde n'ebigabibwa ebirungi ebiva gy'ali, *era temukkirize*? Era nze saagala kutebulanya gye muli kw'ebyo ate bye mbaziyiza, wabula kyeng'enderera kwe kutereeza ebyo bye mba nsobodde, era nze ku lwange sirina busobozi okuggyako ku lwa Allah. Ye gwe nneesiga, era gy'ali gye neeyuna.

وَيَٰقَوْمِ لَا يَجْرِمَنَّكُمْ شِقَاقِىٓ أَن يُصِيبَكُم مِّثْلُ مَآ أَصَابَ قَوْمَ نُوحٍ أَوْ قَوْمَ هُودٍ أَوْ قَوْمَ صَٰلِحٍ ۚ وَمَا قَوْمُ لُوطٍ مِّنكُم بِبَعِيدٍ ﴿٩٠﴾

90. Era bannange, okuwalaggana nange kuleme kubaleetera kutuukibwako ebifaanana n'ebyo ebyatuuka ku bantu ba Nūhu oba abantu ba Hūdu oba abantu ba Swālehe. So abantu ba Lūti tebali wala nammwe.

وَٱسْتَغْفِرُوا۟ رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوبُوٓا۟ إِلَيْهِ ۚ إِنَّ رَبِّى رَحِيمٌ وَدُودٌ ﴿٩١﴾

91. Era musabe okusonyiyibwa eri Mukama wammwe; nate era mubonerere gy'ali. Mazima Mukama wange Wa kisa nnyo, Wa mukwano nnyo.

قَالُوا۟ يَٰشُعَيْبُ مَا نَفْقَهُ كَثِيرًا مِّمَّا تَقُولُ وَإِنَّا لَنَرَىٰكَ فِينَا ضَعِيفًا ۖ وَلَوْلَا رَهْطُكَ لَرَجَمْنَٰكَ ۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيْنَا بِعَزِيزٍ ﴿٩٢﴾

92. Ne bagamba nti: Owange Shu'aibu, bingi mu by'oyogera tetubitegeera, era ddala ffe tukulaba nga mu ffe oli munafu. Naye singa si kika kyo, mazima twalikussizza mayinja. Era ggwe *wekka* totusobola.

قَالَ يَٰقَوْمِ أَرَهْطِىٓ أَعَزُّ عَلَيْكُم مِّنَ ٱللَّهِ وَٱتَّخَذْتُمُوهُ وَرَآءَكُمْ ظِهْرِيًّا ۖ إِنَّ رَبِّى

93. N'agamba nti: Abange! Ekika kyange ky'ekyamaanyi ennyo gye muli okusinga Allah gwe musudde emabega wammwe

amagalabanja? Mazima bye mukola, Mukama wange abyetooloodde.

بِمَا تَعْمَلُونَ مُحِيطٌ ﴿٩٣﴾

94. Era bannange, mukole *kyonna* nga bwe musobola, nange nkole. Mangu nnyo mujja kumanya ani anaatuukibwako ekibonerezo ekimuswaaza, n'oyo alimba. Era mulindirire, nange ndi wamu nammwe nninda.

وَيَا قَوْمِ اعْمَلُوا عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّي عَامِلٌ ۖ سَوْفَ تَعْلَمُونَ مَنْ يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَمَنْ هُوَ كَاذِبٌ ۖ وَارْتَقِبُوا إِنِّي مَعَكُمْ رَقِيبٌ ﴿٩٤﴾

95. Era awo ekiragiro kyaffe bwe kyatuuka, twawonya Shu'aibu n'abo abakkiriza awamu naye olw'okusaasira okuva gye tuli; era ekibonerezo nekikwata abo abaayonoona, enkeera nebaba nga beevuunise mu maka gaabwe,

وَلَمَّا جَاءَ أَمْرُنَا نَجَّيْنَا شُعَيْبًا وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ بِرَحْمَةٍ مِنَّا وَأَخَذَتِ الَّذِينَ ظَلَمُوا الصَّيْحَةُ فَأَصْبَحُوا فِي دِيَارِهِمْ جَاثِمِينَ ﴿٩٥﴾

96. Ne baba nga abataagabaddenamu. Mwetegereze, Abamadiyani baazikirira nga aba Thamūda bwe baazikirira.

كَأَنْ لَمْ يَغْنَوْا فِيهَا ۗ أَلَا بُعْدًا لِمَدْيَنَ كَمَا بَعِدَتْ ثَمُودُ ﴿٩٦﴾ ع

**Ruku 9**

97. Era ddala twatuma Mūsa n'obubonero bwaffe n'obukakafu obw'olwaatu,

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِآيَاتِنَا وَسُلْطَانٍ مُبِينٍ ﴿٩٧﴾

98. Eri Farāwo n'abakungu be; naye nebagoberera kiragiro kya Farāwo, songa ekiragiro kya Farāwo tekyali kituufu.

إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَئِهِ فَاتَّبَعُوا أَمْرَ فِرْعَوْنَ ۖ وَمَا أَمْرُ فِرْعَوْنَ بِرَشِيدٍ ﴿٩٨﴾

99. Alikulembera abantu be ku lunaku lw'okuzuukira kale abatwale eri ekyesero ky'omuliro. Nga kibi nnyo ekyesero ekyo ekirituukibwako!

يَقْدُمُ قَوْمَهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فَأَوْرَدَهُمُ النَّارَ ۖ وَبِئْسَ الْوِرْدُ الْمَوْرُودُ ﴿٩٩﴾

100. Era baagoberezebwa ekikolimo ku *nsi* kuno ne ku lunaku lw'okuzuukira. Nga kirabo kibi nnyo ekiritonebwa !

وَأُتْبِعُوا فِي هَٰذِهِ لَعْنَةً وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ ۚ بِئْسَ الرِّفْدُ الْمَرْفُودُ ﴿١٠٠﴾

101. Ebyo nno by'ebimu ku byafa ku bibuga *ebyazikirizibwa* bye tukunnyonnyodde. Mu byo mulimu ebikyakangabadde n'ebyo ebyasaanyizibwawo.

ذَٰلِكَ مِنْ أَنْبَاءِ الْقُرَىٰ نَقُصُّهُ عَلَيْكَ ۖ مِنْهَا قَائِمٌ وَحَصِيدٌ ﴿١٠١﴾

102. Naye tetwabalyazaamaanya, wabula beryazaamaanyanga bokka; era bakatonda baabwe abo be baalaajaniranga mu kifo kya Allah tebaabagasa n'akatono awo nga ekiragiro kya Mukama wo kituuse; era tebaabongera *kirala* okuggyako okuzikirira.

وَمَا ظَلَمْنَاهُمْ وَلَٰكِنْ ظَلَمُوا أَنْفُسَهُمْ ۖ فَمَا أَغْنَتْ عَنْهُمْ آلِهَتُهُمُ الَّتِي يَدْعُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ مِنْ شَيْءٍ لَمَّا جَاءَ أَمْرُ رَبِّكَ ۖ وَمَا زَادُوهُمْ غَيْرَ تَتْبِيبٍ ﴿١٠٢﴾

103. Era bwe lutyo olukwaata lwa Mukama wo bwe luba bw'aba akutte mu bibuga nga byonoonese. Mazima olukwaata lwe luluma nnyo *ate* lukakali nnyo.

وَكَذَٰلِكَ أَخْذُ رَبِّكَ إِذَا أَخَذَ الْقُرَىٰ وَهِيَ ظَالِمَةٌ ۚ إِنَّ أَخْذَهُ أَلِيمٌ شَدِيدٌ ﴿١٠٣﴾

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِّمَنْ خَافَ عَذَابَ الْآخِرَةِ ۚ ذَٰلِكَ يَوْمٌ مَّجْمُوعٌ لَّهُ النَّاسُ وَذَٰلِكَ يَوْمٌ مَّشْهُودٌ ﴿١٠٤﴾

104. Ddala mw'ekyo mulimu okulabula eri oyo atya ekibonerezo ky'enkomerero. Olwo lwe lunaku olulikung'aanyirizibwako abantu, era olwo lwe lunaku olulirabibwa.

وَمَا نُؤَخِّرُهُ إِلَّا لِأَجَلٍ مَّعْدُودٍ ﴿١٠٥﴾

105. Era tetululwiisa bulwiisa wabula lwa kiseera *kya lwo* ekyabalirirwa.

يَوْمَ يَأْتِ لَا تَكَلَّمُ نَفْسٌ إِلَّا بِإِذْنِهِ ۚ فَمِنْهُمْ شَقِيٌّ وَسَعِيدٌ ﴿١٠٦﴾

106. Olunaku *olwo* bwe lulituuka, tewali muntu yenna alyoogera wabula olw'okukkiriza kwe (Allah). Kale mu bo mulibaamu ab'ekikwa ne bannamukisa.

فَأَمَّا الَّذِينَ شَقُوا فَفِي النَّارِ لَهُمْ فِيهَا زَفِيرٌ وَشَهِيقٌ ﴿١٠٧﴾

107. Kale abo ab'ekikwa be b'okuba mu muliro, balibaamu n'okusinda n'okusikondoka,

خَالِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ السَّمَاوَاتُ وَالْأَرْضُ إِلَّا مَا شَاءَ رَبُّكَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيدُ ﴿١٠٨﴾

108. Omwo mwe balibeera ekiseera eggulu n'ensi kye birimala, okuggyako nga Mukama wo bw'aliba ayagadde. Mazima mukama wo akola nga bw'aba ayagadde.

وَأَمَّا الَّذِينَ سُعِدُوا فَفِي الْجَنَّةِ خَالِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ السَّمَاوَاتُ وَالْأَرْضُ إِلَّا مَا شَاءَ رَبُّكَ ۖ عَطَاءً غَيْرَ مَجْذُوذٍ ﴿١٠٩﴾

109. Naye abo bannamukisa, be balibeera mu Janna; omwo mwe balibeera ekiseera eggulu n'ensi kye birimala, okuggyako nga Mukama wo bw'aliba ayagadde, *anti Janna* ky'ekirabo ekitasalikako.

فَلَا تَكُ فِي مِرْيَةٍ مِّمَّا يَعْبُدُ هَٰؤُلَاءِ ۚ مَا يَعْبُدُونَ إِلَّا كَمَا يَعْبُدُ آبَاؤُهُم مِّن قَبْلُ ۚ وَإِنَّا لَمُوَفُّوهُمْ نَصِيبَهُمْ غَيْرَ مَنقُوصٍ ﴿١١٠﴾

110. Kale tobeeramu kutankana kw'ebyo bano bye basinza.Tebasinza wabula *basinza* nga bakitaabwe bwe baasinzanga oluberebery e. Era mazima tulibasasula omutemwa gwabwe mu bujjuvu awatali kukendeezaako.

**Ruku 10**

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ فَاخْتُلِفَ فِيهِ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَفِي شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ﴿١١١﴾

111. Era mazima twawa Mūsa Ekitabo naye nekissibwamu ebitatabagana. Era singa tekyali kigambo ekyakulembera okuva eri Mukama wo, mazima singa kyasalibwawo dda wakati waabwe. Era ddala *bano* bali mu kubuusabuusa ku kyo okutawaanya.

وَإِنَّ كُلًّا لَّمَّا لَيُوَفِّيَنَّهُمْ رَبُّكَ أَعْمَالَهُمْ ۚ إِنَّهُ بِمَا يَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١١٢﴾

112.Era tewali kuwannaanya, bonna tebannaba *kusasulwa*, ddala Mukama wo alibasasula mu bujjuvu ebikolwa byabwe. Mazima Ye bye bakola abitegeera bulungi.

فَاسْتَقِمْ كَمَا أُمِرْتَ وَمَن تَابَ مَعَكَ وَلَا تَطْغَوْا ۚ إِنَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١١٣﴾

113. Kale ba mwesimbu nga bw'olagiddwa, era n'abo ababonerera awamu naawe; naye temubuukanga nsalo. Mazima Ye bye mukola abiraba.

وَلَا تَرْكَنُوا إِلَى الَّذِينَ ظَلَمُوا فَتَمَسَّكُمُ النَّارُ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ اللَّهِ

114. Era temwekubiranga eri abo abakyaamu, si kulwa nga *nammwe* mutuukibwako

مِنْ اَوْلِيَآءَ ثُمَّ لَا تُنْصَرُوْنَ ﴿١١٤﴾

omuliro. Era temulifunayo bakuumi balala ebbali wa Allah, nate era temuliyambibwa.

وَاَقِمِ الصَّلٰوةَ طَرَفَيِ النَّهَارِ وَزُلَفًا مِّنَ الَّيْلِ ؕ اِنَّ الْحَسَنٰتِ يُذْهِبْنَ السَّيِّاٰتِ ؕ ذٰلِكَ ذِكْرٰى لِلذّٰكِرِيْنَ ﴿١١٥﴾

115. Era jjumbiranga essaala ku njuyi z'emisana zombi, ne mu kiro nga buli kumpi *okukya*. Mazima ebirungi biggyawo ebibi. Kuno kwe kubuulirira eri abajjukira.

وَاصْبِرْ فَاِنَّ اللّٰهَ لَا يُضِيْعُ اَجْرَ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١١٦﴾

116. Era gumiikirizanga; mazima Allah tafiiriza mpeera ya bakozi ba birungi.

فَلَوْلَا كَانَ مِنَ الْقُرُوْنِ مِنْ قَبْلِكُمْ اُولُوْا بَقِيَّةٍ يَّنْهَوْنَ عَنِ الْفَسَادِ فِي الْاَرْضِ اِلَّا قَلِيْلًا مِّمَّنْ اَنْجَيْنَا مِنْهُمْ ۚ وَاتَّبَعَ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مَآ اُتْرِفُوْا فِيْهِ وَكَانُوْا مُجْرِمِيْنَ ﴿١١٧﴾

117. Naye lwaki tewaaliwo balina magezi mu mirembe egyabakulembera nga baziyiza okukola ebyambyoone mu nsi, okuggyako abatono ennyo mw'abo be twawonya mu bo? Naye abo abakyaamu, bo baagoberera ebyo *eby'ensi* bye baatebenkezebwamu, nebafuuka aboonoonefu.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ لِيُهْلِكَ الْقُرٰى بِظُلْمٍ وَّاَهْلُهَا مُصْلِحُوْنَ ﴿١١٨﴾

118. Era Mukama wo teyaalizikirizza bibuga mu bukuusa nga ababirimu bakozi ba birungi.

وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ لَجَعَلَ النَّاسَ اُمَّةً وَّاحِدَةً وَّلَا يَزَالُوْنَ مُخْتَلِفِيْنَ ﴿١١٩﴾

119.Era singa Mukama wo yayagala *kukaka*, mazima yaalifudde abantu bonna ekibiina kimu; naye tebajja kulekayo kwawukanayawukanamu,

اِلَّا مَنْ رَّحِمَ رَبُّكَ ؕ وَلِذٰلِكَ خَلَقَهُمْ ؕ وَتَمَّتْ كَلِمَةُ رَبِّكَ لَاَمْلَئَنَّ جَهَنَّمَ مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ اَجْمَعِيْنَ ﴿١٢٠﴾

120.Okuggyako abo Mukama wo baalisaasira, n'olwekyo kye yava abatonda. Era ekigambo kya Mukama wo ddala kya kutuukirira *ekigamba nti*: Mazima nzija kujjuza Jahannamu okuva mu Majinni n'abantu *abajeemu* bonna.

وَكُلًّا نَّقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ اَنْۢبَآءِ الرُّسُلِ مَا نُثَبِّتُ بِهٖ فُؤَادَكَ ۚ وَجَآءَكَ فِيْ هٰذِهِ الْحَقُّ وَمَوْعِظَةٌ وَّذِكْرٰى لِلْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٢١﴾

121.Era byonna bye tukutegeeza ku byaafa ku Babaka, bye tunywezesesa omutima gwo. Era otuukiddwako amazima mu *Kur'āni* eno n'okubuulirira n'okujjukiza eri abakkiriza.

وَقُلْ لِّلَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ اعْمَلُوْا عَلٰى مَكَانَتِكُمْ ؕ اِنَّا عٰمِلُوْنَ ﴿١٢٢﴾

122. Era gamba abo abatakkiriza nti: Kale mukole kyonna kye musobola, naffe tukole,

وَانْتَظِرُوْا ۚ اِنَّا مُنْتَظِرُوْنَ ﴿١٢٣﴾

123. Era mulindirire, naffe tulindirira.

وَلِلّٰهِ غَيْبُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَاِلَيْهِ يُرْجَعُ الْاَمْرُ كُلُّهٗ فَاعْبُدْهُ وَتَوَكَّلْ عَلَيْهِ ؕ وَمَا رَبُّكَ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٢٤﴾

124. Era ebyekusifu byonna ebiri mu ggulu ne mu nsi bya Allah era gy'ali ensonga zonna gye zirizzibwa. Kale Ye gw'oba osinza era weesigenga Ye *yekka*. Era Mukama wo si mugayaalirivu kw'ebyo bye mukola.





## YŪSUF

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. ALif Lām Rā.*Zino ze Aya z'Ekitabo ekitangaaza.

الٓرٰ ۣ تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ٢

3. Mazima Ffe Kur'āni *esomebwa olunye* twagissa nga eri mu Luwarabu *olwanjulukufu,* mulyooke mutegeere.

اِنَّآ اَنْزَلْنٰهُ قُرْءٰنًا عَرَبِيًّا لَّعَلَّكُمْ تَعْقِلُوْنَ ٣

4. Ffe tukunnyonnyola okunnyonnyola okusingira ddala obulungi *nga tuyita* mu kukubikkulira Kur'āni eno, newaakubadde nga olubereberye lwa yo wali mw'abo abatamanyi *bino*.

نَحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ اَحْسَنَ الْقَصَصِ بِمَآ اَوْحَيْنَآ اِلَيْكَ هٰذَا الْقُرْاٰنَ ۖ وَاِنْ كُنْتَ مِنْ قَبْلِهٖ لَمِنَ الْغٰفِلِيْنَ ٤

5. *Jjukira* nga Yūsufu bwe yagamba kitaawe nti: Ssebo kitange, mazima nnalabye *mu kirooto* emmunyeenye kkumi n'emu n'enjuba n'omwezi, nabirabye nga binvuunamira.

اِذْ قَالَ يُوْسُفُ لِاَبِيْهِ يٰٓاَبَتِ اِنِّيْ رَاَيْتُ اَحَدَ عَشَرَ كَوْكَبًا وَّالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ رَاَيْتُهُمْ لِيْ سٰجِدِيْنَ ٥

6. N'agamba nti: Mwana wange, tolootolola baganda bo ekirooto kyo, *si kulwa* nga bakwekobera olwekoba. Mazima Sitaani mulabe wa nkukunala eri omuntu.

قَالَ يٰبُنَيَّ لَا تَقْصُصْ رُءْيَاكَ عَلٰٓى اِخْوَتِكَ فَيَكِيْدُوْا لَكَ كَيْدًا ۭ اِنَّ الشَّيْطٰنَ لِلْاِنْسَانِ عَدُوٌّ مُّبِيْنٌ ٦

7. Era bwe kityo, Mukama wo agenda kukulonda era akuyigirize amakulu g'ebigambo, era atuukirize ebyengera bye ku ggwe, ne ku b'omu maka ga Ya'qūbu, nga bwe yabituukiriza olubereberye ku bajjajja bo —Ibrāhīmu ne Isihāka. Mazima Mukama wo ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

وَكَذٰلِكَ يَجْتَبِيْكَ رَبُّكَ وَيُعَلِّمُكَ مِنْ تَاْوِيْلِ الْاَحَادِيْثِ وَيُتِمُّ نِعْمَتَهٗ عَلَيْكَ وَعَلٰٓى اٰلِ يَعْقُوْبَ كَمَآ اَتَمَّهَا عَلٰٓى اَبَوَيْكَ مِنْ قَبْلُ اِبْرٰهِيْمَ وَاِسْحٰقَ ۭ اِنَّ رَبَّكَ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ٧

**Ruku 2**

8. Mazima ebyaali ku Yūsufu ne baganda be byaalimu eby'okulabirako eri abeebuuza.

لَقَدْ كَانَ فِيْ يُوْسُفَ وَاِخْوَتِهٖٓ اٰيٰتٌ لِّلسَّاۗىِٕلِيْنَ ٨

9. Awo *baganda be* bwe baagamba nti: Mazima Yūsufu ne muganda we, be batusinga obuganzi eri kitaffe, so nga ffe kibiina eky'amaanyi. Mazima kitaffe ali mu kuwubwa kwa lwaatu.

اِذْ قَالُوْا لَيُوْسُفُ وَاَخُوْهُ اَحَبُّ اِلٰٓى اَبِيْنَا مِنَّا وَنَحْنُ عُصْبَةٌ ۭ اِنَّ اَبَانَا لَفِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنِۚ ٩

10. Kale mutte Yūsufu oba mumusuule mu nsi *ey'ewala* olwo omwoyo gwa kitammwe gubeere ku mmwe *mwekka*, n'oluvannyuma

اقْتُلُوْا يُوْسُفَ اَوِ اطْرَحُوْهُ اَرْضًا يَّخْلُ لَكُمْ وَجْهُ اَبِيْكُمْ وَتَكُوْنُوْا مِنْ بَعْدِهٖ

---

*12:2. Nze Allah alaba byonna.*

قَوْمًا صٰلِحِيْنَ ۝١٠

lw'ekyo muliba bantu balungi.

قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ لَا تَقْتُلُوْا يُوْسُفَ وَاَلْقُوْهُ فِيْ غَيٰبَتِ الْجُبِّ يَلْتَقِطْهُ بَعْضُ السَّيَّارَةِ اِنْ كُنْتُمْ فٰعِلِيْنَ ۝١١

11. Omwogezi omu mu bo n'agamba nti: Temutta Yūsufu, naye bwe muba nga munaakola *ekintu kyonna,* mumusuule wansi mu luzzi oluwanvu, abatambuze abamu bajja kumulonda.

قَالُوْا يٰٓاَبَانَا مَا لَكَ لَا تَاْمَنَّا عَلٰى يُوْسُفَ وَاِنَّا لَهٗ لَنٰصِحُوْنَ ۝١٢

12. Nebagamba nti: Ssebo kitaffe, lwaaki totwesiga ku Yūsufu so nga ddala naffe tumwagaliza birungi?

اَرْسِلْهُ مَعَنَا غَدًا يَّرْتَعْ وَيَلْعَبْ وَاِنَّا لَهٗ لَحٰفِظُوْنَ ۝١٣

13. Enkya musindike wamu naffe yeesanyuseeko era azannyeko, era ddala tujja kumulabirira nnyo.

قَالَ اِنِّيْ لَيَحْزُنُنِيْٓ اَنْ تَذْهَبُوْا بِهٖ وَاَخَافُ اَنْ يَّاْكُلَهُ الذِّئْبُ وَاَنْتُمْ عَنْهُ غٰفِلُوْنَ ۝١٤

14. N'agamba nti: Ddala kinneeraliikiriza nnyo nga mugenze naye era ntya nti si kulwa nga omusege gumulya nga mumulagajjalidde.

قَالُوْا لَئِنْ اَكَلَهُ الذِّئْبُ وَنَحْنُ عُصْبَةٌ اِنَّآ اِذًا لَّخٰسِرُوْنَ ۝١٥

15. Nebagamba nti: Ddala singa omusege gunaamulya ng'ate ffe tuli kibiina kya maanyi, mazima olwo ffe tunaaba tufiiriddwa.

فَلَمَّا ذَهَبُوْا بِهٖ وَاَجْمَعُوْٓا اَنْ يَّجْعَلُوْهُ فِيْ غَيٰبَتِ الْجُبِّ ۚ وَاَوْحَيْنَآ اِلَيْهِ لَتُنَبِّئَنَّهُمْ بِاَمْرِهِمْ هٰذَا وَهُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ۝١٦

16. Awo bwe baagenda naye, nebeekoba bamuteeke wansi mu luzzi oluwanvu, kale netumubikkulira nti: Mazima *lumu* olibategeeza ensonga yaabwe eno naye nga tebakyakutegeera.

وَجَآءُوْٓ اَبَاهُمْ عِشَآءً يَّبْكُوْنَ ۝١٧

17. Era bajja eri kitaabwe akawungeezi nga beekaabya.

قَالُوْا يٰٓاَبَانَآ اِنَّا ذَهَبْنَا نَسْتَبِقُ وَتَرَكْنَا يُوْسُفَ عِنْدَ مَتَاعِنَا فَاَكَلَهُ الذِّئْبُ ۚ وَمَآ اَنْتَ بِمُؤْمِنٍ لَّنَا وَلَوْ كُنَّا صٰدِقِيْنَ ۝١٨

18. Nebagamba nti: Ssebo kitaffe, mazima twagenze netuwakana mu mbiro netuleka Yūsufu awali ebintu byaffe, kale omusege negumulya. Naye tojja kutukkiriza ne bwe tunaaba nga twogera mazima.

وَجَآءُوْ عَلٰى قَمِيْصِهٖ بِدَمٍ كَذِبٍ ۗ قَالَ بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ اَنْفُسُكُمْ اَمْرًا ۗ فَصَبْرٌ جَمِيْلٌ ۗ وَاللّٰهُ الْمُسْتَعَانُ عَلٰى مَا تَصِفُوْنَ ۝١٩

19. Nebaleeta n'ekkanzu ye ng'eriko omusaayi ogw'obulimba. *Kitaabwe* n'agamba nti: Nedda! Emyoyo gyammwe gibalungiyirizza ensonga *eno*. Naye okugumiikiriza okulungi *kwe kwetaagibwa.* Era Allah yekka y'asabibwa obuyambi kw'ebyo bye mwoogera.

وَجَآءَتْ سَيَّارَةٌ فَاَرْسَلُوْا وَارِدَهُمْ فَاَدْلٰى دَلْوَهٗ ۗ قَالَ يٰبُشْرٰى هٰذَا غُلٰمٌ ۗ وَاَسَرُّوْهُ بِضَاعَةً ۗ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌۢ بِمَا يَعْمَلُوْنَ ۝٢٠

20. Kale entwaala y'abatambuze bwe yajja nebatuma omukimi w'amazzi waabwe, bw'atyo n'assa endobo ye *mu luzzi*. N'agamba nti: Nga mawulire ga ssanyu, omuvubuka wuuno! Era baamukweeka nga eky'obusuubuzi. Era Allah yamanya bulungi kye baakola.

وَشَرَوْهُ بِثَمَنٍۢ بَخْسٍ دَرَاهِمَ مَعْدُوْدَةٍ ۚ وَكَانُوْا فِيْهِ مِنَ الزّٰهِدِيْنَ ۝٢١

21. Era baamutunda omuwendo mpa weguzira—Dirham za munyoto, era tebaamulinamu bwetaavu bwa kumufunamu *nsimbi.*

**Ruku 3**

22. Era oli ow'e Misiri eyamugula yagamba mukyala we nti: Okubeera kwe *naffe* kusseemu ekitiibwa, ob'olyawo alitugasa oba tulimutwala ng'omwana. Bwe tutyo bwe twatebenkeza Yūsufu mu nsi, tulyooke tumuyigirize amakulu g'ebigambo. Era Allah ye Muwanguzi ku nsonga ye, naye abantu abasinga obungi tebamanyi.

وَقَالَ الَّذِي اشْتَرَاهُ مِن مِّصْرَ لِامْرَأَتِهِ أَكْرِمِي مَثْوَاهُ عَسَىٰ أَن يَنفَعَنَا أَوْ نَتَّخِذَهُ وَلَدًا ۚ وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِي الْأَرْضِ وَلِنُعَلِّمَهُ مِن تَأْوِيلِ الْأَحَادِيثِ ۚ وَاللَّهُ غَالِبٌ عَلَىٰ أَمْرِهِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٢﴾

23. Awo bwe yatuuka mu buvubuka bwe, twamuwa obulamuzi n'obumanyi. Era bwe tutyo bwe tusasula abakozi b'ebirungi.

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُ آتَيْنَاهُ حُكْمًا وَعِلْمًا ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿٢٣﴾

24. Era omukyala w'omu nju mwe yali, yagezaako okumwegwaanyiza nga ye (Yūsufu) tayagadde. N'aggalawo enzigi, n'agamba nti: Kale jangu. *Yūsufu* n'agamba nti: Neewogoma eri Allah, ddala Ye ye Mukama wange eyannungiyiza obutuulo bwange. Mazima aboonoonyi tebaganyulwa.

وَرَاوَدَتْهُ الَّتِي هُوَ فِي بَيْتِهَا عَن نَّفْسِهِ وَغَلَّقَتِ الْأَبْوَابَ وَقَالَتْ هَيْتَ لَكَ ۚ قَالَ مَعَاذَ اللَّهِ ۖ إِنَّهُ رَبِّي أَحْسَنَ مَثْوَايَ ۖ إِنَّهُ لَا يُفْلِحُ الظَّالِمُونَ ﴿٢٤﴾

25. Era omukyala yamalirira ku ye *okumwegwaanyiza* ne Yūsufu n'amalirira ku ye *okumwekuuma.* Singa Yūsufu yali tannalaba bubonero bwa Mukama we obw'olwaatu, *teyaalimaliridde atyo.* Bwe kityo *twakola tutyo,* tulyooke tumwewaze ebibi n'ebyekivve. Mazima yali mu baweereza baffe abalondemu.

وَلَقَدْ هَمَّتْ بِهِ ۖ وَهَمَّ بِهَا لَوْلَا أَن رَّأَىٰ بُرْهَانَ رَبِّهِ ۚ كَذَٰلِكَ لِنَصْرِفَ عَنْهُ السُّوءَ وَالْفَحْشَاءَ ۚ إِنَّهُ مِنْ عِبَادِنَا الْمُخْلَصِينَ ﴿٢٥﴾

26. Era bombi baafubutuka okulaga eri oluggi, omukyala n'ayuza ekkanzu ye emabega, naye nebasangiriza omwami we ku luggi. Omukyala n'agamba nti: Kibonerezo ki ekisaanira oyo ayagaliza mukyala wo ekibi okuggyako nti asibwe oba *aweebwe* ekibonerezo ekirumya ennyo?

وَاسْتَبَقَا الْبَابَ وَقَدَّتْ قَمِيصَهُ مِن دُبُرٍ وَأَلْفَيَا سَيِّدَهَا لَدَى الْبَابِ ۚ قَالَتْ مَا جَزَاءُ مَنْ أَرَادَ بِأَهْلِكَ سُوءًا إِلَّا أَن يُسْجَنَ أَوْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٦﴾

27. *Yūsufu* n'agamba nti: Omukyala y'abadde anneegwanyizza nga nze saagala. Naye omujulizi omu mu b'omu maka g'omukyala kwe kuwa obujulizi nti: Obanga ekkanzu ye eyulise mu maaso, kale omukyala ayogedde mazima, ye y'ali mu balimba.

قَالَ هِيَ رَاوَدَتْنِي عَن نَّفْسِي ۚ وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّنْ أَهْلِهَا إِن كَانَ قَمِيصُهُ قُدَّ مِن قُبُلٍ فَصَدَقَتْ وَهُوَ مِنَ الْكَاذِبِينَ ﴿٢٧﴾

28. Naye obanga ekkanzu ye eyulise mabega, kale omukyala alimbye, ye ali mu boogera amazima.

وَإِن كَانَ قَمِيصُهُ قُدَّ مِن دُبُرٍ فَكَذَبَتْ وَهُوَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿٢٨﴾

29. Kale *bba* bwe yalaba nga ekkanzu ye eyulise mabega, yagamba nti: Mazima luno lukwe lwammwe abakazi. Mazima enkwe zammwe nsuffu.

فَلَمَّا رَأَىٰ قَمِيصَهُ قُدَّ مِن دُبُرٍ قَالَ إِنَّهُ مِن كَيْدِكُنَّ ۖ إِنَّ كَيْدَكُنَّ عَظِيمٌ ﴿٢٩﴾

30. *Ggwe* Yūsufu bino tobifaako. Naye *ggwe omukyala* saba okusonyiyibwa olw'ekibi kyo. Mazima ddala ggwe obadde mu basobya.

يُوسُفُ أَعْرِضْ عَنْ هَٰذَا ۚ وَاسْتَغْفِرِي لِذَنْبِكِ ۖ إِنَّكِ كُنْتِ مِنَ الْخَاطِئِينَ ﴿٣٠﴾

**Ruku 4**

31. Era abakazi b'omu kibuga baagamba nti: Muka 'Aziizi agezaako okwegwaanyiza omuddu we nga ye takkirizza! Ddala amumazeemu nnyo olw'obwagazi. Mazima ffe tumulaba nga ali mu kuwubwa kwa lwaatu.

وَقَالَ نِسْوَةٌ فِي الْمَدِينَةِ امْرَأَتُ الْعَزِيزِ تُرَاوِدُ فَتَاهَا عَنْ نَفْسِهِ ۖ قَدْ شَغَفَهَا حُبًّا ۖ إِنَّا لَنَرَاهَا فِي ضَلَالٍ مُبِينٍ ﴿٣١﴾

32. Awo omukyala bwe yawulira okujeeja kwabwe n'abatumira n'abategekera ekijjulo, n'awa buli omu mu bo ekiso, olwo n'agamba *Yūsufu* nti: Fuluma gye bali. Kale bwe baamulaba ne bamukungiriza nnyo nebeesala n'engalo zaabwe*, ne bagamba nti: Allah atenderezebwe. Mazima ono si muntu wabula malayika ow'ekitiibwa!

فَلَمَّا سَمِعَتْ بِمَكْرِهِنَّ أَرْسَلَتْ إِلَيْهِنَّ وَأَعْتَدَتْ لَهُنَّ مُتَّكَأً وَآتَتْ كُلَّ وَاحِدَةٍ مِنْهُنَّ سِكِّينًا وَقَالَتِ اخْرُجْ عَلَيْهِنَّ ۖ فَلَمَّا رَأَيْنَهُ أَكْبَرْنَهُ وَقَطَّعْنَ أَيْدِيَهُنَّ وَقُلْنَ حَاشَ لِلَّهِ مَا هَٰذَا بَشَرًا إِنْ هَٰذَا إِلَّا مَلَكٌ كَرِيمٌ ﴿٣٢﴾

33. Omukyala kwe kugamba nti: Y'oyo nno gwe mwannenyezangako. Ddala nze namwegwaanyiza nga tayagadde, kyokka ne yeekuuma. Naye bw'ataakole kye mmulagira, mazima ajja kusibibwa era ddala ajja kuba mw'abo abanyoomoofu.

قَالَتْ فَذَٰلِكُنَّ الَّذِي لُمْتُنَّنِي فِيهِ ۖ وَلَقَدْ رَاوَدْتُهُ عَنْ نَفْسِهِ فَاسْتَعْصَمَ ۖ وَلَئِنْ لَمْ يَفْعَلْ مَا آمُرُهُ لَيُسْجَنَنَّ وَلَيَكُونًا مِنَ الصَّاغِرِينَ ﴿٣٣﴾

34. *Yūsufu* n'agamba nti: Mukama wange, nsiima nnyo ekkomera okusinga ebyo bye bampitira. Naye bw'otompuguleko nkwe zaabwe, *ntya nti* nyinza okuwugukira gye bali nemba mw'abo abatategeera.

قَالَ رَبِّ السِّجْنُ أَحَبُّ إِلَيَّ مِمَّا يَدْعُونَنِي إِلَيْهِ ۖ وَإِلَّا تَصْرِفْ عَنِّي كَيْدَهُنَّ أَصْبُ إِلَيْهِنَّ وَأَكُنْ مِنَ الْجَاهِلِينَ ﴿٣٤﴾

35. Kale Mukama we n'amwanukula n'amuwugulako enkwe zaabwe. Anti Ye ye Muwulizi wa byonna, Omumanyi wa byonna.

فَاسْتَجَابَ لَهُ رَبُّهُ فَصَرَفَ عَنْهُ كَيْدَهُنَّ ۚ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٣٥﴾

36. Oluvannyuma, kyeraga gye bali nga bamaze okulaba obubonero *bw'obutuukirivu bwe* nti *okusigaza elinnya,* bateekwa kumuggalira okumala akaseera.

ثُمَّ بَدَا لَهُمْ مِنْ بَعْدِ مَا رَأَوُا الْآيَاتِ لَيَسْجُنُنَّهُ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٣٦﴾

---

*12:32. Ebigambo 'Qatta'ana aidiyahunna'(قَطَّعْنَ أَيْدِيَهُنَّ) nga Hazrat Imam Raaghib(r.a) bw'annyonnyola, biyinza okukozesebwa mu lugero oba obutereevu. Obutereevu kitegeeza okusala engalo n'ekintu kyonna ekyoogi. Naye ekyo wano Kur'ani Entukuvu si ky'eluubirira. Abannyonnyozi abamu baagezaako okukiggyamu amakulu amafunda nga bagamba nti kitegeeza okwesalako akatono. Naye okusinziira ku nnono y'ekigambo kino,ago amakulu nago si matuufu. Amakulu ag'olugero ge gokka agayinza okutangaaza obulungi ku kyafaayo ekyo nti bakkiriza okulemwa kwabwe okumweddiza, era ensonga ne zibava mu ngalo.*

**Ruku 5**

37. Era abavubuka babiri baayingira wamu naye mu kkomera. Omu ku bo kwe kugamba nti: Neerabye *mu kirooto* nga nsogola omwenge. N'omulala n'agamba nti: Neerabye *mu kirooto* nga netisse emigaati ku mutwe gwange, naye nga ennyonyi zirya ku gyo. Kale tutegeeze amakulu ga byo, mazima tukulaba nga oli mu bakozi b'ebirungi.

وَدَخَلَ مَعَهُ السِّجْنَ فَتَيَانِ ۖ قَالَ أَحَدُهُمَا إِنِّي أَرَانِي أَعْصِرُ خَمْرًا ۖ وَقَالَ الْآخَرُ إِنِّي أَرَانِي أَحْمِلُ فَوْقَ رَأْسِي خُبْزًا تَأْكُلُ الطَّيْرُ مِنْهُ ۖ نَبِّئْنَا بِتَأْوِيلِهِ ۖ إِنَّا نَرَاكَ مِنَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٣٧﴾

38. *Yūsufu* n'agamba nti: Temuutuukibweko mmere gye mugabulwa wabula nnaaba mbategeezezza amakulu ga byo nga *n'emmere* tennabatuukako. Ekyo lwa nsonga y'ebyo Mukama wange bye yanjigiriza. Mazima nze naleka enzikiriza y'abantu abatakkiriza Allah era bo n'enkomerero tebagikkiriza.

قَالَ لَا يَأْتِيكُمَا طَعَامٌ تُرْزَقَانِهِ إِلَّا نَبَّأْتُكُمَا بِتَأْوِيلِهِ قَبْلَ أَنْ يَأْتِيَكُمَا ۚ ذَٰلِكُمَا مِمَّا عَلَّمَنِي رَبِّي ۚ إِنِّي تَرَكْتُ مِلَّةَ قَوْمٍ لَا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَهُمْ بِالْآخِرَةِ هُمْ كَافِرُونَ ﴿٣٨﴾

39. Nengoberera enzikiriza ya ba kitange Ibrāhīmu ne Isihāka ne Ya'qūbu. Tekitusaanira kwenkanya Allah ne kyonna. Ogwo gwe gumu mu mikisa gya Allah egiri ku ffe ne ku bantu bonna, naye abantu abasinga obungi tebeebaza.

وَاتَّبَعْتُ مِلَّةَ آبَائِي إِبْرَاهِيمَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ ۚ مَا كَانَ لَنَا أَنْ نُشْرِكَ بِاللَّهِ مِنْ شَيْءٍ ۚ ذَٰلِكَ مِنْ فَضْلِ اللَّهِ عَلَيْنَا وَعَلَى النَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٣٩﴾

40. Abange basibe bannange, bakatonda ab'enjawulo be basinga oba Allah Omu, Omukasi?

يَا صَاحِبَيِ السِّجْنِ أَأَرْبَابٌ مُتَفَرِّقُونَ خَيْرٌ أَمِ اللَّهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ﴿٤٠﴾

41. Ebyo bye musinza ebbali we *si birala* wabula mannya bunnya ge mweetuumira, mmwe ne bakitammwe. Allah tagassizangako bujulizi bwonna. Anti okulamula kwonna kwa Allah yekka. Yalagira nti: Temusinzanga kyonna okuggyako Ye *yekka*. Eyo y'eddiini ennesimbu, naye abantu abasinga obungi tebamanyi.

مَا تَعْبُدُونَ مِنْ دُونِهِ إِلَّا أَسْمَاءً سَمَّيْتُمُوهَا أَنْتُمْ وَآبَاؤُكُمْ مَا أَنْزَلَ اللَّهُ بِهَا مِنْ سُلْطَانٍ ۚ إِنِ الْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۚ أَمَرَ أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا إِيَّاهُ ۚ ذَٰلِكَ الدِّينُ الْقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤١﴾

42. Abange basibe bannange, omu ku mmwe ajja kufukira Mukama we omwenge *gw'okunywa*. Naye omulala ajja kuttirwa ku musaalaba, kale ennyonyi zirye ku mutwe gwe. Ensonga gye mubadde mwebuuzaako esaliddwawo.

يَا صَاحِبَيِ السِّجْنِ أَمَّا أَحَدُكُمَا فَيَسْقِي رَبَّهُ خَمْرًا ۖ وَأَمَّا الْآخَرُ فَيُصْلَبُ فَتَأْكُلُ الطَّيْرُ مِنْ رَأْسِهِ ۚ قُضِيَ الْأَمْرُ الَّذِي فِيهِ تَسْتَفْتِيَانِ ﴿٤٢﴾

---

*12:41: Ekigambo 'Qayyim' (* قَيِّمٌ *) okusinziira ku nkozesa ya kyo mu Kur'āni Entukuvu kitegeeza: ow'amaanyi, obutuufu, obwesimbu n'obuyinza. Ekigambo ky'ekimu era kitegeeza obusobozi bw'okutereeza n'okugolola ensobi. N'olwekyo, enjigiriza ennesimbu etakyuukakyuuka era etekubiira, mu Kur'ani Entukuvu y'eyogerwako nga 'Al-Deen al Qayyim' (* الدِّينُ الْقَيِّمُ *). Soma ne 98:6.*

43. Era yagamba oyo gwe yalowooza ku bombi nti anaawona, nti: Onjogerangako eri Mukama wo. Naye Sitaani yamwerabiza okumwogerako eri Mukama we, bw'atyo *Yūsufu* n'abeera mu kkomera okumala emyaka nga giigyo.

وَقَالَ لِلَّذِي ظَنَّ أَنَّهُ نَاجٍ مِّنْهُمَا اذْكُرْنِي عِندَ رَبِّكَ فَأَنسَاهُ الشَّيْطَانُ ذِكْرَ رَبِّهِ فَلَبِثَ فِي السِّجْنِ بِضْعَ سِنِينَ ﴿٤٣﴾

**Ruku 6**

44. Naye *lumu* kabaka n'agamba nti: Mazima ndaba *mu kirooto* ente musanvu engevvu ng'enkovvu musanvu zizirya, n'ebirimba musanvu ebibisi n'ebirala nga bikalu! Abange abakungu, muntegeeze amakulu g'ekirooto kyange, obanga musobola okunnyonnyola ebirooto.

وَقَالَ الْمَلِكُ إِنِّي أَرَىٰ سَبْعَ بَقَرَاتٍ سِمَانٍ يَأْكُلُهُنَّ سَبْعٌ عِجَافٌ وَسَبْعَ سُنبُلَاتٍ خُضْرٍ وَأُخَرَ يَابِسَاتٍ ۖ يَا أَيُّهَا الْمَلَأُ أَفْتُونِي فِي رُؤْيَايَ إِن كُنتُمْ لِلرُّؤْيَا تَعْبُرُونَ ﴿٤٤﴾

45. Nebagamba nti: Nga birooto bitabufu-tabufu, era ffe okunnyonnyola ebirooto *ng'ebyo* tetukumanyi.

قَالُوا أَضْغَاثُ أَحْلَامٍ ۖ وَمَا نَحْنُ بِتَأْوِيلِ الْأَحْلَامِ بِعَالِمِينَ ﴿٤٥﴾

46. Olwo oli eyawonawo ku babiri kwe kujjukira olwo nga wayiseewo n'ekiseera, n'agamba nti: Nze nzija kubabuulira amakulu ga byo. Kale muntume *mu kkomera.*

وَقَالَ الَّذِي نَجَا مِنْهُمَا وَادَّكَرَ بَعْدَ أُمَّةٍ أَنَا أُنَبِّئُكُم بِتَأْوِيلِهِ فَأَرْسِلُونِ ﴿٤٦﴾

47. Owange Yūsufu ow'amazima, tunnyonnyole amakulu g'ente omusanvu engevvu nga ziriibwa enkovvu musanvu, n'ebirimba musanvu ebibisi n'ebirala nga bikalu, ndyooke nzire eri abantu balyooke bamanye.

يُوسُفُ أَيُّهَا الصِّدِّيقُ أَفْتِنَا فِي سَبْعِ بَقَرَاتٍ سِمَانٍ يَأْكُلُهُنَّ سَبْعٌ عِجَافٌ وَسَبْعِ سُنبُلَاتٍ خُضْرٍ وَأُخَرَ يَابِسَاتٍ لَّعَلِّي أَرْجِعُ إِلَى النَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٤٧﴾

48. N'agamba nti : Mujja kusiga okumala emyaka musanvu egiddiring'ana nga mufaabiina nnyo. Kale ebyo bye mulikungula, mubirekanga mu birimba bya byo, okuggyako ebitonotono bye mulyaako.

قَالَ تَزْرَعُونَ سَبْعَ سِنِينَ دَأَبًا فَمَا حَصَدتُّمْ فَذَرُوهُ فِي سُنبُلِهِ إِلَّا قَلِيلًا مِّمَّا تَأْكُلُونَ ﴿٤٨﴾

49. N'oluvannyuma lwa gyo, emyaka emikakali musanvu giritùuka egiririya ebyo bye mwagitegekera okusooka, okuggyako ebitonotono kw'ebyo bye muliterekako.

ثُمَّ يَأْتِي مِن بَعْدِ ذَٰلِكَ سَبْعٌ شِدَادٌ يَأْكُلْنَ مَا قَدَّمْتُمْ لَهُنَّ إِلَّا قَلِيلًا مِّمَّا تُحْصِنُونَ ﴿٤٩﴾

50. N'oluvannyuma omwaka gulijja oluvannyuma lw'egyo, mu gwo abantu balitonnyesezebwa enkuba nnyingi era mu gwo *balifuna ebibala bye* bajja okusogolamu *omubisi* n'okukamulamu *omuzigo.*

ثُمَّ يَأْتِي مِن بَعْدِ ذَٰلِكَ عَامٌ فِيهِ يُغَاثُ النَّاسُ وَفِيهِ يَعْصِرُونَ ﴿٥٠﴾

**Ruku 7**

51. Kabaka n'agamba nti: Mumundeetere.Kale omubaka bwe yamutuukako, *Yūsufu* yagamba nti: Ddayo eri Mukama wo omubuuze nti abakyala abeesala engalo

وَقَالَ الْمَلِكُ ائْتُونِي بِهِ ۖ فَلَمَّا جَاءَهُ الرَّسُولُ قَالَ ارْجِعْ إِلَىٰ رَبِّكَ فَاسْأَلْهُ مَا بَالُ النِّسْوَةِ اللَّاتِي قَطَّعْنَ

zaabwe baali batya? Mazima Mukama wange enkwe zaabwe azimanyi bulungi.

اَيْدِيَهُنَّ ۗ اِنَّ رَبِّيْ بِكَيْدِهِنَّ عَلِيْمٌ ﴿٥١﴾

52. *Kabaka* n'agamba abakyala nti: Mwaali mutya bwe mwagezaako okwegwanyiza Yūsufu nga takkirizza? Nebagamba nti: Allah atenderezebwe *olw'okumutonda!* Naye tetumumanyangako kibi kyonna. Muka 'Aziizi n'agamba nti: Kati amazima geeyolese. *Ddala* nze nagezaako okumwegwanyiza nga takkirizza, era ddala ali mw'abo aboogera amazima.

قَالَ مَا خَطْبُكُنَّ اِذْ رَاوَدْتُّنَّ يُوْسُفَ عَنْ نَّفْسِهٖ ۗ قُلْنَ حَاشَ لِلّٰهِ مَا عَلِمْنَا عَلَيْهِ مِنْ سُوْٓءٍ ۗ قَالَتِ امْرَاَتُ الْعَزِيْزِ الْـٰٔنَ حَصْحَصَ الْحَقُّ ۫ اَنَا رَاوَدْتُّهٗ عَنْ نَّفْسِهٖ وَاِنَّهٗ لَمِنَ الصّٰدِقِيْنَ ﴿٥٢﴾

53. *Yūsufu n'agamba nti:* Ekyo *njagadde kibabuuzibwe, ye* ('Aziizi) alyooke amanye nti saamukumpanyanga mu nkukutu era *balyooke bakitegeere* nti mazima Allah talung'amya nkwe za bakumpanya.

ذٰلِكَ لِيَعْلَمَ اَنِّيْ لَمْ اَخُنْهُ بِالْغَيْبِ وَاَنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِيْ كَيْدَ الْخَآئِنِيْنَ ﴿٥٣﴾

**Juzu 13**

الجزء ١٣

54. Era nze seetukuza kuba ddala omwoyo ye ssabalagizi w'ebibi, okuggyako eri oyo Mukama wange gw'aba asaasidde. Mazima Mukama wange ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.

وَمَآ اُبَرِّئُ نَفْسِيْ ۚ اِنَّ النَّفْسَ لَاَمَّارَةٌۢ بِالسُّوْٓءِ اِلَّا مَا رَحِمَ رَبِّيْ ۗ اِنَّ رَبِّيْ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٥٤﴾

55. Era kabaka yagamba nti: Mumundeetere mmuntongoze ku lwange. Kale bwe yamala okwogera naye, n'agamba nti: Mazima *okuva* olwa leero, oli wa kitiibwa eyesigibwa ennyo gye tuli.

وَقَالَ الْمَلِكُ ائْتُوْنِيْ بِهٖٓ اَسْتَخْلِصْهُ لِنَفْسِيْ ۚ فَلَمَّا كَلَّمَهٗ قَالَ اِنَّكَ الْيَوْمَ لَدَيْنَا مَكِيْنٌ اَمِيْنٌ ﴿٥٥﴾

56. *Yūsufu* n'agamba nti: Nteeka ku mawanika g'ensi. Ddala nze ndi mukuumi alina okumanya.

قَالَ اجْعَلْنِيْ عَلٰى خَزَآئِنِ الْاَرْضِ ۚ اِنِّيْ حَفِيْظٌ عَلِيْمٌ ﴿٥٦﴾

57. Era bwe tutyo twatebenkeza Yūsufu mu nsi. N'atuula mu yo wonna nga bw'ayagala. Tutuusa okusaasira kwaffe kw'oyo gwe tuba twagadde, era tetufiiriza mpeera ya bakozi ba birungi.

وَكَذٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوْسُفَ فِي الْاَرْضِ ۚ يَتَبَوَّاُ مِنْهَا حَيْثُ يَشَآءُ ۗ نُصِيْبُ بِرَحْمَتِنَا مَنْ نَّشَآءُ وَلَا نُضِيْعُ اَجْرَ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٥٧﴾

58. Naye ddala empeera y'oku nkomerero y'esinga obulungi eri abo abakkiriza ng'ate batya Allah.

وَلَاَجْرُ الْاٰخِرَةِ خَيْرٌ لِّلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَكَانُوْا يَتَّقُوْنَ ﴿٥٨﴾ ع

**Ruku 8**

59. Era baganda ba Yūsufu bajja nebayingira gy'ali, ye n'abategeera naye nga bo tebamutegedde.

وَجَآءَ اِخْوَةُ يُوْسُفَ فَدَخَلُوْا عَلَيْهِ فَعَرَفَهُمْ وَهُمْ لَهٗ مُنْكِرُوْنَ ﴿٥٩﴾

60. Naye bwe yamala okubategekera ebibategekerwa byabwe, n'agamba nti: Mundeetera muganda wammwe ku ludda lwa kitammwe. Abaffe, temulaba nga bwe ntuukiriza ekipimo ate nga ndi omu mu basinga

وَلَمَّا جَهَّزَهُمْ بِجَهَازِهِمْ قَالَ ائْتُوْنِيْ بِاَخٍ لَّكُمْ مِّنْ اَبِيْكُمْ ۚ اَلَا تَرَوْنَ اَنِّيْٓ اُوْفِي الْكَيْلَ وَاَنَا خَيْرُ

okusembeza *abagenyi*?

الْمُنْزِلِينَ ﴿٦٠﴾

61. Naye bwe mutalimundeetera, tewaliba kipimo ku lwammwe okuva gyendi wadde temulinsemberera.

فَإِنْ لَمْ تَأْتُونِي بِهِ فَلَا كَيْلَ لَكُمْ عِنْدِي وَلَا تَقْرَبُونِ ﴿٦١﴾

62. Baddamu nti: Ddala tujja kugezaako okusendasenda kitaawe ku ye, era ddala tujja kukikola.

قَالُوا سَنُرَاوِدُ عَنْهُ أَبَاهُ وَإِنَّا لَفَاعِلُونَ ﴿٦٢﴾

63. N'agamba abaweereza be nti: Muteeke ensimbi zaabwe mu nsawo zaabwe, balyooke bazimanyireko *ekisa kyange* nga bazzeeyo eri ab'ewaabwe, ob'olyawo nebakomawo.

وَقَالَ لِفِتْيَانِهِ اجْعَلُوا بِضَاعَتَهُمْ فِي رِحَالِهِمْ لَعَلَّهُمْ يَعْرِفُونَهَا إِذَا انْقَلَبُوا إِلَىٰ أَهْلِهِمْ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٦٣﴾

64. Awo bwe baddayo eri kitaabwe baagamba nti: Ssebo kitaffe, tugaaniddwa okupimirwa *emmere nate,* naye tuma muganda waffe wamu naffe tufune okupimirwa era ddala tujja kumukuuma.

فَلَمَّا رَجَعُوا إِلَىٰ أَبِيهِمْ قَالُوا يَا أَبَانَا مُنِعَ مِنَّا الْكَيْلُ فَأَرْسِلْ مَعَنَا أَخَانَا نَكْتَلْ وَإِنَّا لَهُ لَحَافِظُونَ ﴿٦٤﴾

65. N'agamba nti: Abaffe, mbeesige ku ye okuggyako nti era *kinaaba nga* bwe nnabeesiga ku muganda we oluberebery? Naye Allah ye Mukuumi Omulungi era Ye y'asinga abasaasizi bonna.

قَالَ هَلْ آمَنُكُمْ عَلَيْهِ إِلَّا كَمَا أَمِنْتُكُمْ عَلَىٰ أَخِيهِ مِنْ قَبْلُ فَاللَّهُ خَيْرٌ حَافِظًا وَهُوَ أَرْحَمُ الرَّاحِمِينَ ﴿٦٥﴾

66. Era bwe baasumulula ebintu byabwe, baasanga nga ensimbi zaabwe zibaddizibbwa. Nebagamba nti: Ssebo kitaffe, ye ate twetaagayo ki? Ensimbi zaffe ziizino zituddizibbwa. Kale tujja kuleetera ab'ewaffe emmere era tukuume ne muganda waffe, nate tujja kwongerayo ekigero kya ng'amira nnamba. Ekyo kipimo kyangu nnyo *okufuna.*

وَلَمَّا فَتَحُوا مَتَاعَهُمْ وَجَدُوا بِضَاعَتَهُمْ رُدَّتْ إِلَيْهِمْ قَالُوا يَا أَبَانَا مَا نَبْغِي هَٰذِهِ بِضَاعَتُنَا رُدَّتْ إِلَيْنَا وَنَمِيرُ أَهْلَنَا وَنَحْفَظُ أَخَانَا وَنَزْدَادُ كَيْلَ بَعِيرٍ ذَٰلِكَ كَيْلٌ يَسِيرٌ ﴿٦٦﴾

67. *Kitaabwe* n'agamba nti: Sijja kumutuma wamu nammwe okutuusa lwe munampa obweyamo mu linnya lya Allah *nti* ddala mulimundeetera, okuggyako nga mwetooloddwa *obuzibu.* Awo bwe baamala okumuwa obweyamo bwaabwe, n'agamba nti: Allah ye Muyima kw'ebyo bye twoogera.

قَالَ لَنْ أُرْسِلَهُ مَعَكُمْ حَتَّىٰ تُؤْتُونِ مَوْثِقًا مِنَ اللَّهِ لَتَأْتُنَّنِي بِهِ إِلَّا أَنْ يُحَاطَ بِكُمْ فَلَمَّا آتَوْهُ مَوْثِقَهُمْ قَالَ اللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٌ ﴿٦٧﴾

68. N'agamba nti: Baana bange, temuyingiriranga mu mulyango ogumu, naye muyingiriranga mu milyango gya njawulo. Naye nze sirina kyonna kye nnyinza kubagasaamu ku Allah. Anti okusalawo kwonna kwa Allah *yekka.* Ye gwe nneesiga, era abeesiga beesigenga Ye *yekka*.

وَقَالَ يَا بَنِيَّ لَا تَدْخُلُوا مِنْ بَابٍ وَاحِدٍ وَادْخُلُوا مِنْ أَبْوَابٍ مُتَفَرِّقَةٍ وَمَا أُغْنِي عَنْكُمْ مِنَ اللَّهِ مِنْ شَيْءٍ إِنِ الْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَعَلَيْهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُتَوَكِّلُونَ ﴿٦٨﴾

69. Era bwe baayingira nga kitaabwe bwe yabalagira, tekyasobola kubagasa n'akatono ku Allah, wabula *kyatuukiriza* nsonga eyali mu mwoyo gwa Ya'qūbu. Era ddala *Ya'qūbu* yalina okumanya kungi olw'ebyo bye twamuyigiriza, naye abantu abasinga obungi tebamanyi.

وَلَمَّا دَخَلُوا مِنْ حَيْثُ أَمَرَهُمْ أَبُوهُمْ ۗ مَا كَانَ يُغْنِي عَنْهُمْ مِنَ اللَّهِ مِنْ شَيْءٍ إِلَّا حَاجَةً فِي نَفْسِ يَعْقُوبَ قَضَاهَا ۚ وَإِنَّهُ لَذُو عِلْمٍ لِمَا عَلَّمْنَاهُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٦٩﴾

**Ruku 9**

70. Awo bwe baayingira eri Yūsufu, n'atuuza muganda we w'ali, n'agamba nti: Ddala nze muganda wo, kale tonakuwala olw'ebyo bye babadde bakola.

وَلَمَّا دَخَلُوا عَلَىٰ يُوسُفَ آوَىٰ إِلَيْهِ أَخَاهُ ۖ قَالَ إِنِّي أَنَا أَخُوكَ فَلَا تَبْتَئِسْ بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٧٠﴾

71. Era bwe yamala okubategekera ebibategekerwa byabwe, yassa ekikopo ekinyweerwamu amazzi mu nsawo ya muganda we, oluvannyuma omukoowoozi yakoowoola nti: Abange mmwe ab'entwaala, ddala muli babbi!

فَلَمَّا جَهَّزَهُمْ بِجَهَازِهِمْ جَعَلَ السِّقَايَةَ فِي رَحْلِ أَخِيهِ ثُمَّ أَذَّنَ مُؤَذِّنٌ أَيَّتُهَا الْعِيرُ إِنَّكُمْ لَسَارِقُونَ ﴿٧١﴾

72. Nebaddamu ng'eno bwe boolekedde gye bali nti: Kiki kye mubuliddwako?

قَالُوا وَأَقْبَلُوا عَلَيْهِمْ مَاذَا تَفْقِدُونَ ﴿٧٢﴾

73. Nebagamba nti: Tubuliddwako ekikopo kya kabaka ekipima, era yenna anaakireeta ajja kufuna ekipimo *ky'emmere* eky'etikkwa eng'amira, era *ekyo* nze nkyeyimiridde.

قَالُوا نَفْقِدُ صُوَاعَ الْمَلِكِ وَلِمَنْ جَاءَ بِهِ حِمْلُ بَعِيرٍ وَأَنَا بِهِ زَعِيمٌ ﴿٧٣﴾

74. Nebagamba nti: Mu linnya lya Allah, mumanyi bulungi nti ffe tetwajjirira kutabulatabula mu nsi era tetuli babbi.

قَالُوا تَاللَّهِ لَقَدْ عَلِمْتُمْ مَا جِئْنَا لِنُفْسِدَ فِي الْأَرْضِ وَمَا كُنَّا سَارِقِينَ ﴿٧٤﴾

75. Nebagamba nti: Kale ekibonerezo kya kyo kinaaba ki bwe munaaba nga muli balimba?

قَالُوا فَمَا جَزَاؤُهُ إِنْ كُنْتُمْ كَاذِبِينَ ﴿٧٥﴾

76. Nebagamba nti: Ekibonerezo kya kyo kinaaba kw'oyo anaasangibwa nakyo mu nsawo ye, era ye yennyini y'anaaba engassi ya kyo. Ffe bwe tutyo bwe tusasula aboonoonyi.

قَالُوا جَزَاؤُهُ مَنْ وُجِدَ فِي رَحْلِهِ فَهُوَ جَزَاؤُهُ ۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِي الظَّالِمِينَ ﴿٧٦﴾

77. Kale *eyayaza* yatandikira ku nsawo zaabwe nga tannatuuka ku nsawo ya muganda we, n'oluvannyuma n'akijja mu nsawo ya muganda we. Bwe tutyo nno bwe twaakola entegeka ku lwa Yūsufu. Kuba teyandisigazza muganda we mu mateeka ga kabaka *agaaliwo* okuggyako Allah nga y'asazewo. Tugulumiza ekitiibwa ky'oyo gwe tuba twagadde. Era waggulu wa buli alina okumanya eriyo Oyo Asinga bonna okumanya.

فَبَدَأَ بِأَوْعِيَتِهِمْ قَبْلَ وِعَاءِ أَخِيهِ ثُمَّ اسْتَخْرَجَهَا مِنْ وِعَاءِ أَخِيهِ ۚ كَذَٰلِكَ كِدْنَا لِيُوسُفَ ۖ مَا كَانَ لِيَأْخُذَ أَخَاهُ فِي دِينِ الْمَلِكِ إِلَّا أَنْ يَشَاءَ اللَّهُ ۚ نَرْفَعُ دَرَجَاتٍ مَنْ نَشَاءُ ۗ وَفَوْقَ كُلِّ ذِي عِلْمٍ عَلِيمٌ ﴿٧٧﴾

78. Nebagamba nti: Obanga abbye, ne muganda we edda yabbako. Naye Yūsufu yakimira mu mwoyo gwe n'atakibooleka,

قَالُوا إِنْ يَسْرِقْ فَقَدْ سَرَقَ أَخٌ لَهُ مِنْ قَبْلُ ۚ فَأَسَرَّهَا يُوسُفُ فِي نَفْسِهِ وَ

لَمْ يُبْدِهَا لَهُمْ ۚ قَالَ أَنْتُمْ شَرٌّ مَّكَانًا ۚ وَاللّٰهُ أَعْلَمُ بِمَا تَصِفُوْنَ ﴿٧٨﴾

n'agamba nti: Mmwe muli mu mbeera embi ennyo, naye Allah y'asinga okumanya obulungi ebyo bye mwogera.

قَالُوْا يٰٓأَيُّهَا الْعَزِيْزُ إِنَّ لَهٗٓ أَبًا شَيْخًا كَبِيْرًا فَخُذْ أَحَدَنَا مَكَانَهٗ ۚ إِنَّا نَرٰىكَ مِنَ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٧٩﴾

79. Nebagamba nti: Ssebo ow'ekitiibwa, mazima *oyo* alina kitaawe mukadde nnyo, kale twaala omu ku ffe mu kifo kye. Mazima tukulaba ng'oli mu b'ekisa.

قَالَ مَعَاذَ اللّٰهِ أَنْ نَّأْخُذَ إِلَّا مَنْ وَّجَدْنَا مَتَاعَنَا عِنْدَهٗٓ ۙ إِنَّآ إِذًا لَّظٰلِمُوْنَ ﴿٨٠﴾

80. Nagamba nti: Allah atukingirize ffe okutwaala *omulala* okuggyako oyo gwe tusanze n'ekyaffe. Ddala *bwe tukikola,* olwo naffe tuba mu batali benkanya.

**Ruku 10**

فَلَمَّا اسْتَيْئَسُوْا مِنْهُ خَلَصُوْا نَجِيًّا ۖ قَالَ كَبِيْرُهُمْ أَلَمْ تَعْلَمُوْٓا أَنَّ أَبَاكُمْ قَدْ أَخَذَ عَلَيْكُمْ مَّوْثِقًا مِّنَ اللّٰهِ وَمِنْ قَبْلُ مَا فَرَّطْتُّمْ فِيْ يُوْسُفَ ۚ فَلَنْ أَبْرَحَ الْأَرْضَ حَتّٰى يَأْذَنَ لِيْٓ أَبِيْٓ أَوْ يَحْكُمَ اللّٰهُ لِيْ ۚ وَهُوَ خَيْرُ الْحٰكِمِيْنَ ﴿٨١﴾

81. Awo bwe baggweebwamu essuubi ku ye, badda ebbali okwegeyamu. Omukulu waabwe n'agamba nti: Abaffe, temumanyi nga ddala kitammwe yamala okutwala obweyamo gye muli mu linnya lya Allah, ate nga n'oluberebery e mwalemwa okutuukiriza *ekisuubizo kyammwe* ku bya Yūsufu? Kale nze sijja kuva mu nsi eno okutuusa kitange lw'alinzikiriza, oba Allah okunsalirawo, anti Ye y'asinga abalamuzi bonna.

اِرْجِعُوْٓا إِلٰٓى أَبِيْكُمْ فَقُوْلُوْا يٰٓأَبَانَآ إِنَّ ابْنَكَ سَرَقَ ۚ وَمَا شَهِدْنَآ إِلَّا بِمَا عَلِمْنَا وَمَا كُنَّا لِلْغَيْبِ حٰفِظِيْنَ ﴿٨٢﴾

82. *Mmwe* muddeyo eri kitammwe kale mumugambe nti: Ssebo kitaffe, mazima mutabani wo yabbye, naye ffe tetuwadde bujulizi okuggyako ebyo bye tutegedde *okuva ku balala* era tetwandisobodde kulabirira bya mu nkukutu.

وَسْئَلِ الْقَرْيَةَ الَّتِيْ كُنَّا فِيْهَا وَالْعِيْرَ الَّتِيْٓ أَقْبَلْنَا فِيْهَا ۖ وَإِنَّا لَصٰدِقُوْنَ ﴿٨٣﴾

83. Era buuzaako ne mu kibuga kye tubaddemu, n'abentwaala gye tujjiddemu. Era ddala twogera mazima.

قَالَ بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ أَنْفُسُكُمْ أَمْرًا ۖ فَصَبْرٌ جَمِيْلٌ ۖ عَسَى اللّٰهُ أَنْ يَّأْتِيَنِيْ بِهِمْ جَمِيْعًا ۖ إِنَّهٗ هُوَ الْعَلِيْمُ الْحَكِيْمُ ﴿٨٤﴾

84. *Kitaabwe* n'agamba nti: Nedda, emyoyo gyammwe gibalimbye negibalungiyiriza ensonga *eno*. Naye okugumiikiriza okulungi *kwe kwetagibwa*. Ob'olyawo *abaana bange Allah* n'abandeetera bonna. Mazima Ye y'Amanyi byonna, Omugezi ennyo.

وَتَوَلّٰى عَنْهُمْ وَقَالَ يٰٓأَسَفٰى عَلٰى يُوْسُفَ وَابْيَضَّتْ عَيْنٰهُ مِنَ الْحُزْنِ فَهُوَ كَظِيْمٌ ﴿٨٥﴾

85. Olwo yabaviira n'agamba nti: Kya kusaalirwa nnyo olwa Yūsufu! N'amaaso ge negajjamu ebiyengeyenge olw'ennaku, naye neyegumya.

قَالُوْا تَاللّٰهِ تَفْتَؤُا تَذْكُرُ يُوْسُفَ حَتّٰى تَكُوْنَ حَرَضًا أَوْ تَكُوْنَ مِنَ الْهٰلِكِيْنَ ﴿٨٦﴾

86. Nebagamba nti: Amazima ga Allah, togenda kulekayo kujjukira Yusufu okutuusa lw'olirwaala oba lw'olifa.

87. N'agamba nti: Ddala nze newanjagira buyinike bwange na nnaku yange eri Allah era nze mmanyi okuva eri Allah mmwe bye mutamanyi.

قَالَ إِنَّمَآ أَشْكُوا بَثِّي وَحُزْنِيٓ إِلَى ٱللَّهِ وَأَعْلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ٨٧

88. Abange baana bange, mugende mubuulirize ku Yūsufu ne muganda we, naye temuggweebwamu ssuubi ku kusaasira kwa Allah. Mazima teri aggweebwamu ssuubi ku kusaasira kwa Allah okuggyako abantu abatakkiriza.

يَٰبَنِيَّ ٱذْهَبُوا فَتَحَسَّسُوا مِن يُوسُفَ وَأَخِيهِ وَلَا تَا۟يْـَٔسُوا مِن رَّوْحِ ٱللَّهِ ۖ إِنَّهُۥ لَا يَا۟يْـَٔسُ مِن رَّوْحِ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلْكَٰفِرُونَ ٨٨

89. Awo *baganda ba Yūsufu* bwe baayingira gy'ali, nebagamba nti: Ssebo ow'ekitiibwa, tutuukiddwaako obuzibu n'abewaffe era tuzze n'ensimbi mpa wezizira naye tuwe ekipimo ekijjuvu ate otusaddaakire. Mazima Allah asasula abatoola saddaaka.

فَلَمَّا دَخَلُوا عَلَيْهِ قَالُوا يَٰٓأَيُّهَا ٱلْعَزِيزُ مَسَّنَا وَأَهْلَنَا ٱلضُّرُّ وَجِئْنَا بِبِضَٰعَةٍ مُّزْجَىٰةٍ فَأَوْفِ لَنَا ٱلْكَيْلَ وَتَصَدَّقْ عَلَيْنَآ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ يَجْزِى ٱلْمُتَصَدِّقِينَ ٨٩

90. N'agamba nti: Abange, ye mumanyi kye mwaakola Yūsufu ne muganda we nga muli mu butamanya?

قَالَ هَلْ عَلِمْتُم مَّا فَعَلْتُم بِيُوسُفَ وَأَخِيهِ إِذْ أَنتُمْ جَٰهِلُونَ ٩٠

91. Nebagamba nti: Abaffe, ddala ggwe Yūsufu? N'addamu nti: Nze Yūsufu, n'ono ye muganda wange. Ddala Allah yatusaasira. Ddala oyo atya era n'agumiikiriza, ddala Allah tafiiriza mpeera ya bakozi ba bulungi.

قَالُوٓا أَءِنَّكَ لَأَنتَ يُوسُفُ ۖ قَالَ أَنَا۠ يُوسُفُ وَهَٰذَآ أَخِى ۖ قَدْ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَيْنَآ ۖ إِنَّهُۥ مَن يَتَّقِ وَيَصْبِرْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُحْسِنِينَ ٩١

92. Nebagamba nti: Amazima ga Allah, Ddala Allah yakusukkulumya ku ffe era ddala twaali basobya.

قَالُوا تَٱللَّهِ لَقَدْ ءَاثَرَكَ ٱللَّهُ عَلَيْنَا وَإِن كُنَّا لَخَٰطِـِٔينَ ٩٢

93. *Yūsufu* n'agamba nti: Olwa leero, tewali kunenya *kwonna* ku mmwe.Allah abasonyiwe. Anti Ye ye Musaasizi asinga abasaasizi bonna.

قَالَ لَا تَثْرِيبَ عَلَيْكُمُ ٱلْيَوْمَ ۖ يَغْفِرُ ٱللَّهُ لَكُمْ ۖ وَهُوَ أَرْحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ٩٣

94. Kale mugende n'ekkanzu yange eno mugisse mu maaso ga kitange, ajja kutegeera. Era mundeetere ab'ewammwe bonna.

ٱذْهَبُوا بِقَمِيصِى هَٰذَا فَأَلْقُوهُ عَلَىٰ وَجْهِ أَبِى يَأْتِ بَصِيرًا وَأْتُونِى بِأَهْلِكُمْ أَجْمَعِينَ ٩٤

**Ruku 11**

95. Awo ab'entwaala bwe baasitula *okuva e Misiri,* kitaabwe n'agamba *be yali nabo* nti: Mazima mpulira olusu lwa Yūsufu newaakubadde nga mmwe muntwaala ng'awusse.

وَلَمَّا فَصَلَتِ ٱلْعِيرُ قَالَ أَبُوهُمْ إِنِّى لَأَجِدُ رِيحَ يُوسُفَ ۖ لَوْلَآ أَن تُفَنِّدُونِ ٩٥

96. Nebagamba nti: Amazima ga Allah, ddala oli mu kuwubisibwa kwo okw'edda.

قَالُوا تَٱللَّهِ إِنَّكَ لَفِى ضَلَٰلِكَ ٱلْقَدِيمِ ٩٦

97. Awo omuwi w'amawulire ag'essanyu bwe yatuuka, *ekkanzu* n'agissa mu maaso ge, kale n'ategeera. N'agamba nti: Abaffe, ssaabagambye nti mazima nze mmanyi okuva eri Allah mmwe bye mutamanyi?

فَلَمَّآ أَن جَآءَ ٱلْبَشِيرُ أَلْقَىٰهُ عَلَىٰ وَجْهِهِۦ فَٱرْتَدَّ بَصِيرًا ۖ قَالَ أَلَمْ أَقُل لَّكُمْ إِنِّىٓ أَعْلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٩٧﴾

98. Nebagamba nti: Ssebo kitaffe, tusabire okusonyiyibwa olw'ebibi byaffe; mazima ddala twaali basobya.

قَالُوا۟ يَٰٓأَبَانَا ٱسْتَغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَآ إِنَّا كُنَّا خَٰطِـِٔينَ ﴿٩٨﴾

99. N'agamba nti: Ddala nzija kubasabira okusonyiyibwa eri Mukama wange. Mazima Ye ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

قَالَ سَوْفَ أَسْتَغْفِرُ لَكُمْ رَبِّىٓ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٩٩﴾

100. Awo bwe baayingira eri Yūsufu, yasembeza bazadde be w'ali, n'agamba nti: Muyingire Misiri nga muli mirembe, Allah ng'ayagadde.

فَلَمَّا دَخَلُوا۟ عَلَىٰ يُوسُفَ ءَاوَىٰٓ إِلَيْهِ أَبَوَيْهِ وَقَالَ ٱدْخُلُوا۟ مِصْرَ إِن شَآءَ ٱللَّهُ ءَامِنِينَ ﴿١٠٠﴾

101. Era yagulumiza bazadde be eri nnamulondo, bonna nebagwa nebavuunama *eri Allah* ku lulwe. N'agamba nti: Ssebo kitange, gano ge makulu g'ekirooto kyange eky'edda. Mazima Mukama wange akituukirizza. Era y'eyansaasira bwe yanzija mu kkomera ate nammwe n'abaleeta okuva mu ddungu oluvannyuma lwa Sitaani okutabulatabula wakati wange ne baganda bange. Mazima Mukama wange wa kisa nnyo ku gw'aba ayagadde. Ddala Ye ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

وَرَفَعَ أَبَوَيْهِ عَلَى ٱلْعَرْشِ وَخَرُّوا۟ لَهُۥ سُجَّدًا ۖ وَقَالَ يَٰٓأَبَتِ هَٰذَا تَأْوِيلُ رُءْيَٰىَ مِن قَبْلُ قَدْ جَعَلَهَا رَبِّى حَقًّا ۖ وَقَدْ أَحْسَنَ بِىٓ إِذْ أَخْرَجَنِى مِنَ ٱلسِّجْنِ وَجَآءَ بِكُم مِّنَ ٱلْبَدْوِ مِنۢ بَعْدِ أَن نَّزَغَ ٱلشَّيْطَٰنُ بَيْنِى وَبَيْنَ إِخْوَتِىٓ ۚ إِنَّ رَبِّى لَطِيفٌ لِّمَا يَشَآءُ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١٠١﴾

102. Mukama wange, mazima wampa obufuzi era n'onjigiriza amakulu g'ebigambo. Ayi Omutonzi w'eggulu n'ensi, Ggwe Mukuumi wange mu nsi ne ku nkomerero. Nfiisa nga ndi muwulize *gy'oli* era onnyunge ku batuukirivu.

رَبِّ قَدْ ءَاتَيْتَنِى مِنَ ٱلْمُلْكِ وَعَلَّمْتَنِى مِن تَأْوِيلِ ٱلْأَحَادِيثِ ۚ فَاطِرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ أَنتَ وَلِىِّۦ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ ۖ تَوَفَّنِى مُسْلِمًا وَأَلْحِقْنِى بِٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٠٢﴾

103. Ebyo by'ebimu ku byafaayo ebyoomunda bye tukubikkulidde. Era ggwe tewali nabo awo nga bakkaanya ku nsonga yaabwe nga bwe basala n'enkwe.

ذَٰلِكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلْغَيْبِ نُوحِيهِ إِلَيْكَ ۖ وَمَا كُنتَ لَدَيْهِمْ إِذْ أَجْمَعُوٓا۟ أَمْرَهُمْ وَهُمْ يَمْكُرُونَ ﴿١٠٣﴾

104. Era abantu abasinga obungi si ba kukkiriza ne bw'onooba ng'oyagala nnyo.

وَمَآ أَكْثَرُ ٱلنَّاسِ وَلَوْ حَرَصْتَ بِمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٤﴾

105. So nno tobasaba mpeera yonna ku lwa yo. Wabula yo *Kur'āni* kwe kubuulirira eri abantu bonna.

وَمَا تَسْـَٔلُهُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۚ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿١٠٥﴾

**Ruku 12**

106. Ye eby'okulabirako bimeka mu ggulu ne mu nsi bye bayitako naye nga tebabifaako?

وَكَأَيِّنْ مِّنْ اٰيَةٍ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ يَمُرُّوْنَ عَلَيْهَا وَهُمْ عَنْهَا مُعْرِضُوْنَ ﴿١٠٦﴾

107. Era abasinga obungi mu bo tebakkiriza Allah wabula ng'ate *eno* bwe bamwenkanya n'ebirala.

وَمَا يُؤْمِنُ اَكْثَرُهُمْ بِاللّٰهِ اِلَّا وَهُمْ مُّشْرِكُوْنَ ﴿١٠٧﴾

108. Abaffe, bali mirembe tebaatuukibweko kabenje ka kibonerezo kya Allah oba essaawa *ey'akabi* okubatuukako ekibwatukira nga tebategedde?

اَفَاَمِنُوْٓا اَنْ تَاْتِيَهُمْ غَاشِيَةٌ مِّنْ عَذَابِ اللّٰهِ اَوْ تَاْتِيَهُمُ السَّاعَةُ بَغْتَةً وَّهُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿١٠٨﴾

109. Gamba nti: Eno y'enkola yange: Nkoowoolera eri Allah nga nsinziira ku kumanya okukakafu, nze n'abo abangoberera. Era Omutuukirivu ye Allah era nze siri mw'abo abenkenya Allah n'ebirala.

قُلْ هٰذِهٖ سَبِيْلِيْٓ اَدْعُوْٓا اِلَى اللّٰهِ عَلٰى بَصِيْرَةٍ اَنَا وَمَنِ اتَّبَعَنِيْ وَسُبْحٰنَ اللّٰهِ وَمَآ اَنَا مِنَ الْمُشْرِكِيْنَ ﴿١٠٩﴾

110. Era tetutumanga lubereberye lwo *Mubaka yenna* wabula basajja nga betubikkulira okuva mu bantu b'omu bibuga. Abaffe, tebatambulako mu nsi nebalaba enkomerero y'abo abaasooka nga bwe yali? Era ddala amaka g'enkomerero ge gasinga obulungi eri abo abeekuuma. Abaffe, temukozesa magezi?

وَمَآ اَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ اِلَّا رِجَالًا نُّوْحِيْٓ اِلَيْهِمْ مِّنْ اَهْلِ الْقُرٰى اَفَلَمْ يَسِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ فَيَنْظُرُوْا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ وَلَدَارُ الْاٰخِرَةِ خَيْرٌ لِّلَّذِيْنَ اتَّقَوْا اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿١١٠﴾

111. *Baajeema* okutuusa n'Ababaka lwe baggwebwamu essuubi *ku batakkiriza* nebalowooza nti balimbisiddwa, olwo *Ababaka* nebajjirwa obuyambi bwaffe, kale oyo gwe twasiima n'awonyezebwa. Era ekibonerezo kyaffe tekijjika ku bantu aboonoonyi.

حَتّٰٓى اِذَا اسْتَيْئَسَ الرُّسُلُ وَظَنُّوْٓا اَنَّهُمْ قَدْ كُذِبُوْا جَآءَهُمْ نَصْرُنَا فَنُجِّيَ مَنْ نَّشَآءُ وَلَا يُرَدُّ بَاْسُنَا عَنِ الْقَوْمِ الْمُجْرِمِيْنَ ﴿١١١﴾

112. Mazima ebyafaayo byabwe birimu eky'okuyiga eri abo abalina amagezi.*Bino* si bigambo bijingirire, naye kwe kukakasa ebyo ebyabikulembera, era kwe kunnyonnyola kwa buli kimu, era bwe bulung'amu n'okusaasira eri abantu abakkiriza.

لَقَدْ كَانَ فِيْ قَصَصِهِمْ عِبْرَةٌ لِّاُولِي الْاَلْبَابِ مَا كَانَ حَدِيْثًا يُّفْتَرٰى وَلٰكِنْ تَصْدِيْقَ الَّذِيْ بَيْنَ يَدَيْهِ وَتَفْصِيْلَ كُلِّ شَيْءٍ وَّهُدًى وَّرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿١١٢﴾




## AL-RA'D

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. ALif Lām Mim Rā*. Zino ze Aya z'Ekitabo *Ekituukirivu*. Era ebyo ebyakubikkulirwa okuva eri Mukama wo ge mazima, naye abantu abasinga obungi tebakkiriza.

الٓمّٓرٰ ۗ تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ ؕ وَالَّذِيْٓ اُنْزِلَ اِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ الْحَقُّ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يُؤْمِنُوْنَ ②

3. Allah y'Oyo eyawanika eggulu awatali mpagi ze mulaba, n'oluvannyuma n'atebenkera ku Nnamulondo, n'assa enjuba n'omwezi ku kuweereza, nga buli kimu kitambula ku *bwa kyo* okutuusa ekiseera ekigere. Y'atereeza ensonga *zonna.* Y'attottola obubonero, mulyooke mukakase okusisinkana ne Mukama wammwe.

اَللّٰهُ الَّذِيْ رَفَعَ السَّمٰوٰتِ بِغَيْرِ عَمَدٍ تَرَوْنَهَا ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى الْعَرْشِ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ؕ كُلٌّ يَّجْرِيْ لِاَجَلٍ مُّسَمًّى ؕ يُدَبِّرُ الْاَمْرَ يُفَصِّلُ الْاٰيٰتِ لَعَلَّكُمْ بِلِقَآءِ رَبِّكُمْ تُوْقِنُوْنَ ③

4. Era y'Oyo eyayaliira ensi n'ateeka mu yo ensozi n'emigga, ne mu bibala ebya buli ngeri, yakola mu byo emigogo gy'ebibiri (ekisajja n'ekikazi). Y'abuutikira ekiro ku misana. Mazima mw'ebyo mulimu obubonero eri abantu abafumiitiriza.

وَهُوَ الَّذِيْ مَدَّ الْاَرْضَ وَجَعَلَ فِيْهَا رَوَاسِيَ وَاَنْهٰرًا ؕ وَمِنْ كُلِّ الثَّمَرٰتِ جَعَلَ فِيْهَا زَوْجَيْنِ اثْنَيْنِ يُغْشِي الَّيْلَ النَّهَارَ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّتَفَكَّرُوْنَ ④

5. Ne mu nsi mulimu ebitundu ebiriraanaganye, n'ensuku z'emizabibu, n'ennimiro *z'ebibala eby'empeke*, n'emitende, egy'oku kikolo ekimu n'egitali gya ku kikolo kimu, *songa gyonna* ginywekerezebwa n'amazzi ge gamu, naye tugikirang'anya ku ginnaagyo mu bibala. Mazima mw'ebyo mulimu obubonero eri abantu abategeera.

وَفِي الْاَرْضِ قِطَعٌ مُّتَجٰوِرٰتٌ وَّجَنّٰتٌ مِّنْ اَعْنَابٍ وَّزَرْعٌ وَّنَخِيْلٌ صِنْوَانٌ وَّغَيْرُ صِنْوَانٍ يُّسْقٰى بِمَآءٍ وَّاحِدٍ ۫ وَنُفَضِّلُ بَعْضَهَا عَلٰى بَعْضٍ فِي الْاُكُلِ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ⑤

6. Era obanga weewuunya, kale ekyewuunyizibwa *ekisinga* kwe kwoogera kwabwe nti: Abaffe, bwe tulifuuka enfuufu, nate tuliba mu ntonda empya? Abo nno be batakkiriza Mukama waabwe era abo be baliba n'enjegere mu bulago bwaabwe, era abo be bantu b'omuliro, bo mu gwo mwe balibeera.

وَاِنْ تَعْجَبْ فَعَجَبٌ قَوْلُهُمْ ءَاِذَا كُنَّا تُرٰبًا ءَاِنَّا لَفِيْ خَلْقٍ جَدِيْدٍ ۬ؕ اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِرَبِّهِمْ ۚ وَاُولٰٓئِكَ الْاَغْلٰلُ فِيْٓ اَعْنَاقِهِمْ ۚ وَاُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ ۚ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ⑥

7. Era banguwa okukusaba *obaleetere* ekibi mu kifo ky'ekirungi, so nga ebibone-

وَيَسْتَعْجِلُوْنَكَ بِالسَّيِّئَةِ قَبْلَ

---

*13:2. Nze Allah amanyi byonna ,Alaba byonna.*

erezo eby'okulabirako byaamala okuyita olubereberye lwabwe. Era ddala Mukama wo ye Nannyini kusonyiwa eri abantu ku byonoono byabwe, era ddala Mukama wo mukakali mu kubonereza.

الْحَسَنَةِ وَ قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِهِمُ الْمَثُلٰتُ ؕ وَ اِنَّ رَبَّكَ لَذُوْ مَغْفِرَةٍ لِّلنَّاسِ عَلٰى ظُلْمِهِمْ ۚ وَ اِنَّ رَبَّكَ لَشَدِيْدُ الْعِقَابِ ﴿۷﴾

8. Era abo abeerema bagamba nti: Lwaaki tassizibwa kabonero okuva eri Mukama we? Mazima ggwe oli Mulabuzi. Era buli bantu balina Omulung'amya.

وَ يَقُوْلُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَوْ لَاۤ اُنْزِلَ عَلَيْهِ اٰيَةٌ مِّنْ رَّبِّهٖ ؕ اِنَّمَاۤ اَنْتَ مُنْذِرٌ وَّ لِكُلِّ قَوْمٍ هَادٍ ﴿۸﴾

**Ruku 2**

9. Allah y'amanyi buli kikazi kye kisitula mu nnabaana, n'ekyo nnabaana kyawandula oba ky'akuza. Era buli kimu gy'ali kirina ekigero.

اَللّٰهُ يَعْلَمُ مَا تَحْمِلُ كُلُّ اُنْثٰى وَ مَا تَغِيْضُ الْاَرْحَامُ وَ مَا تَزْدَادُ ؕ وَ كُلُّ شَيْءٍ عِنْدَهٗ بِمِقْدَارٍ ﴿۹﴾

10. Ye Mumanyi w'ebitalabika n'ebirabika. Ye Mukulu ennyo, Omugulumivu.

عٰلِمُ الْغَيْبِ وَ الشَّهَادَةِ الْكَبِيْرُ الْمُتَعَالِ ﴿۱۰﴾

11. Kyenkana *gy'ali* oyo mu mmwe akisa ekigambo n'oyo akyoogera akaati, era n'oyo eyekukuma mu kiro n'oyo atambula emisana.

سَوَآءٌ مِّنْكُمْ مَّنْ اَسَرَّ الْقَوْلَ وَ مَنْ جَهَرَ بِهٖ وَ مَنْ هُوَ مُسْتَخْفٍ بِالَّيْلِ وَ سَارِبٌ بِالنَّهَارِ ﴿۱۱﴾

12. *Omubaka* alina olukalala *lwa ba malayika* mu maaso ge n'emabega we abamukuuma olw'okulagira kwa Allah. Mazima Allah takyuusa mbeera ya bantu okutuusa bo lwe bakyuusa ebiri mu myoyo gyabwe. Era bw'ayagaliza eggwanga ekibonerezo, kale tewabaawo akiziyiza, wadde tebafunayo muyambi ebbali we.

لَهٗ مُعَقِّبٰتٌ مِّنْ بَيْنِ يَدَيْهِ وَ مِنْ خَلْفِهٖ يَحْفَظُوْنَهٗ مِنْ اَمْرِ اللّٰهِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُغَيِّرُ مَا بِقَوْمٍ حَتّٰى يُغَيِّرُوْا مَا بِاَنْفُسِهِمْ ؕ وَ اِذَاۤ اَرَادَ اللّٰهُ بِقَوْمٍ سُوْٓءًا فَلَا مَرَدَّ لَهٗ ۚ وَ مَا لَهُمْ مِّنْ دُوْنِهٖ مِنْ وَّالٍ ﴿۱۲﴾

13. Ye y'Oyo abalaga okumyansa kw'eggulu *okuleeta* ensisi n'essuubi *ly'enkuba* era y'asitula ebire ebizitowa ennyo.

هُوَ الَّذِيْ يُرِيْكُمُ الْبَرْقَ خَوْفًا وَّ طَمَعًا وَّ يُنْشِئُ السَّحَابَ الثِّقَالَ ﴿۱۳﴾

14. Ne laddu etendereza *Ye* n'amatendo ge, *bwe batyo* ne ba malayika, olw'okumutya. Era y'asindika laddu n'azikubisa oyo gw'aba ayagadde, naye era bo bawakana ku bifa ku Allah, so nga Ye ye musukkirivu mu kubonereza.

وَ يُسَبِّحُ الرَّعْدُ بِحَمْدِهٖ وَ الْمَلٰٓئِكَةُ مِنْ خِيْفَتِهٖ ۚ وَ يُرْسِلُ الصَّوَاعِقَ فَيُصِيْبُ بِهَا مَنْ يَّشَآءُ وَ هُمْ يُجَادِلُوْنَ فِي اللّٰهِ ۚ وَ هُوَ شَدِيْدُ الْمِحَالِ ﴿۱۴﴾

15. Okusaba okutuufu kuweerezebwa *eri* Ye *yekka*. Naye abo be basaba ebbali we tebabaanukula mu kyonna, wabula bafa-

لَهٗ دَعْوَةُ الْحَقِّ ؕ وَ الَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِهٖ لَا يَسْتَجِيْبُوْنَ لَهُمْ بِشَيْءٍ

anana ng’oyo agolola ebibatu bye byombi *okwolekera* eri amazzi mbu *gajje* gatuuke ku mumwa gwe,so nga tegayinza kugutuukako. Era okusaba kw’abatakkiriza si kirala wabula kufa ttogge.

إِلَّا كَبَاسِطِ كَفَّيْهِ إِلَى الْمَاءِ لِيَبْلُغَ فَاهُ وَمَا هُوَ بِبَالِغِهِ ۚ وَمَا دُعَاءُ الْكٰفِرِينَ إِلَّا فِي ضَلٰلٍ ﴿١٥﴾

16. Era bonna abali mu ggulu ne mu nsi bagondera Allah mu kwagala ne mu butayagala, n’ebisiikirize byaabwe *nabyo bwe bityo,* enkya n’eggulo.

وَلِلّٰهِ يَسْجُدُ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ طَوْعًا وَّكَرْهًا وَّظِلٰلُهُمْ بِالْغُدُوِّ وَالْاٰصَالِ ﴿١٦﴾

17. Gamba nti: Ani Nannyini ggulu n’ensi? Ddamu nti: Allah. Gamba nti: Abaffe, munatwaala abakuumi abalala ebbali we abo abatalina na busobozi kwegasa bennyini wadde *okweggyako* obuzibu? Gamba nti: Abaffe, omuzibu w’amaaso n’oyo alaba benkanankana? Ye ekizikiza n’obutangaavu byenkanankana? Nandiki bateerawo Allah abenkana naye nabo nga bayinza okutonda ebifaanagana n’ebitonde bye, kale ebitonde bya bombi nebibafaanaganira ddala? Gamba nti: Allah ye mutonzi wa buli kimu era Ye ali Omu *yekka*, ye Mukasi.

قُلْ مَنْ رَّبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ ۚ قُلِ اللّٰهُ ۚ قُلْ أَفَاتَّخَذْتُمْ مِّنْ دُوْنِهٖٓ أَوْلِيَاءَ لَا يَمْلِكُوْنَ لِأَنْفُسِهِمْ نَفْعًا وَّلَا ضَرًّا ۚ قُلْ هَلْ يَسْتَوِي الْأَعْمٰى وَالْبَصِيْرُ ۙ أَمْ هَلْ تَسْتَوِي الظُّلُمٰتُ وَالنُّوْرُ ۚ أَمْ جَعَلُوْا لِلّٰهِ شُرَكَاءَ خَلَقُوْا كَخَلْقِهٖ فَتَشَابَهَ الْخَلْقُ عَلَيْهِمْ ۚ قُلِ اللّٰهُ خٰلِقُ كُلِّ شَيْءٍ وَّهُوَ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ﴿١٧﴾

18. Y’atonnyesa amazzi okuva mu bire, olwo ebiwonvu nebikulukusa *amazzi* ku kigero kya byo, kale mukoka neyeetikka ebyoovu ebibimbye. Era ne mw’ebyo bye basaanuusa ku muliro olw’okunoonya eby’amatiribona oba ebikozesebwa, *mubaamu* ebyoovu ebibifaanana. Bw’atyo nno Allah bw’agerageranya amazima n’obulimba. Kale byo ebyoovu biggwaawo ng’ebisasiro, naye ebyo ebigasa abantu bisigala mu nsi. Bw’atyo nno Allah bw’agerageranya eby’okulabirako.

أَنْزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَسَالَتْ أَوْدِيَةٌۢ بِقَدَرِهَا فَاحْتَمَلَ السَّيْلُ زَبَدًا رَّابِيًا ۚ وَمِمَّا يُوْقِدُوْنَ عَلَيْهِ فِي النَّارِ ابْتِغَاءَ حِلْيَةٍ أَوْ مَتَاعٍ زَبَدٌ مِّثْلُهٗ ۚ كَذٰلِكَ يَضْرِبُ اللّٰهُ الْحَقَّ وَالْبَاطِلَ ۚ فَأَمَّا الزَّبَدُ فَيَذْهَبُ جُفَاءً ۚ وَأَمَّا مَا يَنْفَعُ النَّاسَ فَيَمْكُثُ فِي الْأَرْضِ ۚ كَذٰلِكَ يَضْرِبُ اللّٰهُ الْأَمْثَالَ ﴿١٨﴾

19. Obulungi bw’abo abaayanukula Mukama waabwe. Naye abo abataamwanukula, ne bwe baalibadde n’ebiri mu nsi byonna nebigattibwako n’ebirala ebibyenkana, mazima baalibiwaddeyo okw’enunula nabyo. Abo be baliba n’okubala okubi, n’obutuulo bwaabwe muliro. Naye nga kiwummulo kibi nnyo!

لِلَّذِيْنَ اسْتَجَابُوْا لِرَبِّهِمُ الْحُسْنٰى ۚ وَالَّذِيْنَ لَمْ يَسْتَجِيْبُوْا لَهٗ لَوْ أَنَّ لَهُمْ مَّا فِي الْأَرْضِ جَمِيْعًا وَّمِثْلَهٗ مَعَهٗ لَافْتَدَوْا بِهٖ ۚ أُولٰٓئِكَ لَهُمْ سُوْءُ الْحِسَابِ ۙ وَمَأْوٰىهُمْ جَهَنَّمُ ۚ وَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿١٩﴾

### Ruku 3

20. Abaffe, oyo amanyi nti ddala ebyo ebyassibwa gy'oli okuva eri Mukama wo ge mazima, afaanana n'oyo omuzibu w'amaaso? Mazima ddala abalina amagezi be bafumiitiriza:

أَفَمَن يَعْلَمُ أَنَّمَا أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ الْحَقُّ كَمَنْ هُوَ أَعْمَىٰ ۚ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿٢٠﴾

21. Abo abatuukiriza endagaano ya Allah era abatamenya ndagaano;

الَّذِينَ يُوفُونَ بِعَهْدِ اللَّهِ وَلَا يَنقُضُونَ الْمِيثَاقَ ﴿٢١﴾

22. Era be bo abayunga ebyo Allah bye yalagira nti biyungibwe, nebatya Mukama waabwe era nga batya n'okubalwa okubi;

وَالَّذِينَ يَصِلُونَ مَا أَمَرَ اللَّهُ بِهِ أَن يُوصَلَ وَيَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ وَيَخَافُونَ سُوءَ الْحِسَابِ ﴿٢٢﴾

23. Era be bo abagumiikiriza olw'okunoonya okusiima kwa Mukama waabwe era nebajjumbira essaala nebatoola ne mw'ebyo bye twabawa mu kyaama ne mu lwaatu era nebaggyawo ekibi nga bakola ekirungi. Abo be balifuna empeera *ennungi* ey'amaka g'enkomerero —

وَالَّذِينَ صَبَرُوا ابْتِغَاءَ وَجْهِ رَبِّهِمْ وَأَقَامُوا الصَّلَاةَ وَأَنفَقُوا مِمَّا رَزَقْنَاهُمْ سِرًّا وَعَلَانِيَةً وَيَدْرَءُونَ بِالْحَسَنَةِ السَّيِّئَةَ أُولَٰئِكَ لَهُمْ عُقْبَى الدَّارِ ﴿٢٣﴾

24. *Ey'*ensuku ez'olubeerera mwe baliyingira era n'abo abaakola ebirungi mu bakitaabwe ne be baafumbiriganwa nabo n'ezzadde lyaabwe. Era ba malayika baliyingira gye bali mu buli mulyango,

جَنَّاتُ عَدْنٍ يَدْخُلُونَهَا وَمَن صَلَحَ مِنْ آبَائِهِمْ وَأَزْوَاجِهِمْ وَذُرِّيَّاتِهِمْ ۖ وَالْمَلَائِكَةُ يَدْخُلُونَ عَلَيْهِم مِّن كُلِّ بَابٍ ﴿٢٤﴾

25. *Nga babagamba nti:* Emirembe gibeere ku mmwe olw'okugumiikiriza kwammwe; naye empeera y'amaka g'enkomerero si nnungi ggero!

سَلَامٌ عَلَيْكُم بِمَا صَبَرْتُمْ ۚ فَنِعْمَ عُقْبَى الدَّارِ ﴿٢٥﴾

26. Naye abo abaamenya endagaano ya Allah oluvannyuma lw'okugikakasa nebakutula n'ebyo bye yalagira ku byo nti biyungibwe era nebatabulatabula mu nsi, abo be baliko ekikolimo era be balifuna amaka amabi.

وَالَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهْدَ اللَّهِ مِن بَعْدِ مِيثَاقِهِ وَيَقْطَعُونَ مَا أَمَرَ اللَّهُ بِهِ أَن يُوصَلَ وَيُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ ۙ أُولَٰئِكَ لَهُمُ اللَّعْنَةُ وَلَهُمْ سُوءُ الدَّارِ ﴿٢٦﴾

27. Allah y'ayanjululiza ebigabibwa oyo gw'aba ayagadde era y'abikendeeza. Naye basanyukira nnyo obulamu bw'ensi, so nga obulamu bw'ensi *si kintu* ku bw'enkomerero wabula *go* masanyu *ga kiseera buseera.*

اللَّهُ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَن يَشَاءُ وَيَقْدِرُ ۚ وَفَرِحُوا بِالْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَمَا الْحَيَاةُ الدُّنْيَا فِي الْآخِرَةِ إِلَّا مَتَاعٌ ﴿٢٧﴾ ع

### Ruku 4

28. Era abo abatakkiriza bagamba nti: Lwaki tassizibwako kabonero okuva eri Mukama we? Gamba nti: Allah asalira okubula oyo

وَيَقُولُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوْلَا أُنزِلَ عَلَيْهِ آيَةٌ مِّن رَّبِّهِ ۗ قُلْ إِنَّ اللَّهَ

gw'aba ayagadde ate n'alung'amya gy'ali oyo akyuukira gy'ali:

يُضِلُّ مَنْ يَّشَآءُ وَيَهْدِيْٓ اِلَيْهِ مَنْ اَنَابَ ﴿٢٨﴾

29. Be bo abakkiriza era nga emitima gyabwe gitebenkera na kujjukira Allah. Muwulirize: Emitima gitebenkera na kujjukira Allah.

اَلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَتَطْمَئِنُّ قُلُوْبُهُمْ بِذِكْرِ اللّٰهِ ؕ اَلَا بِذِكْرِ اللّٰهِ تَطْمَئِنُّ الْقُلُوْبُ ﴿٢٩﴾

30.Abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi balifuna ebisanyusa n'obuddo obulungi ennyo.

اَلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ طُوْبٰى لَهُمْ وَحُسْنُ مَاٰبٍ ﴿٣٠﴾

31. Bwe kityo twakutuma eri abantu ng'abantu abaababakulembera baggwaawo, olyooke obasomere ebyo bye twakubikkulira, naye bo beegaana *Allah* Omusaasizi ennyo. Gamba nti: Ye ye Mukama wange. Teri musinzibwa mulala okuggyako Ye. Ye gwe nneesiga, n'obuddo bwange buli gy'ali.

كَذٰلِكَ اَرْسَلْنٰكَ فِيْٓ اُمَّةٍ قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِهَآ اُمَمٌ لِّتَتْلُوَا۠ عَلَيْهِمُ الَّذِيْٓ اَوْحَيْنَآ اِلَيْكَ وَهُمْ يَكْفُرُوْنَ بِالرَّحْمٰنِ ؕ قُلْ هُوَ رَبِّيْ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۚ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَاِلَيْهِ مَتَابِ ﴿٣١﴾

32. Era ddala Kur'āni ne bwe yaalibadde nga ensozi zitambuzibwa nayo oba ng'ensi ekutulwakutulwa nayo oba abafu nga boogezesebwa nayo, *era tebaaligikkirizza.* Ddala ensonga zonna ziri eri Allah. Abaffe, era abakkiriza tebannamanya nti singa Allah yayagala *kukaka*, ddala abantu bonna yaalibalung'amizza? Era abo abatakkiriza, olw'ebyo bye bakola, obubenje tebujja kulekera kubatuukako oba okugwa okumpi n'amaka gaabwe okutuusa okusuubiza kwa Allah lwe kulituuka. Mazima Allah tamenya kisuubizo.

وَلَوْ اَنَّ قُرْاٰنًا سُيِّرَتْ بِهِ الْجِبَالُ اَوْ قُطِّعَتْ بِهِ الْاَرْضُ اَوْ كُلِّمَ بِهِ الْمَوْتٰى ؕ بَلْ لِّلّٰهِ الْاَمْرُ جَمِيْعًا ؕ اَفَلَمْ يَايْـَٔسِ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَنْ لَّوْ يَشَآءُ اللّٰهُ لَهَدَى النَّاسَ جَمِيْعًا ؕ وَلَا يَزَالُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا تُصِيْبُهُمْ بِمَا صَنَعُوْا قَارِعَةٌ اَوْ تَحُلُّ قَرِيْبًا مِّنْ دَارِهِمْ حَتّٰى يَاْتِيَ وَعْدُ اللّٰهِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُخْلِفُ الْمِيْعَادَ ﴿٣٢﴾ ع

**Ruku 5**

33. Era ddala n'olubereberye Ababaka baasekererwa, naye nawa akaagaanya abo abatakkiriza; oluvannyuma nendyooka mbakwatamu. Naye okubonereza kwange kwaali kutya?

وَلَقَدِ اسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّنْ قَبْلِكَ فَاَمْلَيْتُ لِلَّذِيْنَ كَفَرُوْا ثُمَّ اَخَذْتُهُمْ ۫ فَكَيْفَ كَانَ عِقَابِ ﴿٣٣﴾

34. Abaffe, oyo alabirira buli mwoyo bye gukola *talibabonereza*? Era bateekerawo Allah abenkanankana naye. Gamba nti: Kale *ggwe* mubatuume amannya. Naye *Allah* waliwo mmwe kye mumutegeezayo ky'atamanyi mu nsi oba *muli* ku bigambo bugambo? Ddala abo abatakkiriza baalungiyizibwa entegeka zaabwe, nebaziyizibwa eri ekkubo

اَفَمَنْ هُوَ قَآئِمٌ عَلٰى كُلِّ نَفْسٍ بِمَا كَسَبَتْ ۚ وَجَعَلُوْا لِلّٰهِ شُرَكَآءَ ؕ قُلْ سَمُّوْهُمْ ؕ اَمْ تُنَبِّئُوْنَهٗ بِمَا لَا يَعْلَمُ فِى الْاَرْضِ اَمْ بِظَاهِرٍ مِّنَ الْقَوْلِ ؕ بَلْ زُيِّنَ لِلَّذِيْنَ كَفَرُوْا مَكْرُهُمْ وَصُدُّوْا

عَنِ السَّبِيلِ ۗ وَمَنْ يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِنْ هَادٍ ﴿٣٤﴾

*ettuufu*. Era oyo Allah gw'alekulira, tafuna mulung'amya *mulala*.

لَهُمْ عَذَابٌ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ وَلَعَذَابُ الْآخِرَةِ أَشَقُّ ۖ وَمَا لَهُمْ مِنَ اللَّهِ مِنْ وَاقٍ ﴿٣٥﴾

35. Balifuna ekibonerezo mu bulamu bw'oku nsi; naye ddala ekibonerezo ky'enkomerero ky'ekisinga obukakali, era tebaliba n'abataasa yenna ku Allah.

مَثَلُ الْجَنَّةِ الَّتِي وُعِدَ الْمُتَّقُونَ ۖ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ أُكُلُهَا دَائِمٌ وَظِلُّهَا ۚ تِلْكَ عُقْبَى الَّذِينَ اتَّقَوْا ۖ وَعُقْبَى الْكَافِرِينَ النَّارُ ﴿٣٦﴾

36. Enfaanana y'e Janna eyasuubizibwa abatya Allah, *ering'anga olusuku* olukulukutamu emigga wansi wa lwo. Ebibala bya lwo n'ebisiikirize bya lwo nga bya lubeerera. Eyo nno y'empeera y'abeekuumi. Naye ekibonerezo ky'abeerema *guliba* muliro.

وَالَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ يَفْرَحُونَ بِمَا أُنْزِلَ إِلَيْكَ ۖ وَمِنَ الْأَحْزَابِ مَنْ يُنْكِرُ بَعْضَهُ ۚ قُلْ إِنَّمَا أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ اللَّهَ وَلَا أُشْرِكَ بِهِ ۚ إِلَيْهِ أَدْعُو وَإِلَيْهِ مَآبِ ﴿٣٧﴾

37. Era abo be twaawa Ekitabo basanyukira nnyo ebyo ebyassibwa gy'oli. Naye mu bibiina ebimu, mulimu abagaana ebimu ku byo. Gamba nti: Ddala nze nalagirwa kusinzanga Allah *yekka*, era *nti* simwenkanyanga ne kyonna. Gy'ali gye nkoowoolera era gy'ali y'eri obuddo bwange.

وَكَذَٰلِكَ أَنْزَلْنَاهُ حُكْمًا عَرَبِيًّا ۚ وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ أَهْوَاءَهُمْ بَعْدَمَا جَاءَكَ مِنَ الْعِلْمِ مَا لَكَ مِنَ اللَّهِ مِنْ وَلِيٍّ وَلَا وَاقٍ ﴿٣٨﴾ ع

38. Era bwe kityo *Kur'āni* twagissa nga kwe kulamula okutegeerekeka. Naye bw'onoogoberera okwagala kwabwe oluvannyuma ng'omaze okutuukibwako okumanya, olwo toobe na mukuumi yenna wadde omutaasa ku Allah.

**Ruku 6**

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلًا مِنْ قَبْلِكَ وَجَعَلْنَا لَهُمْ أَزْوَاجًا وَذُرِّيَّةً ۚ وَمَا كَانَ لِرَسُولٍ أَنْ يَأْتِيَ بِآيَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۗ لِكُلِّ أَجَلٍ كِتَابٌ ﴿٣٩﴾

39. Era mazima twatuma Ababaka olubereberye lwo era netubawa abakyala n'ezzadde. Naye tekibangawo eri Omubaka okuleeta akabonero konna, okuggyako nga Allah y'alagidde. Buli ntuuko ebaako ekiragiro *kya Allah.*

يَمْحُو اللَّهُ مَا يَشَاءُ وَيُثْبِتُ ۖ وَعِنْدَهُ أُمُّ الْكِتَابِ ﴿٤٠﴾

40. Allah asangulawo ekyo ky'aba ayagadde, n'anyweza *ekyo ky'aba ayagadde* era gy'ali y'eri ensibuko y'amateeka.

وَإِنْ مَا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِي نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِنَّمَا عَلَيْكَ الْبَلَاغُ وَعَلَيْنَا الْحِسَابُ ﴿٤١﴾

41. Era ne bwe tukulaga ebimu kw'ebyo bye tubalabulako oba ne bwe tukufiisa, *tewaba kikyuuka.*Ddala ekiri ku ggwe kutuusa *bubaka,* ate okubalirira kuli ku Ffe.

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا نَأْتِي الْأَرْضَ نَنْقُصُهَا مِنْ أَطْرَافِهَا ۚ وَاللَّهُ يَحْكُمُ لَا مُعَقِّبَ

42. Abaffe, tebalaba nga bwe tujja tufunza ensi nga tugiva ku njegoyego za yo? Ate Allah bw'alamula, tewali n'omu akyuusa

لِحُكْمِهِۦ ۚ وَهُوَ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿٤٢﴾

kulamula kwe. Era Ye mwangu nnyo mu kubala.

وَقَدْ مَكَرَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَلِلَّهِ ٱلْمَكْرُ جَمِيعًا ۖ يَعْلَمُ مَا تَكْسِبُ كُلُّ نَفْسٍ ۗ وَسَيَعْلَمُ ٱلْكُفَّٰرُ لِمَنْ عُقْبَى ٱلدَّارِ ﴿٤٣﴾

43.Era ddala n’abaabakulembera beekoba, naye okwekoba kwonna *okutalemwa* kuli eri Allah *yekka*. Y’amanyi buli mwoyo kye gukola. Era mangu nnyo abeerema bajja kumanya ani w’okufuna empeera y’amaka g’enkomerero.

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَسْتَ مُرْسَلًا ۚ قُلْ كَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًۢا بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ وَمَنْ عِندَهُۥ عِلْمُ ٱلْكِتَٰبِ ﴿٤٤﴾

44. Era abatakkiriza bagamba nti: Toli Mubaka. Gamba nti: Allah amala okuba omujulizi wakati wange nammwe, n’oyo alina obumanyi bw’Ekitabo.



## IBRĀHĪM

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. ALif Lām Rā* *Kino ky'*Ekitabo kye twassa gy'oli olyooke ojje abantu mu kizikiza, badde eri obutangaavu—ku lw'okulagira kwa Mukama waabwe—eri ekkubo lya Luwangula, Atenderezebwa ennyo,

الٓرٰ ۚ كِتٰبٌ اَنْزَلْنٰهُ اِلَيْكَ لِتُخْرِجَ النَّاسَ مِنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ ۙ بِاِذْنِ رَبِّهِمْ اِلٰى صِرَاطِ الْعَزِيْزِ الْحَمِيْدِ ٢

3. Allah Oyo Nannyini biri mu ggulu n'ebiri mu nsi. Naye abeerema zibasanze olw'ekibonerezo ekikakali:

اللّٰهِ الَّذِيْ لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ۗ وَوَيْلٌ لِّلْكٰفِرِيْنَ مِنْ عَذَابٍ شَدِيْدِ ٣

4. Be bo abasinga okwagala obulamu bw'ensi ku bw'enkomerero era abeekiika ne mu kkubo lya Allah nga balyagaliza obukyaamu. Abo nno be bali mu kubula okw'ewala.

اِۨلَّذِيْنَ يَسْتَحِبُّوْنَ الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا عَلَى الْاٰخِرَةِ وَيَصُدُّوْنَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَيَبْغُوْنَهَا عِوَجًا ۗ اُولٰٓئِكَ فِيْ ضَلٰلٍ ۢ بَعِيْدٍ ٤

5. Era tetutumanga Mubaka yenna, wabula *tumuwa obubaka* mu lulimi lw'abeggwanga lye alyooke abannyonnyole kaati. Olwo Allah akakasa okubula kw'oyo gw'aba asalidde era n'alung'amya oyo gw'aba asiimye. Era Ye ye Luwangula, Omugezi ennyo.

وَمَآ اَرْسَلْنَا مِنْ رَّسُوْلٍ اِلَّا بِلِسَانِ قَوْمِهٖ لِيُبَيِّنَ لَهُمْ ۗ فَيُضِلُّ اللّٰهُ مَنْ يَّشَآءُ وَيَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ ۗ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ٥

6. Era ddala twatuma Mūsa n'obubonero bwaffe nti: Jja abantu bo mu kizikiza badde eri obutangaavu era bajjukize ebiseera bya Allah. Mazima mw'ekyo mulimu okulabula eri oyo agumiikiriza ennyo, omwebaza ennyo.

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا مُوْسٰى بِاٰيٰتِنَآ اَنْ اَخْرِجْ قَوْمَكَ مِنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ ۙ وَذَكِّرْهُمْ بِاَيّٰىمِ اللّٰهِ ۗ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُوْرٍ ٦

7. Era *jjukira* awo Mūsa bwe yagamba abantu be nti: Mujjukire ekisa kya Allah ekiri ku mmwe awo bwe yabawonya abantu ba Farāwo abaababonyaabonyanga embonyaabonya embi, nga batta batabani bammwe nebalekawo bakazi bammwe. Era mw'ekyo mwalimu ekigezo kisuffu okuva eri Mukama wammwe.

وَاِذْ قَالَ مُوْسٰى لِقَوْمِهِ اذْكُرُوْا نِعْمَةَ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ اِذْ اَنْجٰىكُمْ مِّنْ اٰلِ فِرْعَوْنَ يَسُوْمُوْنَكُمْ سُوْٓءَ الْعَذَابِ وَيُذَبِّحُوْنَ اَبْنَآءَكُمْ وَيَسْتَحْيُوْنَ نِسَآءَكُمْ ۗ وَفِيْ ذٰلِكُمْ بَلَآءٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ عَظِيْمٌ ٧

ع ١/٧ ١٣

*14:2. Nze Allah alaba byonna.*

**Ruku 2**

8. Era *mujjukire* nga Mukama wammwe bwe yalangirira nti: Bwe muneebazanga, mazima nnaabongeranga *emikisa*. Naye bwe muteebazenga, *olwo* ekibonerezo kyange kinaabanga kikakali.

وَإِذْ تَأَذَّنَ رَبُّكُمْ لَئِنْ شَكَرْتُمْ لَأَزِيدَنَّكُمْ وَلَئِنْ كَفَرْتُمْ إِنَّ عَذَابِي لَشَدِيدٌ ﴿٨﴾

9. Era Mūsa yagamba nti: Mmwe ne bwe mwerema, n'abali mu nsi bonna, *Allah talumwa*. Mazima Allah Yeemala, y'Atenderezebwa.

وَقَالَ مُوسَىٰ إِنْ تَكْفُرُوا أَنْتُمْ وَمَنْ فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا فَإِنَّ اللَّهَ لَغَنِيٌّ حَمِيدٌ ﴿٩﴾

10. Abaffe, temutuukwangako ebyaafa kw'abo abaabakulembera—abantu ba Nūhu ne 'Ādi, ne Thamūda, n'abo ab'oluvannyuma lwabwe? *Kati* tewali abamanyi okuggyako Allah *yekka*. Baatuukwako Ababaka baabwe n'obubonero obw'olwaatu, naye bassa mikono gyabwe ku mimwa gyabwe,* nebagamba nti: Ffe tugaanyi ebyo bye mwatumibwa na byo era ddala tuli mu kubuusabuusa okutawaanya kw'ebyo bye mutuyitira.

أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَبَأُ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِكُمْ قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ وَالَّذِينَ مِنْ بَعْدِهِمْ لَا يَعْلَمُهُمْ إِلَّا اللَّهُ جَاءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنَاتِ فَرَدُّوا أَيْدِيَهُمْ فِي أَفْوَاهِهِمْ وَقَالُوا إِنَّا كَفَرْنَا بِمَا أُرْسِلْتُمْ بِهِ وَإِنَّا لَفِي شَكٍّ مِمَّا تَدْعُونَنَا إِلَيْهِ مُرِيبٍ ﴿١٠﴾

11. Ababaka baabwe nebagamba nti: Abaffe, Allah Omutonzi w'eggulu n'ensi gwe mubuusabuusamu ng'abakoowoola alyooke abasonyiwe ebibi byammwe era abawe akaagaanya okumala ekiseera ekigere? Nebagamba nti: Mmwe temuli kirala wabula muli bantu nga ffe, kye mwagala kwe kutuziyiza kw'ebyo bakitaffe bye baasinzanga. Kale mutuleetere obukakafu obw'olwaatu.

قَالَتْ رُسُلُهُمْ أَفِي اللَّهِ شَكٌّ فَاطِرِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ يَدْعُوكُمْ لِيَغْفِرَ لَكُمْ مِنْ ذُنُوبِكُمْ وَيُؤَخِّرَكُمْ إِلَىٰ أَجَلٍ مُسَمًّى قَالُوا إِنْ أَنْتُمْ إِلَّا بَشَرٌ مِثْلُنَا تُرِيدُونَ أَنْ تَصُدُّونَا عَمَّا كَانَ يَعْبُدُ آبَاؤُنَا فَأْتُونَا بِسُلْطَانٍ مُبِينٍ ﴿١١﴾

12. Ababaka baabwe nebagamba nti: *Kituufu* ffe tetuli kirala wabula tuli bantu nga mmwe, naye Allah y'abunduggula emikisa kw'oyo gw'aba ayagadde mu baweereza be. Era tekiri

قَالَتْ لَهُمْ رُسُلُهُمْ إِنْ نَحْنُ إِلَّا بَشَرٌ مِثْلُكُمْ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَمُنُّ عَلَىٰ مَنْ يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ وَمَا كَانَ لَنَا أَنْ

---

*14:10 Ebigambo bya Kur'āni Entukuvu 'Faradduu - aidiyahum fii afwahihim'( فَرَدُّوا أَيْدِيَهُمْ فِي أَفْوَاهِهِمْ ) ebitegeeza nti '...naye bassa mikono gyabwe ku mimwa gyabwe' biwa ekifaananyi ky'omuntu agaana. Olw'okuba nti aboogerwako wano batakkiriza, n'olwekyo ebigambo bino biyinza okutegeeza agamu ku makulu abiri: Amakulu agasooka gali nti abatakkiriza bassa emikono gyabwe ku mimwa gyabwe nga kino kitegeeza nti bagaana okukubaganya ebirowoozo n'Ababaka ba Allah awamu n'abagoberezi baabwe oluvannyuma lw'Ababaka okubafufuggaza mu kukubaganya ebirowoozo olw'obukakafu nantameggwa bwe babaleetera ate nga bo (abatakkiriza) tebakyalina bukakafu.*

*Amakulu agokubiri gali nti '(abatakkiriza) bassa emikono gyabwe ku mimwa gy'Ababaka'. Kino nakyo kijja oluvannyuma lw'okumeggebwa mu nsiike y'okukubaganya ebirowoozo ku musingi gw'obujulizi n'obukakafu obutasiguukululwa. Amakulu gano galaga nti abatakkiriza bwe balaba nti bawanguddwa mu nsiike y'okulaga amazima n'obukakafu, baba tebakyalina kya kukola okuggyako okukozesa eryanyi nga bagaana ababaka okubuulira ekigambo kya Allah mu ddembe.*

ku ffe okubaleetera obukakafu, okuggyako nga Allah y'akkiriza. Era abakkiriza beesigenga Allah yekka.

تَأْتِيَكُمْ بِسُلْطَانٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٢﴾

13. Y'ate kiki ekinatuyinula obutesiga Allah ng'ate yamala okutulaga amakubo gaffe *amatuufu*? Era ddala tujja kugumiikiriza kw'ebyo bye mutubonyaabonyaamu. Era abeesiga, beesigenga Allah yekka.

وَمَا لَنَا أَلَّا نَتَوَكَّلَ عَلَى اللَّهِ وَقَدْ هَدَانَا سُبُلَنَا ۚ وَلَنَصْبِرَنَّ عَلَىٰ مَا آذَيْتُمُونَا ۚ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُتَوَكِّلُونَ ﴿١٣﴾

**Ruku 3**

14. Era abo abatakkiriza baagamba Abatume baabwe nti: Mazima tujja kubagoba mu nsi yaffe oba *si kyo*, muteekwa okukomawo mu nzikiriza yaffe. Olwo Mukama waabwe n'ababikkulira nti: Mazima tugenda kuzikiriza aboononefu.

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِرُسُلِهِمْ لَنُخْرِجَنَّكُمْ مِنْ أَرْضِنَا أَوْ لَتَعُودُنَّ فِي مِلَّتِنَا ۖ فَأَوْحَىٰ إِلَيْهِمْ رَبُّهُمْ لَنُهْلِكَنَّ الظَّالِمِينَ ﴿١٤﴾

15. Era ddala mmwe be tujja okubeeza mu nsi oluvannyuma lwaabwe. Ekyo ky'oyo atya embuga yange n'atya n'okulabula kwange.

وَلَنُسْكِنَنَّكُمُ الْأَرْضَ مِنْ بَعْدِهِمْ ۚ ذَٰلِكَ لِمَنْ خَافَ مَقَامِي وَخَافَ وَعِيدِ ﴿١٥﴾

16. Era *Ababaka* baasaba obuwanguzi, okukkakkana nga buli nnalukalala, omulabe w'amazima afufuggazibbwa.

وَاسْتَفْتَحُوا وَخَابَ كُلُّ جَبَّارٍ عَنِيدٍ ﴿١٦﴾

17. Mu maaso ge eriyo omuliro, era alinywesebwa ku mazzi ageesera.

مِنْ وَرَائِهِ جَهَنَّمُ وَيُسْقَىٰ مِنْ مَاءٍ صَدِيدٍ ﴿١٧﴾

18. Aliganywa nkambi nkambi era talisobola kugamira ku bwangu. N'okufa kulimujjira okuva buli wamu, so ate talifa. Era n'ebbali w'ekyo eribaayo ekibonerezo *ekirala* ekikakali.

يَتَجَرَّعُهُ وَلَا يَكَادُ يُسِيغُهُ وَيَأْتِيهِ الْمَوْتُ مِنْ كُلِّ مَكَانٍ وَمَا هُوَ بِمَيِّتٍ ۖ وَمِنْ وَرَائِهِ عَذَابٌ غَلِيظٌ ﴿١٨﴾

19. Enfaana y'abo abatakkiriza Mukama waabwe, ebikolwa byabwe biring'anga evvu empewo ly'efuumudde mu lunaku olw'embuyaga. Tebaliba na buyinza n'akatono kw'ebyo bye baafuna. Okwo nno kwe kuzikirira okw'ewala.

مَثَلُ الَّذِينَ كَفَرُوا بِرَبِّهِمْ ۖ أَعْمَالُهُمْ كَرَمَادٍ اشْتَدَّتْ بِهِ الرِّيحُ فِي يَوْمٍ عَاصِفٍ ۖ لَا يَقْدِرُونَ مِمَّا كَسَبُوا عَلَىٰ شَيْءٍ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الضَّلَالُ الْبَعِيدُ ﴿١٩﴾

20. Abaffe, tolaba nga Allah bwe yatonda eggulu n'ensi mu butuufu? Bw'aba ng'ayagadde, mmwe abaggyawo n'aleeta ebitonde ebiggya,

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ بِالْحَقِّ ۚ إِنْ يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ وَيَأْتِ بِخَلْقٍ جَدِيدٍ ﴿٢٠﴾

21. Ate ekyo eri Allah si kizibu *n'akatono*.

وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ بِعَزِيزٍ ﴿٢١﴾

22. Era bonna balikiika eri Allah. Kale abateesobolanga baligamba abo abeekuzanga nti: Mazima ffe twali bagoberezi bammwe. Naye abaffe, munaatugasa mu ngeri yonna ku kibonerezo kya Allah? Baliddamu nti: Singa Allah yatulung'amya, ddala nammwe twalibalung'amizza. *Kati* ky'ekimu gye tuli bwe twaziirana oba bwe tugumiikiriza, tetukyalinawo buddukiro bwonna.

وَبَرَزُوْا لِلّٰهِ جَمِيْعًا فَقَالَ الضُّعَفٰٓؤُا لِلَّذِيْنَ اسْتَكْبَرُوْٓا اِنَّا كُنَّا لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ اَنْتُمْ مُّغْنُوْنَ عَنَّا مِنْ عَذَابِ اللّٰهِ مِنْ شَيْءٍ ؕ قَالُوْا لَوْ هَدٰىنَا اللّٰهُ لَهَدَيْنٰكُمْ ؕ سَوَآءٌ عَلَيْنَآ اَجَزِعْنَآ اَمْ صَبَرْنَا مَا لَنَا مِنْ مَّحِيْصٍ ﴿٢٢﴾

**Ruku 4**

23. Era awo nga ensonga ewedde okusala, Sitaani aligamba nti: Ddala Allah yabasuubiza okusuubiza nga kwa mazima, nange nembasuubiza naye nembayiwa. Kyokka nze saalina buyinza bwonna ku mmwe wabula bwe nnabakoowoola, nemunnyanukula! Bwe kityo nno temunnenya, naye mwenenye mwekka. Nze siyinza kubadduukirira, ate nammwe temuyinza kunziruukirira. Nze nagaanirawo olubereberye okunnenkanya kwammwe ne Allah. Mazima aboononyi be baliba n'ekibonerezo ky'okuluma obugigi.

وَقَالَ الشَّيْطٰنُ لَمَّا قُضِيَ الْاَمْرُ اِنَّ اللّٰهَ وَعَدَكُمْ وَعْدَ الْحَقِّ وَوَعَدْتُّكُمْ فَاَخْلَفْتُكُمْ ؕ وَمَا كَانَ لِيَ عَلَيْكُمْ مِّنْ سُلْطٰنٍ اِلَّآ اَنْ دَعَوْتُكُمْ فَاسْتَجَبْتُمْ لِيْ ۚ فَلَا تَلُوْمُوْنِيْ وَلُوْمُوْٓا اَنْفُسَكُمْ ؕ مَآ اَنَا بِمُصْرِخِكُمْ وَمَآ اَنْتُمْ بِمُصْرِخِيَّ ؕ اِنِّيْ كَفَرْتُ بِمَآ اَشْرَكْتُمُوْنِ مِنْ قَبْلُ ؕ اِنَّ الظّٰلِمِيْنَ لَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٢٣﴾

24. Naye abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi, baliyingizibwa mu nsuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo, omwo mwe balibeera olw'ekiragiro kya Mukama waabwe. N'okulamusaganya kwabwe mu zo kuliba: Salaamu.

وَاُدْخِلَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا بِاِذْنِ رَبِّهِمْ ؕ تَحِيَّتُهُمْ فِيْهَا سَلٰمٌ ﴿٢٤﴾

25. Abaffe, tolaba nga Allah bwe yaleeta eky'okulabirako eky'ekigambo ekirungi? Kiring'anga omuti omulungi nga omulandira gwa gwo munyweevu nnyo, n'amatabi ga gwo *nga gatuuka* mu ggulu.

اَلَمْ تَرَ كَيْفَ ضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا كَلِمَةً طَيِّبَةً كَشَجَرَةٍ طَيِّبَةٍ اَصْلُهَا ثَابِتٌ وَّفَرْعُهَا فِي السَّمَآءِ ﴿٢٥﴾

26. Nga gubaza ebibala bya gwo buli kiseera olw'okulagira kwa Mukama wa gwo. Era Allah awa eby'okulabirako eri abantu, balyooke bafumiitirize.

تُؤْتِيْٓ اُكُلَهَا كُلَّ حِيْنٍۭ بِاِذْنِ رَبِّهَا ؕ وَيَضْرِبُ اللّٰهُ الْاَمْثَالَ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُوْنَ ﴿٢٦﴾

27. Ate enfaanana y'ekigambo ekibi, ering'anga omuti omubi ogukuuliddwa mu ttaka ogutalina bunyweevu bwonna.

وَمَثَلُ كَلِمَةٍ خَبِيْثَةٍ كَشَجَرَةٍ خَبِيْثَةِ ِۨاجْتُثَّتْ مِنْ فَوْقِ الْاَرْضِ مَا لَهَا مِنْ قَرَارٍ ﴿٢٧﴾

28. Allah anyweeza abakkiriza n'ekigambo ekinyweevu mu bulamu bw'oku nsi ne ku

يُثَبِّتُ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِالْقَوْلِ

nkomerero, era Allah asalira aboonoonyi okubula. Era Allah akola ky'aba ayagadde.

الثَّابِتِ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَفِي الْاٰخِرَةِ ۚ وَيُضِلُّ اللّٰهُ الظّٰلِمِيْنَ ۛ وَيَفْعَلُ اللّٰهُ مَا يَشَآءُ ﴿٢٨﴾

ع ٦ ١٦

**Ruku 5**

29. Abaffe, tolaba abo abaakyuusa ekyengera kya Allah *okuba* obuteebaza nebayingiza bannaabwe mu maka g'okuzikirira —

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ بَدَّلُوْا نِعْمَتَ اللّٰهِ كُفْرًا وَّاَحَلُّوْا قَوْمَهُمْ دَارَ الْبَوَارِ ﴿٢٩﴾

30. *Mu* Jahannamu? Omwo mwe balyokerwa. Ye ekyo nga kifo kibi nnyo mwe balibeera!

جَهَنَّمَ ۚ يَصْلَوْنَهَا ۗ وَبِئْسَ الْقَرَارُ ﴿٣٠﴾

31. Era bateerawo Allah abavuganya naye mbu balyooke babuze *abantu* ku kkubo lye. Gamba nti: Mweyagaleko akaseera, mazima obuddo bwammwe buli eri muliro.

وَجَعَلُوْا لِلّٰهِ اَنْدَادًا لِّيُضِلُّوْا عَنْ سَبِيْلِهٖ ۗ قُلْ تَمَتَّعُوْا فَاِنَّ مَصِيْرَكُمْ اِلَى النَّارِ ﴿٣١﴾

32. Gamba abaweereza bange abo abakkiriza *nti* bajjumbirenga essaala era batoolenga ne mw'ebyo bye twababawa mu kyaama ne mu lwaatu nga olunaku olutaliimu kugulaana wadde omukwano terunnatuuka.

قُلْ لِّعِبَادِيَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا يُقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَيُنْفِقُوْا مِمَّا رَزَقْنٰهُمْ سِرًّا وَّعَلَانِيَةً مِّنْ قَبْلِ اَنْ يَّاْتِيَ يَوْمٌ لَّا بَيْعٌ فِيْهِ وَلَا خِلٰلٌ ﴿٣٢﴾

33. Allah y'Oyo eyakola eggulu n'ensi era n'assa amazzi okuva mu bire, kale n'agamezesesa ebibala nga by'ebyokulya byammwe; era n'abagondeza ebyombo biryooke biddukire ku nnyanja olw'okulagira kwe, n'emigga *nagyo* yagibagondeza.

اَللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَاَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً فَاَخْرَجَ بِهٖ مِنَ الثَّمَرٰتِ رِزْقًا لَّكُمْ ۚ وَسَخَّرَ لَكُمُ الْفُلْكَ لِتَجْرِيَ فِي الْبَحْرِ بِاَمْرِهٖ ۚ وَسَخَّرَ لَكُمُ الْاَنْهٰرَ ﴿٣٣﴾

34. Era yassa enjuba n'omwezi ku kubaweereza *nga bikola* ntakera era n'assa ekiro n'emisana ku kubaweereza.

وَسَخَّرَ لَكُمُ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ دَآئِبَيْنِ ۚ وَسَخَّرَ لَكُمُ الَّيْلَ وَالنَّهَارَ ﴿٣٤﴾

35. Era yabawa buli kimu kye mwaali mujja okumwetaagako. Era singa *mwagala* okubala ebyengera bya Allah , temuyinza kubibala *ne mubimalayo.* Mazima omuntu mukumpanya nnyo, muteebaza mukulu.

وَاٰتٰىكُمْ مِّنْ كُلِّ مَا سَاَلْتُمُوْهُ ۗ وَاِنْ تَعُدُّوْا نِعْمَتَ اللّٰهِ لَا تُحْصُوْهَا ۗ اِنَّ الْاِنْسَانَ لَظَلُوْمٌ كَفَّارٌ ﴿٣٥﴾

ع ٧ ١٧

**Ruku 6**

36. Era *mujjukire* nga Ibrāhīmu bwe yagamba nti: Mukama wange, ekibuga kino kifuule eky'emirembe era onneewaze nze n'abaana bange tuleme kusinza masanamu.

وَاِذْ قَالَ اِبْرٰهِيْمُ رَبِّ اجْعَلْ هٰذَا الْبَلَدَ اٰمِنًا وَّاجْنُبْنِيْ وَبَنِيَّ اَنْ نَّعْبُدَ الْاَصْنَامَ ﴿٣٦﴾

37. Mukama wange, mazima go gabuzizza bangi mu bantu. Kale oyo anangoberera, ddala oyo ye wange. N'oyo ananjeemera,

رَبِّ اِنَّهُنَّ اَضْلَلْنَ كَثِيْرًا مِّنَ النَّاسِ ۚ فَمَنْ تَبِعَنِيْ فَاِنَّهٗ مِنِّيْ ۚ وَمَنْ

عَصَانِي فَإِنَّكَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٧﴾

kale ddala Ggwe Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

رَبَّنَا إِنِّي أَسْكَنتُ مِن ذُرِّيَّتِي بِوَادٍ غَيْرِ ذِي زَرْعٍ عِندَ بَيْتِكَ الْمُحَرَّمِ رَبَّنَا لِيُقِيمُوا الصَّلَاةَ فَاجْعَلْ أَفْئِدَةً مِّنَ النَّاسِ تَهْوِي إِلَيْهِمْ وَارْزُقْهُم مِّنَ الثَّمَرَاتِ لَعَلَّهُمْ يَشْكُرُونَ ﴿٣٨﴾

38. Mukama waffe, ddala ntuuzizza abamu ku b'ezadde lyange mu kiwonvu ekitasigibwamu awali Enju yo Entukuvu. Mukama waffe, *ekyo nkikoze* balyooke bajjumbirenga essaala. Kale ddira emyoyo gy'abantu gy'olekere gye bali era obagabule ku bibala balyooke beebaze.

رَبَّنَا إِنَّكَ تَعْلَمُ مَا نُخْفِي وَمَا نُعْلِنُ ۗ وَمَا يَخْفَىٰ عَلَى اللَّهِ مِن شَيْءٍ فِي الْأَرْضِ وَلَا فِي السَّمَاءِ ﴿٣٩﴾

39. Mukama waffe, ddala Ggwe omanyi bye tukisa ne bye twooleka. Era tewali kyonna kyekisa Allah mu nsi wadde mu ggulu.

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي وَهَبَ لِي عَلَى الْكِبَرِ إِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ ۚ إِنَّ رَبِّي لَسَمِيعُ الدُّعَاءِ ﴿٤٠﴾

40. Amatendo gonna ga Allah oyo eyampa mu bukadde *bwange* Ismāili ne Isihāka. Mazima Mukama wange ye Muwulizi w'okusaba.

رَبِّ اجْعَلْنِي مُقِيمَ الصَّلَاةِ وَمِن ذُرِّيَّتِي ۚ رَبَّنَا وَتَقَبَّلْ دُعَاءِ ﴿٤١﴾

41. Mukama wange, nfuula omujjumbizi w'essaala n'aboomu zzadde lyange. Mukama waffe, kkiriza okusaba kwange.

رَبَّنَا اغْفِرْ لِي وَلِوَالِدَيَّ وَلِلْمُؤْمِنِينَ يَوْمَ يَقُومُ الْحِسَابُ ﴿٤٢﴾

ع ٦/٧ ١٨

42. Mukama waffe, onsonyiwanga n'abazadde bange n'abakkiriza ku lunaku okubala lwe kuliyimiririrawo.

**Ruku 7**

وَلَا تَحْسَبَنَّ اللَّهَ غَافِلًا عَمَّا يَعْمَلُ الظَّالِمُونَ ۚ إِنَّمَا يُؤَخِّرُهُمْ لِيَوْمٍ تَشْخَصُ فِيهِ الْأَبْصَارُ ﴿٤٣﴾

43. Era tolowoozanga nti Allah mugayaalirivu kw'ebyo aboonoonyi bye bakola. Mazima abalekawo okutuusa ku lunaku amaaso lwe galitunuliramu enkaliririza,

مُهْطِعِينَ مُقْنِعِي رُءُوسِهِمْ لَا يَرْتَدُّ إِلَيْهِمْ طَرْفُهُمْ ۖ وَأَفْئِدَتُهُمْ هَوَاءٌ ﴿٤٤﴾

44. Nga bagenda kiyumba anaagwa, nga bamagalazza n'emitwe gyaabwe, n'entunula yaabwe teribaddira nate, n'emitima gyabwe nga biwowongole.

وَأَنذِرِ النَّاسَ يَوْمَ يَأْتِيهِمُ الْعَذَابُ فَيَقُولُ الَّذِينَ ظَلَمُوا رَبَّنَا أَخِّرْنَا إِلَىٰ أَجَلٍ قَرِيبٍ نُّجِبْ دَعْوَتَكَ وَنَتَّبِعِ الرُّسُلَ ۗ أَوَلَمْ تَكُونُوا أَقْسَمْتُم مِّن قَبْلُ مَا لَكُم مِّن زَوَالٍ ﴿٤٥﴾

45. Era labula abantu ku lunaku lwe balituukibwako ekibonerezo, olwo aboonoonyi baligamba nti: Mukama waffe, tulwiseewoko okumala akaseera akampimpi, tujja kwanukula okukoowola kwo era tujja kugoberera Abatume. *Baligambibwa nti* Abaffe, temwerayirira olubereberye *nti* ddala temugenda kugwa?

وَسَكَنتُمْ فِي مَسَاكِنِ الَّذِينَ ظَلَمُوا أَنفُسَهُمْ وَتَبَيَّنَ لَكُمْ كَيْفَ فَعَلْنَا بِهِمْ وَضَرَبْنَا لَكُمُ الْأَمْثَالَ ﴿٤٦﴾

46. Songa mwabeeranga mu maka *agaali* ag'abo abeekotoggera bennyini, n'engeri gye twabayisaamu n'ennyonnyoka bulungi gye muli, ate netubaleetera n'ebyokulabirako.

47. Era ddala beekoba okwekoba kwabwe, naye nno *ekibonerezo* ky'okwekoba kwabwe kiri eri Allah. Era okwekoba kwabwe ne bwe kwalibadde nga ensozi zivaawo ku lwa kwo, *era tebaaliwangudde*.

وَقَدْ مَكَرُوا مَكْرَهُمْ وَعِندَ اللَّهِ مَكْرُهُمْ وَإِن كَانَ مَكْرُهُمْ لِتَزُولَ مِنْهُ الْجِبَالُ ﴿٤٧﴾

48. Kale tolowooza nti Allah talituukiriza kusuubiza kwe eri Ababaka be. Mazima Allah ye Luwangula, Nnyini kukangavvula,

فَلَا تَحْسَبَنَّ اللَّهَ مُخْلِفَ وَعْدِهِ رُسُلَهُ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ ذُو انتِقَامٍ ﴿٤٨﴾

49. Olunaku ensi lw'erikyuusibwamu ensi endala, *bwe lityo* n'eggulu; era balikiika eri Allah Omu, Omukasi.

يَوْمَ تُبَدَّلُ الْأَرْضُ غَيْرَ الْأَرْضِ وَالسَّمَاوَاتُ ۖ وَبَرَزُوا لِلَّهِ الْوَاحِدِ الْقَهَّارِ ﴿٤٩﴾

50. Era oliraba aboonoonyi ku lunaku olwo nga basibiddwa mu njegere.

وَتَرَى الْمُجْرِمِينَ يَوْمَئِذٍ مُّقَرَّنِينَ فِي الْأَصْفَادِ ﴿٥٠﴾

51. Ebyambalo byaabwe biriba bya kkolaasi, n'omuliro gulibuutikira obweenyi bwaabwe.

سَرَابِيلُهُم مِّن قَطِرَانٍ وَتَغْشَىٰ وُجُوهَهُمُ النَّارُ ﴿٥١﴾

52. *Olunaku olwo ddala lulibaawo*, Allah alyooke asasule buli muntu okusinziira kw'ebyo bye yakola. Mazima Allah mwangu nnyo mu kubala.

لِيَجْزِيَ اللَّهُ كُلَّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ ۚ إِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٥٢﴾

53.Kuno kwe kubuulirira okumatiza ku lw'okugasa abantu era balyooke balabulwe nakwo era balyooke bamanye nti ddala Ye ye musinzibwa Omu *yekka*, era n'abalina amagezi balyooke bafumiitirize.

هَٰذَا بَلَاغٌ لِّلنَّاسِ وَلِيُنذَرُوا بِهِ وَلِيَعْلَمُوا أَنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ وَلِيَذَّكَّرَ أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿٥٣﴾



رکوعاتها ٦ — سُوۡرَةُ الۡحِجۡرِ مَكِّيَّةٌ ١٥ — أياتها ١٠٠



## AL-ḤIJR

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ۝١

2. ALif Lām Rā* Zino ze Aya z'Ekitabo *Ekituukirivu* era ye Kur'āni etangaaza.

الٓرٰ ۟ تِلۡكَ اٰيٰتُ الۡكِتٰبِ وَ قُرۡاٰنٍ مُّبِيۡنٍ ۝٢

**Juzu 14**

الجزء ١٤

3. Emirundi mingi abo abatakkiriza beegomba nti kale singa baali Basiraamu.

رُبَمَا يَوَدُّ الَّذِيۡنَ كَفَرُوۡا لَوۡ كَانُوۡا مُسۡلِمِيۡنَ ۝٣

4. Ggwe baleke balye era beeyagale, babuzibwebuzibwe okusuubira okutaliimu nsa, naye mangu nnyo bajja kumanya.

ذَرۡهُمۡ يَاۡكُلُوۡا وَ يَتَمَتَّعُوۡا وَ يُلۡهِهِمُ الۡاَمَلُ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُوۡنَ ۝٤

5. Era tetuzikirizangako kibuga kyonna wabula kibaako ekiragiro ekimanyiddwa.

وَ مَاۤ اَهۡلَكۡنَا مِنۡ قَرۡيَةٍ اِلَّا وَ لَهَا كِتَابٌ مَّعۡلُوۡمٌ ۝٥

6. Tewali bantu bayinza kuyita ku ntuuko yaabwe, wadde tebayinza kwerwiisa mabega.

مَا تَسۡبِقُ مِنۡ اُمَّةٍ اَجَلَهَا وَ مَا يَسۡتَاۡخِرُوۡنَ ۝٦

7. Era bagamba nti: Owange ggwe eyassibwako Okubuulirira (Kur'āni), mazima ddala oli mulalu.

وَ قَالُوۡا يٰۤاَيُّهَا الَّذِيۡ نُزِّلَ عَلَيۡهِ الذِّكۡرُ اِنَّكَ لَمَجۡنُوۡنٌ ۝٧

8. Kale lwaaki totuleetera ba malayika, obanga oli mw'abo aboogera amazima?

لَوۡ مَا تَاۡتِيۡنَا بِالۡمَلٰٓئِكَةِ اِنۡ كُنۡتَ مِنَ الصّٰدِقِيۡنَ ۝٨

9. Tetussa ba malayika okuggyako olw'e-nsonga, era olwo tebaweebwa na kaagaanya.

مَا نُنَزِّلُ الۡمَلٰٓئِكَةَ اِلَّا بِالۡحَقِّ وَ مَا كَانُوۡۤا اِذًا مُّنۡظَرِيۡنَ ۝٩

10. Mazima Ffe twassa Okubuulira *kuno* era ddala Ffe bakuumi ba kwo.

اِنَّا نَحۡنُ نَزَّلۡنَا الذِّكۡرَ وَ اِنَّا لَهٗ لَحٰفِظُوۡنَ ۝١٠

11. Era ddala twatuma *Ababaka* olubereberye lwo mu mijiji gy'abaasooka.

وَ لَقَدۡ اَرۡسَلۡنَا مِنۡ قَبۡلِكَ فِيۡ شِيَعِ الۡاَوَّلِيۡنَ ۝١١

12. Naye tewaali Mubaka yabatuukako wabula baamujereganga bujerezi.

وَ مَا يَاۡتِيۡهِمۡ مِّنۡ رَّسُوۡلٍ اِلَّا كَانُوۡا بِهٖ يَسۡتَهۡزِءُوۡنَ ۝١٢

13. *Era okujerega* bwe kutyo bwe tukwefuza emitima gy'aboonoonyi.

كَذٰلِكَ نَسۡلُكُهٗ فِيۡ قُلُوۡبِ الۡمُجۡرِمِيۡنَ ۝١٣

---

*15:2. Nze Allah alaba byonna.*

14. *Kur'ani* tebagikkiriza newaakubadde nga eky'okulābirako ky'abaabasooka kyamala okubaawo.

لَا يُؤْمِنُوْنَ بِهٖ وَقَدْ خَلَتْ سُنَّةُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿١٤﴾

15. Era ne bwe twalibagguliddewo oluggi ku ggulu ne baba nga balinnyira mu lwo,

وَلَوْ فَتَحْنَا عَلَيْهِمْ بَابًا مِّنَ السَّمَآءِ فَظَلُّوْا فِيْهِ يَعْرُجُوْنَ ﴿١٥﴾

16. Era ddala baaligambye nti: Amaaso gaffe ge gawubisibbwa; nedda, tuli bantu abalogeddwa.

لَقَالُوْٓا اِنَّمَا سُكِّرَتْ اَبْصَارُنَا بَلْ نَحْنُ قَوْمٌ مَّسْحُوْرُوْنَ ﴿١٦﴾

**Ruku 2**

17. Era ddala twateeka ku ggulu enkulungo *z'emmunyeenye* era netuliwunda olw'abalabi.

وَلَقَدْ جَعَلْنَا فِي السَّمَآءِ بُرُوْجًا وَّزَيَّنّٰهَا لِلنّٰظِرِيْنَ ﴿١٧﴾

18. Era netulikuuma ku buli Sitaani agobaganyizibwa.

وَحَفِظْنٰهَا مِنْ كُلِّ شَيْطٰنٍ رَّجِيْمٍ ﴿١٨﴾

19. Wabula buli awuliriza mu bubba, kale alondoolwa kibonoomu amyamyansa.

اِلَّا مَنِ اسْتَرَقَ السَّمْعَ فَاَتْبَعَهٗ شِهَابٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٩﴾

20. N'ensi twagyaliira netussa mu yo ensozi enywevu era netumeza mu yo buli kimu nga kya kigero.

وَالْاَرْضَ مَدَدْنٰهَا وَاَلْقَيْنَا فِيْهَا رَوَاسِيَ وَاَنْۢبَتْنَا فِيْهَا مِنْ كُلِّ شَيْءٍ مَّوْزُوْنٍ ﴿٢٠﴾

21. Era netubateera mu yo ebibeezaawo obulamu *netugabula* n'oyo mmwe gwe mutagabirira.

وَجَعَلْنَا لَكُمْ فِيْهَا مَعَايِشَ وَمَنْ لَّسْتُمْ لَهٗ بِرٰزِقِيْنَ ﴿٢١﴾

22. Era tewali kintu kyonna wabula gye tuli y'eri eggwanika lya kyo, era tetukissa wabula mu kigero ekimanyifu.

وَاِنْ مِّنْ شَيْءٍ اِلَّا عِنْدَنَا خَزَآئِنُهٗ وَمَا نُنَزِّلُهٗٓ اِلَّا بِقَدَرٍ مَّعْلُوْمٍ ﴿٢٢﴾

23. Era tutuma empewo eziwakisa *ebisimbe*, olwo netussa amazzi okuva mu bire; kale netubanywesa ku go era si mmwe bateresi ba go.

وَاَرْسَلْنَا الرِّيٰحَ لَوَاقِحَ فَاَنْزَلْنَا مِنَ السَّمَآءِ مَآءً فَاَسْقَيْنٰكُمُوْهُ وَمَآ اَنْتُمْ لَهٗ بِخٰزِنِيْنَ ﴿٢٣﴾

24. Era ddala Ffe tuwa obulamu era *Ffe* tufiisa era Ffe b'okusigalawo.

وَاِنَّا لَنَحْنُ نُحْيٖ وَنُمِيْتُ وَنَحْنُ الْوٰرِثُوْنَ ﴿٢٤﴾

25. Era ddala tumanyi abakulembedde mu mmwe era tumanyi *n'abo* abasigadde emabega.

وَلَقَدْ عَلِمْنَا الْمُسْتَقْدِمِيْنَ مِنْكُمْ وَلَقَدْ عَلِمْنَا الْمُسْتَاْخِرِيْنَ ﴿٢٥﴾

26. Era ddala Mukama wo y'alibakung'aanya. Mazima Ye ye Mugezi ennyo, Omumanyi wa byonna.

وَاِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَحْشُرُهُمْ اِنَّهٗ حَكِيْمٌ عَلِيْمٌ ﴿٢٦﴾

**Ruku 3**

27. Era mazima twatonda omuntu mu budongo obudoodooma, mu ttaka eriddugavu eribumbiddwa.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْاِنْسَانَ مِنْ صَلْصَالٍ مِّنْ حَمَاٍ مَّسْنُوْنٍ ﴿٢٧﴾

28. N'amajinni twagatonda lubereberye mu muliro gw'empewo ezookya.

وَالْجَآنَّ خَلَقْنٰهُ مِنْ قَبْلُ مِنْ نَّارِ السَّمُوْمِ ﴿٢٨﴾

29. Era *jjukira* nga Mukama wo bwe yagamba ba malayika nti: Mazima ng'enda kutonda omuntu mu budongo obudoodooma, mu ttaka eriddugavu eribumbiddwa.

وَاِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلٰٓئِكَةِ اِنِّيْ خَالِقٌۢ بَشَرًا مِّنْ صَلْصَالٍ مِّنْ حَمَاٍ مَّسْنُوْنٍ ﴿٢٩﴾

30. Kale bwe nnaamala okumutereeza nemmufuuwamu Ekigambo kyange, olwo mugwe wansi mumugondere.

فَاِذَا سَوَّيْتُهٗ وَنَفَخْتُ فِيْهِ مِنْ رُّوْحِيْ فَقَعُوْا لَهٗ سٰجِدِيْنَ ﴿٣٠﴾

31. Kale ba malayika bonna wamu baamugondera,

فَسَجَدَ الْمَلٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ اَجْمَعُوْنَ ﴿٣١﴾

32. Okuggyako Ibilīsi; ye yagaana okuba mw'abo abawulize.

اِلَّآ اِبْلِيْسَ ؕ اَبٰٓى اَنْ يَّكُوْنَ مَعَ السّٰجِدِيْنَ ﴿٣٢﴾

33. *Allah* n'agamba nti: Owange Ibilīsi, obadde ki obutaba mw'abo abawulize?

قَالَ يٰٓاِبْلِيْسُ مَا لَكَ اَلَّا تَكُوْنَ مَعَ السّٰجِدِيْنَ ﴿٣٣﴾

34.N'agamba nti: Siri wa kugondera muntu gwe watonda mu budongo obudoodooma, obuva mu ttaka eriddugavu eribumbiddwa.

قَالَ لَمْ اَكُنْ لِّاَسْجُدَ لِبَشَرٍ خَلَقْتَهٗ مِنْ صَلْصَالٍ مِّنْ حَمَاٍ مَّسْنُوْنٍ ﴿٣٤﴾

35.*Allah* n'agamba nti: Kale vaamu, mazima oli wa kugobaganyizibwa.

قَالَ فَاخْرُجْ مِنْهَا فَاِنَّكَ رَجِيْمٌ ﴿٣٥﴾

36.Era ddala olibaako ekikolimo *kyange* okutuusiza ddala ku lunaku lw'okulamulirwako.

وَّاِنَّ عَلَيْكَ اللَّعْنَةَ اِلٰى يَوْمِ الدِّيْنِ ﴿٣٦﴾

37. N'agamba nti: Mukama wange, mpa akaagaanya okutuusa ku lunaku lwe balizuukizibwa.

قَالَ رَبِّ فَاَنْظِرْنِيْٓ اِلٰى يَوْمِ يُبْعَثُوْنَ ﴿٣٧﴾

38. *Allah* n'agamba nti: Kale ddala oli mw'abo abaweereddwa akaagaanya,

قَالَ فَاِنَّكَ مِنَ الْمُنْظَرِيْنَ ﴿٣٨﴾

39. Okutuusa ku lunaku lw'ekiseera ekyategekebwa.

اِلٰى يَوْمِ الْوَقْتِ الْمَعْلُوْمِ ﴿٣٩﴾

40. N'agamba nti: Mukama wange, nga bw'onsalidde okuba omubuze, mazima nzija kubalungiyiza *ebibi* mu nsi, era ddala ng'enda kubawabya bonna,

قَالَ رَبِّ بِمَآ اَغْوَيْتَنِيْ لَاُزَيِّنَنَّ لَهُمْ فِي الْاَرْضِ وَلَاُغْوِيَنَّهُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿٤٠﴾

41.Okuggyako abaweereza bo mw'abo abalondemu.

اِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ الْمُخْلَصِيْنَ ﴿٤١﴾

42. *Allah* n'agamba nti: Lino ly'ekkubo eggolokofu gyendi.

قَالَ هٰذَا صِرَاطٌ عَلَيَّ مُسْتَقِيْمٌ ﴿٤٢﴾

43. Mazima abaweereza bange tojja kuba na buyinza ku bo, okuggyako oyo alikugoberera mu babuze.

اِنَّ عِبَادِيْ لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطٰنٌ اِلَّا مَنِ اتَّبَعَكَ مِنَ الْغٰوِيْنَ ﴿٤٣﴾

44. Era ddala Jahannamu ky'ekifo ekyabasuubizibwa abo bonna.

وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمَوْعِدُهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٤﴾

45. Eriko emiryango musanvu, nga buli mulyango gulina omutemwa mu bo omugereke.

لَهَا سَبْعَةُ أَبْوَابٍ لِكُلِّ بَابٍ مِنْهُمْ جُزْءٌ مَقْسُومٌ ﴿٤٥﴾

**Ruku 4**

46. Mazima abeekuumi be balibeera mu nsuku n'ensulo.

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿٤٦﴾

47. *Baligambibwa nti:* Muziyingire mu mirembe nga muli mu ddembe.

ادْخُلُوهَا بِسَلَامٍ آمِنِينَ ﴿٤٧﴾

48. Era tulibaggyamu effutwa eriri mu mitima gyabwe *babeere* ba luganda, baliba ku nnamulondo ezoolekaganye.

وَنَزَعْنَا مَا فِي صُدُورِهِمْ مِنْ غِلٍّ إِخْوَانًا عَلَىٰ سُرُرٍ مُتَقَابِلِينَ ﴿٤٨﴾

49. Mu zo, tebalituukibwako bukoowu wadde tebaliziggyibwaamu.

لَا يَمَسُّهُمْ فِيهَا نَصَبٌ وَمَا هُمْ مِنْهَا بِمُخْرَجِينَ ﴿٤٩﴾

50. Tegeeza abaweereza bange nti ddala Nze Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo;

نَبِّئْ عِبَادِي أَنِّي أَنَا الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ﴿٥٠﴾

51. Era nti ddala ekibonerezo kyange ky'ekibonerezo ekirumya ennyo.

وَأَنَّ عَذَابِي هُوَ الْعَذَابُ الْأَلِيمُ ﴿٥١﴾

52. Era bategeeze n'ebyaafa ku bagenyi ba Ibrāhīmu.

وَنَبِّئْهُمْ عَنْ ضَيْفِ إِبْرَاهِيمَ ﴿٥٢﴾

53. Awo bwe baayingira gy'ali nebagamba nti: Mirembe, n'agamba nti: Mazima ffe tubatidde.

إِذْ دَخَلُوا عَلَيْهِ فَقَالُوا سَلَامًا قَالَ إِنَّا مِنْكُمْ وَجِلُونَ ﴿٥٣﴾

54. Nebagamba nti: Totya, mazima tukuwa amawulire ag'essanyu ag'omwana ow'obulenzi aliba omumanyi ennyo.

قَالُوا لَا تَوْجَلْ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَامٍ عَلِيمٍ ﴿٥٤﴾

55. N'agamba nti:Abaffe, mumpa amawulire ag'essanyu nga n'obukadde bumaze okuntuukako?Ate olwo mawulire ki ag'essanyu ge mumpa?

قَالَ أَبَشَّرْتُمُونِي عَلَىٰ أَنْ مَسَّنِيَ الْكِبَرُ فَبِمَ تُبَشِّرُونَ ﴿٥٥﴾

56. Nebagamba nti: Tukuwadde amawulire ag'essanyu mu butongole, kale tobeera mw'abo abaweddemu essuubi.

قَالُوا بَشَّرْنَاكَ بِالْحَقِّ فَلَا تَكُنْ مِنَ الْقَانِطِينَ ﴿٥٦﴾

57. N'agamba nti: Ani aggweebwamu essuubi ku kusaasira kwa Mukama we okuggyako ababuze?

قَالَ وَمَنْ يَقْنَطُ مِنْ رَحْمَةِ رَبِّهِ إِلَّا الضَّالُّونَ ﴿٥٧﴾

58. *Ibrāhīmu* n'agamba nti: Abange mmwe ababaka, ensonga yammwe yennyini *gye mujjiridde* y'eruwa?

قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا الْمُرْسَلُونَ ﴿٥٨﴾

59. Nebagamba nti: Tutumiddwa eri abantu aboonoonyi,

قَالُوا إِنَّا أُرْسِلْنَا إِلَىٰ قَوْمٍ مُجْرِمِينَ ﴿٥٩﴾

60. Nga oggyeeko abagoberezi ba Lūti, mazima bo tujja kubawonya bonna,

إِلَّآ ءَالَ لُوطٍ إِنَّا لَمُنَجُّوهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٦٠﴾

61. Okuggyako mukazi we; tukakasa nti ddala ye waakuba mw'abo abanasigala emabega.

إِلَّا ٱمْرَأَتَهُۥ قَدَّرْنَآ إِنَّهَا لَمِنَ ٱلْغَٰبِرِينَ ﴿٦١﴾

**Ruku 5**

62. Awo Ababaka bwe baatuuka eri ab'ewa Lūti,

فَلَمَّا جَآءَ ءَالَ لُوطٍ ٱلْمُرْسَلُونَ ﴿٦٢﴾

63. *Lūti* n'agamba nti: Mazima muli bantu abatamanyiddwa.

قَالَ إِنَّكُمْ قَوْمٌ مُّنكَرُونَ ﴿٦٣﴾

64.Nebagamba nti: Ddala tukuleetedde *obubaka bw'ekibonerezo* ekyo kye babadde babuusabuusa.

قَالُوا۟ بَلْ جِئْنَٰكَ بِمَا كَانُوا۟ فِيهِ يَمْتَرُونَ ﴿٦٤﴾

65. Era tuzze gy'oli n'obukakafu, era ddala tuli ba mazima.

وَأَتَيْنَٰكَ بِٱلْحَقِّ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ﴿٦٥﴾

66. Kale genda n'abewuwo mu kitundu *ekisembayo* mu kiro era ggw'oba okoobera emabega waabwe; naye tewaba yenna mu mmwe atunula mabega, era mugende gye mulagiddwa.

فَأَسْرِ بِأَهْلِكَ بِقِطْعٍ مِّنَ ٱلَّيْلِ وَٱتَّبِعْ أَدْبَٰرَهُمْ وَلَا يَلْتَفِتْ مِنكُمْ أَحَدٌ وَٱمْضُوا۟ حَيْثُ تُؤْمَرُونَ ﴿٦٦﴾

67. Era twamutegeeza ensonga eyo *amanye* nti ddala omulandira gwa bano gwa kukutulwa nga bukya.

وَقَضَيْنَآ إِلَيْهِ ذَٰلِكَ ٱلْأَمْرَ أَنَّ دَابِرَ هَٰٓؤُلَآءِ مَقْطُوعٌ مُّصْبِحِينَ ﴿٦٧﴾

68. Era abantu b'omu kibuga bajja nga bajaganya.

وَجَآءَ أَهْلُ ٱلْمَدِينَةِ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٦٨﴾

69. *Lūti* n'agamba nti: Mazima bano bagenyi bange, kale temumpeebuula;

قَالَ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ ضَيْفِى فَلَا تَفْضَحُونِ ﴿٦٩﴾

70. Era mutye Allah era temunswaaza.

وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ ﴿٧٠﴾

71. Nebagamba nti: Owange, tetwakuziyiza *okukyazanga* abantu *abagwiira*?

قَالُوٓا۟ أَوَلَمْ نَنْهَكَ عَنِ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٧١﴾

72. N'agamba nti: Bawala bange *nabo* baabano *webali. Mwegendereze* bwe muba nga mulina *ekibi* kye mwagala okukola.

قَالَ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِىٓ إِن كُنتُمْ فَٰعِلِينَ ﴿٧٢﴾

73. *Ggwe Lūti*, amazima g'obulamu bwo! Ddala abo bali mu ttamiiro lyaabwe bavuya.

لَعَمْرُكَ إِنَّهُمْ لَفِى سَكْرَتِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿٧٣﴾

74. Olwo ekibonerezo nekibavumbagira awo nga enjuba evaayo.

فَأَخَذَتْهُمُ ٱلصَّيْحَةُ مُشْرِقِينَ ﴿٧٤﴾

75. Kale *ekibuga* netukifuula, waggulu wa kyo newadda wansi wa kyo, era netubatonnyeseza enkuba ey'amayinja ag'olusennyente.

فَجَعَلْنَا عَٰلِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّن سِجِّيلٍ ﴿٧٥﴾

76. Mazima mw'ebyo mulimu obubonero eri abalabufu.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّلْمُتَوَسِّمِينَ ﴿٧٦﴾



77.Era *ekibuga ekyo* kiri ku luguudo olukyaliwo.

وَإِنَّهَا لَبِسَبِيلٍ مُّقِيمٍ ﴿٧٧﴾

78. Mazima mw'ekyo mulimu obubonero eri abakkiriza.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِّلْمُؤْمِنِينَ ﴿٧٨﴾

79. Era ddala abantu b'omu kibira *nabo* baali bakozi ba bibi.

وَإِن كَانَ أَصْحَابُ الْأَيْكَةِ لَظَالِمِينَ ﴿٧٩﴾

80. Kale twababonereza. Era *ebibuga* byombi *biziikiddwa* ku luguudo olwetadde.

فَانتَقَمْنَا مِنْهُمْ وَإِنَّهُمَا لَبِإِمَامٍ مُّبِينٍ ﴿٨٠﴾

**Ruku 6**

81. Era ddala n'abantu b'e Ḥijiri *nabo* baalimbisa Abatume.

وَلَقَدْ كَذَّبَ أَصْحَابُ الْحِجْرِ الْمُرْسَلِينَ ﴿٨١﴾

82. Era twabawa obubonero bwaffe, naye nga babukuba mabega.

وَآتَيْنَاهُمْ آيَاتِنَا فَكَانُوا عَنْهَا مُعْرِضِينَ ﴿٨٢﴾

83. Era baawookoolanga amayumba mu nsozi nga bali ntende.

وَكَانُوا يَنْحِتُونَ مِنَ الْجِبَالِ بُيُوتًا آمِنِينَ ﴿٨٣﴾

84. Kale ekibonerezo nekibavumbagira nga bukya.

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ مُصْبِحِينَ ﴿٨٤﴾

85. Naye ebyo bye baakola tebyabagasa.

فَمَا أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٨٥﴾

86. Era tetwatonda ggulu na nsi n'ebiri wakati wa byombi wabula lwa mazima. Era ddala Essaawa *eyalagaanyizibwa* ejja kutuuka. Kale ggwe leka endeka ennungi.

وَمَا خَلَقْنَا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا إِلَّا بِالْحَقِّ ۗ وَإِنَّ السَّاعَةَ لَآتِيَةٌ ۖ فَاصْفَحِ الصَّفْحَ الْجَمِيلَ ﴿٨٦﴾

87. Mazima Mukama wo ye Ssaabatonzi, Omumanyi wa byonna.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ الْخَلَّاقُ الْعَلِيمُ ﴿٨٧﴾

88. Era mazima twakuwa *Aya* omusanvu ezidding'anwa entakera, ne Kur'āni ensukkirivu.

وَلَقَدْ آتَيْنَاكَ سَبْعًا مِّنَ الْمَثَانِي وَالْقُرْآنَ الْعَظِيمَ ﴿٨٨﴾

89. Era tolambululanga maaso go eri ebyo bye tweyagalizaamu ebibiina ebimu mu bo era tonakuwala ku lwabwe; naye budaabuda abakkiriza.

لَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعْنَا بِهِ أَزْوَاجًا مِّنْهُمْ وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَاخْفِضْ جَنَاحَكَ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٩﴾

90. Era gamba nti: Mazima nze ndi Mulabuzi ow'olwaatu.

وَقُلْ إِنِّي أَنَا النَّذِيرُ الْمُبِينُ ﴿٩٠﴾

91. *Tujja kubabonereza* okufaananako nga bwe twassa *ekibonerezo* ku beekutula-kutulamu.

كَمَا أَنزَلْنَا عَلَى الْمُقْتَسِمِينَ ﴿٩١﴾

92. Abo abafuula Kur'āni okuba ensense-bufu.*

الَّذِينَ جَعَلُوا الْقُرْآنَ عِضِينَ ﴿٩٢﴾

---

*15:88-92. Aya 88-92 tuziwadde amakulu ag'ebiseera eby'omu maaso (future tense) olw'okuba zirimu okulabula kwa maanyi eri Abasiraamu. Kino tekyewuunyisa kubanga mu Kur'ani Entukukuvu okulanga ebisuubizo ebyo ebiba biteekwa okutuukirira mu*

93. Kale mu mazima ga Mukama wo, ddala bonna tulibabuuza,

فَوَرَبِّكَ لَنَسْـَٔلَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٩٣﴾

94. Kw'ebyo bye baakolanga.

عَمَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٩٤﴾

95. Kale langirira kaati ebyo by'olagirwa era weesambe *abo* abenkanya Allah n'ebirala.

فَاصْدَعْ بِمَا تُؤْمَرُ وَأَعْرِضْ عَنِ الْمُشْرِكِينَ ﴿٩٥﴾

96. Mazima Ffe tujja okukumalira ku bakudaazi:

إِنَّا كَفَيْنَاكَ الْمُسْتَهْزِءِينَ ﴿٩٦﴾

97. Abo abassaawo omusinzibwa omulala awamu ne Allah. Kale mangu nnyo bajja kumanya.

الَّذِينَ يَجْعَلُونَ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ ۚ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٩٧﴾

98. Era ddala tumanyi *bulungi* nga ddala omutima gwo gukeng'entererwa olw'ebyo bye boogera.

وَلَقَدْ نَعْلَمُ أَنَّكَ يَضِيقُ صَدْرُكَ بِمَا يَقُولُونَ ﴿٩٨﴾

99. Naye *ggwe* tendereza n'amatendo ga Mukama wo era obeere mw'abo abavuunama.

فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَكُن مِّنَ السَّاجِدِينَ ﴿٩٩﴾

100.Era sinza Mukama wo okutuusa lw'olituukibwako okufa.

وَاعْبُدْ رَبَّكَ حَتَّىٰ يَأْتِيَكَ الْيَقِينُ ﴿١٠٠﴾

---

*biseera ebyomu maaso kusinga kuba mu biseera eby'emabega(past tense). Ekintu ekibaddewo ne kiyitako n'ekiseera ate tekibaako kubuusibwabuusibwa era kiba tekikyasoboka kukyuusibwa. Katonda okukola ebisuubizo bino ng'ayogerera mu biseera eby'emabega, kabonero akalaga nti mu buli ngeri ebisuubizo ebyo bya kutuukirira.*



رکوعاتها ١٦ — سُوْرَةُ النَّحْلِ مَكِّيَّةٌ ١٦

## AL-NAḤL

*(Yakka luberebereye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Ekiragiro kya Allah kituuse, kale temukiwujjirira. Obutuukirivu bubwe era wa waggulu nnyo okusinga ebyo bye bamwenkanya nabyo.

اَتٰۤى اَمْرُ اللّٰهِ فَلَا تَسْتَعْجِلُوْهُ ؕ سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٢﴾

3. Y'assa ba malayika n'okubikkulirwa olw'okulagira kwe kw'abo b'aba asiimye mu baweereza be nti mulabule *abantu* nti: Teri musinzibwa mulala okuggyako Nze. Kale mutye Nze *nzekka.*

يُنَزِّلُ الْمَلٰٓئِكَةَ بِالرُّوْحِ مِنْ اَمْرِهٖ عَلٰى مَنْ يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖۤ اَنْ اَنْذِرُوْۤا اَنَّهٗ لَاۤ اِلٰهَ اِلَّاۤ اَنَا فَاتَّقُوْنِ ﴿٣﴾

4. Y'eyatonda eggulu n'ensi mu mazima *n'amagezi amasuffu.* Ali waggulu nnyo kw'ebyo bye bamwenkanya na byo.

خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ بِالْحَقِّ ؕ تَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٤﴾

5. Yatonda omuntu mu ttondo ly'amazzi agazaala, naye okwejjuukiriza nga ye muwakanyi ow'olwaatu.

خَلَقَ الْاِنْسَانَ مِنْ نُّطْفَةٍ فَاِذَا هُوَ خَصِيْمٌ مُّبِيْنٌ ﴿٥﴾

6. Era n'ebisolo y'eyabitonda; mubirinamu ebibugumya n'ebyomugaso ebirala *bingi* era ku byo kwe mulya.

وَالْاَنْعَامَ خَلَقَهَا ۚ لَكُمْ فِيْهَا دِفْءٌ وَّمَنَافِعُ وَمِنْهَا تَاْكُلُوْنَ ﴿٦﴾

7. Era mubirinamu eby'okwewunda *n'essanyu* awo nga mubikomyawo eka akawungeezi, n'awo nga mubitwaala ku ttale ku makya.

وَلَكُمْ فِيْهَا جَمَالٌ حِيْنَ تُرِيْحُوْنَ وَحِيْنَ تَسْرَحُوْنَ ﴿٧﴾

8. Era byetikka ebizito byammwe okutuuka mu bifo bye mutaalituuseeko, okuggyako nga mwekakaabirizza. Mazima Mukama wammwe Musaasizi nnyo, Wa kisa nnyo.

وَتَحْمِلُ اَثْقَالَكُمْ اِلٰى بَلَدٍ لَّمْ تَكُوْنُوْا بٰلِغِيْهِ اِلَّا بِشِقِّ الْاَنْفُسِ ؕ اِنَّ رَبَّكُمْ لَرَءُوْفٌ رَّحِيْمٌ ﴿٨﴾

9. *Era y'eyatonda* n'embalaasi, n'ennyumbu, n'endogoyi, mulyooke mubyebagale era *bibeere* ebyewundo. Era alitondayo n'ebirala *kati* bye mutamanyi.

وَّالْخَيْلَ وَالْبِغَالَ وَالْحَمِيْرَ لِتَرْكَبُوْهَا وَزِيْنَةً ؕ وَيَخْلُقُ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٩﴾

10. Era okwoleka ekkubo *eggolokofu* kuli ku Allah, kuba mu go mulimu amakyaamu. Era singa *Allah* yayagala *kukaka*, ddala mwenna yaalibalung'amizza.

وَعَلَى اللّٰهِ قَصْدُ السَّبِيْلِ وَمِنْهَا جَآئِرٌ ؕ وَلَوْ شَآءَ لَهَدٰىكُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿١٠﴾ ع

### Ruku 2

11. Ye y'eyabassiza amazzi okuva mu bire gemufunako ag'okunywa era gegavaamu emiti kwe mulundira.

هُوَ الَّذِيْۤ اَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً لَّكُمْ مِّنْهُ شَرَابٌ وَّمِنْهُ شَجَرٌ فِيْهِ تُسِيْمُوْنَ ﴿١١﴾

12. Agabamerezeseza ebimera eby'empeke, n'emizayituuni, n'emitende, n'emizabibu, n'ebibala ebya buli ngeri. Mazima mu kyo mulimu obubonero eri abantu abafumiitiriza.

يُنۢبِتُ لَكُم بِهِ ٱلزَّرْعَ وَٱلزَّيْتُونَ وَٱلنَّخِيلَ وَٱلْأَعْنَٰبَ وَمِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿١٢﴾

13. Era y'eyateeka ekiro n'emisana ku kubaweereza, n'enjuba n'omwezi n'e-mmunyeenye ebyassibwa ku kuweereza *mmwe* olw'okulagira kwe. Mazima mw'ebyo mulimu obubonero eri abantu abakozesa amagezi

وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ ۖ وَٱلنُّجُومُ مُسَخَّرَٰتٌۢ بِأَمْرِهِۦٓ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿١٣﴾

14. Era n'ebyo bye yabatondera mu nsi eby'erangi ez'enjawulo *biweereza byammwe*. Mazima mw'ebyo mulimu okulabula eri abantu ababuulirirwa.

وَمَا ذَرَأَ لَكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ مُخْتَلِفًا أَلْوَٰنُهُۥٓ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٤﴾

15. Era Ye y'eyabagondeza ennyanja mulyooke mulye mu yo ennyama ensu era muggye muy o eby'amajolobera bye mwambala. Era olaba ebyombo ku yo nga bisala *amazzi*, mulyooke munoonye ku mikisa gye era mulyooke mwebaze.

وَهُوَ ٱلَّذِى سَخَّرَ ٱلْبَحْرَ لِتَأْكُلُوا۟ مِنْهُ لَحْمًا طَرِيًّا وَتَسْتَخْرِجُوا۟ مِنْهُ حِلْيَةً تَلْبَسُونَهَا ۖ وَتَرَى ٱلْفُلْكَ مَوَاخِرَ فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٥﴾

16. Era y'eyassa mu nsi ensozi enyweevu ziryooke zibabeezeewo* era *y'eyassaamu* n'emigga n'amakubo mulyooke mukwate ekkubo ettuufu.

وَأَلْقَىٰ فِى ٱلْأَرْضِ رَوَٰسِىَ أَن تَمِيدَ بِكُمْ وَأَنْهَٰرًا وَسُبُلًا لَّعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٦﴾

17. Era *yassaamu* n'obubonero *obulala*. N'olwemmunyeenye bo bazuula amakubo gaabwe.

وَعَلَٰمَٰتٍ ۚ وَبِٱلنَّجْمِ هُمْ يَهْتَدُونَ ﴿١٧﴾

---

*16:16. Bangi balowooza nti 'an tamiida bikum' (أَن تَمِيدَ بِكُمْ) bitegeeza 'eryooke ebayuuguumye'. Kino si kituufu kubanga olwo kyalibadde kitegeeza nti mu byengera Allah by'ajjukiza abantu mwe muli n'ensozi ezireetera ensi okuyuuguuma olwa musisi ate nga kino kireetera obulamu n'ebintu okutokomoka. Bangi tebakirowoozako nti ekigambo 'tamiida' ( تَمِيدَ ) kisibuka mu kigambo 'maada' ( مَادَ )ekitegeeza 'okuwa ebibeesaawo obulamu bw'omuntu, okugeza nga emmere, amazzi, n'ebirala. Mu butuufu, n'ekigambo 'maaidah' ( مَآئِدَة ) ekikozesebwa mu Kur'ani era nga kitegeeza 'ekijjulo' nakyo kisibuka mu nnono y'emu eya 'maada'.*

*Okusinziira ku makulu 'ag'okubeesaawo' ge tuggye mu kigambo kino, Aya etutegeeza nti Allah yatutondera ensozi nazo zituyambe mu kufuna ebintu ebitali bimu bye twetaaga okubeerawo, okugeza nga: emmere, amazzi, n'ebirala bingi nnyo. Kimanyiddwa bulungi nti enkuba eva mu mazzi agafuumuuka mu ngeri y'omukka negagenda mu bwengula, omukka ate ne gukung'aanyizibwa, neguwola, olwo ate ne gudda ku nsi mu ngeri y'enkuba. Ensozi zizannya ekifo kya maanyi nnyo mu kuwoza empewo eno eryooke edde mu ngeri y'enkuba etonnya n'emezesa ebibala, emiti n'omuddo kwe tufuna emmere era n'ebisolo nabyo bwe bityo. Enzivunnula eno ekwatagana bulungi n'ensonga eyogerwako mu Aya eno n'endala ezigifaanana.*

18. Abaffe, oyo atonda afaanana n'oyo atatonda? Abaffe, temufumiitiriza?

أَفَمَنْ يَّخْلُقُ كَمَنْ لَّا يَخْلُقُ ۚ أَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ﴿١٨﴾

19. Era bwe *mugezaako* okubala ebyengera bya Allah, temuyinza kubibala *kubimalayo*. Mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

وَإِنْ تَعُدُّوْا نِعْمَةَ اللّٰهِ لَا تُحْصُوْهَا ۚ إِنَّ اللّٰهَ لَغَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٩﴾

20. Era Allah y'amanyi ebyo bye mukisa ne bye mwooleka.

وَاللّٰهُ يَعْلَمُ مَا تُسِرُّوْنَ وَمَا تُعْلِنُوْنَ ﴿٢٠﴾

21. Era abo be bawanjagira ebbali wa Allah tebatonda kintu kyonna,wabula nabo batondebwa butondebwa.

وَالَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ لَا يَخْلُقُوْنَ شَيْـًٔا وَّهُمْ يُخْلَقُوْنَ ﴿٢١﴾

22. Bafu, si balamu; era tebategeera na ddi lwe balizuukizibwa.

أَمْوَاتٌ غَيْرُ أَحْيَآءٍ ۚ وَمَا يَشْعُرُوْنَ ۙ أَيَّانَ يُبْعَثُوْنَ ﴿٢٢﴾

**Ruku 3**

23. Omusinzibwa wammwe asinzibwa ali Omu *yekka*. Kale abo abatakkiriza nkomerero, emyoyo gyaabwe migwiira *eri amazima* era bo beekuza nnyo.

إِلٰهُكُمْ إِلٰهٌ وَّاحِدٌ ۚ فَالَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ قُلُوْبُهُمْ مُّنْكِرَةٌ وَّهُمْ مُّسْتَكْبِرُوْنَ ﴿٢٣﴾

24.Tewali kuwannaanya, ddala Allah amanyi bulungi ebyo bye bakisa n'ebyo bye booleka. Mazima Ye tayagala beekuza.

لَا جَرَمَ أَنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّوْنَ وَمَا يُعْلِنُوْنَ ۗ إِنَّهٗ لَا يُحِبُّ الْمُسْتَكْبِرِيْنَ ﴿٢٤﴾

25.Era bwe bagambibwa nti: *Mulowooza ki* kw'ebyo Mukama wammwe bye yassa? Bagamba nti: *Ezo* ngero z'abedda.

وَإِذَا قِيْلَ لَهُمْ مَّاذَآ أَنْزَلَ رَبُّكُمْ ۙ قَالُوْٓا أَسَاطِيْرُ الْأَوَّلِيْنَ ﴿٢٥﴾

26. N'ekivaamu balyetikka obuzito bwabwe obujjuvu ku lunaku lw'okuzuukira, n'obumu ku buzito bw'abo be baabuza mu butamanya. Mwetegereze! Nga bibi nnyo ebyo bye beetisse.

لِيَحْمِلُوْٓا أَوْزَارَهُمْ كَامِلَةً يَّوْمَ الْقِيٰمَةِ ۙ وَمِنْ أَوْزَارِ الَّذِيْنَ يُضِلُّوْنَهُمْ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۚ أَلَا سَآءَ مَا يَزِرُوْنَ ﴿٢٦﴾

**Ruku 4**

27. Ddala n'abo abaabasooka baasala enkwe, naye Allah n'ajjira ekizimbe kyabwe okuva mu misingi, kale akasolya nekabagwako nga kava waggulu waabwe; era nebatuukibwako n'ekibonerezo okuva gye bataamanya.

قَدْ مَكَرَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَأَتَى اللّٰهُ بُنْيَانَهُمْ مِّنَ الْقَوَاعِدِ فَخَرَّ عَلَيْهِمُ السَّقْفُ مِنْ فَوْقِهِمْ وَأَتٰىهُمُ الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٢٧﴾

28. Nate ne ku lunaku lw'okuzuukira alibaswaaza era aligamba nti: Baluwa abo abenkana nange be mwasinziirangako okuwakanya *Ababaka*? Abo abaaweebwa okumanya baligamba nti: Olwa leero obuswaavu n'obubi biri ku batakkiriza.

ثُمَّ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ يُخْزِيْهِمْ وَيَقُوْلُ أَيْنَ شُرَكَآءِيَ الَّذِيْنَ كُنْتُمْ تُشَآقُّوْنَ فِيْهِمْ ۚ قَالَ الَّذِيْنَ أُوْتُوا الْعِلْمَ إِنَّ الْخِزْيَ الْيَوْمَ وَالسُّوْٓءَ عَلَى الْكٰفِرِيْنَ ﴿٢٨﴾

29. Abo ba malayika be baafiisa nga beryazaamanyizza. Olwo balissaawo okweryanya *bagambe nti:* Tetwakola kibi kyonna. Nedda, mazima Allah amanyi bulungi bye mwakolanga.

الَّذِينَ تَتَوَفّٰهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ ظَالِمِيٓ أَنْفُسِهِمْ ۖ فَأَلْقَوُا السَّلَمَ مَا كُنَّا نَعْمَلُ مِنْ سُوٓءٍ ۚ بَلٰٓى إِنَّ اللّٰهَ عَلِيمٌ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٩﴾

30. Kale muyingire mu miryango gya Jahannamu mubeere omwo. Naye ddala amaka g'abeekuza mabi nnyo!

فَادْخُلُوٓا أَبْوَابَ جَهَنَّمَ خٰلِدِينَ فِيهَا ۖ فَلَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٣٠﴾

31. Naye abeekuumi bwe bagambibwa nti: *Mulowooza ki* kw'ebyo Mukama wammwe bye yassa? Baddamu nti: Birungi *nnyo*. Abo abakola ebirungi ku nsi kuno, be balifuna ebirungi. Naye amaka g'enkomerero ge gasinga obulungi. Era amaka g'abeekuumi si malungi ggero!

وَقِيلَ لِلَّذِينَ اتَّقَوْا مَاذَآ أَنْزَلَ رَبُّكُمْ ۚ قَالُوا خَيْرًا ۗ لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا فِي هٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۚ وَلَدَارُ الْاٰخِرَةِ خَيْرٌ ۚ وَلَنِعْمَ دَارُ الْمُتَّقِينَ ﴿٣١﴾

32. *Balifuna* ensuku ez'olubeerera ze baliyingiramu, nga zikulukutamu emigga wansi wa zo. Balifuniramu buli kye balyaagala. Bw'atyo nno Allah bw'asasula abeekuumi,

جَنّٰتُ عَدْنٍ يَدْخُلُونَهَا تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهٰرُ لَهُمْ فِيهَا مَا يَشَآءُونَ ۚ كَذٰلِكَ يَجْزِي اللّٰهُ الْمُتَّقِينَ ﴿٣٢﴾

33. Abo ba malayika be bafiisa nga balongoofu, *ba malayika* bagamba nti: Emirembe gibeere ku mmwe! Muyingire mu Janna olw'ebyo bye mwakolanga.

الَّذِينَ تَتَوَفّٰهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ طَيِّبِينَ ۙ يَقُولُونَ سَلٰمٌ عَلَيْكُمُ ۙ ادْخُلُوا الْجَنَّةَ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٣٣﴾

34. Abaffe, balindayo *ki nate* okuggyako okujjirwa ba malayika *okubabonereza* oba ekiragiro kya Mukama wo okujja? Bwe batyo n'abaababasooka bwe baakolanga. Era Allah teyabalyazaamaanya naye beeryazaamaanya bokka.

هَلْ يَنْظُرُونَ إِلَّآ أَنْ تَأْتِيَهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ أَوْ يَأْتِيَ أَمْرُ رَبِّكَ ۚ كَذٰلِكَ فَعَلَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ اللّٰهُ وَلٰكِنْ كَانُوٓا أَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٣٤﴾

35. Kale baatuukibwako akabi olw'ebyo bye baakola, era nebeetooloolwa ebyo bye baakudaaliranga.

فَأَصَابَهُمْ سَيِّاٰتُ مَا عَمِلُوا وَحَاقَ بِهِمْ مَا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٣٥﴾

**Ruku 5**

36. Era abo abenkanya Allah n'ebirala bagamba nti: Singa Allah yayagala *tuleme kusinza birala,* tetwaalisinzizza kintu kyonna ebbali we—ffe wadde bakitaffe—wadde tetwandizizizza kintu kyonna ebbali we. Bwe batyo n'abaababasooka bwe baakola. Naye abaffe, Ababaka bavunaanyizibwayo *ekirala* okuggyako okutuusa *obubaka* akaati?

وَقَالَ الَّذِينَ أَشْرَكُوا لَوْ شَآءَ اللّٰهُ مَا عَبَدْنَا مِنْ دُونِهِ مِنْ شَيْءٍ نَحْنُ وَلَآ اٰبَآؤُنَا وَلَا حَرَّمْنَا مِنْ دُونِهِ مِنْ شَيْءٍ ۚ كَذٰلِكَ فَعَلَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ فَهَلْ عَلَى الرُّسُلِ إِلَّا الْبَلٰغُ الْمُبِينُ ﴿٣٦﴾

37. Era ddala buli bantu twabatumamu Omubaka *okubategeeza* nti: Musinze Allah *yekka* era mwewale omujeemu *Sitaani*. Kale mu bo mulimu Allah be yalung'amya ne mu bo mulimu abaakakatako obubuze. Kale mutambuleko mu nsi mulabe enkomerero y'abaalimbisa *Ababaka* nga bwe yali!

وَلَقَدْ بَعَثْنَا فِي كُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولًا أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَاجْتَنِبُوا الطَّاغُوتَ ۖ فَمِنْهُم مَّنْ هَدَى اللَّهُ وَمِنْهُم مَّنْ حَقَّتْ عَلَيْهِ الضَّلَالَةُ ۚ فَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَانظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِينَ ٣٧

38.Obanga oyaayaanira kulung'ama kwabwe, kale ddala Allah talung'amya abo ababuza *abantu*. Era *abo* tebalina na bayambi.

إِن تَحْرِصْ عَلَىٰ هُدَاهُمْ فَإِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي مَن يُضِلُّ ۖ وَمَا لَهُم مِّن نَّاصِرِينَ ٣٨

39. Era balayira Allah mu kulayira kwabwe okw'okwekaza *nti*: Allah tagenda kuzuukiza oyo afudde. Si bwekiri, *ekyo* kisuubizo kikakafu ku Ye; naye abantu abasinga obungi tebamanyi.

وَأَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ ۙ لَا يَبْعَثُ اللَّهُ مَن يَمُوتُ ۚ بَلَىٰ وَعْدًا عَلَيْهِ حَقًّا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ٣٩

40. *Alibazuukiza* alyooke abannyonnyole ebyo bye batakkiriziganyangamu, n'abo abatakkiriza balyooke bamanye nti ddala baali balimba.

لِيُبَيِّنَ لَهُمُ الَّذِي يَخْتَلِفُونَ فِيهِ وَلِيَعْلَمَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَنَّهُمْ كَانُوا كَاذِبِينَ ٤٠

41. Mazima ekigambo kyaffe ku kintu kyonna bwe tuba nga tukyagadde, kale tukigamba bugambi nti: Ba! olwo nekiba.

إِنَّمَا قَوْلُنَا لِشَيْءٍ إِذَا أَرَدْنَاهُ أَن نَّقُولَ لَهُ كُن فَيَكُونُ ٤١

**Ruku 6**

42. Era abo abasenguka ku lwa Allah oluvannyuma lw'okukijjanyizibwa, mazima tugenda kubawa amaka amalungi ku nsi; naye ddala empeera y'enkomerero y'esinga obukulu, singa babadde bamanyi —

وَالَّذِينَ هَاجَرُوا فِي اللَّهِ مِن بَعْدِ مَا ظُلِمُوا لَنُبَوِّئَنَّهُمْ فِي الدُّنْيَا حَسَنَةً ۖ وَلَأَجْرُ الْآخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ٤٢

43. *Tuwe* n'abo abagumiikiriza era abeesiga Mukama waabwe.

الَّذِينَ صَبَرُوا وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ٤٣

44. Era tetutumanga *Mutume* yenna olubereberye lwo wabula basajja be twabikkuliranga, kale mubuuze ba nannyini Kijjukiza, mmwe bwe muba nga temumanyi.

وَمَا أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ إِلَّا رِجَالًا نُّوحِي إِلَيْهِمْ ۚ فَاسْأَلُوا أَهْلَ الذِّكْرِ إِن كُنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ٤٤

45. *Twatuma Ababaka* n'obubonero obwetadde n'ebiwandiiko. Era twassa gy'oli Okubuulirira olyooke onnyonnyole abantu ebyo ebyassibwa gye bali era balyooke bafumiitirize.

بِالْبَيِّنَاتِ وَالزُّبُرِ ۗ وَأَنزَلْنَا إِلَيْكَ الذِّكْرَ لِتُبَيِّنَ لِلنَّاسِ مَا نُزِّلَ إِلَيْهِمْ وَلَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ٤٥

46. Abaffe, abo abasala enkwe embi *balowooza nti* bali mirembe, Allah taabamizise ensi oba ekibonerezo okubatuukako okuva awantu we batamanyi?

أَفَأَمِنَ الَّذِينَ مَكَرُوا السَّيِّئَاتِ أَن يَخْسِفَ اللَّهُ بِهِمُ الْأَرْضَ أَوْ يَأْتِيَهُمُ الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٤٦﴾

47. Oba *nti* taabakwate nga bali mu kutawuka kwabwe? Kale tebayinza kulemesa *ntegeka ya Allah.*

أَوْ يَأْخُذَهُمْ فِي تَقَلُّبِهِمْ فَمَا هُم بِمُعْجِزِينَ ﴿٤٧﴾

48. Oba *nti* taababonereze n'okuzikirira okw'empolampola? Mazima Mukama wammwe mukwatampola, wa kisa nnyo.

أَوْ يَأْخُذَهُمْ عَلَىٰ تَخَوُّفٍ ۚ فَإِنَّ رَبَّكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٤٨﴾

49. Abaffe, tebalaba nti ebisiikirize bya buli kimu Allah kye yatonda bikyuukira ku ddyo ne ku kkono mu bwetoowaze eri Allah, so ng'ate bo baswaazibwa buswaazibwa?

أَوَلَمْ يَرَوْا إِلَىٰ مَا خَلَقَ اللَّهُ مِن شَيْءٍ يَتَفَيَّأُ ظِلَالُهُ عَنِ الْيَمِينِ وَالشَّمَائِلِ سُجَّدًا لِّلَّهِ وَهُمْ دَاخِرُونَ ﴿٤٩﴾

50. Era byonna ebirina obulamu ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi bigondera Allah, ne ba malayika bwe batyo, ate bo tebeekuza.

وَلِلَّهِ يَسْجُدُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ مِن دَابَّةٍ وَالْمَلَائِكَةُ وَهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٥٠﴾

51. Batya nnyo Mukama waabwe ali waggulu waabwe era bakola ebyo *byokka* ebibalagirwa.

يَخَافُونَ رَبَّهُم مِّن فَوْقِهِمْ وَيَفْعَلُونَ مَا يُؤْمَرُونَ ﴿٥١﴾

**Ruku 7**

52. Era Allah yagamba *nti:* Temutwalanga abasinzibwa ababiri. Mazima oyo asinzibwa *omutuufu* ali Omu *yekka*. Kale mutye Nze nzekka.

وَقَالَ اللَّهُ لَا تَتَّخِذُوا إِلَٰهَيْنِ اثْنَيْنِ ۖ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ ۖ فَإِيَّايَ فَارْهَبُونِ ﴿٥٢﴾

53. Era byonna ebiri mu ggulu ne *mu* nsi bibye, *n'okusalawo* ekkubo ettuufu kukwe ddi na ddi. Abaffe, era atali Allah gwe munaatya?

وَلَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَلَهُ الدِّينُ وَاصِبًا ۚ أَفَغَيْرَ اللَّهِ تَتَّقُونَ ﴿٥٣﴾

54. Era ebyengera byonna bye mulina, kale biva eri Allah. Nate era bwe mutuukibwako obuzibu, kale gy'ali gye muwanjagira.

وَمَا بِكُم مِّن نِّعْمَةٍ فَمِنَ اللَّهِ ۖ ثُمَّ إِذَا مَسَّكُمُ الضُّرُّ فَإِلَيْهِ تَجْأَرُونَ ﴿٥٤﴾

55. N'oluvannyuma bw'abaggyako obuzibu, amangu ago ng'abamu mu mmwe benkanya Mukama waabwe n'ebirala,

ثُمَّ إِذَا كَشَفَ الضُّرَّ عَنكُمْ إِذَا فَرِيقٌ مِّنكُم بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُونَ ﴿٥٥﴾

56. N'ekivaamu beegaana ebyo bye twabawa. Kale ggwe mwesanyuseemu *akaseera*, naye mangu nnyo mujja kumanya.

لِيَكْفُرُوا بِمَا آتَيْنَاهُمْ ۚ فَتَمَتَّعُوا ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٥٦﴾

57. Era bateekawo emitemwa olw'ebyo bye batamanyi okuva mw'ebyo bye twabawa. Mu mazima ga Allah, ddala mulibuuzibwa kw'ebyo bye mwajingajinganga.

وَيَجْعَلُونَ لِمَا لَا يَعْلَمُونَ نَصِيبًا مِّمَّا رَزَقْنَاهُمْ ۗ تَاللَّهِ لَتُسْأَلُنَّ عَمَّا كُنتُمْ تَفْتَرُونَ ﴿٥٧﴾

58. Era bateerawo Allah *abaana* abawala. Obutuukirivu bubwe! So nga bo balina abo be baagala.

وَيَجْعَلُونَ لِلَّهِ الْبَنَاتِ سُبْحَانَهُ ۙ وَلَهُمْ مَا يَشْتَهُونَ ﴿٥٨﴾

59. Era omu mu bo bw'aweebwa amawulire g'omwana ow'obuwala *nti gw'azadde,* amaaso ge gafuuka agafumye, ng'eno afa ekiniga.

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُمْ بِالْأُنْثَىٰ ظَلَّ وَجْهُهُ مُسْوَدًّا وَهُوَ كَظِيمٌ ﴿٥٩﴾

60. Yekweeka n'abantu olw'amawulire *g'ategeezeddwa g'atwala okuba* amabi *ng'akubaganyamu* nti amusigaze agumire obuswaavu oba amuziike mu ttaka? Muwulirize, kibi nnyo ekyo kye basalawo.

يَتَوَارَىٰ مِنَ الْقَوْمِ مِنْ سُوءِ مَا بُشِّرَ بِهِ ۚ أَيُمْسِكُهُ عَلَىٰ هُونٍ أَمْ يَدُسُّهُ فِي التُّرَابِ ۗ أَلَا سَاءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿٦٠﴾

61. Abo abatakkiriza nkomerero be baweebwako eky'okulabirako ekisinga obubi, so ng'ate Allah aweebwako kya kulabirako ekisinga okuba ekya waggulu; anti Ye ye Luwangula, Omugezi ennyo.

لِلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ مَثَلُ السَّوْءِ ۖ وَلِلَّهِ الْمَثَلُ الْأَعْلَىٰ ۚ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٦١﴾ ع ٧ ١٣

**Ruku 8**

62. Era singa Allah abonereza abantu *buli mulundi* olw'obukyaamu bwabwe, *ensi* teyaaligireseeko kiramu kyonna, naye abalekawo okutuusa ku kiseera ekyagerekebwa. Kale entuuko yaabwe bw'etuuka, tebayinza kwerwiisa mabega kaseera n'akamu, wadde tebasukkawo.

وَلَوْ يُؤَاخِذُ اللَّهُ النَّاسَ بِظُلْمِهِمْ مَا تَرَكَ عَلَيْهَا مِنْ دَابَّةٍ وَلَٰكِنْ يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰ أَجَلٍ مُسَمًّى ۖ فَإِذَا جَاءَ أَجَلُهُمْ لَا يَسْتَأْخِرُونَ سَاعَةً ۖ وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ﴿٦٢﴾

63. Era bateerawo Allah ebyo bye batayagala, n'ennimi zaabwe zoogera obulimba nti bo be balifuna ebisinga obulungi. Tewali kuwannaanya, ddala balifuna muliro, era ddala bo be balisuulirirwa.

وَيَجْعَلُونَ لِلَّهِ مَا يَكْرَهُونَ وَتَصِفُ أَلْسِنَتُهُمُ الْكَذِبَ أَنَّ لَهُمُ الْحُسْنَىٰ ۖ لَا جَرَمَ أَنَّ لَهُمُ النَّارَ وَأَنَّهُمْ مُفْرَطُونَ ﴿٦٣﴾

64. Amazima ga Allah, twatuma *Ababaka* eri abantu ab'olubereberye lwo, naye Sitaani n'abalungiyiza ebikolwa byabwe. Kale ye ne leero ye mukwano gwabwe, era balifuna ekibonerezo ekirumya.

تَاللَّهِ لَقَدْ أَرْسَلْنَا إِلَىٰ أُمَمٍ مِنْ قَبْلِكَ فَزَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطَانُ أَعْمَالَهُمْ فَهُوَ وَلِيُّهُمُ الْيَوْمَ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦٤﴾

65. Era tetwassa Kitabo ku ggwe wabula olyooke obannyonnyole ebyo bye batakkirizaganyaamu, era nga bwe bulung'amu n'okusaasira eri abantu abakkiriza.

وَمَا أَنْزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتَابَ إِلَّا لِتُبَيِّنَ لَهُمُ الَّذِي اخْتَلَفُوا فِيهِ ۙ وَهُدًى وَرَحْمَةً لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٦٥﴾

66. Era Allah y'assa amazzi okuva mu bire n'agalamusisa ensi oluvannyuma lw'okufa kwa yo. Mazima mw'ekyo mulimu akabonero eri abantu abawulira.

وَاللَّهُ أَنْزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَحْيَا بِهِ الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِقَوْمٍ يَسْمَعُونَ ﴿٦٦﴾ ع ٨ ١٤

**Ruku 9**

67. Era ddala mulina eky'okuyiga mu bisolo. Tubanywesa amata amatuufu agali mu mbuto za byo nga gava wakati w'obusa n'omusaayi, agawoomera abanywi.

وَإِنَّ لَكُمْ فِي الْأَنْعَامِ لَعِبْرَةً ۖ نُسْقِيكُمْ مِمَّا فِي بُطُونِهِ مِنْ بَيْنِ فَرْثٍ وَدَمٍ لَبَنًا خَالِصًا سَائِغًا لِلشَّارِبِينَ ﴿٦٧﴾

68. Ne mu bibala by'emitende n'emizabibu mmwe bye mukolamu ebitamiiza n'ebiriibwa ebirungi. Mazima mw'ebyo mulimu akabonero akannamaddala eri abantu abakozesa amagezi.

وَمِنْ ثَمَرَاتِ النَّخِيلِ وَالْأَعْنَابِ تَتَّخِذُونَ مِنْهُ سَكَرًا وَرِزْقًا حَسَنًا ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٦٨﴾

69. Era Mukama wo yabikkulira enjuki nti: Kola enju mu nsozi ne mu miti ne kw'ebyo bye batindiira,

وَأَوْحَىٰ رَبُّكَ إِلَى النَّحْلِ أَنِ اتَّخِذِي مِنَ الْجِبَالِ بُيُوتًا وَمِنَ الشَّجَرِ وَمِمَّا يَعْرِشُونَ ﴿٦٩﴾

70. N'oluvannyuma lya ku bibala ebya buli ngeri, era yita mu makubo ga Mukama wo n'obuwulize. *Oluvannyuma* mu mbuto za zo muvaamu eky'okunywa eky'erangi ez'enjawulo ekirimu okuwonya eri abantu. Mazima mw'ebyo mulimu akabonero eri abantu abafumiitiriza.

ثُمَّ كُلِي مِنْ كُلِّ الثَّمَرَاتِ فَاسْلُكِي سُبُلَ رَبِّكِ ذُلُلًا ۚ يَخْرُجُ مِنْ بُطُونِهَا شَرَابٌ مُخْتَلِفٌ أَلْوَانُهُ فِيهِ شِفَاءٌ لِلنَّاسِ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٧٠﴾

71. Era Allah y'eyabatonda n'oluvannyuma y'abafiisa. Ne mu mmwe mulimu oyo *akaddiwa* n'azzibwayo mu bulamu obw'okukekejjana, n'ekivaamu aba takyategeera kintu kyonna oluvannyuma lw'okumanya *kwe yalina*. Mazima Allah ye Mumanyi wa byonna, Omuyinza wa byonna.

وَاللَّهُ خَلَقَكُمْ ثُمَّ يَتَوَفَّاكُمْ ۚ وَمِنْكُمْ مَنْ يُرَدُّ إِلَىٰ أَرْذَلِ الْعُمُرِ لِكَيْ لَا يَعْلَمَ بَعْدَ عِلْمٍ شَيْئًا ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ قَدِيرٌ ﴿٧١﴾

**Ruku 10**

72. Era Allah y'eyasukkulumya abamu mu mmwe ku balala mu bigabibwa. Naye abo abasukkulumizibwa tebaddiza ku bibaweebwa byabwe eri abo abali wansi w'emikono gyabwe egya ddyo, nabo *balyooke* basobole okwenkanankana nabo mu byo. Abaffe, ebyengera bya Allah bye beegaana mu bugenderevu?

وَاللَّهُ فَضَّلَ بَعْضَكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ فِي الرِّزْقِ ۚ فَمَا الَّذِينَ فُضِّلُوا بِرَادِّي رِزْقِهِمْ عَلَىٰ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُمْ فَهُمْ فِيهِ سَوَاءٌ ۚ أَفَبِنِعْمَةِ اللَّهِ يَجْحَدُونَ ﴿٧٢﴾

73. Era Allah yabakolera abakyala nga bava mu mmwe era n'abakolera abaana n'abazzukulu nga bava mu bakyala bammwe era n'abagabula ku birongoofu *ebya buli ngeri.* Abaffe, ebitaliimu nsa bye bakkiriza ate ebyengera bya Allah bo nebabigaana?

وَاللَّهُ جَعَلَ لَكُمْ مِنْ أَنْفُسِكُمْ أَزْوَاجًا وَجَعَلَ لَكُمْ مِنْ أَزْوَاجِكُمْ بَنِينَ وَحَفَدَةً وَرَزَقَكُمْ مِنَ الطَّيِّبَاتِ ۚ أَفَبِالْبَاطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَتِ اللَّهِ هُمْ يَكْفُرُونَ ﴿٧٣﴾

74. Era basinza ebbali wa Allah ebyo ebitabalinaako buyinza ku kubawa kyonna okuva mu ggulu wadde mu nsi ate nga tebirina na kye bisobola *kukola.*

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَمْلِكُ لَهُمْ رِزْقًا مِّنَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ شَيْئًا وَلَا يَسْتَطِيعُونَ ﴿٧٤﴾

75. Kale temuteerawo Allah ebigeragera-nyizibwa *naye.*Mazima Allah y'amanyi byonna, naye mmwe temumanyi.

فَلَا تَضْرِبُوا لِلَّهِ الْأَمْثَالَ ۚ إِنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٧٥﴾

76. Allah aleeta *gye muli* eky'okulabirako ky'omuddu afugibwa, atalina buyinza ku kyonna;*n'amugeza* kw'oyo gwe twaawa ebigabibwa ebirungi ebiva gye tuli era ng'asaasaanya ku byo *nga bwe kisaana* mu kyaama ne mu lwaatu. Abaffe, *bombi* benkanankana? Amatendo gonna ga Allah. Naye abasinga obungi mu bo tebamanyi.

ضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا عَبْدًا مَّمْلُوكًا لَّا يَقْدِرُ عَلَىٰ شَيْءٍ وَمَن رَّزَقْنَاهُ مِنَّا رِزْقًا حَسَنًا فَهُوَ يُنفِقُ مِنْهُ سِرًّا وَجَهْرًا ۖ هَلْ يَسْتَوُونَ ۚ الْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٧٦﴾

77. Era Allah aleeta eky'okulabirako ku bantu babiri: nga omu ku bo kasiru talina busobozi ku kintu kyonna era nga azitoowerera nnyo Mukama we; nga ne buli gy'amutuma, taleetayo kalungi n'akamu. Abaffe, oyo yenkana n'oyo akubiriza obwenkanya ate ng'ali na ku kkubo ggolokofu?

وَضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا رَّجُلَيْنِ أَحَدُهُمَا أَبْكَمُ لَا يَقْدِرُ عَلَىٰ شَيْءٍ وَهُوَ كَلٌّ عَلَىٰ مَوْلَاهُ أَيْنَمَا يُوَجِّههُّ لَا يَأْتِ بِخَيْرٍ ۖ هَلْ يَسْتَوِي هُوَ وَمَن يَأْمُرُ بِالْعَدْلِ ۙ وَهُوَ عَلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٧٧﴾

**Ruku 11**

78. Era ebitalabika ebiri mu ggulu ne mu nsi bya Allah. Era ensonga y'Essaawa *eyalaga-nyizibwa* teri *wala* wabula ering'anga okutemya kw'eriiso oba yo esinga nawo okuba okumpi. Mazima Allah ye w'Obuyinza ku buli kimu.

وَلِلَّهِ غَيْبُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَمَا أَمْرُ السَّاعَةِ إِلَّا كَلَمْحِ الْبَصَرِ أَوْ هُوَ أَقْرَبُ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٧٨﴾

79. Era Allah y'eyabaggya mu mbuto za bannyammwe nga temulina kye mumanyi, era yabakolera amatu n'amaaso n'emitima, mulyooke mwebaze.

وَاللَّهُ أَخْرَجَكُم مِّن بُطُونِ أُمَّهَاتِكُمْ لَا تَعْلَمُونَ شَيْئًا وَجَعَلَ لَكُمُ السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَالْأَفْئِدَةَ ۙ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٧٩﴾

80. Abaffe, tebatunulako eri ennyonyi eziri mu bbanga ly'eggulu? Tewali aziwanirira wabula Allah. Mazima mw'ekyo mulimu obubonero eri abantu abakkiriza.

أَلَمْ يَرَوْا إِلَى الطَّيْرِ مُسَخَّرَاتٍ فِي جَوِّ السَّمَاءِ مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا اللَّهُ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٨٠﴾

81. Era Allah yabateekera mu mayumba gammwe obuwummuliro, era n'abakolera mu maliba g'ebisolo obuyu obubanguyira mu kiseera ky'olugendo lwammwe ne mu kiseera ky'ekiwummulo kyammwe; mu byoya bya zo

وَاللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّن بُيُوتِكُمْ سَكَنًا وَجَعَلَ لَكُم مِّن جُلُودِ الْأَنْعَامِ بُيُوتًا تَسْتَخِفُّونَهَا يَوْمَ ظَعْنِكُمْ وَيَوْمَ

ne mu mboobo za zo, ne mu bwoya bwa zo *mukolamu* eby'omu maka n'ebyeyambisibwa okumala ekiseera.

إِقَامَتِكُمْ ۙ وَمِنْ أَصْوَافِهَا وَأَوْبَارِهَا وَأَشْعَارِهَا أَثَاثًا وَمَتَاعًا إِلَىٰ حِينٍ ﴿٨١﴾

82. Era Allah yabakolera ebisiikirize mw'ebyo bye yatonda era n'abakolera obwewogomo mu nsozi era n'abakolera ebyambalo ebibawonya ebbugumu, n'ebyambalo ebibawonya mu ntalo zammwe. Bw'atyo nno bw'atuukiriza ebyengera bye ku mmwe, mulyooke mujeemulukuke.

وَاللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّمَّا خَلَقَ ظِلَالًا وَجَعَلَ لَكُم مِّنَ الْجِبَالِ أَكْنَانًا وَجَعَلَ لَكُمْ سَرَابِيلَ تَقِيكُمُ الْحَرَّ وَسَرَابِيلَ تَقِيكُم بَأْسَكُمْ ۚ كَذَٰلِكَ يُتِمُّ نِعْمَتَهُ عَلَيْكُمْ لَعَلَّكُمْ تُسْلِمُونَ ﴿٨٢﴾

83. Kale bwe baneekyuusa, *totya;* mazima obuvunaanyizibwa bwo kutuusa *bubaka* mu lwaatu.

فَإِن تَوَلَّوْا فَإِنَّمَا عَلَيْكَ الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ﴿٨٣﴾

84. Bamanyi *bulungi* ebyengera bya Allah, naye ate nebabyegaana; era abasinga obungi mu bo tebasiima.

يَعْرِفُونَ نِعْمَتَ اللَّهِ ثُمَّ يُنكِرُونَهَا وَأَكْثَرُهُمُ الْكَافِرُونَ ﴿٨٤﴾

**Ruku 12**

85. Era *jjukira* olunaku lwe tulisitula omujulizi okuva mu buli bantu, n'oluvannyuma abo abeerema tebalikkirizibwa *kuwoza*, so tebalikkirizibwa kusembera.

وَيَوْمَ نَبْعَثُ مِن كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا ثُمَّ لَا يُؤْذَنُ لِلَّذِينَ كَفَرُوا وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ﴿٨٥﴾

86. Era aboonoonyi bwe baliraba ekibonerezo, tekiribakendeerezebwako wadde tebaliweebwa kaagaanya.

وَإِذَا رَأَى الَّذِينَ ظَلَمُوا الْعَذَابَ فَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُمْ وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ﴿٨٦﴾

87. Era abo abenkanya Allah n'ebirala bwe baliraba bakatonda baabwe, baligamba nti: Mukama waffe, bano be bakatonda baffe abo be twasabanga mu kifo kyo. Olwo *bakatonda* balibakangukira nti: Mazima muli balimba.

وَإِذَا رَأَى الَّذِينَ أَشْرَكُوا شُرَكَاءَهُمْ قَالُوا رَبَّنَا هَٰؤُلَاءِ شُرَكَاؤُنَا الَّذِينَ كُنَّا نَدْعُو مِن دُونِكَ ۖ فَأَلْقَوْا إِلَيْهِمُ الْقَوْلَ إِنَّكُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿٨٧﴾

88. Era ku lunaku olwo balissaawo obujeemulukufu eri Allah, n'ebyo bye baajinganga biribaabulira.

وَأَلْقَوْا إِلَى اللَّهِ يَوْمَئِذٍ السَّلَمَ ۖ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٨٨﴾

89. Abo abatakkiriza era nebaziyiza *abantu okugenda* mu kkubo lya Allah, tulibongera ekibonerezo ku kibonerezo olw'okubanga baatabulatabulanga.

الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ زِدْنَاهُمْ عَذَابًا فَوْقَ الْعَذَابِ بِمَا كَانُوا يُفْسِدُونَ ﴿٨٩﴾

90. Era *jjukira* olunaku lwe tulisitula mu buli bantu ow'okubawaako obujulizi ng'ava mu bo bennyini, era naawe tulikuleeta obe omujulizi ku bano. Era twassa gy'oli Ekitabo ekittottola buli kimu, nga bwe bulung'amu n'okusaasira era nga ge mawulire

وَيَوْمَ نَبْعَثُ فِي كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا عَلَيْهِم مِّنْ أَنفُسِهِمْ ۖ وَجِئْنَا بِكَ شَهِيدًا عَلَىٰ هَٰؤُلَاءِ ۚ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكَ الْكِتَابَ تِبْيَانًا لِّكُلِّ شَيْءٍ وَهُدًى وَ

ag'essanyu eri Abasiraamu.

رَحْمَةً وَّبُشْرٰى لِلْمُسْلِمِيْنَ ﴿٩٠﴾ ع ١٢ ١٨

**Ruku 13**

91. Mazima Allah alagira bwenkanya, n'ekisa, n'okugaba nga bw'ogabira ababo, era awera ebyambyoone n'ebitasaana n'obujeemu; ababuulirira mulyooke mufumiitirize.

إِنَّ اللّٰهَ يَأْمُرُ بِالْعَدْلِ وَالْإِحْسَانِ وَإِيْتَآئِ ذِي الْقُرْبٰى وَيَنْهٰى عَنِ الْفَحْشَآءِ وَالْمُنْكَرِ وَالْبَغْيِ ۚ يَعِظُكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُوْنَ ﴿٩١﴾

92. Era mutuukirizenga endagaano ya Allah bwe mubanga mulagaanye era temumenyanga birayiro oluvannyuma lw'okubikakasa ng'ate Allah gwe mufudde omuyima ku mmwe. Mazima Allah amanyi bye mukola.

وَأَوْفُوْا بِعَهْدِ اللّٰهِ إِذَا عَاهَدْتُّمْ وَلَا تَنْقُضُوا الْأَيْمَانَ بَعْدَ تَوْكِيْدِهَا وَقَدْ جَعَلْتُمُ اللّٰهَ عَلَيْكُمْ كَفِيْلًا ۗ إِنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا تَفْعَلُوْنَ ﴿٩٢﴾

93. Era temuba ng'omukazi eyakutulakutula ewuuzi ye ebitundutundu oluvannyuma *lw'okugiranga* n'eguma, nga mufuula ebirayiro byammwe eky'okubuzaabuza wakati wammwe *nga mutya nti* wajja kubaawo ekibiina ekisinga amaanyi ku kirala. Mazima ddala Allah ebyo abagezesa bugezesa nabyo. Era ddala ku lunaku lw'okuzuukira alibannyonnyola ebyo bye mutakkirizaganyangamu.

وَلَا تَكُوْنُوْا كَالَّتِيْ نَقَضَتْ غَزْلَهَا مِنْۢ بَعْدِ قُوَّةٍ أَنْكَاثًا ۗ تَتَّخِذُوْنَ أَيْمَانَكُمْ دَخَلًاۢ بَيْنَكُمْ أَنْ تَكُوْنَ أُمَّةٌ هِيَ أَرْبٰى مِنْ أُمَّةٍ ۗ إِنَّمَا يَبْلُوْكُمُ اللّٰهُ بِهٖ ۗ وَلَيُبَيِّنَنَّ لَكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ مَا كُنْتُمْ فِيْهِ تَخْتَلِفُوْنَ ﴿٩٣﴾

94. Era singa Allah yayagala *kukaka,* ddala yaalibafudde ekibiina kimu, naye abuza oyo gw'aba asalidde era n'alung'amya oyo gw'aba asiimye. Era ddala mulibuuzibwa kw'ebyo bye mwakolanga.

وَلَوْ شَآءَ اللّٰهُ لَجَعَلَكُمْ أُمَّةً وَّاحِدَةً وَّلٰكِنْ يُّضِلُّ مَنْ يَّشَآءُ وَيَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ ۗ وَلَتُسْـَٔلُنَّ عَمَّا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٩٤﴾

95. Era temufuulanga birayiro byammwe *okuba* eky'okubuzaabuza wakati wammwe, si kulwa nga ekigere kiseerera oluvannyuma lw'okunyweera kwa kyo; nemulega ku kibi olw'okwekiika kwammwe mu kkubo lya Allah, olwo nemufuna ekibonerezo ekisukkirivu.

وَلَا تَتَّخِذُوْٓا أَيْمَانَكُمْ دَخَلًاۢ بَيْنَكُمْ فَتَزِلَّ قَدَمٌۢ بَعْدَ ثُبُوْتِهَا وَتَذُوْقُوا السُّوْٓءَ بِمَا صَدَدْتُّمْ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۚ وَلَكُمْ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿٩٥﴾

96. Era endagaano ya Allah temugiwaanyisangamu omuwendo omutono. Ddala ekiri eri Allah ky'ekisinga obulungi gye muli, singa mubadde mumanyi.

وَلَا تَشْتَرُوْا بِعَهْدِ اللّٰهِ ثَمَنًا قَلِيْلًا ۗ إِنَّمَا عِنْدَ اللّٰهِ هُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ إِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٩٦﴾

97. Ebyo bye mulina *byonna* bya kuggwaawo, naye ebiri eri Allah by'ebyokusigalawo *olubeerera*. Era ddala abo abagumiikiriza tulibasasula empeera yaabwe okusinziira ku bisingira ddala obulungi mw'ebyo bye baakolanga.

مَا عِنْدَكُمْ يَنْفَدُ وَمَا عِنْدَ اللّٰهِ بَاقٍ ۗ وَلَنَجْزِيَنَّ الَّذِيْنَ صَبَرُوْٓا أَجْرَهُمْ بِأَحْسَنِ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٩٧﴾

98. Oyo akola obulungi nga musajja oba nga mukazi era nga mukkiriza, kale ddala tulimuwa obulamu obulungi; era ddala tulibasasula empeera yaabwe okusinziira ku bisingira ddala obulungi mw'ebyo bye baakolanga.

مَنْ عَمِلَ صَالِحًا مِّنْ ذَكَرٍ أَوْ أُنْثٰى وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَنُحْيِيَنَّهٗ حَيٰوةً طَيِّبَةً ۚ وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ أَجْرَهُمْ بِأَحْسَنِ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٩٨﴾

99. Era bw'obanga *ogenda* okusoma Kur'āni, kale wewogomenga eri Allah akukingirize Sitaani agobaganyizibwa.

فَإِذَا قَرَأْتَ الْقُرْاٰنَ فَاسْتَعِذْ بِاللّٰهِ مِنَ الشَّيْطٰنِ الرَّجِيْمِ ﴿٩٩﴾

100. Mazima ddala *Sitaani* talina buyinza kw'abo abakkiriza era abeesiga Mukama waabwe.

إِنَّهٗ لَيْسَ لَهٗ سُلْطٰنٌ عَلَى الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَلٰى رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُوْنَ ﴿١٠٠﴾

101. Mazima ddala obuyinza bwe buli kw'abo bokka abakwanagana naye era n'abo abamwenkanya ne Allah.

إِنَّمَا سُلْطٰنُهٗ عَلَى الَّذِيْنَ يَتَوَلَّوْنَهٗ وَالَّذِيْنَ هُمْ بِهٖ مُشْرِكُوْنَ ﴿١٠١﴾ ع ١٣/١١/١٩

**Ruku 14**

102. Era bwe tuleeta akabonero mu kifo ky'akabonero—ng'ate Allah y'asinga okumanya *obulungi* ebyo by'aba assizza—bagamba nti: Ggwe oli mujinzijinzi. Naye abasinga obungi mu bo tebamanyi.

وَإِذَا بَدَّلْنَآ اٰيَةً مَّكَانَ اٰيَةٍ ۙ وَّاللّٰهُ أَعْلَمُ بِمَا يُنَزِّلُ قَالُوْٓا إِنَّمَآ أَنْتَ مُفْتَرٍ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿١٠٢﴾

103. Gamba nti: Mwoyo Mutukuvu y'eyagissa okuva eri Mukama wo n'amazima alyooke anyweeze abo abakkiriza, nga bwe bulung'amu era nga ge mawulire ag'essanyu eri Abasiraamu.

قُلْ نَزَّلَهٗ رُوْحُ الْقُدُسِ مِنْ رَّبِّكَ بِالْحَقِّ لِيُثَبِّتَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَهُدًى وَّبُشْرٰى لِلْمُسْلِمِيْنَ ﴿١٠٣﴾

104. Era ddala tumanyi nti bo bagamba nti mazima muntu buntu y'amuyigiriza. *Naye* olulimi lw'oyo gwe babambira lugwiira, ate nga luno *lwo* lulimi Luwarabu olunnyonnyofu.

وَلَقَدْ نَعْلَمُ أَنَّهُمْ يَقُوْلُوْنَ إِنَّمَا يُعَلِّمُهٗ بَشَرٌ ۗ لِسَانُ الَّذِيْ يُلْحِدُوْنَ إِلَيْهِ أَعْجَمِيٌّ وَّهٰذَا لِسَانٌ عَرَبِيٌّ مُّبِيْنٌ ﴿١٠٤﴾

105. Mazima abo abatakkiriza bubonero bwa Allah, Allah talibalung'amya, era balifuna ekibonerezo ekirumya.

إِنَّ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ ۙ لَا يَهْدِيْهِمُ اللّٰهُ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيْمٌ ﴿١٠٥﴾

106. Mazima ddala abagunja obulimba be bo abatakkiriza bubonero bwa Allah, era abo be balimba.

إِنَّمَا يَفْتَرِي الْكَذِبَ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ ۚ وَأُولٰٓئِكَ هُمُ الْكٰذِبُوْنَ ﴿١٠٦﴾

107. Oyo eyeegaana Allah oluvannyuma lw'okukkiriza kwe *y'alibonerezebwa*—okuggyako oyo akakibwa *okukaka okusukkiridde* naye nga omutima gwe mumativu mu bukkiriza. Naye oyo ayanjuluza ekifuba kye eri obujeemu, kale abo be baliko obusungu obuva eri Allah era be

مَنْ كَفَرَ بِاللّٰهِ مِنْ بَعْدِ إِيْمَانِهٖٓ إِلَّا مَنْ أُكْرِهَ وَقَلْبُهٗ مُطْمَئِنٌّ بِالْإِيْمَانِ وَلٰكِنْ مَّنْ شَرَحَ بِالْكُفْرِ صَدْرًا فَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ مِّنَ اللّٰهِ ۚ وَلَهُمْ

عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٠٧﴾

balifuna ekibonerezo ekisukkirivu.

ذٰلِكَ بِأَنَّهُمُ اسْتَحَبُّوا الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا عَلَى الْاٰخِرَةِ ۙ وَاَنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكٰفِرِيْنَ ﴿١٠٨﴾

108. Ekyo lwa kubanga basinga kwagala bulamu bwa nsi okusinga obw'oluvannyuma, era ddala Allah talung'amya bantu beeremye.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ طَبَعَ اللّٰهُ عَلٰى قُلُوْبِهِمْ وَسَمْعِهِمْ وَاَبْصَارِهِمْ ۚ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْغٰفِلُوْنَ ﴿١٠٩﴾

109. Abo be bo Allah be yassaako envumbo ku mitima gyaabwe ne ku matu gaabwe ne ku maaso gaabwe, era abo be balagajjavu.

لَا جَرَمَ اَنَّهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿١١٠﴾

110. Tewali kubuusabuusa, ddala abo ku nkomerero be b'okufaafaaganirwa.

ثُمَّ اِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِيْنَ هَاجَرُوْا مِنْ بَعْدِ مَا فُتِنُوْا ثُمَّ جٰهَدُوْا وَصَبَرُوْٓا ۙ اِنَّ رَبَّكَ مِنْ بَعْدِهَا لَغَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١١١﴾ ع

111. Nate ddala Mukama wo eri abo abasenguka nga bamaze okubonyabonyezebwa, nate nebanyiikira era nebagumiikiriza, mazima Mukama wo oluvannyuma lw'ebyo Musaasizi nnyo, Wa kisa nnyo.

**Ruku 15**

يَوْمَ تَاْتِيْ كُلُّ نَفْسٍ تُجَادِلُ عَنْ نَّفْسِهَا وَتُوَفّٰى كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُوْنَ ﴿١١٢﴾

112. *Era jjukira* olunaku buli muntu lw'alijja okwewozaako yekka, era buli muntu alisasulwa mu bujjuvu olw'ebyo bye yakola, era tebaliryazaamaanyizibwa.

وَضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا قَرْيَةً كَانَتْ اٰمِنَةً مُّطْمَئِنَّةً يَّاْتِيْهَا رِزْقُهَا رَغَدًا مِّنْ كُلِّ مَكَانٍ فَكَفَرَتْ بِاَنْعُمِ اللّٰهِ فَاَذَاقَهَا اللّٰهُ لِبَاسَ الْجُوْعِ وَالْخَوْفِ بِمَا كَانُوْا يَصْنَعُوْنَ ﴿١١٣﴾

113.Era Allah aleeta eky'okulabirako ky'ekibuga ekyaali emirembe nga kitebenkevu, nga kituukwako okugabulwa kwa kyo mu bungi okuva buli wamu; naye bwe kiteebaza byengera bya Allah, olwo Allah yakiroza ku kubuutikirwa enjala n'ensisi olw'ebyo bye baakolanga.

وَلَقَدْ جَآءَهُمْ رَسُوْلٌ مِّنْهُمْ فَكَذَّبُوْهُ فَاَخَذَهُمُ الْعَذَابُ وَهُمْ ظٰلِمُوْنَ ﴿١١٤﴾

114. Era ddala bajjirwa Omubaka ava mu bo naye nebamulimbisa, olwo ekibonerezo nekibakwaata nga boonoonese.

فَكُلُوْا مِمَّا رَزَقَكُمُ اللّٰهُ حَلٰلًا طَيِّبًا ۖ وَّاشْكُرُوْا نِعْمَتَ اللّٰهِ اِنْ كُنْتُمْ اِيَّاهُ تَعْبُدُوْنَ ﴿١١٥﴾

115.Kale mulye kw'ebyo Allah by'abagabula ebyakkirizibwa, ebirongoofu era mwebaze ebyengera bya Allah, bwe muba nga Ye gwe musinza.

اِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةَ وَالدَّمَ وَلَحْمَ الْخِنْزِيْرِ وَمَآ اُهِلَّ لِغَيْرِ اللّٰهِ بِهٖ ۚ فَمَنِ اضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَّلَا عَادٍ

116. Mazima ddala yabaziyiza *okulya* kalannamye, n'omusaayi, n'ennyama y'embizzi, n'ekyo ekiraamiriziddwako atali Allah. Naye oyo awalirizibwa nga si mujeemu era nga tasusse kigero, *amanye nti* mazima

فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١١٦﴾

Allah Musonyiyi nnyo, Musaasizi nnyo.

وَلَا تَقُولُوا لِمَا تَصِفُ أَلْسِنَتُكُمُ الْكَذِبَ هَٰذَا حَلَالٌ وَهَٰذَا حَرَامٌ لِّتَفْتَرُوا عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ ۚ إِنَّ الَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ لَا يُفْلِحُونَ ﴿١١٧﴾

117. Era temwogeranga kw'ebyo ennimi zammwe bye zoogera eby'obulimba nti: Kino kyakkirizibwa ate kino kyaziyizibwa, nga mukonjera Allah eby'obulimba . Mazima abo abakonjera Allah obulimba tebaganyulwa.

مَتَاعٌ قَلِيلٌ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١١٨﴾

118.*Bafuna* okuganyulwa okutonotono, naye *oluvannyuma* balifuna ekibonerezo ekirumya.

وَعَلَى الَّذِينَ هَادُوا حَرَّمْنَا مَا قَصَصْنَا عَلَيْكَ مِن قَبْلُ ۖ وَمَا ظَلَمْنَاهُمْ وَلَٰكِن كَانُوا أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿١١٩﴾

119. Ne kw'abo Abayudaaya, olubereberye twabaziyiza ebyo bye tukutegeezezzaako, naye tetwabalyazaamaanya, wabula beeryazaamaanya bokka.

ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِينَ عَمِلُوا السُّوءَ بِجَهَالَةٍ ثُمَّ تَابُوا مِن بَعْدِ ذَٰلِكَ وَأَصْلَحُوا إِنَّ رَبَّكَ مِن بَعْدِهَا لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢٠﴾

120. Nate mazima Mukama wo — eri abo abakola ebibi olw'obutamanya n'oluvannyuma lwa byo nebabonerera ate nebatereerera ddala — mazima Mukama wo oluvannyuma lwa byo Musonyiyi nnyo, Musaasizi nnyo.

**Ruku 16**

إِنَّ إِبْرَاهِيمَ كَانَ أُمَّةً قَانِتًا لِّلَّهِ حَنِيفًا ۖ وَلَمْ يَكُ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٢١﴾

121. Mazima Ibrāhīmu yaling'anga eggwanga eddamba*, nga muwulize eri Allah, nga mwesimbu gy'ali, era teyabeerako mw'abo abenkanya Allah n'ebirala,

شَاكِرًا لِّأَنْعُمِهِ ۚ اجْتَبَاهُ وَهَدَاهُ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٢٢﴾

122. Nga musiimi wa byengera bye. *Allah* yamulonda n'amulung'amya eri ekkubo eggolokofu.

وَآتَيْنَاهُ فِي الدُّنْيَا حَسَنَةً ۖ وَإِنَّهُ فِي الْآخِرَةِ لَمِنَ الصَّالِحِينَ ﴿١٢٣﴾

123. Era twamuwa ebirungi ku nsi, ne ku nkomerero ddala aliba mu batuukirivu.

ثُمَّ أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ أَنِ اتَّبِعْ مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا ۖ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٢٤﴾

124. Nate tukubikkulidde nti goberera eddiini ya Ibrāhīmu *eyali* omwesimbu era teyali mw'abo abenkanya ebirala ne Allah.

إِنَّمَا جُعِلَ السَّبْتُ عَلَى الَّذِينَ اخْتَلَفُوا فِيهِ ۚ وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَحْكُمُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فِيمَا كَانُوا

125. Mazima *ekiragiro* kya Sabbiiti kyateekebwa kw'abo *bokka* abaayawukana ku ye (Ibrāhīmu n'eddiini ye). Era ddala Mukama wo aliramula wakati waabwe ku lunaku

*16:121 Ibrāhīmu(a.s) yalina obusobozi bw'okuvaamu eggwanga eryamusuubizibwa.*

فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١٢٥﴾

lw'okuzuukira mw'ebyo bye baayawukanangamu.*

ادْعُ إِلَىٰ سَبِيلِ رَبِّكَ بِالْحِكْمَةِ وَالْمَوْعِظَةِ الْحَسَنَةِ ۖ وَجَادِلْهُم بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ ۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِ ۖ وَهُوَ أَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِينَ ﴿١٢٦﴾

126. Koowoola *abantu* eri ekkubo lya Mukama wo na magezi, n'embuulirira ennungi. Era *b'obuulira* kubaganya nabo ebirowoozo mu ngeri esinga obulungi. Mazima Mukama wo y'asinga okumanya oyo abuze ku kkubo lye era y'asinga okumanya abalung'amu.

وَإِنْ عَاقَبْتُمْ فَعَاقِبُوا بِمِثْلِ مَا عُوقِبْتُم بِهِ ۖ وَلَئِن صَبَرْتُمْ لَهُوَ خَيْرٌ لِّلصَّابِرِينَ ﴿١٢٧﴾

127. Era bwe mubanga mubonereza *olw'okwesasuza,* kale mubonerezenga kyenkanyi nga bwe mwabonerezebwa. Naye bwe mugumiikiriza, ddala ekyo ky'ekisingira ddala obulungi eri abagumiikiriza

وَاصْبِرْ وَمَا صَبْرُكَ إِلَّا بِاللَّهِ ۚ وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَلَا تَكُ فِي ضَيْقٍ مِّمَّا يَمْكُرُونَ ﴿١٢٨﴾

128. Era gumiikiriza, anti okugumiikiriza kwo *tekubaawo* wabula lwa *buyambi* bwa Allah. Era tonakuwala ku lwaabwe wadde tobaamu kukeng'entererwa olw'ebyo bye beekobamu.

إِنَّ اللَّهَ مَعَ الَّذِينَ اتَّقَوا وَّالَّذِينَ هُم مُّحْسِنُونَ ﴿١٢٩﴾

ع ١٦ ٩ ٢٢

129. Mazima Allah ali wamu n'abo abamutya era *ali wamu* n'abo abakola ebirungi.

---

*16:125. Wano ayogerwaako ye Nabbi Ibrāhīmu (a.s), obwesimbu bwe ku bwannamunigina bwa Allah n'enjawukana mu ba Isirairi ku bimufaako. Bangi mu ba Isirairi baayingiririrwa obusamize. Kale mu kwagala okufuna ekyekwaso, kisoboka okuba nti baagezaako okubipaatiika ku Ibrāhīmu(a.s). Wano Sabath kirabika lwaali lunaku lwa kuwummula, kwetukuza awamu n'okwetangirira.*



رکوعاتها ١٢ — سُوْرَةُ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ مَكِّيَّةٌ ١٧ — آياتها ١١٢

## BANĪ ISRĀ'ĪL

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

منزل ٤ — الجزء ١٥

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

**Juzu 15**

سُبْحٰنَ الَّذِيْٓ اَسْرٰى بِعَبْدِهٖ لَيْلًا مِّنَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ اِلَى الْمَسْجِدِ الْاَقْصَا الَّذِيْ بٰرَكْنَا حَوْلَهٗ لِنُرِيَهٗ مِنْ اٰيٰتِنَا ؕ اِنَّهٗ هُوَ السَّمِيْعُ الْبَصِيْرُ ②

2. Omutukuvu y'Oyo eyatwaala Omuweereza we ekiro okuva eri Omuzigiti Omutukuvu okulaga eri Omuzigiti Ogw'ewala ogwo ebigwetoolodde bye twawa omukisa, tulyooke tumulage obumu ku bubonero bwaffe. Mazima Ye y'Awulira byonna, y'Alaba byonna.

وَاٰتَيْنَا مُوْسَى الْكِتٰبَ وَجَعَلْنٰهُ هُدًى لِّبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اَلَّا تَتَّخِذُوْا مِنْ دُوْنِيْ وَكِيْلًا ③

3. Era twawa Mūsa Ekitabo era netukifuula obulung'amu eri abaana ba Isirairi *netubagamba* nti: Temutwalanga omulabirizi *yenna* okuggyako Nze.

ذُرِّيَّةَ مَنْ حَمَلْنَا مَعَ نُوْحٍ ؕ اِنَّهٗ كَانَ عَبْدًا شَكُوْرًا ④

4. *Abange mmwe* ezzadde ly'abo be twasaabaza *mu kyombo* ne Nūhu, ddala ye yali muweereza eyeebaza.

وَقَضَيْنَآ اِلٰى بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ فِى الْكِتٰبِ لَتُفْسِدُنَّ فِى الْاَرْضِ مَرَّتَيْنِ وَلَتَعْلُنَّ عُلُوًّا كَبِيْرًا ⑤

5. Era twannyonnyola eri abaana ba Isirairi mu Kitabo nti: Ddala mulitabulatabula mu nsi emirundi ebiri, era ddala mulijagalala okujagalala okusuffu.

فَاِذَا جَآءَ وَعْدُ اُوْلٰىهُمَا بَعَثْنَا عَلَيْكُمْ عِبَادًا لَّنَآ اُولِيْ بَاْسٍ شَدِيْدٍ فَجَاسُوْا خِلٰلَ الدِّيَارِ ؕ وَكَانَ وَعْدًا مَّفْعُوْلًا ⑥

6. Kale awo ekisuubizo ekisooka ku byombi bwe kyaatuuka, twabasindikira abaweereza baffe abalwaanyi kasiggu, nebeevumbira ddala amaka *gaabwe* era kyaali kisuubizo ekyaali kiteekwa okutuukirizibwa.

ثُمَّ رَدَدْنَا لَكُمُ الْكَرَّةَ عَلَيْهِمْ وَاَمْدَدْنٰكُمْ بِاَمْوَالٍ وَّبَنِيْنَ وَجَعَلْنٰكُمْ اَكْثَرَ نَفِيْرًا ⑦

7. N'oluvannyuma mmwe twabaddiza amaanyi ku bo, era netubongera eby'obugagga n'abaana era netubafuula abantu enkuyanja.

اِنْ اَحْسَنْتُمْ اَحْسَنْتُمْ لِاَنْفُسِكُمْ ۟ وَاِنْ اَسَاْتُمْ فَلَهَا ؕ فَاِذَا جَآءَ وَعْدُ الْاٰخِرَةِ لِيَسُوْٓءٗا وُجُوْهَكُمْ وَلِيَدْخُلُوا الْمَسْجِدَ كَمَا دَخَلُوْهُ اَوَّلَ مَرَّةٍ وَّلِيُتَبِّرُوْا مَا عَلَوْا تَتْبِيْرًا ⑧

8. Kale bwe mweyisa obulungi, mugasa myoyo gyammwe. Ate bwe mweyisa obubi, mukosa gyo. Naye ekiseera ky'ekisuubizo ky'oluvannyuma bwe kirituuka, *tulibateera abalabe* balyooke babayise bubi era bayingire mu Muzigiti nga bwe baaguyingira omulundi ogwasooka, era bazikirize n'ebyo bye bawangudde oluzikiriza.

عَسٰى رَبُّكُمْ اَنْ يَّرْحَمَكُمْ ۚ وَاِنْ عُدْتُّمْ عُدْنَا ۘ وَجَعَلْنَا جَهَنَّمَ لِلْكٰفِرِيْنَ حَصِيْرًا ⑨

9. Ob'olyawo *kati* Mukama wammwe anaabasaasira. Naye bwe muliddira *okujagalala*, naffe tuliddira *okubonereza.* Era

twafuula Jahannamu okuba ekkomera ly'abeeerema.

10. Mazima Kur'āni eno y'erung'amya eri ekyo ekisinga okuba ekyesimbu era y'ewa amawulire ag'essanyu eri abakkiriza abo abakola ebikolwa ebirungi nti ddala balifuna empeera nnene.

إِنَّ هَٰذَا الْقُرْآنَ يَهْدِي لِلَّتِي هِيَ أَقْوَمُ وَيُبَشِّرُ الْمُؤْمِنِينَ الَّذِينَ يَعْمَلُونَ الصَّالِحَاتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا كَبِيرًا ﴿١٠﴾

11. Era *erabula* nti ddala abo abatakkiriza nkomerero, twabategekera ekibonerezo ekirumya.

وَأَنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ أَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١١﴾

**Ruku 2**

12. Era omuntu asaba ekibi nga bwe yandisabye ekirungi; era omuntu mupapi.

وَيَدْعُ الْإِنسَانُ بِالشَّرِّ دُعَاءَهُ بِالْخَيْرِ ۖ وَكَانَ الْإِنسَانُ عَجُولًا ﴿١٢﴾

13. Era twakola ekiro n'emisana okuba obubonero obubiri. Kale tusangulawo akabonero k'ekiro *netuleetawo emisana,* netufuula akabonero k'emisana okuba ekitangaala, mulyooke munoonye emikisa egiva eri Mukama wammwe, era mulyooke mumanye omuwendo gw'emyaka, *mufune n'amagezi* g'okubala. Era buli kimu twakittottola oluttottola.

وَجَعَلْنَا اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ آيَتَيْنِ فَمَحَوْنَا آيَةَ اللَّيْلِ وَجَعَلْنَا آيَةَ النَّهَارِ مُبْصِرَةً لِّتَبْتَغُوا فَضْلًا مِّن رَّبِّكُمْ وَلِتَعْلَمُوا عَدَدَ السِّنِينَ وَالْحِسَابَ ۚ وَكُلَّ شَيْءٍ فَصَّلْنَاهُ تَفْصِيلًا ﴿١٣﴾

14. Era buli muntu twamusiba mu bulago bwe obulambe bw'ebikolwa bye. Era ku lunaku lw'okuzuukira tulimuggyirayo ekitabo ky'alisanga nga kibikkuddwa.

وَكُلَّ إِنسَانٍ أَلْزَمْنَاهُ طَائِرَهُ فِي عُنُقِهِ ۖ وَنُخْرِجُ لَهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ كِتَابًا يَلْقَاهُ مَنشُورًا ﴿١٤﴾

15. *Tulimugamba nti:* Soma ekitabo kyo. Olwa leero omwoyo gwo gumala okuba omubalirizi ku ggwe.

اقْرَأْ كِتَابَكَ ۖ كَفَىٰ بِنَفْسِكَ الْيَوْمَ عَلَيْكَ حَسِيبًا ﴿١٥﴾

16. Oyo alung'ama, kale ddala alung'ama lwa *kugasa* mwoyo gwe; n'oyo awaba, ddala awaba lwa kufiiriza gwo. Era teri mwetissi alyetikka buzito bwa mulala. Era tetubonereza *bantu* okutuusa nga tumaze kutuma Mubaka.

مَّنِ اهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِي لِنَفْسِهِ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۗ وَمَا كُنَّا مُعَذِّبِينَ حَتَّىٰ نَبْعَثَ رَسُولًا ﴿١٦﴾

17. Era bwe tuba twagadde okuzikiriza ekibuga, *tuleka* bannaggagga ba kyo *nebeeyisa nga bwe balaba.* Kale bwe bakijeemeramu, olwo ensala ekikakatako, netulyooka tukizikiriza oluzikiriza.

وَإِذَا أَرَدْنَا أَن نُّهْلِكَ قَرْيَةً أَمَرْنَا مُتْرَفِيهَا فَفَسَقُوا فِيهَا فَحَقَّ عَلَيْهَا الْقَوْلُ فَدَمَّرْنَاهَا تَدْمِيرًا ﴿١٧﴾

18. Ye emirembe emeka gye twazikiriza oluvannyuma lwa Nūhu! Era Mukama wo amala okuba Omumanyi, *era amala okuba* Omulabi w'ebyonoono by'abaweereza be.

وَكَمْ أَهْلَكْنَا مِنَ الْقُرُونِ مِن بَعْدِ نُوحٍ ۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ بِذُنُوبِ عِبَادِهِ خَبِيرًا بَصِيرًا ﴿١٨﴾

19. Oyo ayagala obulamu bw'ensi eno, tumwanguyiza mu yo bye tuba twagadde —eri

مَّن كَانَ يُرِيدُ الْعَاجِلَةَ عَجَّلْنَا لَهُ فِيهَا مَا نَشَاءُ لِمَن نُّرِيدُ ثُمَّ جَعَلْنَا

لَهُ جَهَنَّمَ ۚ يَصْلَاهَا مَذْمُومًا مَّدْحُورًا ﴿١٩﴾

oyo gwe tuba twagadde — n'oluvannyuma tumuteerawo Jahannamu gw'alyokerwamu ng'anenyezebwa, ng'agobaganyizibwa.

وَمَنْ أَرَادَ الْآخِرَةَ وَسَعَىٰ لَهَا سَعْيَهَا وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُولَٰئِكَ كَانَ سَعْيُهُم مَّشْكُورًا ﴿٢٠﴾

20. N'oyo ayagala enkomerero era n'agifuubaanira mu nfuubana ya yo *entuufu* era nga mukkiriza, kale abo okulafuubana kwabwe kwe kulisiimibwa *Allah.*

كُلًّا نُّمِدُّ هَٰؤُلَاءِ وَهَٰؤُلَاءِ مِنْ عَطَاءِ رَبِّكَ ۚ وَمَا كَانَ عَطَاءُ رَبِّكَ مَحْظُورًا ﴿٢١﴾

21. *Kyokka* bonna tubayamba—bano na bali—*nga tubagabira* ku bigabibwa bya Mukama wo. Era ebigabibwa bya Mukama wo tebikugirwa.

انظُرْ كَيْفَ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ وَلَلْآخِرَةُ أَكْبَرُ دَرَجَاتٍ وَأَكْبَرُ تَفْضِيلًا ﴿٢٢﴾

22. Kale laba engeri gye tusukkulumyamu abamu ku balala *mu bulamu bw'ensi.* Naye ddala ate yo enkomerero erisukkirira mu madaala era eriyitirira mu kusukkulumya.

لَّا تَجْعَلْ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ فَتَقْعُدَ مَذْمُومًا مَّخْذُولًا ﴿٢٣﴾ ع

23. Kale tossangawo musinzibwa mulala awamu ne Allah, si kulwa nga otuula nga okomerezebwa, nga olekeddwa awo nnagalaale.

**Ruku 3**

وَقَضَىٰ رَبُّكَ أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا إِيَّاهُ وَبِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَانًا ۚ إِمَّا يَبْلُغَنَّ عِندَكَ الْكِبَرَ أَحَدُهُمَا أَوْ كِلَاهُمَا فَلَا تَقُل لَّهُمَا أُفٍّ وَلَا تَنْهَرْهُمَا وَقُل لَّهُمَا قَوْلًا كَرِيمًا ﴿٢٤﴾

24. Era Mukama wo yalagira nti: Temusinzanga omulala okuggyako Ye *yekka*, n'abazadde bombiriri bayisibwenga bulungi. Naye omu ku bo bw'atuukanga mu bukadde nga w'oli oba bombiriri, kale tobeekaanyanga era tobakangukiranga; wabula oyogeranga nabo mu njogera ebaweesa ekitiibwa.

وَاخْفِضْ لَهُمَا جَنَاحَ الذُّلِّ مِنَ الرَّحْمَةِ وَقُل رَّبِّ ارْحَمْهُمَا كَمَا رَبَّيَانِي صَغِيرًا ﴿٢٥﴾

25. Era bagonderenga *era* obabudebudenga n'obusaasizi. Era gambanga nti: Mukama wange, basaasire nga bwe bandera mu buto.

رَّبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَا فِي نُفُوسِكُمْ ۚ إِن تَكُونُوا صَالِحِينَ فَإِنَّهُ كَانَ لِلْأَوَّابِينَ غَفُورًا ﴿٢٦﴾

26. Mukama wammwe y'asinga okumanya ebyo ebiri mu myoyo gyammwe. Bwe muba abakozi b'ebirungi, ddala Ye ye Musonyiyi eri abo abadding'ana gy'ali.

وَآتِ ذَا الْقُرْبَىٰ حَقَّهُ وَالْمِسْكِينَ وَابْنَ السَّبِيلِ وَلَا تُبَذِّرْ تَبْذِيرًا ﴿٢٧﴾

27. Era wa owuwo ekituukana naye, n'omunkuseere, n'omutambuze, naye todiibuudanga budiibuuzi.

إِنَّ الْمُبَذِّرِينَ كَانُوا إِخْوَانَ الشَّيَاطِينِ ۖ وَكَانَ الشَّيْطَانُ لِرَبِّهِ كَفُورًا ﴿٢٨﴾

28. Mazima abadiibuuzi baganda ba Sitaani, ate Sitaani teyeebaliza ddala Mukama we.

وَإِمَّا تُعْرِضَنَّ عَنْهُمُ ابْتِغَاءَ رَحْمَةٍ مِّن رَّبِّكَ تَرْجُوهَا فَقُل لَّهُمْ قَوْلًا مَّيْسُورًا ﴿٢٩﴾

29. Era bw'obalekanga *nga tobawadde* nga okyanoonya okusaasira kw'osuubira okuva eri Mukama wo, kale *era* oyogeranga nabo enjogera ey'eggonjebwa.

30. Era toddiranga omukono gwo n'ogu-zingira mu bulago bwo *n'okodowala,* wadde togwanjuluzanga okwanjuluza kwonna *n'oyiwaayiwa,* si kulwa nga otuula ng'onenyezebwa, ng'oweddemu ensa.

وَلَا تَجْعَلْ يَدَكَ مَغْلُولَةً إِلَىٰ عُنُقِكَ وَلَا تَبْسُطْهَا كُلَّ الْبَسْطِ فَتَقْعُدَ مَلُومًا مَّحْسُورًا ﴿٣٠﴾

31. Mazima Mukama wo y'ayanjululiza ebigabibwa oyo gw'aba ayagadde era y'abikendeeza. Mazima Ye ategeera bulungi *era* alaba bulungi ebifa ku baweereza be.

إِنَّ رَبَّكَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَن يَشَاءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّهُ كَانَ بِعِبَادِهِ خَبِيرًا بَصِيرًا ﴿٣١﴾

ع ٨ ٣

**Ruku. 4**

32. Era temuttanga abaana bammwe olw'okutya obwaavu. Bo Ffe tubagabirira era nammwe. Mazima okubatta kibi kinene nnyo.

وَلَا تَقْتُلُوا أَوْلَادَكُمْ خَشْيَةَ إِمْلَاقٍ ۖ نَّحْنُ نَرْزُقُهُمْ وَإِيَّاكُمْ ۚ إِنَّ قَتْلَهُمْ كَانَ خِطْئًا كَبِيرًا ﴿٣٢﴾

33. Era temusembereranga obwenzi; ddala bwo kya buwemu era kkubo bbi nnyo.

وَلَا تَقْرَبُوا الزِّنَىٰ ۖ إِنَّهُ كَانَ فَاحِشَةً وَسَاءَ سَبِيلًا ﴿٣٣﴾

34. Era temuttanga omuntu oyo Allah gwe yaziyiza *okutta,* wabula mu butongole. Era oyo alittibwa mu butali butuufu, kale ddala twaawa omusika we obuyinza *okusaba okwesasuza;* naye mu kutta, tasukkanga ekigero *kye battamu owuwe*. Mazima ddala *mu tteeka* waakuyambibwa.

وَلَا تَقْتُلُوا النَّفْسَ الَّتِي حَرَّمَ اللَّهُ إِلَّا بِالْحَقِّ ۗ وَمَن قُتِلَ مَظْلُومًا فَقَدْ جَعَلْنَا لِوَلِيِّهِ سُلْطَانًا فَلَا يُسْرِف فِّي الْقَتْلِ ۖ إِنَّهُ كَانَ مَنصُورًا ﴿٣٤﴾

35. Era temusembereranga ebintu bya mulekwa, wabula mu *ngeri* eyo esinga obulungi, okutuusa lw'alituuka mu kuvubuka kwe, era mutuukirizenga endagaano. Mazima endagaano yaakubuuzibwa.

وَلَا تَقْرَبُوا مَالَ الْيَتِيمِ إِلَّا بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ حَتَّىٰ يَبْلُغَ أَشُدَّهُ ۚ وَأَوْفُوا بِالْعَهْدِ ۖ إِنَّ الْعَهْدَ كَانَ مَسْئُولًا ﴿٣٥﴾

36. Era bwe mubanga mupima, mutuukiri-zenga ebipimo era mupimenga n'ebipimisibwa ebitereevu; ekyo ky'ekirungi ennyo era ky'ekisinga mu kumaliriza *obulungi ensonga.*

وَأَوْفُوا الْكَيْلَ إِذَا كِلْتُمْ وَزِنُوا بِالْقِسْطَاسِ الْمُسْتَقِيمِ ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ وَأَحْسَنُ تَأْوِيلًا ﴿٣٦﴾

37. Era togobererangа ekyo ky'otolina ky'okimanyiiko. Mazima amatu, n'amaaso, n'omutima — ebyo byonna bya kubuuzibwa ku kyo.

وَلَا تَقْفُ مَا لَيْسَ لَكَ بِهِ عِلْمٌ ۚ إِنَّ السَّمْعَ وَالْبَصَرَ وَالْفُؤَادَ كُلُّ أُولَٰئِكَ كَانَ عَنْهُ مَسْئُولًا ﴿٣٧﴾

38. Era totambulanga mu nsi nga weejaabaata,ddala ggwe toyinza kuyuza nsi wadde toyinza kutuuka ku buwanvu bwa nsozi.

وَلَا تَمْشِ فِي الْأَرْضِ مَرَحًا ۖ إِنَّكَ لَن تَخْرِقَ الْأَرْضَ وَلَن تَبْلُغَ الْجِبَالَ طُولًا ﴿٣٨﴾

39. Ebyo byonna obubi bwa byo bukyayibwa nnyo mu maaso ga Mukama wo.

كُلُّ ذَٰلِكَ كَانَ سَيِّئُهُ عِندَ رَبِّكَ مَكْرُوهًا ﴿٣٩﴾

40. Ebyo by'ebimu ku by'amagezi Mukama wo by'akubikkulidde. Kale tossangawo

ذَٰلِكَ مِمَّا أَوْحَىٰ إِلَيْكَ رَبُّكَ مِنَ

الْحِكْمَةِ ۗ وَلَا تَجْعَلْ مَعَ اللّٰهِ إِلٰهًا آخَرَ فَتُلْقٰى فِي جَهَنَّمَ مَلُوْمًا مَّدْحُوْرًا ﴿٤٠﴾

musinzibwa mulala awamu ne Allah, si kulwa nga osuulibwa mu Jahannamu nga onenyezebwa, nga ogobaganyizibwa.

أَفَأَصْفٰكُمْ رَبُّكُمْ بِالْبَنِيْنَ وَاتَّخَذَ مِنَ الْمَلٰٓئِكَةِ إِنَاثًا ۚ إِنَّكُمْ لَتَقُوْلُوْنَ قَوْلًا عَظِيْمًا ﴿٤١﴾

41. Abaffe, Mukama wammwe mmwe beyalondera abaana ab'obulenzi, Ye n'atwala ab'obuwala okuva mu ba malayika? Mazima ddala kye mwogera kigambo kisukkirivu *mu bubi!*

**Ruku 5**

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا فِيْ هٰذَا الْقُرْاٰنِ لِيَذَّكَّرُوْا ۖ وَمَا يَزِيْدُهُمْ إِلَّا نُفُوْرًا ﴿٤٢﴾

42. Era ddala twannyonnyola *eby'amagezi* mu ngeri ezitali zimu mu Kur'āni eno balyooke bafumiitirize, naye tekirina kye kibongerako okuggyako obukyayi.

قُلْ لَّوْ كَانَ مَعَهٗٓ اٰلِهَةٌ كَمَا يَقُوْلُوْنَ إِذًا لَّابْتَغَوْا إِلٰى ذِي الْعَرْشِ سَبِيْلًا ﴿٤٣﴾

43. Gamba nti: Singa *ddala* waaliwo bakatonda *abalala* awamu naye, nga bwe bagamba, era nabo baalinoonyezza ekkubo ely'okubatuusa ku Nannyini Nnamulondo.

سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يَقُوْلُوْنَ عُلُوًّا كَبِيْرًا ﴿٤٤﴾

44. Obutuukirivu bubwe era yagulumira olugulumira olusuffu kw'ebyo bye boogera.

تُسَبِّحُ لَهُ السَّمٰوٰتُ السَّبْعُ وَالْأَرْضُ وَمَنْ فِيْهِنَّ ۚ وَإِنْ مِّنْ شَيْءٍ إِلَّا يُسَبِّحُ بِحَمْدِهٖ وَلٰكِنْ لَّا تَفْقَهُوْنَ تَسْبِيْحَهُمْ ۗ إِنَّهٗ كَانَ حَلِيْمًا غَفُوْرًا ﴿٤٥﴾

45. *Emigigi gy'* eggulu omusanvu gimugulumiza, n'ensi, n'ebigirimu. Era tewali kintu *kyonna* wabula kimutendereza n'amatendo ge, naye mmwe temutegeera ntendereza ya byo. Mazima Ye y'Alumirwa ennyo *abaweereza be,* Omusonyiyi ennyo.

وَإِذَا قَرَأْتَ الْقُرْاٰنَ جَعَلْنَا بَيْنَكَ وَبَيْنَ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ حِجَابًا مَّسْتُوْرًا ﴿٤٦﴾

46. Era bw'oba ng'osoma Kur'āni, tussa olutimbe olutalabika wakati wo n'abo abatakkiriza nkomerero.

وَّجَعَلْنَا عَلٰى قُلُوْبِهِمْ أَكِنَّةً أَنْ يَّفْقَهُوْهُ وَفِيْٓ اٰذَانِهِمْ وَقْرًا ۚ وَإِذَا ذَكَرْتَ رَبَّكَ فِي الْقُرْاٰنِ وَحْدَهٗ وَلَّوْا عَلٰٓى أَدْبَارِهِمْ نُفُوْرًا ﴿٤٧﴾

47. Era twassa ebibikka ku mitima gyaabwe baleme kugitegeera, ne mu matu gaabwe twassaamu obuggavu. Era bw'oyogera ku Mukama wo mu Kur'āni nga bw'ali Omu yekka, bakyuukira mabega waabwe olw'obukyaayi.

نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَسْتَمِعُوْنَ بِهٖٓ إِذْ يَسْتَمِعُوْنَ إِلَيْكَ وَإِذْ هُمْ نَجْوٰٓى إِذْ يَقُوْلُ الظّٰلِمُوْنَ إِنْ تَتَّبِعُوْنَ إِلَّا رَجُلًا مَّسْحُوْرًا ﴿٤٨﴾

48. Ffe tumanyi bulungi ebyo bye bawuliriza bwe baba ng'abakuwuliriza , ne bwe baba mu kafubo awo nga aboonoonyi bagamba nti: Temugoberera mulala wabula *mugoberera* muntu eyalogebwa.

اُنْظُرْ كَيْفَ ضَرَبُوْا لَكَ الْأَمْثَالَ فَضَلُّوْا فَلَا يَسْتَطِيْعُوْنَ سَبِيْلًا ﴿٤٩﴾

49. Kale laba engeri gye bakugeraageranyaamu! Bwe kityo nno babulidde ddala, tebakyayinza *kulaba* kkubo.

50. Era bagamba nti: Abaffe, bwe tulifuuka amagumba era nga tusegenyuse, ddala era tulizuukizibwa nga *tuli* bitonde bipya?

51. Gamba nti: Ka mubeere mayinja oba kyuuma,

52. Oba ekitonde *ekirala* kyonna mw'ebyo *ebirabika* nga bikakanyavu nnyo mu ndowooza yammwe, *era mulizuukizibwa.* Kale bajja kuddamu nti: Ng'ani nno atuzzaawo? Gamba nti: Oyo eyabatonda omulundi ogwasooka. Olwo bajja kukunyenyeza mitwe gyaabwe era bagambe nti: Ye ekyo kya ddi? Gamba nti: Kyandiba n'okumpi ennyo,

53. Ku lunaku lw'alibakoowoola, olwo mulyanukula ng'eno bwe mumutendereza n'amatendo ge, nga mulowooza nti muwangadde akaseera mpa wekazira.

**Ruku 6**

54. Era gamba abaweereza bange boogerenga ebyo ebisinga obulungi. Mazima Sitaani y'atabulatabula wakati waabwe. Mazima Sitaani mulabe wa lwaatu eri omuntu.

55. Mukama wammwe y'asinga okubamanya obulungi *mwenna.* Bw'aliba ayagadde alibasaasira, oba bw'aliba nga asazeewo, alibabonereza. Era ggwe tetwakutuma kuba mulabirizi ku bo.

56. Era Mukama wo y'asinga okumanya obulungi abo abali mu ggulu ne mu nsi. Era ddala twasukkulumya ba Nabbi abamu ku balala era netuwa Dāūdi Zabuli.

57. Gamba nti: Kale mulaajanire abo be mutwaala *nti be ba katonda* ebbali we; naye nno tebalina buyinza kubaggyako bizibu wadde okubiwugula.

58. Abo be balaajanira, nabo *bennyini* banoonya kusembera eri Mukama waabwe *Allah* — *ka babe* abo abasinga okuba okumpi *ne Allah* — era basuubira busuubizi okusaasira kwe, era batya ekibonerezo kye.Mazima ekibonerezo kya Mukama wo kya ntiisa.

59. Era tewali kibuga nakimu *kirisigalawo*,wabula tugenda kukizikiriza nga olunaku lw'okuzuukira telunnatuuka, oba okukibonereza n'ekibonerezo ekikakali. Ekyo kyawandiikibwa mu Kitabo.

وَقَالُوٓا ءَاِذَا كُنَّا عِظَامًا وَّرُفَاتًا ءَاِنَّا لَمَبْعُوْثُوْنَ خَلْقًا جَدِيْدًا ﴿٥٠﴾

قُلْ كُوْنُوْا حِجَارَةً اَوْ حَدِيْدًا ﴿٥١﴾

اَوْ خَلْقًا مِّمَّا يَكْبُرُ فِيْ صُدُوْرِكُمْ ۚ فَسَيَقُوْلُوْنَ مَنْ يُّعِيْدُنَا ۗ قُلِ الَّذِيْ فَطَرَكُمْ اَوَّلَ مَرَّةٍ ۚ فَسَيُنْغِضُوْنَ اِلَيْكَ رُءُوْسَهُمْ وَيَقُوْلُوْنَ مَتٰى هُوَ ۗ قُلْ عَسٰٓى اَنْ يَّكُوْنَ قَرِيْبًا ﴿٥٢﴾

يَوْمَ يَدْعُوْكُمْ فَتَسْتَجِيْبُوْنَ بِحَمْدِهٖ وَتَظُنُّوْنَ اِنْ لَّبِثْتُمْ اِلَّا قَلِيْلًا ﴿٥٣﴾

وَقُلْ لِّعِبَادِيْ يَقُوْلُوا الَّتِيْ هِيَ اَحْسَنُ ۗ اِنَّ الشَّيْطٰنَ يَنْزَغُ بَيْنَهُمْ ۗ اِنَّ الشَّيْطٰنَ كَانَ لِلْاِنْسَانِ عَدُوًّا مُّبِيْنًا ﴿٥٤﴾

رَبُّكُمْ اَعْلَمُ بِكُمْ ۗ اِنْ يَّشَاْ يَرْحَمْكُمْ اَوْ اِنْ يَّشَاْ يُعَذِّبْكُمْ ۗ وَمَآ اَرْسَلْنٰكَ عَلَيْهِمْ وَكِيْلًا ﴿٥٥﴾

وَرَبُّكَ اَعْلَمُ بِمَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ وَلَقَدْ فَضَّلْنَا بَعْضَ النَّبِيّٖنَ عَلٰى بَعْضٍ وَّاٰتَيْنَا دَاوٗدَ زَبُوْرًا ﴿٥٦﴾

قُلِ ادْعُوا الَّذِيْنَ زَعَمْتُمْ مِّنْ دُوْنِهٖ فَلَا يَمْلِكُوْنَ كَشْفَ الضُّرِّ عَنْكُمْ وَلَا تَحْوِيْلًا ﴿٥٧﴾

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ يَبْتَغُوْنَ اِلٰى رَبِّهِمُ الْوَسِيْلَةَ اَيُّهُمْ اَقْرَبُ وَيَرْجُوْنَ رَحْمَتَهٗ وَيَخَافُوْنَ عَذَابَهٗ ۗ اِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ كَانَ مَحْذُوْرًا ﴿٥٨﴾

وَاِنْ مِّنْ قَرْيَةٍ اِلَّا نَحْنُ مُهْلِكُوْهَا قَبْلَ يَوْمِ الْقِيٰمَةِ اَوْ مُعَذِّبُوْهَا عَذَابًا شَدِيْدًا ۗ كَانَ ذٰلِكَ فِي الْكِتٰبِ مَسْطُوْرًا ﴿٥٩﴾

60. Era tekyandituziyizza kuweereza bubonero olw'okuba nti abaasooka baabulimbisa. Era twawa aba Thamūda eng'amira enkazi nga ke kabonero akeetadde, naye nebagiyisa bubi. Era tetuweereza bubonero wabula lwa kulabula.

وَمَا مَنَعَنَا أَن نُّرْسِلَ بِالْآيَاتِ إِلَّا أَن كَذَّبَ بِهَا الْأَوَّلُونَ ۚ وَآتَيْنَا ثَمُودَ النَّاقَةَ مُبْصِرَةً فَظَلَمُوا بِهَا ۚ وَمَا نُرْسِلُ بِالْآيَاتِ إِلَّا تَخْوِيفًا ﴿٦٠﴾

61. Era *jjukira* nga bwe twakugamba nti: Mazima Mukama wo yeetoolodde abantu. Era tetwassaawo kulabikirwa kwe twakulaga, n'omuti ogwakolimirwa mu Kur'āni, wabula lwa kugezesa eri abantu. Era tubalabula, naye tekirina kye kibongerako okuggyako obujeemu obusukkirivu.

وَإِذْ قُلْنَا لَكَ إِنَّ رَبَّكَ أَحَاطَ بِالنَّاسِ ۚ وَمَا جَعَلْنَا الرُّؤْيَا الَّتِي أَرَيْنَاكَ إِلَّا فِتْنَةً لِّلنَّاسِ وَالشَّجَرَةَ الْمَلْعُونَةَ فِي الْقُرْآنِ ۚ وَنُخَوِّفُهُمْ فَمَا يَزِيدُهُمْ إِلَّا طُغْيَانًا كَبِيرًا ﴿٦١﴾

**Ruku 7**

62. Era *jjukira* nga bwe twagamba ba malayika nti: Mugondere Ādamu, kale baamugondera, okuggyako Ibilīsi. Yagamba nti: Abaffe, ng'ondere oyo gwe watonda mu budongo?

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَائِكَةِ اسْجُدُوا لِآدَمَ فَسَجَدُوا إِلَّا إِبْلِيسَ قَالَ أَأَسْجُدُ لِمَنْ خَلَقْتَ طِينًا ﴿٦٢﴾

63. N'agamba nti: Gwe olabye otya? Ono gw'owadde ekitiibwa okusinga ku nze? Singa onompa ekiseera okutuusa ku lunaku lw'okuzuukira, mazima ng'enda kwefuga ezzadde lye, okuggyako ab'omuswaaba.

قَالَ أَرَأَيْتَكَ هَٰذَا الَّذِي كَرَّمْتَ عَلَيَّ لَئِنْ أَخَّرْتَنِ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ لَأَحْتَنِكَنَّ ذُرِّيَّتَهُ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٦٣﴾

64. *Allah* n'agamba nti: Vaawo! Kale buli alikugoberera mu bo, mazima Jahannamu y'empeera yammwe, empeera enzijuvu.

قَالَ اذْهَبْ فَمَن تَبِعَكَ مِنْهُمْ فَإِنَّ جَهَنَّمَ جَزَاؤُكُمْ جَزَاءً مَّوْفُورًا ﴿٦٤﴾

65. Era sendasenda abo b'onosobola mu bo n'eddoboozi lyo, era obakung'aanyize *amaje* go ag'abeffalaasi n'abebigere era obeere bumu nabo mu by'obugagga n'abaana era obasuubize. Naye nno Sitaani tabasuubiza *kirala* okuggyako okubuzaabuza.

وَاسْتَفْزِزْ مَنِ اسْتَطَعْتَ مِنْهُم بِصَوْتِكَ وَأَجْلِبْ عَلَيْهِم بِخَيْلِكَ وَرَجِلِكَ وَشَارِكْهُمْ فِي الْأَمْوَالِ وَالْأَوْلَادِ وَعِدْهُمْ ۚ وَمَا يَعِدُهُمُ الشَّيْطَانُ إِلَّا غُرُورًا ﴿٦٥﴾

66. *Naye* mazima abaweereza bange *abatuufu* tojja kuba na buyinza ku bo. Era Mukama wo amala okuba omulabirizi *ku bo.*

إِنَّ عِبَادِي لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطَانٌ ۚ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ وَكِيلًا ﴿٦٦﴾

67.Mukama wammwe y'Oyo abatambuliza ebyombo ku nnyanja, mulyooke munoonye ku mikisa gye. Mazima Ye ye Musaasizi ennyo gye muli.

رَّبُّكُمُ الَّذِي يُزْجِي لَكُمُ الْفُلْكَ فِي الْبَحْرِ لِتَبْتَغُوا مِن فَضْلِهِ ۚ إِنَّهُ كَانَ بِكُمْ رَحِيمًا ﴿٦٧﴾

68. Era bwe mutuukibwako obuzibu nga muli mu nnyanja, abo be mulaajanira ebbali we *bonna* babaabulira, okuggyako Ye *yekka*. Naye bw'amala okubawonya n'abatuusa ku lukalu, *olwo* nga mwekyuusa. Naye omuntu muteebaza nnyo!

وَإِذَا مَسَّكُمُ الضُّرُّ فِي الْبَحْرِ ضَلَّ مَن تَدْعُونَ إِلَّا إِيَّاهُ ۖ فَلَمَّا نَجَّاكُمْ إِلَى الْبَرِّ أَعْرَضْتُمْ ۚ وَكَانَ الْإِنسَانُ كَفُورًا ﴿٦٨﴾

69. Abaffe, mulowooza nti muli mirembe *nnyo* taabasaanyizeewo *eyo* ebbali ku lukalu *gye muli* oba taabasindikire kibuyaga w'omusenyu ow'akabi? Nate olwo temuyinza kufunayo mulabirizi ku lwammwe.

أَفَأَمِنتُمْ أَن يَخْسِفَ بِكُمْ جَانِبَ الْبَرِّ أَوْ يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًا ثُمَّ لَا تَجِدُوا لَكُمْ وَكِيلًا ﴿٦٩﴾

70. Nandiki, mulowooza nti muli mirembe *nnyo* talibazza nate mu *nnyanja* omwo omulundi omulala, olwo n'abasindikira omuyaga ogw'akabi, kale n'abasaanyaawo olw'obutakkiriza bwammwe? Nate olwo temulifunayo muyambi yenna ku Ffe.

أَمْ أَمِنتُمْ أَن يُعِيدَكُمْ فِيهِ تَارَةً أُخْرَىٰ فَيُرْسِلَ عَلَيْكُمْ قَاصِفًا مِّنَ الرِّيحِ فَيُغْرِقَكُم بِمَا كَفَرْتُمْ ثُمَّ لَا تَجِدُوا لَكُمْ عَلَيْنَا بِهِ تَبِيعًا ﴿٧٠﴾

71. Era mazima twawa abaana ba Ādamu ekitiibwa, era netubasitula ku lukalu ne ku nnyanja, era netubagabula mu birongoofu, era netubasukkulumya okusinga ku bingi mw'ebyo bye twatonda olusukkulumya.

وَلَقَدْ كَرَّمْنَا بَنِي آدَمَ وَحَمَلْنَاهُمْ فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ وَرَزَقْنَاهُم مِّنَ الطَّيِّبَاتِ وَفَضَّلْنَاهُمْ عَلَىٰ كَثِيرٍ مِّمَّنْ خَلَقْنَا تَفْضِيلًا ﴿٧١﴾

**Ruku 8**

72. *Mwetegekere* olunaku lwe tulikowoola buli bantu n'omukulembeze waabwe. Kale oyo aliweebwa ekitabo kye mu ddyo we, kale abo be balisoma ekitabo kyaabwe *n'essanyu* era tebaliryazaamaanyizibwa wadde akasirikitu.

يَوْمَ نَدْعُو كُلَّ أُنَاسٍ بِإِمَامِهِمْ فَمَنْ أُوتِيَ كِتَابَهُ بِيَمِينِهِ فَأُولَٰئِكَ يَقْرَءُونَ كِتَابَهُمْ وَلَا يُظْلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٧٢﴾

73. Era oyo aliba muzibe wano ku nsi, kale ye ne ku nkomerero *era* aliba muzibe, era y'alisinga okuwaba ku kkubo.

وَمَن كَانَ فِي هَٰذِهِ أَعْمَىٰ فَهُوَ فِي الْآخِرَةِ أَعْمَىٰ وَأَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٧٣﴾

74. Era ddala kaabula kata *bakusaanyeewo* nga bakubonyabonya mbu bakuggye kw'ebyo bye twakubikkulira, *nga baagala* otupaatiikeko ebirala ebitali byo, era olwo ddala lwe baalikututte ng'owomukwano ennyo.

وَإِن كَادُوا لَيَفْتِنُونَكَ عَنِ الَّذِي أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ لِتَفْتَرِيَ عَلَيْنَا غَيْرَهُ وَإِذًا لَّاتَّخَذُوكَ خَلِيلًا ﴿٧٤﴾

75. Era singa tetwakugumya *ne Kur'āni eno,* osanga walyekubiddeko gye bali akatonotono.

وَلَوْلَا أَن ثَبَّتْنَاكَ لَقَدْ كِدتَّ تَرْكَنُ إِلَيْهِمْ شَيْئًا قَلِيلًا ﴿٧٥﴾

76. Olwo nno ddala naawe twalikulozezza *ku kibonerezo* ekisuffu mu bulamu *bw'oku nsi, n'ekibonerezo* ekisuffu mu kufa, n'oluvannyuma tewaalifunyeeyo muyambi yenna ku Ffe.

إِذًا لَّأَذَقْنَاكَ ضِعْفَ الْحَيَاةِ وَضِعْفَ الْمَمَاتِ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ عَلَيْنَا نَصِيرًا ﴿٧٦﴾

77. Era ddala baali kumpi okukukijjanya mu nsi balyooke bagikugobemu; naye era nabo tebaaligibaddemu oluvannyuma lwo, okuggyako akatono ennyo.

وَإِن كَادُوا لَيَسْتَفِزُّونَكَ مِنَ الْأَرْضِ لِيُخْرِجُوكَ مِنْهَا وَإِذًا لَّا يَلْبَثُونَ خَلْفَكَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٧٧﴾

78. Y'empisa *gye twayisaamu* n'abo be twatuma oluberberye lwo mu Babaka baffe, era tojja kusangawo nkyuukakyuuka yonna ku mpisa yaffe.

سُنَّةَ مَن قَدْ أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ مِن رُّسُلِنَا وَلَا تَجِدُ لِسُنَّتِنَا تَحْوِيلًا ﴿٧٨﴾

**Ruku 9**

79. Kale ssa omwoyo ku ssaala nga enjuba etandise okukkirira okutuusa nga enzikiza y'ekiro ekutte, ne ku kusoma Kur'āni nga bukya. Mazima okusoma Kur'āni nga bukya kukkirizibwa nnyo *eri Allah.*

اَقِمِ الصَّلٰوةَ لِدُلُوْكِ الشَّمْسِ اِلٰى غَسَقِ الَّيْلِ وَ قُرْاٰنَ الْفَجْرِ ؕ اِنَّ قُرْاٰنَ الْفَجْرِ كَانَ مَشْهُوْدًا ﴿٧٩﴾

80. Ne mu kiro gigolokokerenga *ogisome,* nga kwe kusinza okw'ennyongeza gy'oli, ob'olyawo Mukama wo n'akugulumiza mu kifo ekitenderezebwa ennyo.

وَ مِنَ الَّيْلِ فَتَهَجَّدْ بِهٖ نَافِلَةً لَّكَ ۖ عَسٰۤى اَنْ يَّبْعَثَكَ رَبُّكَ مَقَامًا مَّحْمُوْدًا ﴿٨٠﴾

81. Era gamba nti: Mukama wange, nnyingiza okuyingiza okulungi era onfulumye okufulumya okulungi era ompe obuyinza obuyamba okuva gy'oli.

وَ قُلْ رَّبِّ اَدْخِلْنِىْ مُدْخَلَ صِدْقٍ وَّ اَخْرِجْنِىْ مُخْرَجَ صِدْقٍ وَّاجْعَلْ لِّىْ مِنْ لَّدُنْكَ سُلْطٰنًا نَّصِيْرًا ﴿٨١﴾

82. Era gamba nti: Amazima gazze era obulimba busaanyeewo. Mazima obulimba bwe buteekwa okusaanawo.

وَقُلْ جَآءَ الْحَقُّ وَزَهَقَ الْبَاطِلُ ؕ اِنَّ الْبَاطِلَ كَانَ زَهُوْقًا ﴿٨٢﴾

83. Era tussa mu Kur'āni ekyo ekiwonya era nga kwe kusaasira eri abakkiriza; naye aboononyi tekibongera kirala okuggyako okufiirwa.

وَ نُنَزِّلُ مِنَ الْقُرْاٰنِ مَا هُوَ شِفَآءٌ وَّ رَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِيْنَ ۙ وَ لَا يَزِيْدُ الظّٰلِمِيْنَ اِلَّا خَسَارًا ﴿٨٣﴾

84. Era awo bwe tuwa omuntu ebyengera, akyuuka neyeerattira; naye bw'atuukibwako akabi, nga essuubi limuggwamu.

وَ اِذَآ اَنْعَمْنَا عَلَى الْاِنْسَانِ اَعْرَضَ وَ نَاٰ بِجَانِبِهٖ ۚ وَ اِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ كَانَ يَـُٔوْسًا ﴿٨٤﴾

85. Gamba nti: Buli omu akolera ku ngeri ye, naye Mukama wammwe y'asinga okumanya oyo asinga okuba omulung'amu mu kkubo.

قُلْ كُلٌّ يَّعْمَلُ عَلٰى شَاكِلَتِهٖ ؕ فَرَبُّكُمْ اَعْلَمُ بِمَنْ هُوَ اَهْدٰى سَبِيْلًا ﴿٨٥﴾

**Ruku 10**

86. Era bakubuuza ebifa ku mwoyo. Gamba nti: Omwoyo gubaawo lwa kiragiro kya Mukama wange; naye temwaweebwa kumanya *bigufaako,* okuggyako okutono *ennyo.*

وَيَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ الرُّوْحِ ؕ قُلِ الرُّوْحُ مِنْ اَمْرِ رَبِّىْ وَ مَاۤ اُوْتِيْتُمْ مِّنَ الْعِلْمِ اِلَّا قَلِيْلًا ﴿٨٦﴾

87. Era singa twayagala, ddala twaliggyeewo ebyo bye twakubikkulira, n'oluvannyuma lwa byo tewaalifunyeewo mulabirizi ku Ffe,

وَ لَئِنْ شِئْنَا لَنَذْهَبَنَّ بِالَّذِىْۤ اَوْحَيْنَاۤ اِلَيْكَ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ بِهٖ عَلَيْنَا وَكِيْلًا ﴿٨٧﴾

88. Okuggyako *nga ofunye* okusaasira okuva eri Mukama wo. Mazima emikisa gye ku ggwe minene nnyo.

اِلَّا رَحْمَةً مِّنْ رَّبِّكَ ؕ اِنَّ فَضْلَهٗ كَانَ عَلَيْكَ كَبِيْرًا ﴿٨٨﴾

89. Gamba nti: Abantu n'Amajinni ne bwe bekung'aanya awamu nti baleeteyo *ekitabo* ekifaanana ne Kur'āni eno, tebasobola

قُلْ لَّئِنِ اجْتَمَعَتِ الْاِنْسُ وَ الْجِنُّ عَلٰٓى اَنْ يَّاْتُوْا بِمِثْلِ هٰذَا الْقُرْاٰنِ

kuleetayo *kitabo* kigifaanana, ne bwe bayambagana bokka na bokka.

لَا يَأْتُونَ بِمِثْلِهِ وَلَوْ كَانَ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ ظَهِيرًا ﴿٨٩﴾

90. Era ddala twannyonnyola mu ngeri ezitali zimu eri abantu eby'okulabirako ebya buli ngeri mu Kur'āni eno, naye abantu abasinga obungi baagaana *ebigirimu,* okuggyako *okugoberera* obutakkiriza.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا الْقُرْآنِ مِنْ كُلِّ مَثَلٍ فَأَبَىٰ أَكْثَرُ النَّاسِ إِلَّا كُفُورًا ﴿٩٠﴾

91. Era baagamba nti: Tetujja kukukkiriza okutuusa lw'onotutiiriisiza ensulo okuva mu ttaka,

وَقَالُوا لَنْ نُؤْمِنَ لَكَ حَتَّىٰ تَفْجُرَ لَنَا مِنَ الْأَرْضِ يَنْبُوعًا ﴿٩١﴾

92. Oba obeere n'essamba y'emitende n'emizabibu; kale ofukumule emigga wakati wa zo olufukumula,

أَوْ تَكُونَ لَكَ جَنَّةٌ مِنْ نَخِيلٍ وَعِنَبٍ فَتُفَجِّرَ الْأَنْهَارَ خِلَالَهَا تَفْجِيرًا ﴿٩٢﴾

93. Oba otusuuleko eggulu mu bitundutundu nga bwe wagamba oba oleete Allah ne ba malayika *tubalabe* obuling'aana,

أَوْ تُسْقِطَ السَّمَاءَ كَمَا زَعَمْتَ عَلَيْنَا كِسَفًا أَوْ تَأْتِيَ بِاللَّهِ وَالْمَلَائِكَةِ قَبِيلًا ﴿٩٣﴾

94. Oba obeere n'enju eya zaabu oba olinnye mu ggulu. Naye era tetujja kukkiriza kulinnya kwo, okutuusa lw'onootussiza ekitabo netukisoma. Gamba nti: Omutuukirivu ye Mukama wange, naye nze *siri kirala* wabula ndi muntu buntu *eyatumwa nga* Omubaka

أَوْ يَكُونَ لَكَ بَيْتٌ مِنْ زُخْرُفٍ أَوْ تَرْقَىٰ فِي السَّمَاءِ وَلَنْ نُؤْمِنَ لِرُقِيِّكَ حَتَّىٰ تُنَزِّلَ عَلَيْنَا كِتَابًا نَقْرَؤُهُ قُلْ سُبْحَانَ رَبِّي هَلْ كُنْتُ إِلَّا بَشَرًا رَسُولًا ﴿٩٤﴾

**Ruku 11**

95. Era tewali kiziyiza bantu kukkiriza awo nga bajjiddwa obulung'amu, wabula okugambanga nti: Abaffe, omuntu obuntu Allah gw'atumye ng'Omubaka?

وَمَا مَنَعَ النَّاسَ أَنْ يُؤْمِنُوا إِذْ جَاءَهُمُ الْهُدَىٰ إِلَّا أَنْ قَالُوا أَبَعَثَ اللَّهُ بَشَرًا رَسُولًا ﴿٩٥﴾

96. Gamba nti: Singa ku nsi kwaliko ba malayika abatambula nga bakkalivu, ddala nabo twalibatumidde malayika okuva mu ggulu nga ye mubaka gye bali.

قُلْ لَوْ كَانَ فِي الْأَرْضِ مَلَائِكَةٌ يَمْشُونَ مُطْمَئِنِّينَ لَنَزَّلْنَا عَلَيْهِمْ مِنَ السَّمَاءِ مَلَكًا رَسُولًا ﴿٩٦﴾

97. Gamba nti: Allah amala okuba omujulizi wakati wange nammwe. Ddala Ye y'ategeera obulungi *era* y'alaba obulungi abaweereza be.

قُلْ كَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ إِنَّهُ كَانَ بِعِبَادِهِ خَبِيرًا بَصِيرًا ﴿٩٧﴾

98. Era oyo Allah gw'alung'amya, y'aba alung'amidde ddala. Naye abo b'aleka, kale ggwe toyinza kubazuulirayo bayambi balala ebbali we. Era tulibakung'aanya ku lunaku lw'okuzuukira *nga beevuunise* ku bwenyi bwabwe nga bamuzibe, nga bakasiru, nga bakiggala. N'obutuulo bwabwe muliro. Buli

وَمَنْ يَهْدِ اللَّهُ فَهُوَ الْمُهْتَدِ وَمَنْ يُضْلِلْ فَلَنْ تَجِدَ لَهُمْ أَوْلِيَاءَ مِنْ دُونِهِ وَنَحْشُرُهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ عُمْيًا وَبُكْمًا وَصُمًّا مَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ كُلَّمَا خَبَتْ زِدْنَاهُمْ

سَعِيرًا ﴿٩٨﴾

lwe guliggwereranga, tulibongeranga omuliro ogubumbujja.

ذَٰلِكَ جَزَآؤُهُم بِأَنَّهُمْ كَفَرُوا بِـَٔايَٰتِنَا وَقَالُوٓا أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمًا وَرُفَٰتًا أَءِنَّا لَمَبْعُوثُونَ خَلْقًا جَدِيدًا ﴿٩٩﴾

99. Okwo kwe kusasulwa kwabwe olw'okuba baagaana obubonero bwaffe nebagamba nti: Abaffe, bwe tulifuuka amagumba nga tusegenyuse, abaffe era tulizuukizibwa nga *tuli* bitonde bipya?

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ قَادِرٌ عَلَىٰٓ أَن يَخْلُقَ مِثْلَهُمْ وَجَعَلَ لَهُمْ أَجَلًا لَّا رَيْبَ فِيهِ فَأَبَى ٱلظَّٰلِمُونَ إِلَّا كُفُورًا ﴿١٠٠﴾

100. Abaffe, tebalaba nti ddala Allah Oyo eyatonda eggulu n'ensi alina obuyinza okutondayo abalinga bo? Era yabategekera entuuko etabuusibwabuusibwamu. Naye aboonoonyi baagaana *buli kimu,* okuggyako obutakkiriza.

قُل لَّوْ أَنتُمْ تَمْلِكُونَ خَزَآئِنَ رَحْمَةِ رَبِّىٓ إِذًا لَّأَمْسَكْتُمْ خَشْيَةَ ٱلْإِنفَاقِ ۚ وَكَانَ ٱلْإِنسَٰنُ قَتُورًا ﴿١٠١﴾

101. Gamba nti: Singa mmwe mulina obuyinza ku mawanika g'okusaasira kwa Mukama wange, olwo nno ddala mwalikwatiridde olw'okutya okuggweesa, kubanga omuntu mukodo nnyo.

**Ruku 12**

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَىٰ تِسْعَ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ ۖ فَسْـَٔلْ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ إِذْ جَآءَهُمْ فَقَالَ لَهُۥ فِرْعَوْنُ إِنِّى لَأَظُنُّكَ يَٰمُوسَىٰ مَسْحُورًا ﴿١٠٢﴾

102. Era mazima twawa Mūsa obubonero mwenda obwenkukunala. Kale buuza abaana ba Isirairi awo bwe yajja gye bali, Farāwo n'amugamba nti: Owange Mūsa, nze nkakasa nti oli muloge.

قَالَ لَقَدْ عَلِمْتَ مَآ أَنزَلَ هَٰٓؤُلَآءِ إِلَّا رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ بَصَآئِرَ وَإِنِّى لَأَظُنُّكَ يَٰفِرْعَوْنُ مَثْبُورًا ﴿١٠٣﴾

103. *Mūsa* n'agamba nti: Mazima otegedde bulungi nti tewali yassa *bubonero* buno wabula Mukama w'eggulu n'ensi nga bwe bukakafu *gye muli*, era ggwe Farāwo nze nkubala nti ozikiridde.

فَأَرَادَ أَن يَسْتَفِزَّهُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ فَأَغْرَقْنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ جَمِيعًا ﴿١٠٤﴾

104. Kale *Farāwo* n'amalirira okubagoba mu nsi; naye netumusaanyawo ne be yali nabo bonna.

وَقُلْنَا مِنۢ بَعْدِهِۦ لِبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱسْكُنُوا ٱلْأَرْضَ فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ ٱلْـَٔاخِرَةِ جِئْنَا بِكُمْ لَفِيفًا ﴿١٠٥﴾

105. N'oluvannyuma lwe twagamba abaana ba Isirairi nti: Mutuule mu nsi *eyabalagaanyizibwa*. Kale *ekiseera* ky'ekisuubizo eky'oluvannyuma bwe kirituuka, mwenna tulibaleeta nemuba wamu nate.

وَبِٱلْحَقِّ أَنزَلْنَٰهُ وَبِٱلْحَقِّ نَزَلَ ۗ وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا مُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿١٠٦﴾

106. Era *Kur'āni* twagissa mu mazima era yakka lwa mazima *gokka*. Era ggwe tetwakutuma wabula lwa kuba muwi w'amawulire ag'essanyu era Omulabuzi.

وَقُرْءَانًا فَرَقْنَٰهُ لِتَقْرَأَهُۥ عَلَى ٱلنَّاسِ عَلَىٰ مُكْثٍ وَنَزَّلْنَٰهُ تَنزِيلًا ﴿١٠٧﴾

107. Era Kur'āni twagyawulayawulamu ebitundu olyooke ogisomere abantu nga *ogoberera* ebiwummulo era twagissa mu bitundutundu.

108. Gamba nti: Mugikkirize oba mugigaane, mazima abo abaaweebwa okumanya olubereberye lwa yo bw'ebasomerwa, bo bagwa wansi ku bwenyi bwabwe nebavuunama,

قُلْ اٰمِنُوْا بِهٖٓ اَوْ لَا تُؤْمِنُوْا ۭ اِنَّ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْعِلْمَ مِنْ قَبْلِهٖٓ اِذَا يُتْلٰى عَلَيْهِمْ يَخِرُّوْنَ لِلْاَذْقَانِ سُجَّدًا ۙ﴿١٠٨﴾

109. Nga bwe bagamba nti: Omutuukirivu *Allah* ye Mukama waffe. Mazima ekisuubizo kya Mukama waffe kiteekwa okutuukirira.

وَّيَقُوْلُوْنَ سُبْحٰنَ رَبِّنَآ اِنْ كَانَ وَعْدُ رَبِّنَا لَمَفْعُوْلًا ﴿١٠٩﴾

110. Era bagwa wansi ku bwenyi bwabwe nga bwe bakaaba, nekibongera obwetoowaze.

وَ يَخِرُّوْنَ لِلْاَذْقَانِ يَبْكُوْنَ وَ يَزِيْدُهُمْ خُشُوْعًا ۩ ﴿١١٠﴾

111. Gamba nti: Mukoowoole 'Allah' oba mukoowoole 'Rahmān', buli *ttendo lye mumukoowoola nalyo aliwulira.* Y'alina amannya agasingira ddala obulungi. Era toleekaaniranga mu ssaala yo wadde togimuumuunyanga, wabula okwatanga ekkubo eliri wakati w'ebyo *byombi.*

قُلِ ادْعُوا اللّٰهَ اَوِ ادْعُوا الرَّحْمٰنَ ۭ اَيًّا مَّا تَدْعُوْا فَلَهُ الْاَسْمَاۗءُ الْحُسْنٰى ۚ وَلَا تَجْهَرْ بِصَلَاتِكَ وَلَا تُخَافِتْ بِهَا وَابْتَغِ بَيْنَ ذٰلِكَ سَبِيْلًا ﴿١١١﴾

112. Era gamba nti: Amatendo gonna ga Allah Oyo ateefunira mwana era atalina yenkana naye mu bwakabaka era atalina muyambi olw'obuteesobola. Era tenderezanga obukulu bwe olutendereza.

وَقُلِ الْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْ لَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا وَّلَمْ يَكُنْ لَّهٗ شَرِيْكٌ فِي الْمُلْكِ وَلَمْ يَكُنْ لَّهٗ وَلِيٌّ مِّنَ الذُّلِّ وَكَبِّرْهُ تَكْبِيْرًا ﴿١١٢﴾



ركوعاتها ١٢ — سُورَةُ الْكَهْفِ مَكِّيَّةٌ ١٨ — اٰياتها ١١١

## AL-KAHF

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Amatendo gonna ga Allah Oyo eyassa Ekitabo ku Muweereza we, n'atakissaamu* (naye n'atamussaamu) bukyaamu bwonna .

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْٓ اَنْزَلَ عَلٰى عَبْدِهِ الْكِتٰبَ وَلَمْ يَجْعَلْ لَّهٗ عِوَجًا ﴿٢﴾

3. Nga ky'ekirabirizi, kiryooke kirabule a*bantu* ku kibonerezo ekikakali ekiva gy'ali era kiwe amawulire ag'essanyu eri abakkiriza abo abakola ebikolwa ebirungi nti ddala balifuna empeera amakula,

قَيِّمًا لِّيُنْذِرَ بَاْسًا شَدِيْدًا مِّنْ لَّدُنْهُ وَيُبَشِّرَ الْمُؤْمِنِيْنَ الَّذِيْنَ يَعْمَلُوْنَ الصّٰلِحٰتِ اَنَّ لَهُمْ اَجْرًا حَسَنًا ﴿٣﴾

4. Omwo mwe balibeera olubeerera;

مّٰكِثِيْنَ فِيْهِ اَبَدًا ﴿٤﴾

5. Era kirabule n'abo abagamba nti Allah yeefunira omwana.

وَّيُنْذِرَ الَّذِيْنَ قَالُوا اتَّخَذَ اللّٰهُ وَلَدًا ﴿٥﴾

6. Tebalina kye bakimanyiiko wadde bakitaabwe. Nga kigambo kinene nnyo ekiva mu bumwa bwabwe! Teboogera *kirala* wabula bulimba.

مَا لَهُمْ بِهٖ مِنْ عِلْمٍ وَّلَا لِاٰبَآئِهِمْ ؕ كَبُرَتْ كَلِمَةً تَخْرُجُ مِنْ اَفْوَاهِهِمْ ؕ اِنْ يَّقُوْلُوْنَ اِلَّا كَذِبًا ﴿٦﴾

7. Kale ob'olyawo newessa ennaku olw'okubalumirwa singa tebakkirize kigambo kino.

فَلَعَلَّكَ بَاخِعٌ نَّفْسَكَ عَلٰٓى اٰثَارِهِمْ اِنْ لَّمْ يُؤْمِنُوْا بِهٰذَا الْحَدِيْثِ اَسَفًا ﴿٧﴾

8. Mazima ebiri mu nsi byonna twabifuula majolobera ga yo, tulyooke tubagezese *tumanyise* ani mu bo asinga okukola obulungi.

اِنَّا جَعَلْنَا مَا عَلَى الْاَرْضِ زِيْنَةً لَّهَا لِنَبْلُوَهُمْ اَيُّهُمْ اَحْسَنُ عَمَلًا ﴿٨﴾

9. Era ddala Ffe tujja okufuula ebyo ebigiriko ettaka ejjereere.

وَاِنَّا لَجٰعِلُوْنَ مَا عَلَيْهَا صَعِيْدًا جُرُزًا ﴿٩﴾

10. Abaffe, olowooza nti abantu b'omu mpuku n'ebiwandiiko byaali mu bubonero bwaffe obw'ekyewuunyo ennyo ?

اَمْ حَسِبْتَ اَنَّ اَصْحٰبَ الْكَهْفِ وَالرَّقِيْمِ ۙ كَانُوْا مِنْ اٰيٰتِنَا عَجَبًا ﴿١٠﴾

11. Awo abavubuka bwe baabudama eri empuku nebagamba nti: Mukama waffe, tuwe okusaasira okuva gy'oli era tuwe

اِذْ اَوَى الْفِتْيَةُ اِلَى الْكَهْفِ فَقَالُوْا رَبَّنَآ اٰتِنَا مِنْ لَّدُنْكَ رَحْمَةً وَّهَيِّئْ

---

*18:2. Pronoun 'hu' ( هٗ ) mu kigambo 'lahu' ( لَهٗ ) egwa ku njuyi zombi i.e. ku Mubaka Muhammad (s.a.w.) ne ku Kitabo ( Kur'ani). Olw'okuba nti wano kizibu mu Luganda okukozesa pronoun emu okugatta Omubaka n'Ekitabo — so nga ate ekyo kyennyini ky'ekigendererwa ky'ekigambo 'lahu' mu Luwarabu — mu kuvvuunula tuwaliriziddwa okuteekawo ebigambo byombi (Omubaka n'Ekitabo) butereevu olw'okutuukiriza ekigendererwa kya Aya eno.*

لَنَا مِنْ أَمْرِنَا رَشَدًا ﴿١١﴾

obulung'amu mu nsonga yaffe.

فَضَرَبْنَا عَلَىٰٓ ءَاذَانِهِمْ فِى ٱلْكَهْفِ سِنِينَ عَدَدًا ﴿١٢﴾

12. Kale twakonera amatu gaabwe nga bali mu mpuku *ne batamanya bifa bweru* okumala emyaka emibalirire.

ثُمَّ بَعَثْنَٰهُمْ لِنَعْلَمَ أَىُّ ٱلْحِزْبَيْنِ أَحْصَىٰ لِمَا لَبِثُوٓا۟ أَمَدًا ﴿١٣﴾

13. N'oluvannyuma twabagolokosa tulyooke tumanyise kibiina ki ku byombi ekyaali kisinga okubalirira ekiseera kye bamaze.

**Ruku 2**

نَّحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ نَبَأَهُم بِٱلْحَقِّ ۚ إِنَّهُمْ فِتْيَةٌ ءَامَنُوا۟ بِرَبِّهِمْ وَزِدْنَٰهُمْ هُدًى ﴿١٤﴾

14. Ffe tukunnyonnyola ekyafaayo kyabwe mu butuufu. Abo be bavubuka abakkiririza mu Mukama waabwe era netubongera obulung'amu.

وَرَبَطْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ إِذْ قَامُوا۟ فَقَالُوا۟ رَبُّنَا رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ لَن نَّدْعُوَا۟ مِن دُونِهِۦٓ إِلَٰهًا ۖ لَّقَدْ قُلْنَآ إِذًا شَطَطًا ﴿١٥﴾

15. Era twanyweeza emitima gyabwe, awo bwe baayimuka nebagamba nti: Mukama waffe ye Mukama w'eggulu n'ensi. Tetulikoowoola musinzibwa mulala yenna ebbali we; *bwe tulikikola*, mazima tuliba twogedde obulimba obusingira ddala.

هَٰٓؤُلَآءِ قَوْمُنَا ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً ۖ لَّوْلَا يَأْتُونَ عَلَيْهِم بِسُلْطَٰنٍۭ بَيِّنٍ ۖ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا ﴿١٦﴾

16. Bannaffe bano be baatwala abasinzibwa abalala ebbali we. Naye lwaki tebabaleetako bukakafu bwa lwaatu? Kale ani asinga obwonoonefu kw'oyo apaatiika ku Allah obulimba?

وَإِذِ ٱعْتَزَلْتُمُوهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ إِلَّا ٱللَّهَ فَأْوُۥٓا۟ إِلَى ٱلْكَهْفِ يَنشُرْ لَكُمْ رَبُّكُم مِّن رَّحْمَتِهِۦ وَيُهَيِّئْ لَكُم مِّنْ أَمْرِكُم مِّرْفَقًا ﴿١٧﴾

17. Kale nga bwe mumaze okubeebengulako n'ebyo bye basinza ebitali Allah, kale mubudame eri empuku; Mukama wammwe ajja kubanjululiza okusaasira kwe era abategekere obwangu mu nsonga yammwe.

وَتَرَى ٱلشَّمْسَ إِذَا طَلَعَت تَّزَٰوَرُ عَن كَهْفِهِمْ ذَاتَ ٱلْيَمِينِ وَإِذَا غَرَبَت تَّقْرِضُهُمْ ذَاتَ ٱلشِّمَالِ وَهُمْ فِى فَجْوَةٍ مِّنْهُ ۚ ذَٰلِكَ مِنْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ ۗ مَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِ ۖ وَمَن يُضْلِلْ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ وَلِيًّا مُّرْشِدًا ﴿١٨﴾

18. Era ng'olaba enjuba bw'eyita ewala n'empuku yaabwe ku ludda olwa ddyo awo ng'evaayo, era nga bw'eba egwa, ebayita ku ludda olwa kkono, naye nga mu yo bali wagazi. Kano ke kamu ku bubonero bwa Allah. Oyo Allah gw'alung'amya, ye mulung'amu owa ddala; n'oyo gw'alekulira, *ggwe* toyinza kumuzuulirayo muyambi, omulung'amya.

**Ruku 3**

وَتَحْسَبُهُمْ أَيْقَاظًا وَهُمْ رُقُودٌ ۚ وَنُقَلِّبُهُمْ ذَاتَ ٱلْيَمِينِ وَذَاتَ ٱلشِّمَالِ ۖ وَكَلْبُهُم بَٰسِطٌ ذِرَاعَيْهِ بِٱلْوَصِيدِ ۚ لَوِ ٱطَّلَعْتَ عَلَيْهِمْ لَوَلَّيْتَ

19. Era ng'obaloowooza nti bagolokose, so nga beebase; era tulibakyuusiza ku ludda olwa ddyo ne ku ludda olwa kkono, n'embwa yaabwe ng'egolodde emikono gya yo ku mulyango. Singa wabatunulako,

waalibakubye amabega n'odduka era ddala waalijjudde ensisi ku lwabwe.

مِنْهُمْ فِرَارًا وَلَمُلِئْتَ مِنْهُمْ رُعْبًا ﴿١٩﴾

20. Era bwe kityo twabagolokosa balyooke beebuuzaganye bokka na bokka. Omwogezi omu mu bo yagamba nti: Mumaze bbanga ki? Nebagamba nti: Tumaze lunaku oba kitundu kya lunaku. *Abalala* nebagamba nti: Mukama wammwe y'asinga okumanya ekiseera kye mumaze. Kale mutume omu ku mmwe n'essente zammwe zino mu kibuga, kale alabe mmere y'ani mu kyo esinga okuba ennungi, kale abaleetere ku yo eky'okulya. Naye abeere mwegendereza era aleme kubamanyisa eri omuntu yenna.

وَكَذَٰلِكَ بَعَثْنَاهُمْ لِيَتَسَاءَلُوا بَيْنَهُمْ ۚ قَالَ قَائِلٌ مِّنْهُمْ كَمْ لَبِثْتُمْ ۖ قَالُوا لَبِثْنَا يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ ۚ قَالُوا رَبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَا لَبِثْتُمْ فَابْعَثُوا أَحَدَكُم بِوَرِقِكُمْ هَٰذِهِ إِلَى الْمَدِينَةِ فَلْيَنظُرْ أَيُّهَا أَزْكَىٰ طَعَامًا فَلْيَأْتِكُم بِرِزْقٍ مِّنْهُ وَلْيَتَلَطَّفْ وَلَا يُشْعِرَنَّ بِكُمْ أَحَدًا ﴿٢٠﴾

نصف القرآن

21. Kuba ddala bwe banaabawangula, bajja kubakuba amayinja oba bajja kubazzaayo mu nzikiriza yaabwe era olwo temuliddayo kuganyulwa ddi na ddi.

إِنَّهُمْ إِن يَظْهَرُوا عَلَيْكُمْ يَرْجُمُوكُمْ أَوْ يُعِيدُوكُمْ فِي مِلَّتِهِمْ وَلَن تُفْلِحُوا إِذًا أَبَدًا ﴿٢١﴾

22. Era bwe kityo *oluvannyuma* twabamanyisa *eri abantu* balyooke bamanye nti ddala ekisuubizo kya Allah kya mazima era nti ddala Essaawa *eyalagaanyizibwa* teriimu kubuusabuusa. *Jjukira* awo *abantu* bwe baakaayana bokka na bokka ku nsonga yaabwe, kale nebagamba nti: Mubazimbeko ekizimbe.* Mukama waabwe y'asinga okubamanya. Abo abaawangula ku nsonga yaabwe baagamba nti: Ddala tujja kubazimbako essinzizo.

وَكَذَٰلِكَ أَعْثَرْنَا عَلَيْهِمْ لِيَعْلَمُوا أَنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ وَأَنَّ السَّاعَةَ لَا رَيْبَ فِيهَا إِذْ يَتَنَازَعُونَ بَيْنَهُمْ أَمْرَهُمْ ۖ فَقَالُوا ابْنُوا عَلَيْهِم بُنْيَانًا ۖ رَّبُّهُمْ أَعْلَمُ بِهِمْ ۚ قَالَ الَّذِينَ غَلَبُوا عَلَىٰ أَمْرِهِمْ لَنَتَّخِذَنَّ عَلَيْهِم مَّسْجِدًا ﴿٢٢﴾

23. Bajja kugamba nti: Baali basatu, owokuna ku bo y'embwa yaabwe. Era *abalala* bagambe nti: Bataano, ow'omukaaga ku bo y'embwa yaabwe, mu kuteebereza okw'ekimpumpu. Era *abalala bagambe nti:* Baali musanvu, ow'omunaana ku bo y'embwa yaabwe. Gamba nti: Mukama wange y'asinga okumanya omuwendo gwabwe. Tewali abamanyi, okuggyako abatono ennyo. Kale ggwe towakana ku bibafaako wabula mu mpakana eyeetadde era tobuulirizanga bibafaako eri *omuntu* yenna mu bo.

سَيَقُولُونَ ثَلَاثَةٌ رَّابِعُهُمْ كَلْبُهُمْ وَيَقُولُونَ خَمْسَةٌ سَادِسُهُمْ كَلْبُهُمْ رَجْمًا بِالْغَيْبِ ۖ وَيَقُولُونَ سَبْعَةٌ وَثَامِنُهُمْ كَلْبُهُمْ ۚ قُل رَّبِّي أَعْلَمُ بِعِدَّتِهِم مَّا يَعْلَمُهُمْ إِلَّا قَلِيلٌ ۗ فَلَا تُمَارِ فِيهِمْ إِلَّا مِرَاءً ظَاهِرًا وَلَا تَسْتَفْتِ فِيهِم مِّنْهُمْ أَحَدًا ﴿٢٣﴾

**Ruku 4**

24. Era toyogeranga ku kintu kyonna nti: Mazima ekyo nzija kukikola enkya,

وَلَا تَقُولَنَّ لِشَيْءٍ إِنِّي فَاعِلٌ ذَٰلِكَ غَدًا ﴿٢٤﴾

25. Wabula *ojulizanga nti:* 'Nga Allah

إِلَّا أَن يَشَاءَ اللَّهُ ۚ وَاذْكُر رَّبَّكَ إِذَا

*18:22. Kino kyaali kitegeeza kuzimba kijjukizo ku mpuku yaabwe.*

ayagadde'. Era ojjukiranga Mukama wo nga weerabidde *ekintu kyonna* era ogambanga nti: Ob'olyawo Mukama wange n'annung'amya eri ekisinga okuba okumpi ku kino mu bulung'amu.

نَسِيْتَ وَقُلْ عَسٰۤى اَنْ يَّهْدِيَنِ رَبِّيْ لِاَقْرَبَ مِنْ هٰذَا رَشَدًا ﴿٢٥﴾

26. Era baamala mu mpuku yaabwe emyaka ebikumi bisatu, ate nebongerako mwenda.

وَلَبِثُوْا فِيْ كَهْفِهِمْ ثَلٰثَ مِائَةٍ سِنِيْنَ وَازْدَادُوْا تِسْعًا ﴿٢٦﴾

27. Gamba nti: Allah yekka y'amanyi obulungi ekiseera kye baamala. Ebyaama by'omu ggulu ne mu nsi bibye. Nga alaba era nga awulira! Tebalinaayo wa mukwano mulala ebbali we era tewali gw'aganya kuba bumu naye mu buyinza bwe.

قُلِ اللّٰهُ اَعْلَمُ بِمَا لَبِثُوْا ۚ لَهٗ غَيْبُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ اَبْصِرْ بِهٖ وَاَسْمِعْ ؕ مَا لَهُمْ مِّنْ دُوْنِهٖ مِنْ وَّلِيٍّ ۫ وَّلَا يُشْرِكُ فِيْ حُكْمِهٖۤ اَحَدًا ﴿٢٧﴾

28. Era soma ebyo ebikubikkulirwa mu Kitabo kya Mukama wo. Tewali ayinza kukyuusa bigambo bye era tojja kuzuulayo buddukiro bulala ebbali we.

وَاتْلُ مَاۤ اُوْحِيَ اِلَيْكَ مِنْ كِتٰبِ رَبِّكَ ۚ لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمٰتِهٖ ۚ وَلَنْ تَجِدَ مِنْ دُوْنِهٖ مُلْتَحَدًا ﴿٢٨﴾

29. Naye beera bumu n'abo abasaba Mukama waabwe ku makya n'eggulo *nga* banoonya okusiima kwe era tobabuusanga maaso go ng'onoonya amajolobera g'obulamu bw'ensi; era togonderanga oyo omwoyo gwe gwe twalagajjaza okutujjukira n'agoberera kwagala kwe, n'ensonga ye n'esukka *ekigero.*

وَاصْبِرْ نَفْسَكَ مَعَ الَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ رَبَّهُمْ بِالْغَدٰوةِ وَالْعَشِيِّ يُرِيْدُوْنَ وَجْهَهٗ وَلَا تَعْدُ عَيْنٰكَ عَنْهُمْ ۚ تُرِيْدُ زِيْنَةَ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۚ وَلَا تُطِعْ مَنْ اَغْفَلْنَا قَلْبَهٗ عَنْ ذِكْرِنَا وَاتَّبَعَ هَوٰىهُ وَكَانَ اَمْرُهٗ فُرُطًا ﴿٢٩﴾

30. Era gamba nti: Amazima gavudde eri Mukama wammwe. Kale oyo ayagala, akkirize; n'oyo ayagala, kale agaane. Mazima twategekera aboononyi omuliro,ekidaala kya gwo kiribeetooloola. Era bwe banaawanja-ganga, banadduukirirwanga n'amazzi agali ng'ekikomo ekisaanuuse agalyokya obwe-nyi. *Ekyo* nga kya kunywa kibi nnyo, era *omuliro* nga kiwummulo kibi nnyo!

وَقُلِ الْحَقُّ مِنْ رَّبِّكُمْ ۫ فَمَنْ شَآءَ فَلْيُؤْمِنْ وَّمَنْ شَآءَ فَلْيَكْفُرْ ۙ اِنَّاۤ اَعْتَدْنَا لِلظّٰلِمِيْنَ نَارًا ۙ اَحَاطَ بِهِمْ سُرَادِقُهَا ؕ وَاِنْ يَّسْتَغِيْثُوْا يُغَاثُوْا بِمَآءٍ كَالْمُهْلِ يَشْوِي الْوُجُوْهَ ؕ بِئْسَ الشَّرَابُ ؕ وَسَآءَتْ مُرْتَفَقًا ﴿٣٠﴾

31. Mazima abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi, mazima Ffe tetufiiriza mpeera y'oyo akola ebikolwa ebirungi.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ اِنَّا لَا نُضِيْعُ اَجْرَ مَنْ اَحْسَنَ عَمَلًا ﴿٣١﴾

32. Abo nno be balifuna ensuku ez'olu-beerera nga emigga gikulukuta wansi wa-abwe. Baliwundirwamu n'ebikomo ebya zaabu, era balyambala engoye za kiragala eza liiri ow'oluwewere ne liiri omuzito, nga bagalaamiridde mu zo (ensuku) ku ntebe ez'emitto empunde. *Eyo* si mpeera ggero era si kiwummulo makula!

اُولٰٓئِكَ لَهُمْ جَنّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهِمُ الْاَنْهٰرُ يُحَلَّوْنَ فِيْهَا مِنْ اَسَاوِرَ مِنْ ذَهَبٍ وَّيَلْبَسُوْنَ ثِيَابًا خُضْرًا مِّنْ سُنْدُسٍ وَّاِسْتَبْرَقٍ مُّتَّكِـِٔيْنَ فِيْهَا عَلَى الْاَرَآئِكِ ؕ نِعْمَ

الثَّوَابُ وَحَسُنَتْ مُرْتَفَقًا ﴿٣٢﴾

ع ٩/١٦

**Ruku 5**

33. Era baleetere eky'okulabirako eky'abantu ababiri: Omu ku bo twamuwa essamba bbiri ez'emizabibu era netuzebunguluza emitende era netuteeka wakati wa zo ebirime eby'empeke.

وَاضْرِبْ لَهُمْ مَثَلًا رَجُلَيْنِ جَعَلْنَا لِأَحَدِهِمَا جَنَّتَيْنِ مِنْ أَعْنَابٍ وَحَفَفْنَاهُمَا بِنَخْلٍ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمَا زَرْعًا ﴿٣٣﴾

34. Buli emu ku ssamba zombiriri nga ebaza ebibala bya yo *mu bungi* era nga tezikendeeza ku byo n'akatono. Era nga tufukumula omugga wakati wa zombi.

كِلْتَا الْجَنَّتَيْنِ آتَتْ أُكُلَهَا وَلَمْ تَظْلِمْ مِنْهُ شَيْئًا وَفَجَّرْنَا خِلَالَهُمَا نَهَرًا ﴿٣٤﴾

35. Era nga alina ebibala *mu bungi.* Kale n'agamba munne ng'amuduulira nti: Nze nkusinza eby'obugagga era nze w'amaanyi ennyo olw'abantu *bennina.*

وَكَانَ لَهُ ثَمَرٌ فَقَالَ لِصَاحِبِهِ وَهُوَ يُحَاوِرُهُ أَنَا أَكْثَرُ مِنْكَ مَالًا وَأَعَزُّ نَفَرًا ﴿٣٥﴾

36. Olwo n'ayingira mu ssamba ye nga yeeryazaamaanyizza yekka. N'agamba nti: Sirowooza nti bino birizikirira ddi na ddi,

وَدَخَلَ جَنَّتَهُ وَهُوَ ظَالِمٌ لِنَفْسِهِ قَالَ مَا أَظُنُّ أَنْ تَبِيدَ هَٰذِهِ أَبَدًا ﴿٣٦﴾

37. Era sirowooza nti ekiseera *ekyasuubizibwa* kirituuka. Era ne bwe ndizzibwayo eri Mukama wange, mazima ndisangayo obuddo obusinga ne ku buno obulungi.

وَمَا أَظُنُّ السَّاعَةَ قَائِمَةً وَلَئِنْ رُدِدْتُ إِلَىٰ رَبِّي لَأَجِدَنَّ خَيْرًا مِنْهَا مُنْقَلَبًا ﴿٣٧﴾

38. Munne n'amugamba ng'ayogeraganya naye nti: Abaffe, weegaana Oyo eyakutonda mu ttaka n'oluvannyuma mu mani, n'oluvannyuma n'akwenkanyankanya n'oba omuntu?

قَالَ لَهُ صَاحِبُهُ وَهُوَ يُحَاوِرُهُ أَكَفَرْتَ بِالَّذِي خَلَقَكَ مِنْ تُرَابٍ ثُمَّ مِنْ نُطْفَةٍ ثُمَّ سَوَّاكَ رَجُلًا ﴿٣٨﴾

39. Naye nze *nzikiriza nti* ye Allah ye Mukama wange era senkanyankanya Mukama wange ne yenna.

لَٰكِنَّا هُوَ اللَّهُ رَبِّي وَلَا أُشْرِكُ بِرَبِّي أَحَدًا ﴿٣٩﴾

40. Naye lwaki bwe wayingidde mu ssamba yo tewagambye nti: Ekyo Allah ky'aba ayagadde *ky'ekibaawo*. Tewali maanyi *walala* okuggyako eri Allah. Newaakubadde nga ondaba nti nze nnina eby'obugagga bitono nnyo ku ggwe n'abaana,

وَلَوْلَا إِذْ دَخَلْتَ جَنَّتَكَ قُلْتَ مَا شَاءَ اللَّهُ لَا قُوَّةَ إِلَّا بِاللَّهِ إِنْ تَرَنِ أَنَا أَقَلَّ مِنْكَ مَالًا وَوَلَدًا ﴿٤٠﴾

41. Naye ob'olyawo Mukama wange n'ampa ekirungi ekisinga essamba yo, *essamba eyiyo* n'agisindikira ekibonerezo okuva mu ggulu, kale n'efuuka ettaka ejjereere esseerevu,

فَعَسَىٰ رَبِّي أَنْ يُؤْتِيَنِ خَيْرًا مِنْ جَنَّتِكَ وَيُرْسِلَ عَلَيْهَا حُسْبَانًا مِنَ السَّمَاءِ فَتُصْبِحَ صَعِيدًا زَلَقًا ﴿٤١﴾

42. Oba amazzi ga yo n'agafuula agakalidde, n'otosobola kugazuula nate.

أَوْ يُصْبِحَ مَاؤُهَا غَوْرًا فَلَنْ تَسْتَطِيعَ لَهُ طَلَبًا ﴿٤٢﴾



43. Kale ebibala bye byazikirizibwa, olwo n'aba nga ayanjala ngalo ze olw'ebyo bye yasaasaanya ku yo era nga yonna yeeyaze wansi w'ebitindiiro bya yo. N'agamba nti: Woowe! Singa kale senkanya Mukama wange ne yenna.

وَأُحِيطَ بِثَمَرِهِ فَأَصْبَحَ يُقَلِّبُ كَفَّيْهِ عَلَىٰ مَا أَنفَقَ فِيهَا وَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَيَقُولُ يَا لَيْتَنِي لَمْ أُشْرِكْ بِرَبِّي أَحَدًا ﴿٤٣﴾

44. Naye teyalina kibiina kyamuyamba ku Allah,wadde teyasobola kwerwanako.

وَلَمْ تَكُن لَّهُ فِئَةٌ يَنصُرُونَهُ مِن دُونِ اللَّهِ وَمَا كَانَ مُنتَصِرًا ﴿٤٤﴾

45. Awo nno obudduukirize *obutuufu* buva eri Allah, Ow'amazima. Ye mulungi ennyo mu *kugaba* empeera era y'asinga mu *kwoleka* ebisembayo.

هُنَالِكَ الْوَلَايَةُ لِلَّهِ الْحَقِّ ۚ هُوَ خَيْرٌ ثَوَابًا وَخَيْرٌ عُقْبًا ﴿٤٥﴾

**Ruku 6**

46. Era baleetere eky'okulabirako ky'obulamu bw'ensi: Bufaanana ng'amazzi ge tussa okuva mu bire, kale negeetabika n'ebimera by'oku nsi, n'oluvannyuma *nebikala* nebifuuka ebikutusekutuse empewo by'efuumuula. Era Allah ye w'Obuyinza ku buli kimu.

وَاضْرِبْ لَهُم مَّثَلَ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا كَمَاءٍ أَنزَلْنَاهُ مِنَ السَّمَاءِ فَاخْتَلَطَ بِهِ نَبَاتُ الْأَرْضِ فَأَصْبَحَ هَشِيمًا تَذْرُوهُ الرِّيَاحُ ۗ وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ مُّقْتَدِرًا ﴿٤٦﴾

47. Eby'obugagga n'abaana majolobera ga bulamu bwa nsi. Naye ebikolwa ebirungi ebisigalawo by'ebisinga obulungi mu kusasulwa *okw'obuliwo* eri mukama wo era by'ebisinga obulungi mu kusuubira *okw'oluvannyuma.*

الْمَالُ وَالْبَنُونَ زِينَةُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ وَالْبَاقِيَاتُ الصَّالِحَاتُ خَيْرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ أَمَلًا ﴿٤٧﴾

48. Era olunaku lwe tuliggyawo ensozi, kale oliraba ensi bwe zirumbagana *zinnaazo* era tulibakung'aanya wamu, era tetulirekayo n'omu.

وَيَوْمَ نُسَيِّرُ الْجِبَالَ وَتَرَى الْأَرْضَ بَارِزَةً وَحَشَرْنَاهُمْ فَلَمْ نُغَادِرْ مِنْهُمْ أَحَدًا ﴿٤٨﴾

49. Era balireetebwa mu maaso ga Mukama wo mu nnyiriri *bagambibwe nti:* Ddala muzze gye tuli nga bwe twabatonda omulundi ogwasooka, anti mwalowoozanga nti tetulibateerawo kiseera *kya kutuukiriza* kisuubizo.

وَعُرِضُوا عَلَىٰ رَبِّكَ صَفًّا لَّقَدْ جِئْتُمُونَا كَمَا خَلَقْنَاكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ ۚ بَلْ زَعَمْتُمْ أَلَّن نَّجْعَلَ لَكُم مَّوْعِدًا ﴿٤٩﴾

50. Era ekitabo *ky'ebikolwa byabwe* kiriteekebwawo,olwo oliraba aboonoonyi bwe bakankana olw'ebyo ebikirimu nga bagamba nti: Zitusanze! Ye kino kitabo kya ngeri ki ekitalekayo kitono wadde ekinene, wabula nakyo kikibala?.Era byonna bye baakola balibisangawo. Era Mukama wo talyazaamanya muntu yenna.

وَوُضِعَ الْكِتَابُ فَتَرَى الْمُجْرِمِينَ مُشْفِقِينَ مِمَّا فِيهِ وَيَقُولُونَ يَا وَيْلَتَنَا مَالِ هَٰذَا الْكِتَابِ لَا يُغَادِرُ صَغِيرَةً وَلَا كَبِيرَةً إِلَّا أَحْصَاهَا ۚ وَوَجَدُوا مَا عَمِلُوا حَاضِرًا ۗ وَلَا يَظْلِمُ رَبُّكَ أَحَدًا ﴿٥٠﴾

**Ruku 7**

51. Era *jjukira nga* bwe twagamba ba malayika nti: Mugondere Ādamu, kale baamugondera, okuggyako Ibilisi. Yali *omu* mu Majinni; kale yajeemera ekiragiro kya Mukama we. Abaffe, ate mmwe ye

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَائِكَةِ اسْجُدُوا لِآدَمَ فَسَجَدُوا إِلَّا إِبْلِيسَ كَانَ مِنَ الْجِنِّ فَفَسَقَ عَنْ أَمْرِ رَبِّهِ ۗ أَفَتَتَّخِذُونَهُ وَذُرِّيَّتَهُ

n'ezzadde lye be mutwala nga ab'emikwano ebbali wange so nga be balabe bammwe? Okuwaanyisa kw'aboonoonyi nga kubi nnyo!

أَوْلِيَآءَ مِن دُونِى وَهُمْ لَكُمْ عَدُوٌّ ۚ بِئْسَ لِلظَّٰلِمِينَ بَدَلًا ﴿٥١﴾

52. Nze sibafuulangako bajulizi ku kutondebwa kw'eggulu n'ensi wadde ku kutondebwa kwabwe bennyini, era sibangako atwaala abawabya *abantu* nti be bayambi.

مَّآ أَشْهَدتُّهُمْ خَلْقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلَا خَلْقَ أَنفُسِهِمْ وَمَا كُنتُ مُتَّخِذَ ٱلْمُضِلِّينَ عَضُدًا ﴿٥٢﴾

53. Era *jjukira* olunaku lw'aligamba nti: Mukoowoole abo be mwabalanga nti benkana nange. Kale balibakoowoola naye tebalibaanukula era tuliteeka wakati waabwe olukomera.

وَيَوْمَ يَقُولُ نَادُوا۟ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ زَعَمْتُمْ فَدَعَوْهُمْ فَلَمْ يَسْتَجِيبُوا۟ لَهُمْ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُم مَّوْبِقًا ﴿٥٣﴾

54. Era aboonoonyi oluliraba omuliro, balitegeera nti ddala bagenda kugugwamu; naye tebalizuulayo buwonero ku gwo.

وَرَءَا ٱلْمُجْرِمُونَ ٱلنَّارَ فَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُم مُّوَاقِعُوهَا وَلَمْ يَجِدُوا۟ عَنْهَا مَصْرِفًا ﴿٥٤﴾

**Ruku 8**

55. Era ddala tunnyonnyodde eri abantu mu Kur'āni eno eby'okulabirako ebya buli ngeri, naye omuntu y'asinga ebintu byonna okuwakana.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا فِى هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ لِلنَّاسِ مِن كُلِّ مَثَلٍ ۚ وَكَانَ ٱلْإِنسَٰنُ أَكْثَرَ شَىْءٍ جَدَلًا ﴿٥٥﴾

56. Era tewali kiziyiza bantu kukkiriza n'okusaba okusonyiyibwa eri Mukama waabwe nga batuukiddwako obulung'amu, wabula *baba balinda* kutuukibwako empisa *eyayisibwamu* abantu abaabasooka oba batuukibweko ekibonerezo obuling'aana.

وَمَا مَنَعَ ٱلنَّاسَ أَن يُؤْمِنُوٓا۟ إِذْ جَآءَهُمُ ٱلْهُدَىٰ وَيَسْتَغْفِرُوا۟ رَبَّهُمْ إِلَّآ أَن تَأْتِيَهُمْ سُنَّةُ ٱلْأَوَّلِينَ أَوْ يَأْتِيَهُمُ ٱلْعَذَابُ قُبُلًا ﴿٥٦﴾

57. Era tetutuma Babaka wabula lwa kuba bawi ba mawulire ag'essanyu era abalabuzi. Naye abo abatakkiriza bavuganyisa obulimba mbu balyooke babusanguzisewo amazima. Era obubonero bwange n'ebyo bye balabulwako babitwala nga eky'okubalaata.

وَمَا نُرْسِلُ ٱلْمُرْسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ ۚ وَيُجَٰدِلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِٱلْبَٰطِلِ لِيُدْحِضُوا۟ بِهِ ٱلْحَقَّ ۖ وَٱتَّخَذُوٓا۟ ءَايَٰتِى وَمَآ أُنذِرُوا۟ هُزُوًا ﴿٥٧﴾

58. Naye ani asinga obwononefu kw'oyo ajjukizibwa Aya za Mukama we naye n'azi-kuba amabega, neyeerabira ebyo emikono gye bye gyakulembeza? Mazima twassa ebisaanikira ku mitima gyabwe baleme kugitegeera, ne mu matu gaabwe mulimu obuggavu. Era bw'obayita eri obulung'amu, *tebafaayo*; kale abo si baakulung'ama ddi na ddi.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ فَأَعْرَضَ عَنْهَا وَنَسِىَ مَا قَدَّمَتْ يَدَاهُ ۚ إِنَّا جَعَلْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ أَكِنَّةً أَن يَفْقَهُوهُ وَفِىٓ ءَاذَانِهِمْ وَقْرًا ۖ وَإِن تَدْعُهُمْ إِلَى ٱلْهُدَىٰ فَلَن يَهْتَدُوٓا۟ إِذًا أَبَدًا ﴿٥٨﴾

59. Era Mukama wo ye Musonyiyi ennyo, Nannyini kusaasira. Singa yali wa kubabonererezaawo olw'ebyo bye bakola *buli mulundi,* yaalibanguyirizza ekibonerezo. Naye balina ekiseera ekyasuubizibwa kye

وَرَبُّكَ ٱلْغَفُورُ ذُو ٱلرَّحْمَةِ ۖ لَوْ يُؤَاخِذُهُم بِمَا كَسَبُوا۟ لَعَجَّلَ لَهُمُ ٱلْعَذَابَ ۚ بَل لَّهُم مَّوْعِدٌ لَّن يَجِدُوا۟ مِن دُونِهِۦ

batayinza kuzuulako buddukiro *bulala* ebbali we.

مَّوْعِدًا ﴿٥٩﴾

60. Era ebibuga ebyo twabizikiriza nga boonoonese. Era twassangawo ekiseera ekigereke eky'okuzikirizibwa kwabwe.

وَتِلْكَ الْقُرَىٰ أَهْلَكْنَاهُمْ لَمَّا ظَلَمُوا وَجَعَلْنَا لِمَهْلِكِهِم مَّوْعِدًا ﴿٦٠﴾

**Ruku 9**

61. Era *jjukira nga* Mūsa bwe yagamba omuvubuka we nti: Sijja kulekayo *kutambula* okutuusa lwe nnaatuuka ennyanja ebbiri we zisisinkanira, waakiri nnaatambula emyaka n'emyaka.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِفَتَاهُ لَا أَبْرَحُ حَتَّىٰ أَبْلُغَ مَجْمَعَ الْبَحْرَيْنِ أَوْ أَمْضِيَ حُقُبًا ﴿٦١﴾

62. Kale bombi bwe baatuuka *ennyanja* zombi we zisisinkanira, nebeerabira eky'ennyanja kyabwe, olwo nekikwata ekkubo lya kyo mu nnyanja ku bwangu.

فَلَمَّا بَلَغَا مَجْمَعَ بَيْنِهِمَا نَسِيَا حُوتَهُمَا فَاتَّخَذَ سَبِيلَهُ فِي الْبَحْرِ سَرَبًا ﴿٦٢﴾

63. Kale bwe beeyongerayo, *Mūsa* n'agamba omuvubuka we nti: Tuwe eky'enkya kyaffe. Mazima tufunye nnyo obukoowu mu lugendo lwaffe luno.

فَلَمَّا جَاوَزَا قَالَ لِفَتَاهُ آتِنَا غَدَاءَنَا لَقَدْ لَقِينَا مِن سَفَرِنَا هَٰذَا نَصَبًا ﴿٦٣﴾

64. N'agamba nti: Olabye! Awo bwe twawummudde ku lwaazi, kale eky'ennyanja nenkyerabira, naye tewali yakinneerabizza okukyogerako *gy'oli* wabula Sitaani era kyakutte ekkubo lya kyo mu nnyanja mu ngeri ey'ekyewuunyo.

قَالَ أَرَأَيْتَ إِذْ أَوَيْنَا إِلَى الصَّخْرَةِ فَإِنِّي نَسِيتُ الْحُوتَ وَمَا أَنسَانِيهُ إِلَّا الشَّيْطَانُ أَنْ أَذْكُرَهُ ۚ وَاتَّخَذَ سَبِيلَهُ فِي الْبَحْرِ عَجَبًا ﴿٦٤﴾

65. *Mūsa* n'agamba nti: Ekyo kye twabadde tunoonya. Kale bombi nebaddayo nga bagoba obuwufu bwabwe.

قَالَ ذَٰلِكَ مَا كُنَّا نَبْغِ ۚ فَارْتَدَّا عَلَىٰ آثَارِهِمَا قَصَصًا ﴿٦٥﴾

66. Kale nebasanga omuweereza omu mu bawereeza baffe gwe twawa okusaasira okuva gye tuli era netumuyigiriza n'amagezi okuva gye tuli.

فَوَجَدَا عَبْدًا مِّنْ عِبَادِنَا آتَيْنَاهُ رَحْمَةً مِّنْ عِندِنَا وَعَلَّمْنَاهُ مِن لَّدُنَّا عِلْمًا ﴿٦٦﴾

67. Mūsa n'amugamba nti: Abaffe, nkugoberere olw'okunjigiriza ku bulung'amu bwe wayigirizibwa?

قَالَ لَهُ مُوسَىٰ هَلْ أَتَّبِعُكَ عَلَىٰ أَن تُعَلِّمَنِ مِمَّا عُلِّمْتَ رُشْدًا ﴿٦٧﴾

68. N'agamba nti: Mazima ggwe tosobola kugumiikiriza ng'oli nange.

قَالَ إِنَّكَ لَن تَسْتَطِيعَ مَعِيَ صَبْرًا ﴿٦٨﴾

69. Ye oyinza otya okugumiikiriza kw'ebyo by'oteetooloola kumanya kwa byo?

وَكَيْفَ تَصْبِرُ عَلَىٰ مَا لَمْ تُحِطْ بِهِ خُبْرًا ﴿٦٩﴾

70. N'agamba nti: Allah bw'anaaba ayagadde, ojja kusanga nga ndi mugumiikiriza era sijja kukujeemera mu kiragiro kyonna.

قَالَ سَتَجِدُنِي إِن شَاءَ اللَّهُ صَابِرًا وَلَا أَعْصِي لَكَ أَمْرًا ﴿٧٠﴾

71. N'agamba nti: Bw'onooba ongoberedde, kale tombuuza ebifa ku kintu kyonna okutuusa lwe ndisookereza nze kennyini

قَالَ فَإِنِ اتَّبَعْتَنِي فَلَا تَسْأَلْنِي عَن شَيْءٍ حَتَّىٰ أُحْدِثَ لَكَ مِنْهُ ذِكْرًا ﴿٧١﴾

okukyogerako gy'oli.

**Ruku 10**

72. Kale bombi baagenda, okutuusa lwe baasaabala mu kyombo, *oli* n'akiwummula. *Mūsa* n'agamba nti: Okiwummudde olyooke osaanyeewo abakirimu? Mazima okoze ekintu kibi nnyo.

فَانْطَلَقَا حَتّٰىٓ إِذَا رَكِبَا فِي السَّفِينَةِ خَرَقَهَا ۖ قَالَ أَخَرَقْتَهَا لِتُغْرِقَ أَهْلَهَا ۚ لَقَدْ جِئْتَ شَيْئًا إِمْرًا ﴿٧٢﴾

73. N'agamba nti: Abaffe, saagambye nti ddala ggwe toyinza kugumiikiriza nga oli nange?

قَالَ أَلَمْ أَقُلْ إِنَّكَ لَنْ تَسْتَطِيعَ مَعِيَ صَبْرًا ﴿٧٣﴾

74. N'agamba nti: Tonvunaana olw'ebyo bye nneerabidde era tonkaluubiriza olw'akasonga kange.

قَالَ لَا تُؤَاخِذْنِي بِمَا نَسِيتُ وَلَا تُرْهِقْنِي مِنْ أَمْرِي عُسْرًا ﴿٧٤﴾

75. Olwo bombi baagenda, okutuusa lwe baasanga omulenzi, *oli* n'amutta. *Mūsa* n'agamba nti: Osse omuntu atalina musango awatali na muntu *gw'asse*? Mazima okoze ekintu kibi nnyo.

فَانْطَلَقَا حَتّٰىٓ إِذَا لَقِيَا غُلَامًا فَقَتَلَهُ ۙ قَالَ أَقَتَلْتَ نَفْسًا زَكِيَّةً بِغَيْرِ نَفْسٍ ۖ لَقَدْ جِئْتَ شَيْئًا نُكْرًا ﴿٧٥﴾

**Juzu 16**

76. *Oli* n'agamba nti: Saakugambye nti mazima ggwe toosobole kugumiikiriza nga oli nange?

قَالَ أَلَمْ أَقُلْ لَكَ إِنَّكَ لَنْ تَسْتَطِيعَ مَعِيَ صَبْرًا ﴿٧٦﴾

77. *Mūsa* N'agamba nti: Bwe nnaakubuuza ekintu kyonna oluvannyuma lwa kino, toddayo okuyita nange kuba onooba onfunyeeko ensonga ezimala.

قَالَ إِنْ سَأَلْتُكَ عَنْ شَيْءٍ بَعْدَهَا فَلَا تُصَاحِبْنِي ۚ قَدْ بَلَغْتَ مِنْ لَدُنِّي عُذْرًا ﴿٧٧﴾

78. Olwo bombi baagenda, okutuusa lwe baatuuka ku bantu b'omu kibuga nebasaba emmere eri abatuuze baamu, naye nebagaana okubagenyiwaza. Nebasangamu ekisenge nga kyagala kugwa, olwo *oli* n'akitereeza. *Mūsa* n'agamba nti: Singa oyagadde, walikitutteko empeera.

فَانْطَلَقَا حَتّٰىٓ إِذَآ أَتَيَآ أَهْلَ قَرْيَةِ ۨاسْتَطْعَمَآ أَهْلَهَا فَأَبَوْا أَنْ يُضَيِّفُوهُمَا فَوَجَدَا فِيهَا جِدَارًا يُرِيدُ أَنْ يَنْقَضَّ فَأَقَامَهُ ۖ قَالَ لَوْ شِئْتَ لَتَّخَذْتَ عَلَيْهِ أَجْرًا ﴿٧٨﴾

79. *Oli* n'agamba nti: Eno y'enjawukana wakati wange naawe. Kati ng'enda kukutegeeza amakulu g'ebyo by'otaasobodde kugumiikirizaako:

قَالَ هٰذَا فِرَاقُ بَيْنِي وَبَيْنِكَ ۚ سَأُنَبِّئُكَ بِتَأْوِيلِ مَا لَمْ تَسْتَطِعْ عَلَيْهِ صَبْرًا ﴿٧٩﴾

80. Kyo ekyombo kyabadde kya bankuseere abakolera ku nnyanja; naye nayagadde okukiteekako akamogo kubanga emabega waabwe yabaddeyo kabaka nga atwala buli kyombo na maanyi.

أَمَّا السَّفِينَةُ فَكَانَتْ لِمَسَاكِينَ يَعْمَلُونَ فِي الْبَحْرِ فَأَرَدْتُ أَنْ أَعِيبَهَا وَكَانَ وَرَآءَهُمْ مَلِكٌ يَأْخُذُ كُلَّ سَفِينَةٍ غَصْبًا ﴿٨٠﴾

81. Ate omulenzi, bakadde be bombiriri baabadde bakkiriza, kale twatidde nti ajja kubatawaanya n'obujeemu n'obutakkiriza.

وَأَمَّا الْغُلَامُ فَكَانَ أَبَوَاهُ مُؤْمِنَيْنِ فَخَشِينَآ أَنْ يُرْهِقَهُمَا طُغْيَانًا وَكُفْرًا ﴿٨١﴾

82. Kale twayagadde Mukama waabwe abakyusizeemu *omwana* amusinga obulongo-

فَأَرَدْنَآ أَنْ يُبْدِلَهُمَا رَبُّهُمَا خَيْرًا مِنْهُ

زَكٰوةً وَّاَقْرَبَ رُحْمًا ﴿٨٢﴾

ofu era ali okumpi ennyo n'okusaasira.

وَاَمَّا الْجِدَارُ فَكَانَ لِغُلٰمَيْنِ يَتِيْمَيْنِ فِي الْمَدِيْنَةِ وَكَانَ تَحْتَهٗ كَنْزٌ لَّهُمَا وَكَانَ اَبُوْهُمَا صَالِحًا ۚ فَاَرَادَ رَبُّكَ اَنْ يَّبْلُغَآ اَشُدَّهُمَا وَيَسْتَخْرِجَا كَنْزَهُمَا ۖ رَحْمَةً مِّنْ رَّبِّكَ ۚ وَمَا فَعَلْتُهٗ عَنْ اَمْرِيْ ۗ ذٰلِكَ تَاْوِيْلُ مَا لَمْ تَسْطِعْ عَّلَيْهِ صَبْرًا ﴿٨٣﴾

83. Ate ekisenge, kyabadde kya balenzi babiri bamulekwa abali mu kibuga nga wansi wa kyo eriyo eby'obugagga bwaabwe ate nga kitaabwe yali mutuukirivu. Kale Mukama wo yayagadde batuuke ku kuvubuka kwabwe era baggyeyo eby'obugagga bwaabwe, nga kwe kusaasira okuva eri Mukama wo; era saakikoze ku lwange. Ago nno ge makulu g'ebyo by'otaasobodde kugumiikirizaako.

**Ruku 11**

وَيَسْـَٔلُوْنَكَ عَنْ ذِي الْقَرْنَيْنِ ۗ قُلْ سَاَتْلُوْا عَلَيْكُمْ مِّنْهُ ذِكْرًا ﴿٨٤﴾

84. Era bakubuuza ebifa ku Dhul-Qarnain. Gamba nti: Mazima nzija kubasomera ebimufaako.

اِنَّا مَكَّنَّا لَهٗ فِي الْاَرْضِ وَاٰتَيْنٰهُ مِنْ كُلِّ شَيْءٍ سَبَبًا ﴿٨٥﴾

85. Mazima twamutebenkeza mu nsi era netumuwa ekkubo *elimutuusa* ku buli kimu.

فَاَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٨٦﴾

86. Bw'atyo yagoberera ekkubo.

حَتّٰٓى اِذَا بَلَغَ مَغْرِبَ الشَّمْسِ وَجَدَهَا تَغْرُبُ فِيْ عَيْنٍ حَمِئَةٍ وَّوَجَدَ عِنْدَهَا قَوْمًا ۗ قُلْنَا يٰذَا الْقَرْنَيْنِ اِمَّآ اَنْ تُعَذِّبَ وَاِمَّآ اَنْ تَتَّخِذَ فِيْهِمْ حُسْنًا ﴿٨٧﴾

87. Okutuusa lwe yatuuka enjuba gy'egwa, n'agisanga ng'egwa mu nsulo y'amazzi agaddugala, n'asanga okumpi nayo abantu. Netugamba nti: Owange ggwe Dhul-Qarnain, oyinza okubabonereza oba okubayisa mu ngeri y'ekisa.

قَالَ اَمَّا مَنْ ظَلَمَ فَسَوْفَ نُعَذِّبُهٗ ثُمَّ يُرَدُّ اِلٰى رَبِّهٖ فَيُعَذِّبُهٗ عَذَابًا نُّكْرًا ﴿٨٨﴾

88. N'agamba nti: Naye oyo akola ekibi, kale ddala tujja kumubonereza n'oluvannyuma alizzibwa eri Mukama we n'amubonereza ekibonerezo eky'entiisa.

وَاَمَّا مَنْ اٰمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَلَهٗ جَزَآءَ ۨالْحُسْنٰى ۚ وَسَنَقُوْلُ لَهٗ مِنْ اَمْرِنَا يُسْرًا ﴿٨٩﴾

89. Naye oyo alikkiriza era n'akola ebikolwa ebirungi, kale y'alifuna empeera ennungi era tulimutegeeza *ekigambo* ekyangu ku kiragiro kyaffe.

ثُمَّ اَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٩٠﴾

90. N'oluvannyuma yagoberera ekkubo *eddala*.

حَتّٰٓى اِذَا بَلَغَ مَطْلِعَ الشَّمْسِ وَجَدَهَا تَطْلُعُ عَلٰى قَوْمٍ لَّمْ نَجْعَلْ لَّهُمْ مِّنْ دُوْنِهَا سِتْرًا ﴿٩١﴾

91. Okutuusa lwe yatuuka enjuba gy'eva n'agisanga ng'eviirayo awali abantu be tutaakolerawo kigibasiikiriza.

كَذٰلِكَ ۗ وَقَدْ اَحَطْنَا بِمَا لَدَيْهِ خُبْرًا ﴿٩٢﴾

92. Bwe kityo *bwe kyali*. Era ddala twetooloola okumanya byonna ebyali w'ali.

93. N'oluvannyuma yakwata ekkubo *eddala.*

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٩٣﴾

94. Okutuusa lwe yatuuka wakati w'ensozi ebbiri, n'asanga ebbali wa zo abantu abaali kumpi nga tebategeera kigambo *kyonna.*

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ بَيْنَ ٱلسَّدَّيْنِ وَجَدَ مِن دُونِهِمَا قَوْمًا لَّا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ قَوْلًا ﴿٩٤﴾

95. Nebagamba nti: Owange Dhul-Qarnain, mazima Gog ne Magog batabulatabula mu nsi. Abaffe, tukuwe omusolo ku kakalu nti onookola olukomera wakati waffe nabo?

قَالُوا۟ يَٰذَا ٱلْقَرْنَيْنِ إِنَّ يَأْجُوجَ وَمَأْجُوجَ مُفْسِدُونَ فِى ٱلْأَرْضِ فَهَلْ نَجْعَلُ لَكَ خَرْجًا عَلَىٰٓ أَن تَجْعَلَ بَيْنَنَا وَبَيْنَهُمْ سَدًّا ﴿٩٥﴾

96. N'agamba nti: Obuyinza obwampeebwa Mukama wange kw'ekyo bwe busingira ddala; kale munnyambe n'amaanyi nkole ekyawula wakati wammwe nabo.

قَالَ مَا مَكَّنِّى فِيهِ رَبِّى خَيْرٌ فَأَعِينُونِى بِقُوَّةٍ أَجْعَلْ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ رَدْمًا ﴿٩٦﴾

97. Mundeetere ebitundu by'ekyuuma. *Kale baabisomba* okutuusa lwe yajjuza *ebbanga elyali* wakati w'entikko z'ensozi zombi, n'agamba nti: Kale mufukute. *Baafukuta omuliro* okutuusa *olukomera* lwe yalufuula olwengeredde, n'agamba nti: Mundeetere ekikomo ekisaanuuse nkiyiweko.

ءَاتُونِى زُبَرَ ٱلْحَدِيدِ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا سَاوَىٰ بَيْنَ ٱلصَّدَفَيْنِ قَالَ ٱنفُخُوا۟ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَعَلَهُۥ نَارًا قَالَ ءَاتُونِىٓ أُفْرِغْ عَلَيْهِ قِطْرًا ﴿٩٧﴾

98. *Bwe kityo, Gog ne Magog* tebaasobola kuluyitako wadde tebaasobola kulubotola.

فَمَا ٱسْطَٰعُوٓا۟ أَن يَظْهَرُوهُ وَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ لَهُۥ نَقْبًا ﴿٩٨﴾

99. N'agamba nti: Kuno kwe kusaasira okuva eri Mukama wange. Naye ekisuubizo kya Mukama wange bwe kirituuka, alirufuula olukutufukutufu. Era ekisuubizo kya Mukama wange ddala kya kutuukirira.

قَالَ هَٰذَا رَحْمَةٌ مِّن رَّبِّى ۖ فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ رَبِّى جَعَلَهُۥ دَكَّآءَ ۖ وَكَانَ وَعْدُ رَبِّى حَقًّا ﴿٩٩﴾

100. Era olunaku olwo tulireka abamu mu bo nebeefuukira abalala, naye eng'ombe bw'erifuuyibwa, olwo bonna tulibakung'aanyiza wamu.

وَتَرَكْنَا بَعْضَهُمْ يَوْمَئِذٍ يَمُوجُ فِى بَعْضٍ ۖ وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ فَجَمَعْنَٰهُمْ جَمْعًا ﴿١٠٠﴾

101. Era ku lunaku olwo, tulyoleka Jahannamu olwoleka eri abatakkiriza—

وَعَرَضْنَا جَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ لِّلْكَٰفِرِينَ عَرْضًا ﴿١٠١﴾

102. Abo amaaso gaabwe agaali mu lutimbe *nga tebafa* ku kulabula kwange era abataasobola kuwulira.

ٱلَّذِينَ كَانَتْ أَعْيُنُهُمْ فِى غِطَآءٍ عَن ذِكْرِى وَكَانُوا۟ لَا يَسْتَطِيعُونَ سَمْعًا ﴿١٠٢﴾

**Ruku 12**

103. Abaffe, abo abatakkiriza balowooza nti bajja kutwala abaweereza bange okuba abakuumi *baabwe* mu kifo kyange? Mazima twategekera abatakkiriza Jahannamu nga kwe kusembezebwa *kwabwe.*

أَفَحَسِبَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَن يَتَّخِذُوا۟ عِبَادِى مِن دُونِىٓ أَوْلِيَآءَ ۚ إِنَّآ أَعْتَدْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَٰفِرِينَ نُزُلًا ﴿١٠٣﴾

104. Gamba nti: Abaffe, tubategeeze abasingira ddala okufaafaaganirwa ebikolwa *byabwe*?

قُلْ هَلْ نُنَبِّئُكُمْ بِالْأَخْسَرِينَ أَعْمَالًا ﴿١٠٤﴾

105. Be bo abaamalira okulafuubana kwabwe mu bulamu bw'oku nsi naye nga bo balowooza nti ddala bakola bikolwa birungi.

الَّذِينَ ضَلَّ سَعْيُهُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَهُمْ يَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ يُحْسِنُونَ صُنْعًا ﴿١٠٥﴾

106. Abo nno be bo abaagaana obubonero bwa Mukama wabwe n'okusisinkana naye, kale ebikolwa byabwe byafaafaagana; era abo tetulibayimiririzaawo kipimo kyonna ku lunaku lw'okuzuukira.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ وَلِقَائِهِ فَحَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فَلَا نُقِيمُ لَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَزْنًا ﴿١٠٦﴾

107. Bwe kityo empeera yaabwe Jahannamu olw'okubanga beerema era baatwalanga obubonero bwange n'Abatume bange nga eky'okubalaata.

ذَٰلِكَ جَزَاؤُهُمْ جَهَنَّمُ بِمَا كَفَرُوا وَاتَّخَذُوا آيَاتِي وَرُسُلِي هُزُوًا ﴿١٠٧﴾

108. Mazima abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi, be balifuna Janna ya Firidausi nga ge maka.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ كَانَتْ لَهُمْ جَنَّاتُ الْفِرْدَوْسِ نُزُلًا ﴿١٠٨﴾

109. Omwo mwe balibeera; tebalyagala nakukyuusa kugivaamu

خَالِدِينَ فِيهَا لَا يَبْغُونَ عَنْهَا حِوَلًا ﴿١٠٩﴾

110. Gamba nti: Singa ennyanja eba nga ye bwiino *w'okuwandiika* ebigambo bya Mukama wange, mazima ennyanja yaaliweddemu naye nga ebigambo bya Mukama wange tebinnaggwayo, ne bwe twalireeseeyo *ennyanja endala* egyenkana okugyongerako.

قُلْ لَوْ كَانَ الْبَحْرُ مِدَادًا لِكَلِمَاتِ رَبِّي لَنَفِدَ الْبَحْرُ قَبْلَ أَنْ تَنْفَدَ كَلِمَاتُ رَبِّي وَلَوْ جِئْنَا بِمِثْلِهِ مَدَدًا ﴿١١٠﴾

111. Gamba nti: Mazima nange ndi muntu nga mmwe; *wabula nga* nze mbikkulirwa nti ddala Omusinzibwa wammwe asinzibwa ali Omu yekka. Kale oyo asuubira okusisinkana ne Mukama we, akole ebikolwa ebirungi ate mu kusinza Mukama we, aleme kumwenkanyankanya na mulala yenna.

قُلْ إِنَّمَا أَنَا بَشَرٌ مِثْلُكُمْ يُوحَىٰ إِلَيَّ أَنَّمَا إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ فَمَنْ كَانَ يَرْجُو لِقَاءَ رَبِّهِ فَلْيَعْمَلْ عَمَلًا صَالِحًا وَلَا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهِ أَحَدًا ﴿١١١﴾






## MARYAM

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Kāf Hā Yā 'Āin Swād*

كٓهٰيٰعٓصٓ ﴿٢﴾

3. *Bino* by'ebyafa ku kusaasira kwa Mukama wo *kwe yalaga* omuweereza we Zakariyya.

ذِكْرُ رَحْمَتِ رَبِّكَ عَبْدَهٗ زَكَرِيَّا ﴿٣﴾

4. Awo bwe yakoowoola Mukama we okukoowoola okw'ekyaama.

اِذْ نَادٰى رَبَّهٗ نِدَآءً خَفِيًّا ﴿٤﴾

5. N'agamba nti: Mukama wange, mazima amagumba gange gayenjebuse n'omutwe gwange gumasamasa olw'envi, naye Mukama wange, sibangako wa kikwa mu kukuwanjagira.

قَالَ رَبِّ اِنِّيْ وَهَنَ الْعَظْمُ مِنِّيْ وَاشْتَعَلَ الرَّاْسُ شَيْبًا وَّلَمْ اَكُنْۢ بِدُعَآئِكَ رَبِّ شَقِيًّا ﴿٥﴾

6. Era nze nnina okutya eri abeng'anda zange oluvannyuma lwange, ate nga ne mukyala wange mugumba; kale mpa omusika okuva gy'oli,

وَاِنِّيْ خِفْتُ الْمَوَالِيَ مِنْ وَّرَآءِيْ وَكَانَتِ امْرَاَتِيْ عَاقِرًا فَهَبْ لِيْ مِنْ لَّدُنْكَ وَلِيًّا ﴿٦﴾

7. Ansikire era asikire n'ab'omu nju ya Ya'qūbu. Era, Mukama wange, mufuule asiimwa *mu maaso go.*

يَّرِثُنِيْ وَيَرِثُ مِنْ اٰلِ يَعْقُوْبَ ۖ وَاجْعَلْهُ رَبِّ رَضِيًّا ﴿٧﴾

8. *Allah n'agamba nti:* Owange Zakariyya, mazima tukuwa amawulire ag'essanyu ag'omwana ow'obulenzi erinnya lye ye Yahya; tetukolanga wa linnya elyo mulala emabega we.

يٰزَكَرِيَّآ اِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلٰمِ ۣاسْمُهٗ يَحْيٰى ۙ لَمْ نَجْعَلْ لَّهٗ مِنْ قَبْلُ سَمِيًّا ﴿٨﴾

9. N'addamu nti: Mukama wange, nnaafuna ntya omwana ng'ate mukyala wange mugumba ate nga nange ntuuse mu bukadde obusukkiridde?

قَالَ رَبِّ اَنّٰى يَكُوْنُ لِيْ غُلٰمٌ وَّكَانَتِ امْرَاَتِيْ عَاقِرًا وَّقَدْ بَلَغْتُ مِنَ الْكِبَرِ عِتِيًّا ﴿٩﴾

10. N'agamba nti: Bwe kityo bwe kiri. *Naye* Mukama wo agamba nti: Ekyo gyendi kyangu nnyo, era ddala nze nnakutonda olubereberye songa ggwe tewali kintu.

قَالَ كَذٰلِكَ ۚ قَالَ رَبُّكَ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٌ وَّقَدْ خَلَقْتُكَ مِنْ قَبْلُ وَلَمْ تَكُ شَيْـًٔا ﴿١٠﴾

11. N'agamba nti: Mukama wange, nteeraawo akabonero. *Allah* n'agamba nti: Akabonero ko, tojja kwogera na bantu okumala ebiro bisatu ebijjuvu.

قَالَ رَبِّ اجْعَلْ لِّيْٓ اٰيَةً ۗ قَالَ اٰيَتُكَ اَلَّا تُكَلِّمَ النَّاسَ ثَلٰثَ لَيَالٍ سَوِيًّا ﴿١١﴾

12. Kale yafuluma eri abantu be okuva

فَخَرَجَ عَلٰى قَوْمِهٖ مِنَ الْمِحْرَابِ فَاَوْحٰٓى

*19:2. Allah ye Mukulu, ye Mulung'amya, ye Muwi w'emirembe, ye W'obuyinza, ye W'amazima.*

mu kisenge n'abagereza mu bubonero nti: Mutendereze *Allah* enkya n'eggulo.

إِلَيْهِمْ أَن سَبِّحُوا بُكْرَةً وَعَشِيًّا ﴿١١﴾

13. Owange ggwe Yahya, kwata Ekitabo n'amaanyi. Era twamuwa amagezi ng'akyali na muto.

يَٰيَحْيَىٰ خُذِ الْكِتَٰبَ بِقُوَّةٍ ۖ وَءَاتَيْنَٰهُ الْحُكْمَ صَبِيًّا ﴿١٢﴾

14. Era *twamuwa omutima* omusaasizi okuva gye tuli n'obutukuvu era yali mutuukirivu.

وَحَنَانًا مِّن لَّدُنَّا وَزَكَوٰةً ۖ وَكَانَ تَقِيًّا ﴿١٣﴾

15. Era nga ayisa bulungi bakkadde be, era teyali nnalukalala, omujeemu.

وَبَرًّا بِوَٰلِدَيْهِ وَلَمْ يَكُن جَبَّارًا عَصِيًّا ﴿١٤﴾

16. Era emirembe *gyali* ku ye olunaku lwe yazaalibwa ne ku lunaku lwe yafa ne ku lunaku lw'alizuukizibwa mu bulamu *nate.*

وَسَلَٰمٌ عَلَيْهِ يَوْمَ وُلِدَ وَيَوْمَ يَمُوتُ وَيَوْمَ يُبْعَثُ حَيًّا ﴿١٥﴾

**Ruku 2**

17. Era yogera *ebifa ku* Maryamu nga bwe biri mu Kitabo *kino* nga bwe yeeyawula ku b'ewaabwe *n'agenda* mu kifo ku ludda lw'ebugwanjuba.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتَٰبِ مَرْيَمَ إِذِ انتَبَذَتْ مِنْ أَهْلِهَا مَكَانًا شَرْقِيًّا ﴿١٦﴾

18. N'assaawo olutimbe okubeesiikiriza, kale netumutumira malayika waffe eyamufaananira ng'omusajja owa ddala.

فَاتَّخَذَتْ مِن دُونِهِمْ حِجَابًا فَأَرْسَلْنَا إِلَيْهَا رُوحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا بَشَرًا سَوِيًّا ﴿١٧﴾

19. *Maryamu* n'agamba nti: Nsaba obukuumi bwa *Allah* Omusaasizi ennyo ku ggwe, obanga otya Allah.

قَالَتْ إِنِّي أَعُوذُ بِالرَّحْمَٰنِ مِنكَ إِن كُنتَ تَقِيًّا ﴿١٨﴾

20. *Malayika* n'agamba nti: Mazima nze ndi mubaka wa Mukama wo, *nzize* ndyooke nkuwe *amawulire ag'essanyu* ag'omwana ow'obulenzi omutukuvu.

قَالَ إِنَّمَا أَنَا رَسُولُ رَبِّكِ لِأَهَبَ لَكِ غُلَٰمًا زَكِيًّا ﴿١٩﴾

21. *Maryamu* n'agamba nti: Nnaafuna ntya omwana nga tewali musajja ankoonyeko ate nga siri mwonoonefu?

قَالَتْ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِي بَشَرٌ وَلَمْ أَكُ بَغِيًّا ﴿٢٠﴾

22. *Malayika* n'agamba nti: Bwe kityo bwe kiri. *Naye* Mukama wo agamba nti: Ekyo gyendi kyangu nnyo; *ekyo tunaakikola* tulyooke tumufuule akabonero eri abantu *era abe* okusaasira okuva gye tuli, era ensonga *eyo* esaliddwawo.

قَالَ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٌ ۖ وَلِنَجْعَلَهُ ءَايَةً لِّلنَّاسِ وَرَحْمَةً مِّنَّا ۚ وَكَانَ أَمْرًا مَّقْضِيًّا ﴿٢١﴾

23. *Olwo* kwe kuba olubuto lwe ( 'Isa) era ne yeeyawula nalwo n'agenda mu kifo eky'ewala.

فَحَمَلَتْهُ فَانتَبَذَتْ بِهِ مَكَانًا قَصِيًّا ﴿٢٢﴾

24. *Ng'atuuse okuzaala*, kale ebisa byamulaza eri ekikolo ky'omutende. N'agamba nti: O! Nga zinsanze! Singa kale nafa nga kino tekinnabaawo, naalibadde n'okwerabirwa neerabirwa dda!

فَأَجَاءَهَا الْمَخَاضُ إِلَىٰ جِذْعِ النَّخْلَةِ قَالَتْ يَٰلَيْتَنِي مِتُّ قَبْلَ هَٰذَا وَكُنتُ نَسْيًا مَّنسِيًّا ﴿٢٣﴾

25. Kale *bwe yazaala, malayika* n'amukoowoola okuva wansinsi we, nti: Teweeralii-kirira. Mazima Mukama wo akuteereddewo akaala wansinsi wo.

فَنَادٰىهَا مِنْ تَحْتِهَآ اَلَّا تَحْزَنِيْ قَدْ جَعَلَ رَبُّكِ تَحْتَكِ سَرِيًّا ﴿٢٥﴾

26. Era nyeenya ekikolo ky'omutende ng'ozza gy'oli, gujja kukusuulira entende ezibuulukuse, ennungi.

وَهُزِّيْٓ اِلَيْكِ بِجِذْعِ النَّخْلَةِ تُسٰقِطْ عَلَيْكِ رُطَبًا جَنِيًّا ﴿٢٦﴾

27. Kale lya era nywa era oweweeze amaaso. Naye bw'olaba omuntu yenna, kale gamba nti: Neeyamye eri *Allah* Omusaasizi ennyo okusiiba *nga soogedde:* N'olwekyo, olwa leero sijja kwogera na muntu yenna.

فَكُلِيْ وَاشْرَبِيْ وَقَرِّيْ عَيْنًا ۚ فَاِمَّا تَرَيِنَّ مِنَ الْبَشَرِ اَحَدًا ۙ فَقُوْلِيْٓ اِنِّيْ نَذَرْتُ لِلرَّحْمٰنِ صَوْمًا فَلَنْ اُكَلِّمَ الْيَوْمَ اِنْسِيًّا ﴿٢٧﴾

28. Oluvannyuma *omwana* yamutwala eri ab'ewaabwe ng'amusitudde. Baagamba nti: Owange Maryamu, okoze ekintu ekitali kya bulijjo.

فَاَتَتْ بِهٖ قَوْمَهَا تَحْمِلُهٗ ۗ قَالُوْا يٰمَرْيَمُ لَقَدْ جِئْتِ شَيْـًٔا فَرِيًّا ﴿٢٨﴾

29. Owange mwannyina Hārūna, kitaawo teyali muntu mubi, wadde nnyoko teyali mwonoonefu!

يٰٓاُخْتَ هٰرُوْنَ مَا كَانَ اَبُوْكِ امْرَاَ سَوْءٍ وَّمَا كَانَتْ اُمُّكِ بَغِيًّا ﴿٢٩﴾

30. Olwo *Maryamu* n'amusongako. Nebagamba nti: Tunaayogera tutya n'omwana ali mu kibaya?

فَاَشَارَتْ اِلَيْهِ ۗ قَالُوْا كَيْفَ نُكَلِّمُ مَنْ كَانَ فِى الْمَهْدِ صَبِيًّا ﴿٣٠﴾

31. *'Isa* n'agamba nti : Nze ndi muweereza wa Allah, yampa Ekitabo era nanfuula Nabbi.

قَالَ اِنِّيْ عَبْدُ اللّٰهِ ۗ اٰتٰنِيَ الْكِتٰبَ وَجَعَلَنِيْ نَبِيًّا ﴿٣١﴾

32. Era yanfuula ow'omukisa wonna wemba, era yankuutira ku ssaala ne zaka ekiseera kye ndimala nga nkyali mulamu.

وَّجَعَلَنِيْ مُبٰرَكًا اَيْنَ مَا كُنْتُ ۖ وَاَوْصٰنِيْ بِالصَّلٰوةِ وَالزَّكٰوةِ مَا دُمْتُ حَيًّا ﴿٣٢﴾

33. Era yanfuula ayisa obulungi mmange, era teyanfuula nnalukalala, ow'ekikwa.

وَّبَرًّا بِوَالِدَتِيْ ۖ وَلَمْ يَجْعَلْنِيْ جَبَّارًا شَقِيًّا ﴿٣٣﴾

34. Era emirembe *gyali* ku nze olunaku lwe nazaalibwa, era *giriba ku nze* ku lunaku lwe ndifa ne ku lunaku lwe ndizuukizibwa mu bulamu *nate.*

وَالسَّلٰمُ عَلَيَّ يَوْمَ وُلِدْتُّ وَيَوْمَ اَمُوْتُ وَيَوْمَ اُبْعَثُ حَيًّا ﴿٣٤﴾

35. Oyo nno ye 'Isa Mutabani wa Maryamu. *Era bino by'e* bigambo eby'amazima bo bye batankanamu.

ذٰلِكَ عِيْسَى ابْنُ مَرْيَمَ ۚ قَوْلَ الْحَقِّ الَّذِيْ فِيْهِ يَمْتَرُوْنَ ﴿٣٥﴾

36. Tekisaana eri Allah okwefunira omwana. Obutukuvu bwonna bubwe. Bw'asalawo ensonga, kale ddala agamba ng'ambe nti: Ba! n'eba.

مَا كَانَ لِلّٰهِ اَنْ يَّتَّخِذَ مِنْ وَّلَدٍ ۙ سُبْحٰنَهٗ ۗ اِذَا قَضٰٓى اَمْرًا فَاِنَّمَا يَقُوْلُ لَهٗ كُنْ فَيَكُوْنُ ﴿٣٦﴾

وَإِنَّ اللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمْ فَاعْبُدُوهُ ۚ هَٰذَا صِرَاطٌ مُسْتَقِيمٌ ﴿٣٧﴾

37. *'Isa yagamba nti:* Mazima Allah ye Mukama wange era ye Mukama wammwe, kale Ye *yekka* gwe muba musinza; lino ly'ekkubo eggolokofu.

فَاخْتَلَفَ الْأَحْزَابُ مِنْ بَيْنِهِمْ ۖ فَوَيْلٌ لِلَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ مَشْهَدِ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٣٨﴾

38. Naye ab'ebibiina beyawulamu wakati waabwe; kale ziribasanga abo abatakkiriza olw'olukiiko lw'olunaku olw'ekitiibwa.

أَسْمِعْ بِهِمْ وَأَبْصِرْ يَوْمَ يَأْتُونَنَا ۖ لَٰكِنِ الظَّالِمُونَ الْيَوْمَ فِي ضَلَالٍ مُبِينٍ ﴿٣٩﴾

39. Nga baliba bawulira nnyo era nga baliba balaba nnyo ku lunaku lwe balijja gye tuli! Naye aboonoonyi olwa leero bali mu kubula kwa lwaatu.

وَأَنْذِرْهُمْ يَوْمَ الْحَسْرَةِ إِذْ قُضِيَ الْأَمْرُ وَهُمْ فِي غَفْلَةٍ وَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٤٠﴾

40. Era balabule ku lunaku lw'okwejjusa awo nga ensonga esaliddwawo. Naye *kati* bali mu kulatta, n'olwekyo tebakkiriza.

إِنَّا نَحْنُ نَرِثُ الْأَرْضَ وَمَنْ عَلَيْهَا وَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ﴿٤١﴾

41. Mazima Ffe tulisikira ensi n'abo abagiriko era gye tuli gye balizzibwa.

**Ruku 3**

وَاذْكُرْ فِي الْكِتَابِ إِبْرَاهِيمَ ۚ إِنَّهُ كَانَ صِدِّيقًا نَبِيًّا ﴿٤٢﴾

42. Era tegeeza ebifa ku Ibrāhīmu *nga bwe biri* mu Kitabo *kino.* Mazima yali wa mazima nnyo *era yali* Nabbi.

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ يَا أَبَتِ لِمَ تَعْبُدُ مَا لَا يَسْمَعُ وَلَا يُبْصِرُ وَلَا يُغْنِي عَنْكَ شَيْئًا ﴿٤٣﴾

43. Awo bwe yagamba kitaawe nti: Ssebo kitange, lwaki osinza ebyo ebitawulira era ebitalaba era ebitayinza kukugasa mu kyonna?

يَا أَبَتِ إِنِّي قَدْ جَاءَنِي مِنَ الْعِلْمِ مَا لَمْ يَأْتِكَ فَاتَّبِعْنِي أَهْدِكَ صِرَاطًا سَوِيًّا ﴿٤٤﴾

44. Ssebo kitange, mazima nze natuukwako okumanya ebyo ggwe ebitakutuukangako; kale ngoberera, nzija kukulaga ekkubo ettuufu.

يَا أَبَتِ لَا تَعْبُدِ الشَّيْطَانَ ۖ إِنَّ الشَّيْطَانَ كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ عَصِيًّا ﴿٤٥﴾

45. Ssebo kitange, tosinzanga Sitaani. Mazima Sitaani mujeemu nnyo eri *Allah,* Omusaasizi ennyo.

يَا أَبَتِ إِنِّي أَخَافُ أَنْ يَمَسَّكَ عَذَابٌ مِنَ الرَّحْمَٰنِ فَتَكُونَ لِلشَّيْطَانِ وَلِيًّا ﴿٤٦﴾

46. Ssebo kitange, mazima nze ntya ggwe okutuukibwako ekibonerezo ekiva eri *Allah* Omusaasizi ennyo, kale n'obeera mukwano gwa Sitaani.

قَالَ أَرَاغِبٌ أَنْتَ عَنْ آلِهَتِي يَا إِبْرَاهِيمُ ۖ لَئِنْ لَمْ تَنْتَهِ لَأَرْجُمَنَّكَ ۖ وَاهْجُرْنِي مَلِيًّا ﴿٤٧﴾

47. N'agamba nti: Owange Ibrāhīmu, *ddala* okyaye bakatonda bange? Singa tolekera awo *kuboogerako bubi*, mazima nzija kukuboola, era nsegulira okumala ekiseera.

قَالَ سَلَامٌ عَلَيْكَ ۖ سَأَسْتَغْفِرُ لَكَ رَبِّي ۖ إِنَّهُ كَانَ بِي حَفِيًّا ﴿٤٨﴾

48. *Ibrāhīmu* n'agamba nti: Emirembe gibeere ku ggwe. Nzija kukusabira okusonyiyibwa eri Mukama wange. Mazima Ye gyendi wa kisa nnyo.

49. Era nzija kubeeyawulako n'ebyo bye musinza ebbali wa Allah era nzija kusaba Mukama wange ob'olyawo nessiba wa kikwa mu kusaba eri Mukama wange.

وَأَعْتَزِلُكُمْ وَمَا تَدْعُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ وَأَدْعُو رَبِّي عَسَىٰ أَلَّا أَكُونَ بِدُعَاءِ رَبِّي شَقِيًّا ﴿٤٩﴾

50. Awo bwe yabeeyawulako n'ebyo bye baali basinza ebbali wa Allah, twamuwa Isihāka ne Ya'qūbu era bombi netubafuula ba Nabbi.

فَلَمَّا اعْتَزَلَهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ وَهَبْنَا لَهُ إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ ۖ وَكُلًّا جَعَلْنَا نَبِيًّا ﴿٥٠﴾

51. Era netubawa ku kusaasira kwaffe, era netubawa n'ettutumu elya waggulu.

وَوَهَبْنَا لَهُمْ مِنْ رَحْمَتِنَا وَجَعَلْنَا لَهُمْ لِسَانَ صِدْقٍ عَلِيًّا ﴿٥١﴾

**Ruku 4**

52. Era tegeeza *ebifa* ku Mūsa *nga bwe biri* mu Kitabo *kino.* Mazima yali mulondemu era yali Mubaka, Nabbi.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتَابِ مُوسَىٰ ۚ إِنَّهُ كَانَ مُخْلَصًا وَكَانَ رَسُولًا نَبِيًّا ﴿٥٢﴾

53. Era twamukoowoola okusinziira ku ludda olwa ddyo olw'olusozi, Ṭūr netumusembeza mu kafubo.

وَنَادَيْنَاهُ مِنْ جَانِبِ الطُّورِ الْأَيْمَنِ وَقَرَّبْنَاهُ نَجِيًّا ﴿٥٣﴾

54. Era olw'okusaasira kwaffe, twamuwa muganda we Hārūna okuba Nabbi.

وَوَهَبْنَا لَهُ مِنْ رَحْمَتِنَا أَخَاهُ هَارُونَ نَبِيًّا ﴿٥٤﴾

55. Era tegeeza *ebifa ku* Ismāili *nga bwe biri* mu Kitabo *kino.* Ddala yali wa mazima mu kukuuma ebisuubizo era yali Mubaka, Nabbi

وَاذْكُرْ فِي الْكِتَابِ إِسْمَاعِيلَ ۚ إِنَّهُ كَانَ صَادِقَ الْوَعْدِ وَكَانَ رَسُولًا نَبِيًّا ﴿٥٥﴾

56. Era yakubirizanga nnyo abantu be ku ssaala ne zaka, era yasiimwanga nnyo eri Makama we.

وَكَانَ يَأْمُرُ أَهْلَهُ بِالصَّلَاةِ وَالزَّكَاةِ وَكَانَ عِنْدَ رَبِّهِ مَرْضِيًّا ﴿٥٦﴾

57. Era tegeeza *ebifa ku* Idirīsi *nga bwe biri* mu Kitabo *kino.* Ddala yali wa mazima nnyo era yali Nabbi.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتَابِ إِدْرِيسَ ۚ إِنَّهُ كَانَ صِدِّيقًا نَبِيًّا ﴿٥٧﴾

58. Era twamugulumiza mu kifo ekya waggulu.

وَرَفَعْنَاهُ مَكَانًا عَلِيًّا ﴿٥٨﴾

59. Abo nno be bo Allah be yawa ebyengera bye mu ba Nabbi abava mu zzadde lya Ādamu, ne mw'abo be twasitula *mu kyombo* awamu ne Nūhu ne mu zadde lya Ibrāhīmu, ne Isirairi ne mw'abo be twalung'amya era netubalonda *mu balala.* Bo nga bwe basomerwa Aya z'Omusaasizi ennyo, bagwa wansi nebavuunama ng'eno bwe bakaaba.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ أَنْعَمَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ مِنَ النَّبِيِّينَ مِنْ ذُرِّيَّةِ آدَمَ وَمِمَّنْ حَمَلْنَا مَعَ نُوحٍ وَمِنْ ذُرِّيَّةِ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْرَائِيلَ وَمِمَّنْ هَدَيْنَا وَاجْتَبَيْنَا ۚ إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُ الرَّحْمَٰنِ خَرُّوا سُجَّدًا وَبُكِيًّا ۩ ﴿٥٩﴾

60. Naye baagobererwa oluvannyuma lwabwe omulembe ogwagayaalirira essaala, nebagoberera kwagala kwabwe. Kale mangu

فَخَلَفَ مِنْ بَعْدِهِمْ خَلْفٌ أَضَاعُوا الصَّلَاةَ وَاتَّبَعُوا الشَّهَوَاتِ ۖ فَسَوْفَ

nnyo bajja kusisinkana okuzikirira,

يَلْقَوْنَ غَيًّا ﴿٦٠﴾

61. Okuggyako oyo anaabonerera n'akkiriza era n'akola ebikolwa ebirungi. Kale abo be baliyingira mu Janna era tebaliryazaamaanyizibwa kantu konna.

إِلَّا مَن تَابَ وَآمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَأُولَٰئِكَ يَدْخُلُونَ الْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُونَ شَيْئًا ﴿٦١﴾

62. *Balibeera mu* nsuku ez'olubeerera ezo *Allah* Omusaasizi ennyo zeyasuubiza abaweereza be nga tebazirabyeko. Mazima okusuubiza kwe kuteekwa buteekwa okutuukirira.

جَنَّاتِ عَدْنٍ الَّتِي وَعَدَ الرَّحْمَٰنُ عِبَادَهُ بِالْغَيْبِ ۚ إِنَّهُ كَانَ وَعْدُهُ مَأْتِيًّا ﴿٦٢﴾

63. Tebaliwuliriramu bya swakaba, okuggyako *ebiramuso by'*emirembe era balifuniramu okugabulwa kwabwe enkya n'eggulo.

لَّا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا إِلَّا سَلَامًا ۖ وَلَهُمْ رِزْقُهُمْ فِيهَا بُكْرَةً وَعَشِيًّا ﴿٦٣﴾

64. Eyo nno y'e Janna gye tusikiza abamu ku baweereza baffe abaali abeekuumi.

تِلْكَ الْجَنَّةُ الَّتِي نُورِثُ مِنْ عِبَادِنَا مَن كَانَ تَقِيًّا ﴿٦٤﴾

65. Era *ba malayika bagamba nti:* Tetukka wansi wabula lwa kiragiro kya Mukama wo. Ebyo ebiri mu maaso gaffe n'ebyo ebiri emabega waffe n'ebyo ebiri wakati wa byo bibye. Era Mukama wo si mwerabize.

وَمَا نَتَنَزَّلُ إِلَّا بِأَمْرِ رَبِّكَ ۖ لَهُ مَا بَيْنَ أَيْدِينَا وَمَا خَلْفَنَا وَمَا بَيْنَ ذَٰلِكَ ۚ وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيًّا ﴿٦٥﴾

66. *Ye* Mukama w'eggulu n'ensi n'ebyo ebiri wakati wa byombi, kale mumusinze era munywerere ku kusinza Ye.Abaffe, mumanyiiyo omulala amwenkana?

رَّبُّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا فَاعْبُدْهُ وَاصْطَبِرْ لِعِبَادَتِهِ ۚ هَلْ تَعْلَمُ لَهُ سَمِيًّا ﴿٦٦﴾

**Ruku 5**

67. Era omuntu agamba nti: Abaffe, bwe ndiba nfudde,nate era ndizuukizibwa nennamuka?

وَيَقُولُ الْإِنسَانُ أَإِذَا مَا مِتُّ لَسَوْفَ أُخْرَجُ حَيًّا ﴿٦٧﴾

68. Abaffe, omuntu tajjukira nti Ffe twamutonda olubereberye ate nga teyali kintu?

أَوَلَا يَذْكُرُ الْإِنسَانُ أَنَّا خَلَقْنَاهُ مِن قَبْلُ وَلَمْ يَكُ شَيْئًا ﴿٦٨﴾

69. Kale, amazima ga Mukama wo, ddala tugenda kubakung'aanya ne ba Sitaani *bonna*, n'oluvannyuma ddala tulibaleeta nga bafukamidde okwetooloola Jahannamu.

فَوَرَبِّكَ لَنَحْشُرَنَّهُمْ وَالشَّيَاطِينَ ثُمَّ لَنُحْضِرَنَّهُمْ حَوْلَ جَهَنَّمَ جِثِيًّا ﴿٦٩﴾

70. N'oluvannyuma ddala tulirobola mu buli kibinja abo mu bo abaasingira ddala okujeemera *Allah* Omusaasizi ennyo.

ثُمَّ لَنَنزِعَنَّ مِن كُلِّ شِيعَةٍ أَيُّهُمْ أَشَدُّ عَلَى الرَّحْمَٰنِ عِتِيًّا ﴿٧٠﴾

71. Era ddala Ffe tusinga okumanya abo abagusaanira okugwokebwamu.

ثُمَّ لَنَحْنُ أَعْلَمُ بِالَّذِينَ هُمْ أَوْلَىٰ بِهَا صِلِيًّا ﴿٧١﴾

72. Era tewali yenna mu mmwe ataligutuukako. *Eno* eri Mukama wo nsala eya nnamaddala.

وَإِن مِّنكُمْ إِلَّا وَارِدُهَا ۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ حَتْمًا مَّقْضِيًّا ﴿٧٢﴾

73. Oluvannyuma tuliwonya abo abeekuuma, naye tulireka aboonoonyi mu gwo nga bafukamidde

ثُمَّ نُنَجِّي الَّذِينَ اتَّقَوا وَّنَذَرُ الظَّالِمِينَ فِيهَا جِثِيًّا ﴿٧٣﴾

74. Era bwe basomerwa Aya zaffe ez'olwaatu, abatakkiriza bagamba abo abakkiriza nti: Abaffe, kibiina ki ku byombi ekiri mu kifo ekisinga obulungi era ekisinza ekitiibwa mu nkiiko?

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ قَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلَّذِينَ آمَنُوا أَيُّ الْفَرِيقَيْنِ خَيْرٌ مَّقَامًا وَأَحْسَنُ نَدِيًّا ﴿٧٤﴾

75. Naye emirembe emeka gye twazikiriza olubereberye lwabwe, abaali babasinza eby'obugagga n'endabika!

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَحْسَنُ أَثَاثًا وَرِئْيًا ﴿٧٥﴾

76. Gamba nti: Oyo ali mu bubuze, *Allah* Ow'ekisa ennyo amuwa akaaganya, okutuusa lwe baliraba ebyo bye balabulwako oba ekibonerezo oba Essaawa *eyalagaanyizibwa,* olwo mangu nnyo balitegeera ani ali mu kifo ekisinga obubi, era alina eggye erinafu ennyo.

قُلْ مَن كَانَ فِي الضَّلَالَةِ فَلْيَمْدُدْ لَهُ الرَّحْمَٰنُ مَدًّا ۚ حَتَّىٰ إِذَا رَأَوْا مَا يُوعَدُونَ إِمَّا الْعَذَابَ وَإِمَّا السَّاعَةَ فَسَيَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضْعَفُ جُندًا ﴿٧٦﴾

77. Era Allah abo abalung'ama b'ayongera obulung'amu. Era ebikolwa ebirungi ebisigalawo by'ebisinga okusasulwa obulungi eri Mukama wo era by'ebisinza obuddo obulungi.

وَيَزِيدُ اللَّهُ الَّذِينَ اهْتَدَوْا هُدًى ۗ وَالْبَاقِيَاتُ الصَّالِحَاتُ خَيْرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ مَّرَدًّا ﴿٧٧﴾

78. Abaffe, omulabye oyo agaana okulabula kwaffe n'agamba nti: *Bwe nzikiriza*, ddala ndiweebwa eby'obugagga n'abaana?

أَفَرَأَيْتَ الَّذِي كَفَرَ بِآيَاتِنَا وَقَالَ لَأُوتَيَنَّ مَالًا وَوَلَدًا ﴿٧٨﴾

79. Abaffe, amaze kumanya bya nkiso, nandiki yafuna endagaano eri *Allah* Omusaasizi ennyo?

أَطَّلَعَ الْغَيْبَ أَمِ اتَّخَذَ عِندَ الرَّحْمَٰنِ عَهْدًا ﴿٧٩﴾

80. Si kyo! Mazima tujja kuwandiika ebyo by'ayogera era tumwongere ekibonerezo olwongera.

كَلَّا ۚ سَنَكْتُبُ مَا يَقُولُ وَنَمُدُّ لَهُ مِنَ الْعَذَابِ مَدًّا ﴿٨٠﴾

81. Era tumusikize ebyo by'ayogerako, naye gye tuli alijja bwa nnamunigina.

وَنَرِثُهُ مَا يَقُولُ وَيَأْتِينَا فَرْدًا ﴿٨١﴾

82. Era batwala bakatonda abalala ebbali wa Allah mbu balyooke babeere *ensibuko* y'amaanyi gaabwe.

وَاتَّخَذُوا مِن دُونِ اللَّهِ آلِهَةً لِّيَكُونُوا لَهُمْ عِزًّا ﴿٨٢﴾

83. Si kyo! *Bakatonda abo* bagenda kwegaana okusinzibwa kwabwe era bafuuke abakuubagana nabo.

كَلَّا ۚ سَيَكْفُرُونَ بِعِبَادَتِهِمْ وَيَكُونُونَ عَلَيْهِمْ ضِدًّا ﴿٨٣﴾ ع ١٧ ٨

**Ruku. 6**

84. Abaffe, tolaba nti abatakkiriza bwe

أَلَمْ تَرَ أَنَّا أَرْسَلْنَا الشَّيَاطِينَ عَلَى

الْكٰفِرِيْنَ تَؤُزُّهُمْ اَزًّا ﴿٨٤﴾

twabateera Sitaani zibapikiriza bupikiriza?

فَلَا تَعْجَلْ عَلَيْهِمْ ۖ اِنَّمَا نَعُدُّ لَهُمْ عَدًّا ﴿٨٥﴾

85. Kale ggwe tobabuguutanira. Ddala Ffe tubabalirira olubalirira.

يَوْمَ نَحْشُرُ الْمُتَّقِيْنَ اِلَى الرَّحْمٰنِ وَفْدًا ﴿٨٦﴾

86. *Jjukira* olunaku lwe tulikung'aanya abatuukirivu ng'abagenyi eri *Allah* Omusaasizi ennyo.

وَّنَسُوْقُ الْمُجْرِمِيْنَ اِلٰى جَهَنَّمَ وِرْدًا ﴿٨٧﴾

87. Era tuligobera aboonoonyi eri omuliro nga *eggana* bwe litwalibwa eri ekyesero.

لَا يَمْلِكُوْنَ الشَّفَاعَةَ اِلَّا مَنِ اتَّخَذَ عِنْدَ الرَّحْمٰنِ عَهْدًا ﴿٨٨﴾

88. Tebaliba na buyinza kwewolereza, okuggyako oyo eyafuna ekisuubizo okuva eri *Allah* Omusaasizi ennyo.

وَقَالُوا اتَّخَذَ الرَّحْمٰنُ وَلَدًا ﴿٨٩﴾

89. Era bagamba nti: Allah Omusaasizi ennyo yeetwalira omwana.

لَقَدْ جِئْتُمْ شَيْـًٔا اِدًّا ﴿٩٠﴾

90. Mazima mukoze ekintu kibi nnyo!

تَكَادُ السَّمٰوٰتُ يَتَفَطَّرْنَ مِنْهُ وَتَنْشَقُّ الْاَرْضُ وَتَخِرُّ الْجِبَالُ هَدًّا ﴿٩١﴾

91. Kumpi eggulu lyabike ku lwa kyo, n'ensi yeeyuzeemu, n'ensozi zerindiggule eri zibetenteke,

اَنْ دَعَوْا لِلرَّحْمٰنِ وَلَدًا ﴿٩٢﴾

92. Olw'okubanga bateebeza *Allah,* Omusaasizi ennyo omwana.

وَمَا يَنْۢبَغِيْ لِلرَّحْمٰنِ اَنْ يَّتَّخِذَ وَلَدًا ﴿٩٣﴾

93. So nga *Allah* Omusaasizi ennyo tasaanira kufuna mwana.

اِنْ كُلُّ مَنْ فِى السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ اِلَّآ اٰتِى الرَّحْمٰنِ عَبْدًا ﴿٩٤﴾

94. Anti tewali kiri mu ggulu ne mu nsi wabula kya kujja eri *Allah* Omusaasizi ennyo nga omuweereza.

لَقَدْ اَحْصٰىهُمْ وَعَدَّهُمْ عَدًّا ﴿٩٥﴾

95. Mazima *Allah* yabeetooloola era n'ababalirira olubalirira.

وَكُلُّهُمْ اٰتِيْهِ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ فَرْدًا ﴿٩٦﴾

96. Era buli omu mu bo wa kujja gy'ali ku lunaku lw'okuzuukira bwa nnamunigina.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ سَيَجْعَلُ لَهُمُ الرَّحْمٰنُ وُدًّا ﴿٩٧﴾

97. Mazima abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi, ddala *Allah* Omusaasizi ennyo aliteeka okwagalana *mu mitima gyabwe.*

فَاِنَّمَا يَسَّرْنٰهُ بِلِسَانِكَ لِتُبَشِّرَ بِهِ الْمُتَّقِيْنَ وَتُنْذِرَ بِهٖ قَوْمًا لُّدًّا ﴿٩٨﴾

98. Kale mazima *Kur'āni* twagifuula nnyangu mu lulimi lwo olyooke ogiweese amawulire amalungi eri abeekuumi era ogirabuze abantu abatotoogana.

وَكَمْ اَهْلَكْنَا قَبْلَهُمْ مِّنْ قَرْنٍ ۗ هَلْ تُحِسُّ مِنْهُمْ مِّنْ اَحَدٍ اَوْ تَسْمَعُ لَهُمْ رِكْزًا ﴿٩٩﴾

99. Ye emirembe emeka gye twazikiriza olubereberye lwabwe! Abaffe, okyalinawo yenna gw'owuliza ku bo wadde okuwulira akanyego *konna* akava gye bali?

رکوعاتها ٨ سُوْرَةُ طٰهٰ مَكِّيَّةٌ ٢٠ 

## ṬĀ HĀ

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

2. Ṭā Hā.*

طٰهٰ (٢)

3. Tetwassa ku ggwe Kur'āni nti okeng'entererwe,

مَآ اَنْزَلْنَا عَلَيْكَ الْقُرْاٰنَ لِتَشْقٰٓى (٣)

4. Wabula nga kwe kubuulirira eri oyo atya *Allah,*

اِلَّا تَذْكِرَةً لِّمَنْ يَّخْشٰى (٤)

5. *Era* kwe kubikkulirwa okuviira ddala eri Oyo eyatonda ensi n'eggulu ettumbiivu ennyo.

تَنْزِيْلًا مِّمَّنْ خَلَقَ الْاَرْضَ وَالسَّمٰوٰتِ الْعُلٰى (٥)

6. *Ye Allah,* Omusaasizi ennyo atebenkedde obulungi ku Nnamulondo.

اَلرَّحْمٰنُ عَلَى الْعَرْشِ اسْتَوٰى (٦)

7. Ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi byonna bibye, n'ebiri wakati wa byombi, n'ebiri wansi w'ettaka ettobu.

لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَمَا تَحْتَ الثَّرٰى (٧)

8. Era bw'oyogera eddoboozi erya waggulu *oba erya wansi, era awulira,* kuba Ye y'amanyi ebyaama n'ebikukuliddwa.

وَاِنْ تَجْهَرْ بِالْقَوْلِ فَاِنَّهٗ يَعْلَمُ السِّرَّ وَاَخْفٰى (٨)

9. Allah *ye yekka.* Teri musinzibwa mulala okuggyako Ye. Ye nannyini matendo amakula.

اَللّٰهُ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۗ لَهُ الْاَسْمَآءُ الْحُسْنٰى (٩)

10. Ye abaffe, watuukwako ebyafa ku Mūsa?

وَهَلْ اَتٰىكَ حَدِيْثُ مُوْسٰى (١٠)

11. Awo bwe yalaba omuliro, kale n'agamba ab'ewuwe nti: Mubeere wano, ddala nnengedde omuliro; ob'olyawo nembaleetera ku gwo ekitawuliro oba nensanga obulung'amu awali omuliro.

اِذْ رَاٰ نَارًا فَقَالَ لِاَهْلِهِ امْكُثُوْٓا اِنِّيْٓ اٰنَسْتُ نَارًا لَّعَلِّيْٓ اٰتِيْكُمْ مِّنْهَا بِقَبَسٍ اَوْ اَجِدُ عَلَى النَّارِ هُدًى (١١)

12. Kale bwe yagutuukako, yakoowoolwa nti: Owange Mūsa,

فَلَمَّآ اَتٰىهَا نُوْدِيَ يٰمُوْسٰى (١٢)

13. Mazima Nze Mukama wo. Kale ggyamu engato zo, ddala oli mu kiwonvu Ṭuwa ekitukuvu.

اِنِّيْٓ اَنَا رَبُّكَ فَاخْلَعْ نَعْلَيْكَ ۚ اِنَّكَ بِالْوَادِ الْمُقَدَّسِ طُوًى (١٣)

14. Era Nze nkulonze *obeere Omubaka;* kale wuliriza nnyo ebyo ebibikkulwa *gy'oli.*

وَاَنَا اخْتَرْتُكَ فَاسْتَمِعْ لِمَا يُوْحٰى (١٤)

15. Mazima Nze Allah. Teri musinzibwa mulala okuggyako Nze, kale sinza Nze nzekka era

اِنَّنِيْٓ اَنَا اللّٰهُ لَآ اِلٰهَ اِلَّآ اَنَا فَاعْبُدْنِيْ ۙ وَ

*20:2. Owange ggwe omuntu omutuukirivu.*

jjumbiranga nnyo essaala olw'okunzijukira.

أَقِمِ الصَّلٰوةَ لِذِكْرِيْ ﴿١٥﴾

16. Mazima Essaawa *eyalagaanizibwa* ejja; mangu nnyo nzija kugyoleka, buli mwoyo gulyooke gusasulwe nga bwe gwafuubaana.

إِنَّ السَّاعَةَ اٰتِيَةٌ أَكَادُ أُخْفِيْهَا لِتُجْزٰى كُلُّ نَفْسٍ بِمَا تَسْعٰى ﴿١٦﴾

17. Kale oyo atagikkiriza era agoberera okwagala kwe, aleme kukuziyiza ku yo; si kulwa ng'ozikirira.

فَلَا يَصُدَّنَّكَ عَنْهَا مَنْ لَّا يُؤْمِنُ بِهَا وَاتَّبَعَ هَوٰىهُ فَتَرْدٰى ﴿١٧﴾

18. Owange Mūsa, ki ekyo ekiri mu ddyo wo?

وَمَا تِلْكَ بِيَمِيْنِكَ يٰمُوْسٰى ﴿١٨﴾

19. N'addamu nti: Guno muggo gwange gwe neesigaamirizako, era gwe nkunkumuzisa ebikoola by'endiga zange, era ngulinamu n'emigaso emirala.

قَالَ هِيَ عَصَايَ أَتَوَكَّؤُا عَلَيْهَا وَأَهُشُّ بِهَا عَلٰى غَنَمِيْ وَلِيَ فِيْهَا مَاٰرِبُ أُخْرٰى ﴿١٩﴾

20. N'agamba nti: Owange Mūsa, gusuule wansi.

قَالَ أَلْقِهَا يٰمُوْسٰى ﴿٢٠﴾

21. Kale n'agusuula wansi, okwejjuukiriza nga gwe musota ogudduka.

فَأَلْقٰهَا فَإِذَا هِيَ حَيَّةٌ تَسْعٰى ﴿٢١﴾

22. N'agamba nti: Kale gukwate, era totya. Tujja kuguzzaayo mu mbeera ya gwo eyasoose.

قَالَ خُذْهَا وَلَا تَخَفْ سَنُعِيْدُهَا سِيْرَتَهَا الْأُوْلٰى ﴿٢٢﴾

23. Era ssa omukono gwo mu nkwawa zo. Gujja kuvaayo nga mweru *mu ngeri* etali ya kabi— ako kabonero kalala,

وَاضْمُمْ يَدَكَ إِلٰى جَنَاحِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ سُوْٓءٍ اٰيَةً أُخْرٰى ﴿٢٣﴾

24. Tulyooke tukulage obumu ku bubonero bwaffe obukulu.

لِنُرِيَكَ مِنْ اٰيٰتِنَا الْكُبْرٰى ﴿٢٤﴾

25. Genda eri Farāwo; mazima ddala asusse ekigero *mu bujeemu.*

اِذْهَبْ إِلٰى فِرْعَوْنَ إِنَّهُ طَغٰى ﴿٢٥﴾

**Ruku 2**

26. *Mūsa* n'agamba nti: Mukama wange, nnyanjululiza omutima gwange,

قَالَ رَبِّ اشْرَحْ لِيْ صَدْرِيْ ﴿٢٦﴾

27. Era ompewulire omulimu gwange,

وَيَسِّرْ لِيْٓ أَمْرِيْ ﴿٢٧﴾

28. Era osumulule ekifundikwa ekiri ku lulimi lwange,

وَاحْلُلْ عُقْدَةً مِّنْ لِّسَانِيْ ﴿٢٨﴾

29. Bategeere ebigambo byange,

يَفْقَهُوْا قَوْلِيْ ﴿٢٩﴾

30. Era nteerawo omubeezi ava mu bange—

وَاجْعَلْ لِّيْ وَزِيْرًا مِّنْ أَهْلِيْ ﴿٣٠﴾

31. Hārūna, muganda wange;

هٰرُوْنَ أَخِي ﴿٣١﴾

32. Onyweze amaanyi gange naye,

اشْدُدْ بِهٖٓ أَزْرِيْ ﴿٣٢﴾

33. Era mugatte mu mulimu gwange,

وَأَشْرِكْهُ فِيْٓ أَمْرِيْ ﴿٣٣﴾

34. Tulyooke tukutendereze nnyo,

كَيْ نُسَبِّحَكَ كَثِيْرًا ﴿٣٤﴾

وَنَذْكُرَكَ كَثِيرًا ﴿٣٥﴾

35. Era tukujjukire nnyo.

إِنَّكَ كُنتَ بِنَا بَصِيرًا ﴿٣٦﴾

36. Ddala Ggwe mulabirizi ku ffe.

قَالَ قَدْ أُوتِيتَ سُؤْلَكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿٣٧﴾

37. *Allah* n'agamba nti: Owange Mūsa, ddala oweereddwa ky'osabye.

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلَيْكَ مَرَّةً أُخْرَىٰٓ ﴿٣٨﴾

38. Era ddala Ffe twakukolera ekisa ne ku mulundi omulala,

إِذْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ أُمِّكَ مَا يُوحَىٰٓ ﴿٣٩﴾

39. Bwe twabikkulira nnyoko ebyo *ebyalina* okubikkulwa,

أَنِ اقْذِفِيهِ فِى التَّابُوتِ فَاقْذِفِيهِ فِى الْيَمِّ فَلْيُلْقِهِ الْيَمُّ بِالسَّاحِلِ يَأْخُذْهُ عَدُوٌّ لِّى وَعَدُوٌّ لَّهُۥ ۚ وَأَلْقَيْتُ عَلَيْكَ مَحَبَّةً مِّنِّى وَلِتُصْنَعَ عَلَىٰ عَيْنِىٓ ﴿٤٠﴾

40. Nti: Muteeke mu kibaya, n'oluvannyuma kisuule mu mugga, omugga gukigobye ku lubalama, omulabe wange era omulabe we ajja kumutwaala. Era nakussaako okwagala okuva gyendi; era *ekyo nakikola* olyooke olererwe mu maaso gange.

إِذْ تَمْشِىٓ أُخْتُكَ فَتَقُولُ هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰ مَن يَكْفُلُهُۥ ۖ فَرَجَعْنَٰكَ إِلَىٰٓ أُمِّكَ كَىْ تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَ ۚ وَقَتَلْتَ نَفْسًا فَنَجَّيْنَٰكَ مِنَ الْغَمِّ وَفَتَنَّٰكَ فُتُونًا ۚ فَلَبِثْتَ سِنِينَ فِىٓ أَهْلِ مَدْيَنَ ثُمَّ جِئْتَ عَلَىٰ قَدَرٍ يَٰمُوسَىٰ ﴿٤١﴾

41. Awo mwannyoko bwe yatambula, n'agamba nti: Abaffe, mbalage anaamulera? Kale twakuzzaayo eri nnyoko amaaso ge galyooke gakkakkane era aleme kunakuwala. Era watta omuntu, naye netukuwonya ennaku era netukugezesa olugezesa. Era wamala emyaka mu bantu b'e Madiyani; n'oluvannyuma, ggwe Mūsa, watuuka ku kigero *ekyetaagisa.*

وَاصْطَنَعْتُكَ لِنَفْسِى ﴿٤٢﴾

42. Era nkwerondedde ku lwange.

اذْهَبْ أَنتَ وَأَخُوكَ بِـَٔايَٰتِى وَلَا تَنِيَا فِى ذِكْرِى ﴿٤٣﴾

43. Genda, ggwe ne muganda wo, n'obubonero bwange, naye temugayaalirira okuntendereza.

اذْهَبَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ﴿٤٤﴾

44. Mugende mwembi eri Farāwo, mazima asusse *obujeemu.*

فَقُولَا لَهُۥ قَوْلًا لَّيِّنًا لَّعَلَّهُۥ يَتَذَكَّرُ أَوْ يَخْشَىٰ ﴿٤٥﴾

45. Kale mwembi mumutegeeze ebigambo eby'eggonjebwa, ob'olyawo aneddamu oba anaatya.

قَالَا رَبَّنَآ إِنَّنَا نَخَافُ أَن يَفْرُطَ عَلَيْنَآ أَوْ أَن يَطْغَىٰ ﴿٤٦﴾

46. Nebagamba nti: Mukama waffe, mazima tutya nti ajja kutuyisa bubi oba nti ajja kwesukkulumya.

قَالَ لَا تَخَافَآ ۖ إِنَّنِى مَعَكُمَآ أَسْمَعُ وَأَرَىٰ ﴿٤٧﴾

47. *Allah* N'agamba nti: Temutya, mazima ndi wamu nammwe, mpulira era ndaba.

فَأْتِيَاهُ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولَا رَبِّكَ فَأَرْسِلْ مَعَنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَلَا تُعَذِّبْهُمْ ۖ

48. Kale mugende gy'ali mugambe nti: Ddala tuli babaka ba Mukama wo, kale leka abaana ba Isirairi bagende naffe era

قَدْ جِئْنَاكَ بِآيَةٍ مِّن رَّبِّكَ ۖ وَالسَّلَامُ عَلَىٰ مَنِ اتَّبَعَ الْهُدَىٰ ﴿٤٨﴾

tobabonyabonya. Mazima tukuleetedde n'akabonero okuva eri Mukama wo, era emirembe giri kw'oyo agoberera obulung'amu.

إِنَّا قَدْ أُوحِيَ إِلَيْنَا أَنَّ الْعَذَابَ عَلَىٰ مَن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ﴿٤٩﴾

49. Mazima tumaze okubikkulirwa nti: Ddala ekibonerezo kijja kuba kw'oyo anaalimbisa *obubaka* n'akubayo amabega.

قَالَ فَمَن رَّبُّكُمَا يَا مُوسَىٰ ﴿٥٠﴾

50. *Farāwo* n'agamba nti: Owange Mūsa, kazzi Mukama wammwe y'ani?

قَالَ رَبُّنَا الَّذِي أَعْطَىٰ كُلَّ شَيْءٍ خَلْقَهُ ثُمَّ هَدَىٰ ﴿٥١﴾

51. N'agamba nti: Mukama waffe y'Oyo eyawa buli kimu entonda ya kyo n'oluvannyuma nakirung'amya *ku nkola ya kyo.*

قَالَ فَمَا بَالُ الْقُرُونِ الْأُولَىٰ ﴿٥٢﴾

52. *Farāwo* n'agamba nti: Olwo embeera y'emirembe egyasooka eriba etya?

قَالَ عِلْمُهَا عِندَ رَبِّي فِي كِتَابٍ ۖ لَّا يَضِلُّ رَبِّي وَلَا يَنسَى ﴿٥٣﴾

53. N'agamba nti: Okumanya kw'ekyo kuli eri Mukama wange mu Kitabo. Mukama wange tabulankana wadde teyeerabira.

الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَرْضَ مَهْدًا وَسَلَكَ لَكُمْ فِيهَا سُبُلًا وَأَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَخْرَجْنَا بِهِ أَزْوَاجًا مِّن نَّبَاتٍ شَتَّىٰ ﴿٥٤﴾

54. Y'oyo eyabakolera ensi okuba ekyaliiro, n'abakubira mu yo amakubo era n'assa amazzi okuva mu bire, kale netugamezesesa ebimera ebya buli ngeri *nga biri mu* migogo *gy'ekisajja n'ekikazi.*

كُلُوا وَارْعَوْا أَنْعَامَكُمْ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّأُولِي النُّهَىٰ ﴿٥٥﴾

55. Mulye era mulunde ebisolo byammwe. Mazima mw'ekyo mulimu obubonero eri abalina amagezi.

**Ruku 3**

مِنْهَا خَلَقْنَاكُمْ وَفِيهَا نُعِيدُكُمْ وَمِنْهَا نُخْرِجُكُمْ تَارَةً أُخْرَىٰ ﴿٥٦﴾

56. Mu yo mwe twabatonda, era mu yo mwe tubazza, era mu yo mwe tulibajja omulundi omulala.

وَلَقَدْ أَرَيْنَاهُ آيَاتِنَا كُلَّهَا فَكَذَّبَ وَأَبَىٰ ﴿٥٧﴾

57. Era mazima *Farāwo* twamulaga obubonero bwaffe bwonna; naye n'alimbisa era n'agaana.

قَالَ أَجِئْتَنَا لِتُخْرِجَنَا مِنْ أَرْضِنَا بِسِحْرِكَ يَا مُوسَىٰ ﴿٥٨﴾

58. N'agamba nti: Owange Mūsa, otujjiridde otujje mu nsi yaffe n'eddogo lyo?

فَلَنَأْتِيَنَّكَ بِسِحْرٍ مِّثْلِهِ فَاجْعَلْ بَيْنَنَا وَبَيْنَكَ مَوْعِدًا لَّا نُخْلِفُهُ نَحْنُ وَلَا أَنتَ مَكَانًا سُوًى ﴿٥٩﴾

59. Kale naffe tujja kukuleetera eddogo eririfaanana. Kale teeka wakati waffe naawe ekiseera eky'ensisinkano n'ekifo eky'enkamunkamu, ffe kye tutaamenye wadde ggwe.

قَالَ مَوْعِدُكُمْ يَوْمُ الزِّينَةِ وَأَن يُحْشَرَ النَّاسُ ضُحًى ﴿٦٠﴾

60. *Mūsa* n'agamba nti: Ekiseera kyammwe ekiragaanye kibeere ku lunaku lw'ekijaguzo, n'abantu bakung'aanyizibwe mu kalasamayanzi.

61. Olwo Farāwo yaddayo neyeekoba ku ntegeka ze n'oluvannyuma n'ajja *nga bwe baalagaana.*

فَتَوَلَّىٰ فِرْعَوْنُ فَجَمَعَ كَيْدَهُ ثُمَّ أَتَىٰ ﴿٦١﴾

62. Mūsa n'abagamba nti: Zibasanze! Temupaatiikanga ku Allah bya bulimba, si kulwa nga abasaanyizaawo ddala n'ekibonerezo. Era ddala oyo akonjera amaze okuzikirira.

قَالَ لَهُم مُّوسَىٰ وَيْلَكُمْ لَا تَفْتَرُوا عَلَى اللَّهِ كَذِبًا فَيُسْحِتَكُم بِعَذَابٍ ۖ وَقَدْ خَابَ مَنِ افْتَرَىٰ ﴿٦٢﴾

63. Kale *Farāwo n'abantu be* baakubaganya ku nsonga zaabwe bokka na bokka era nebadda mu kafubo.

فَتَنَازَعُوا أَمْرَهُم بَيْنَهُمْ وَأَسَرُّوا النَّجْوَىٰ ﴿٦٣﴾

64. Nebagamba nti: Mazima bano bombi balogo, kye baagala kubagoba mu nsi yammwe n'eddogo lyabwe era bazikirize n'obuwangwa bwammwe amakula.

قَالُوا إِنْ هَٰذَانِ لَسَاحِرَانِ يُرِيدَانِ أَن يُخْرِجَاكُم مِّنْ أَرْضِكُم بِسِحْرِهِمَا وَيَذْهَبَا بِطَرِيقَتِكُمُ الْمُثْلَىٰ ﴿٦٤﴾

65. Kale mwekobe ku ntegeka zammwe, n'oluvannyuma mujje nga muli mu nnyiriri. Era ddala oyo anaawangula olwa leero ye w'okuganyulwa.

فَأَجْمِعُوا كَيْدَكُمْ ثُمَّ ائْتُوا صَفًّا ۚ وَقَدْ أَفْلَحَ الْيَوْمَ مَنِ اسْتَعْلَىٰ ﴿٦٥﴾

66. *Bwe bajja,* baagamba nti: Owange Mūsa, abaffe ggwe *osooka* okusuulawo oba ffe tuba tuba ababereberye okusuulawo?

قَالُوا يَا مُوسَىٰ إِمَّا أَن تُلْقِيَ وَإِمَّا أَن نَّكُونَ أَوَّلَ مَنْ أَلْقَىٰ ﴿٦٦﴾

67. N'agamba nti: Nedda, mmwe *musooke* musuulewo. Okwejjuukiriza nga emiguwa gyabwe n'emiggo gyabwe gimulabikira nga egisattira olw'eddogo lyabwe.

قَالَ بَلْ أَلْقُوا ۖ فَإِذَا حِبَالُهُمْ وَعِصِيُّهُمْ يُخَيَّلُ إِلَيْهِ مِن سِحْرِهِمْ أَنَّهَا تَسْعَىٰ ﴿٦٧﴾

68. Olwo Mūsa n'awulira okutya mu mwoyo gwe.

فَأَوْجَسَ فِي نَفْسِهِ خِيفَةً مُّوسَىٰ ﴿٦٨﴾

69. Netugamba nti: Totya, mazima ggwe w'okuwangula.

قُلْنَا لَا تَخَفْ إِنَّكَ أَنتَ الْأَعْلَىٰ ﴿٦٩﴾

70. Era suulawo ekyo ekiri mu ddyo wo; kijja kumira bye bakoze *byonna.* Mazima bye bakoze bukodyo bwa mulogo. Era omulogo wonna w'aba, taganyulwa.

وَأَلْقِ مَا فِي يَمِينِكَ تَلْقَفْ مَا صَنَعُوا ۖ إِنَّمَا صَنَعُوا كَيْدُ سَاحِرٍ ۖ وَلَا يُفْلِحُ السَّاحِرُ حَيْثُ أَتَىٰ ﴿٧٠﴾

71. Kale *bwe gwabimira,* abalogo baawalirizibwa okugwa wansi nebavuunama. Nebagamba nti: Tukkirizza Mukama wa Hārūna ne Mūsa.

فَأُلْقِيَ السَّحَرَةُ سُجَّدًا قَالُوا آمَنَّا بِرَبِّ هَارُونَ وَمُوسَىٰ ﴿٧١﴾

72. *Farāwo* n'agamba nti: Mumukkirizza nga sinnaba na kubakkiriza? Mazima ono ateekwa kuba nga ye mukulu wammwe eyabayigiriza obulogo. N'olwekyo ddala ng'enda kubasalako emikono gyammwe n'amagulu gammwe mu mpulinkanya, era ddala ng'enda kubattira ku bikolo

قَالَ آمَنتُمْ لَهُ قَبْلَ أَنْ آذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّهُ لَكَبِيرُكُمُ الَّذِي عَلَّمَكُمُ السِّحْرَ ۖ فَلَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَافٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ فِي جُذُوعِ النَّخْلِ وَلَتَعْلَمُنَّ أَيُّنَا أَشَدُّ عَذَابًا وَ

أبقى ﴿٧٢﴾

by'emitende; era ddala mujja kumanya ani ku fembi asinga obukambwe mu kubonereza era *abonereza* olutentezi.

قالوا لن نؤثرك على ما جاءنا من البينت والذي فطرنا فاقض ما انت قاض ۖ انما تقضي هذه الحيوة الدنيا ﴿٧٣﴾

73. *Abalogo* baagamba nti: Tetukyazzeeyo kukusukkulumya nate olw'obubonero obw'olwaatu obututuuseeko, wadde *okukusukkulumya* kw'oyo eyatutonda. Kale ggwe salawo kyonna ky'osalawo. Anti ggwe olamulira wano *mu* bulamu bwa ku nsi *wokka.*

انا امنا بربنا ليغفر لنا خطينا وما اكرهتنا عليه من السحر ۗ والله خير وابقى ﴿٧٤﴾

74. Mazima ffe tukkirizza Mukama waffe alyooke atusonyiwe ebyoonoono byaffe n'ebyobulogo bye watukakaatiseeko. Era Allah y'asinga obulungi era ye w'olubeerera.

انه من يات ربه مجرما فان له جهنم ۖ لا يموت فيها ولا يحيى ﴿٧٥﴾

75. Mazima oyo aligenda eri Mukama we nga mwonoonyi, kale oyo y'alifuna Jahannamu; talifiiramu wadde taliba mulamu.

ومن ياته مؤمنا قد عمل الصلحت فاولئك لهم الدرجت العلى ﴿٧٦﴾

76. Naye oyo aligenda gy'ali nga mukkiriza nga yakola ebikolwa ebirungi, kale abo be balifuna ebitiibwa ebya waggulu—

جنت عدن تجري من تحتها الانهر خلدين فيها ۚ وذلك جزاؤا من تزكى ﴿٧٧﴾

77. Eby'ensuku ez'olubeerera ezikulukutamu emigga wansi wa zo, omwo mwe balibeera; era eyo y'empeera y'oyo eyetukuza.

**Ruku 4**

ولقد اوحينا الى موسى ۙ ان اسر بعبادي فاضرب لهم طريقا في البحر يبسا ۙ لا تخف دركا ولا تخشى ﴿٧٨﴾

78. Era ddala twabikkulira Mūsa nti: Twala abaweereza bange ekiro, era bakubire ekkubo ekkalu mu nnyanja. Totya kukwatibwa era teweekanga.

فاتبعهم فرعون بجنوده فغشيهم من اليم ما غشيهم ﴿٧٩﴾

79. Kale Farāwo yabawondera n'amagye ge, olwo nekibabbika mu nnyanja ekyo ekyababbikira ddala.

واضل فرعون قومه وما هدى ﴿٨٠﴾

80. Era Farāwo yabuza abantu be era teyabawabula.

يبني اسراءيل قد انجينكم من عدوكم ووعدنكم جانب الطور الايمن ونزلنا عليكم المن والسلوى ﴿٨١﴾

81. Abange mmwe abaana ba Isiraairi, ddala twabawonya omulabe wammwe, netulagaana nammwe ebbali w'olusozi Ṭūr ku ddyo, era netubassiza Manna ne Saliwā.

كلوا من طيبت ما رزقنكم ولا تطغوا فيه فيحل عليكم غضبي ۚ ومن يحلل عليه غضبي فقد هوى ﴿٨٢﴾

82. *Netubagamba nti:* Mulye ku birongoofu bye twabagabula, naye temusukkanga ekigero ku byo, si kulwa nga obusungu bwange bubakkira; era oyo akkirwa obusungu bwange, mazima aba azikiridde.

83. Era ddala ndi Musonyiyi nnyo eri oyo eyeenenya n'akkiriza era n'akola ebikolwa ebirungi n'oluvannyuma n'anywerera ku bulung'amu.

وَإِنِّي لَغَفَّارٌ لِّمَن تَابَ وَآمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا ثُمَّ اهْتَدَىٰ ﴿٨٣﴾

84. Owange Mūsa, kiki ekyakwanguyirizza *okujja* n'olekayo abantu bo ?

وَمَا أَعْجَلَكَ عَن قَوْمِكَ يَا مُوسَىٰ ﴿٨٤﴾

85. *Mūsa* n'agamba nti: Bo bali mu buwufu bwange, naye Mukama wange neeyunye gy'oli olyooke osiime.

قَالَ هُمْ أُولَاءِ عَلَىٰ أَثَرِي وَعَجِلْتُ إِلَيْكَ رَبِّ لِتَرْضَىٰ ﴿٨٥﴾

86. Allah n'agamba nti: Mazima tugezesezza abantu bo ng'ovuddewo, era Sāmirī abawabizza.

قَالَ فَإِنَّا قَدْ فَتَنَّا قَوْمَكَ مِن بَعْدِكَ وَأَضَلَّهُمُ السَّامِرِيُّ ﴿٨٦﴾

87. Olwo Mūsa yaddayo eri abantu be nga musunguwavu *era nga* munakuwavu. N'agamba nti: Abange, ddala Mukama wammwe teyabalagaanya okulagaanya okulungi? Abaffe, ekiseera ekyalagaanyizibwa ky'ekibawanvuyidde, nandiki mwagadde busungu obuva eri Mukama wammwe kubakkako, kye muvudde mumenya bye mwandagaanya ?

فَرَجَعَ مُوسَىٰ إِلَىٰ قَوْمِهِ غَضْبَانَ أَسِفًا ۚ قَالَ يَا قَوْمِ أَلَمْ يَعِدْكُمْ رَبُّكُمْ وَعْدًا حَسَنًا ۚ أَفَطَالَ عَلَيْكُمُ الْعَهْدُ أَمْ أَرَدتُّمْ أَن يَحِلَّ عَلَيْكُمْ غَضَبٌ مِّن رَّبِّكُمْ فَأَخْلَفْتُم مَّوْعِدِي ﴿٨٧﴾

88. Nebagamba nti: Tetwamenye bye twakulagaanya ku lwaffe; naye twatikkibwa obuzito bw'amajolobera g'abantu, bwe kityo netugakasuka ne Sāmirī bw'atyo n'akasuka *agage*.

قَالُوا مَا أَخْلَفْنَا مَوْعِدَكَ بِمَلْكِنَا وَلَٰكِنَّا حُمِّلْنَا أَوْزَارًا مِّن زِينَةِ الْقَوْمِ فَقَذَفْنَاهَا فَكَذَٰلِكَ أَلْقَى السَّامِرِيُّ ﴿٨٨﴾

89. Kale *Sāmirī* n'abakolera ennyana nga kifaananyi bufaananyi ekirimu okung'ong'a. *Ye ne banne* nebagamba nti: Ono ye musinzibwa wammwe era ye musinzibwa wa Mūsa, naye *Mūsa* yeerabira bwerabizi *okumubagamba.*

فَأَخْرَجَ لَهُمْ عِجْلًا جَسَدًا لَّهُ خُوَارٌ فَقَالُوا هَٰذَا إِلَٰهُكُمْ وَإِلَٰهُ مُوسَىٰ فَنَسِيَ ﴿٨٩﴾

90. Abaffe, baali tebalaba nti *ennyana yali* tebaddamu kigambo kyonna era nti terina buyinza kubakosa wadde okubagasa?

أَفَلَا يَرَوْنَ أَلَّا يَرْجِعُ إِلَيْهِمْ قَوْلًا وَلَا يَمْلِكُ لَهُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا ﴿٩٠﴾

**Ruku 5**

91. So ddala Hārūna yabagambirawo oluber-eberye nti: Abange, mazima mugezesebbwa bugezesebwa *n'ennyana* eno. Naye ddala *Allah* Omusaasizi ennyo ye Mukama wammwe; kale mungoberere era mugondere ekiragiro kyange.

وَلَقَدْ قَالَ لَهُمْ هَارُونُ مِن قَبْلُ يَا قَوْمِ إِنَّمَا فُتِنتُم بِهِ ۖ وَإِنَّ رَبَّكُمُ الرَّحْمَٰنُ فَاتَّبِعُونِي وَأَطِيعُوا أَمْرِي ﴿٩١﴾

92. Nebagamba nti: Tetujja kulekayo kugisinza okutuusa Mūsa lw'alikomawo gye tuli.

قَالُوا لَن نَّبْرَحَ عَلَيْهِ عَاكِفِينَ حَتَّىٰ يَرْجِعَ إِلَيْنَا مُوسَىٰ ﴿٩٢﴾

93. *Mūsa* n'agamba nti: Owange Hārūna, kiki ekyakulobera awo ng'obalabye bawabye,

قَالَ يَا هَارُونُ مَا مَنَعَكَ إِذْ رَأَيْتَهُمْ ضَلُّوا ﴿٩٣﴾

94. N'otangoberera? Abaffe, wajeemera ekiragiro kyange?

أَلَّا تَتَّبِعَنِ ۖ أَفَعَصَيْتَ أَمْرِي ﴿٩٤﴾

95. N'agamba nti: Mwana wa nnyabo, tokwata ebirevu byange wadde omutwe gwange.* Nze natya nti ojja kugamba nti: Oleese enjawukana mu baana ba Isirairi, n'otalinda na kigambo kyange.

قَالَ يَبْنَؤُمَّ لَا تَأْخُذْ بِلِحْيَتِي وَلَا بِرَأْسِي ۖ إِنِّي خَشِيتُ أَن تَقُولَ فَرَّقْتَ بَيْنَ بَنِي إِسْرَاءِيلَ وَلَمْ تَرْقُبْ قَوْلِي ﴿٩٥﴾

96. *Mūsa* n'agamba nti: Owange Sāmirī, *ddala* wagenderera ki?

قَالَ فَمَا خَطْبُكَ يَسَامِرِيُّ ﴿٩٦﴾

97. N'agamba nti: Nze nalaba *bo* bye bataalaba. Kale nakwata obumu ku buwufu bw'Omubaka olukwata, *oluvannyuma* nembusuula eri. Era omwoyo gwange bwe gutyo bwe gwampikiriza.

قَالَ بَصُرْتُ بِمَا لَمْ يَبْصُرُوا بِهِ فَقَبَضْتُ قَبْضَةً مِّنْ أَثَرِ الرَّسُولِ فَنَبَذْتُهَا وَكَذَٰلِكَ سَوَّلَتْ لِي نَفْسِي ﴿٩٧﴾

98. *Mūsa* n'agamba nti: Kale genda. Naye ddala *ekibonerezo* ky'olina mu bulamu *bwo,* ojja kwogeranga nti: 'Tonkwatako'; era ddala olinayo n'ekisuubizo *ky'ekibonerezo* kyotayinza kwesumattulako. Kale tunulako eri omusinzibwa wo gwe weesibyeko okusinza. Ddala tujja kumwokya n'oluvannyuma *nga afuuse vvu* tumumanse mu nnyanja olumansa.

قَالَ فَاذْهَبْ فَإِنَّ لَكَ فِي الْحَيَوٰةِ أَن تَقُولَ لَا مِسَاسَ ۖ وَإِنَّ لَكَ مَوْعِدًا لَّن تُخْلَفَهُ ۖ وَانظُرْ إِلَىٰ إِلَٰهِكَ الَّذِي ظَلْتَ عَلَيْهِ عَاكِفًا ۖ لَّنُحَرِّقَنَّهُ ثُمَّ لَنَنسِفَنَّهُ فِي الْيَمِّ نَسْفًا ﴿٩٨﴾

99. Tewali kubuusabuusa, Omusinzibwa wammwe ye Allah Oyo *ali Omu yekka.* Teri musinzibwa mulala okuggyako Ye. *Allah,* okumanya *kwe* kwabuna buli kimu.

إِنَّمَا إِلَٰهُكُمُ اللَّهُ الَّذِي لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ وَسِعَ كُلَّ شَيْءٍ عِلْمًا ﴿٩٩﴾

100. Bwe tutyo bwe tukunnyonnyola ebimu ku byafaayo ebyo ebyayita. Era ddala twakuwa Okubuulirira okuviira ddala gye tuli.

كَذَٰلِكَ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنبَاءِ مَا قَدْ سَبَقَ ۚ وَقَدْ ءَاتَيْنَٰكَ مِن لَّدُنَّا ذِكْرًا ﴿١٠٠﴾

101. Oyo akukuba amabega, kale ddala oyo y'alyetikka omugugu *omuzito* ku lunaku lw'okuzuukira.

مَّنْ أَعْرَضَ عَنْهُ فَإِنَّهُ يَحْمِلُ يَوْمَ الْقِيَٰمَةِ وِزْرًا ﴿١٠١﴾

102. Baliba wansi wa gwo lubeerera. Naye okwetikka kuliba kubi nnyo gye bali ku lunaku lw'okuzuukira!

خَٰلِدِينَ فِيهِ ۖ وَسَاءَ لَهُمْ يَوْمَ الْقِيَٰمَةِ حِمْلًا ﴿١٠٢﴾

103. Olunaku eng'ombe lw'elifuuyibwamu. Era ku lunaku olwo tulikung'aanya aboonoonyi nga batunuza bbululu.

يَوْمَ يُنفَخُ فِي الصُّورِ ۚ وَنَحْشُرُ الْمُجْرِمِينَ يَوْمَئِذٍ زُرْقًا ﴿١٠٣﴾

104. Balikubagana obwaama bokka na bokka nti: Temuwangadde wabula *nnaku* kkumi zokka.

يَتَخَٰفَتُونَ بَيْنَهُمْ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا عَشْرًا ﴿١٠٤﴾

---

*20:95. Ebigambo 'tokwata birevu byange wadde omutwe gwange' tebitegeeza nti Musa (a.s) ddala ekyo kye yakola. Ebigambo ebyo biyinza okutegeeza nti 'tonswaaza'.*

105. Ffe tumanyi bulungi bye balyogera awo nga eyabasinga okuba obulungi mu mbeera ayogera nti:Temwawangaala wabula olunaku lumu lwokka.

نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَقُولُونَ إِذْ يَقُولُ أَمْثَلُهُمْ طَرِيقَةً إِنْ لَبِثْتُمْ إِلَّا يَوْمًا ﴿١٠٥﴾

**Ruku. 6**

106. Era bakubuuza ebifa ku nsozi *nga bwe ziribeera.* Kale gamba nti: Mukama wange alizimulungula olumulungula,

وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ الْجِبَالِ فَقُلْ يَنْسِفُهَا رَبِّي نَسْفًا ﴿١٠٦﴾

107. Azifuule museetwe oguseetedde,

فَيَذَرُهَا قَاعًا صَفْصَفًا ﴿١٠٧﴾

108. Nga tolaba ku zo kikko wadde akagulumu.

لَا تَرَىٰ فِيهَا عِوَجًا وَلَا أَمْتًا ﴿١٠٨﴾

109. Olunaku olwo baligoberera Omukoowoozi atalina bukyaamu bwonna; era amaloboozi gonna galisiriikirira mu maaso g'Omusaasizi ennyo nga towulirayo kirala okuggyako enswagiro.

يَوْمَئِذٍ يَتَّبِعُونَ الدَّاعِيَ لَا عِوَجَ لَهُ ۖ وَخَشَعَتِ الْأَصْوَاتُ لِلرَّحْمَٰنِ فَلَا تَسْمَعُ إِلَّا هَمْسًا ﴿١٠٩﴾

110. Ku lunaku olwo, okuwolereza tekuligasa okuggyako oyo *Allah* Omusaasizi ennyo gw'alikkiriza era nga asiimye ekigambo *ky'okwegayirira* ku lulwe.

يَوْمَئِذٍ لَا تَنْفَعُ الشَّفَاعَةُ إِلَّا مَنْ أَذِنَ لَهُ الرَّحْمَٰنُ وَرَضِيَ لَهُ قَوْلًا ﴿١١٠﴾

111. Y'amanyi ebiri mu maaso gaabwe n'ebiri emabega waabwe, naye bo tebayinza kubyetooloola mu kumanya.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يُحِيطُونَ بِهِ عِلْمًا ﴿١١١﴾

112. Era amaaso gonna galyewombeeka mu maaso g'Omulamu, Eyeebeezaawo yekka, Abeezaawo buli kimu. Era ddala buli eyeetikka *omugugu* gw'ebibi wa kufaafaaganirwa.

وَعَنَتِ الْوُجُوهُ لِلْحَيِّ الْقَيُّومِ ۖ وَقَدْ خَابَ مَنْ حَمَلَ ظُلْمًا ﴿١١٢﴾

113. Naye oyo akola ebikolwa ebirungi era nga mukkiriza, kale ye talitya nti aliryazaamanyizibwa wadde okufiirwa.

وَمَنْ يَعْمَلْ مِنَ الصَّالِحَاتِ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَا يَخَافُ ظُلْمًا وَلَا هَضْمًا ﴿١١٣﴾

114. Era bwe kityo twassa Kur'āni mu Luwarabu era netuttottola mu yo okulabula okwa buli ngeri, balyooke batye Allah oba ebaleetere okujjukira *Allah.*

وَكَذَٰلِكَ أَنْزَلْنَاهُ قُرْآنًا عَرَبِيًّا وَصَرَّفْنَا فِيهِ مِنَ الْوَعِيدِ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ أَوْ يُحْدِثُ لَهُمْ ذِكْرًا ﴿١١٤﴾

115. Kale Omugulumivu ye Allah, Kabaka Ow'amazima! Era tobuguutanira Kur'āni nga okubikkulirwa kwa yo tekunnakomekkerezebwa gy'oli, naye gambanga nti: Mukama wange, nnyongera okumanya.

فَتَعَالَى اللَّهُ الْمَلِكُ الْحَقُّ ۗ وَلَا تَعْجَلْ بِالْقُرْآنِ مِنْ قَبْلِ أَنْ يُقْضَىٰ إِلَيْكَ وَحْيُهُ ۖ وَقُلْ رَبِّ زِدْنِي عِلْمًا ﴿١١٥﴾

116. Era mazima twakola ne Ādamu endagaano olubereberye naye neyeerabira, era tetwamusangamu kugenderera *kujeema.*

وَلَقَدْ عَهِدْنَا إِلَىٰ آدَمَ مِنْ قَبْلُ فَنَسِيَ وَلَمْ نَجِدْ لَهُ عَزْمًا ﴿١١٦﴾

**Ruku 7**

117. Era *jjukira nga* bwe twagamba ba malayika nti: Mugondere Ādamu, kale

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَائِكَةِ اسْجُدُوا لِآدَمَ فَسَجَدُوا

إِلَّآ إِبْلِيسَ أَبَىٰ ﴿١١٧﴾

baagonda, okuggyako Ibilisi y'eyagaana.

فَقُلْنَا يَٰٓـَٔادَمُ إِنَّ هَٰذَا عَدُوٌّ لَّكَ وَلِزَوْجِكَ فَلَا يُخْرِجَنَّكُمَا مِنَ ٱلْجَنَّةِ فَتَشْقَىٰٓ ﴿١١٨﴾

118. Kale netugamba nti: Owange Ādamu, mazima ono mulabe gy'oli n'eri mukyala wo; *mumwerinde* si kulwa nga mwembi abaggya mu lusuku nemubonaabona.

إِنَّ لَكَ أَلَّا تَجُوعَ فِيهَا وَلَا تَعْرَىٰ ﴿١١٩﴾

119. Ddala *luliwo* ku lulwo oleme kulumirwamu njala era oleme kuba bukunya.

وَأَنَّكَ لَا تَظْمَؤُا۟ فِيهَا وَلَا تَضْحَىٰ ﴿١٢٠﴾

120. Era ddala ggwe oleme kulumirwamu nnyonta, wadde t'oyokebweko musana.

فَوَسْوَسَ إِلَيْهِ ٱلشَّيْطَٰنُ قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ هَلْ أَدُلُّكَ عَلَىٰ شَجَرَةِ ٱلْخُلْدِ وَمُلْكٍ لَّا يَبْلَىٰ ﴿١٢١﴾

121. Naye Sitaani yamusendasenda n'agamba nti: Owange Ādamu, abaffe nkulage omuti gw'obulamu obw'olubeerera n'obwakabaka obutaggwawo?

فَأَكَلَا مِنْهَا فَبَدَتْ لَهُمَا سَوْءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخْصِفَانِ عَلَيْهِمَا مِن وَرَقِ ٱلْجَنَّةِ ۚ وَعَصَىٰٓ ءَادَمُ رَبَّهُۥ فَغَوَىٰ ﴿١٢٢﴾

122. Kale bombi kwe kugulyako; kale obunafu bwabwe nebubeeyoleka. Nebatandika okwetungirirako ebikoola by'omu lusuku. *Bw'atyo* Ādamu *mu butanwa* n'atatuukiriza kiragiro kya Mukama we, kale n'awaba.*

ثُمَّ ٱجْتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَتَابَ عَلَيْهِ وَهَدَىٰ ﴿١٢٣﴾

123. N'oluvannyuma Mukama we yamulonda n'amuddiramu n'amulung'amya.

قَالَ ٱهْبِطَا مِنْهَا جَمِيعًۢا ۖ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۖ فَإِمَّا يَأْتِيَنَّكُم مِّنِّى هُدًى فَمَنِ ٱتَّبَعَ هُدَاىَ فَلَا يَضِلُّ وَلَا يَشْقَىٰ ﴿١٢٤﴾

124. *Allah* N'agamba nti: Mwembi muluveemu, muli balabe mwekka na mwekka. Naye bwe mutuukwangako obulung'amu obuva gyendi, kale oyo aligoberera obulung'amu bwange, taliwaba wadde taliba wa kikwa.

وَمَنْ أَعْرَضَ عَن ذِكْرِى فَإِنَّ لَهُۥ مَعِيشَةً ضَنكًا وَنَحْشُرُهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ أَعْمَىٰ ﴿١٢٥﴾

125. Naye oyo alikuba amabega eri Okubuulirira kwange, kale ddala y'aliba mu bulamu obunyiga, era tulimuzuukiza ku lunaku lw'okuzuukira nga muzibe.

قَالَ رَبِّ لِمَ حَشَرْتَنِىٓ أَعْمَىٰ وَقَدْ كُنتُ بَصِيرًا ﴿١٢٦﴾

126. Aligamba nti: Mukama wange, lwaki onzuukizza nga ndi muzibe, so nga nali ndaba?

---

*20:122. Bangi balowooza nti ebiri mu Aya eno byali bya ddala, songa Aya yennyini eraga nti ekwata ku mbeera ya mwoyo so si ya mubiri kubanga n'ekigambo 'sauaatuhumaa'(* سَوْءَٰتُهُمَا *) kiraga nti baamanyisibwa bunafu bwabwe. Kiba kuba nti wano obunafu obwogerwako bwali kuba bukunya, kyalisobose kitya okuba nti baali bantu bakulu naye nga okuva obuto bwabwe baali tebamanyi bwereere bwabwe, baabumanya luvannyuma lwa kyafaayo ekyo kubaawo? N'olwekyo, okuvvuunula ekigambo 'sauat'(* سَوْءَ *) nti kitegeeza 'bwereere bwa mubiri', kuba kukyamya makulu ga Kur'ani Entukuvu — kubanga n'ekigambo kyennyini mu nnono ya kyo kitegeeza 'buswaavu' na 'ndowooza mbi'. Omuntu amala kusobya n'alyooka aswaala oba n'alyooka azuula oba n'alyooka amanya obunafu bwe. Obuswaavu n'obunafu biba mu mutima na mu birowoozo, n'olwekyo okwetungirirako amakoola tekiyinza kubikweka. Ensobi yonna, Adamu(a.s) ne Hawā bwe baba balina ensobi yonna e baakola, ensobi eyo yali erina kuggyibwawo na kusaba kusonyiyibwa na kwewogoma eri Allah, so si na kwetungirirako makoola ga miti. Okwetungirirako amakoola ga Janna (olusuku) kitegeeza kusaba kusonyiyibwa na kwewogoma eri Allah. Okusinziira ku Kur'āni kino kyennyini Ādamu(a.s) kye yakola, n'ayiga ebigambo by'okusaba okusonyiyibwa okuva eri Allah ( 2:38; 20:123).*

127. *Allah* aligamba nti: Kiri bwe kityo *lwa kubanga* watuukibwako okulabula kwaffe n'okusuulirira; bwe kityo nno olwa leero naawe ojja kusuulirirwa.

قَالَ كَذَٰلِكَ أَتَتْكَ آيَاتُنَا فَنَسِيتَهَا ۖ وَكَذَٰلِكَ الْيَوْمَ تُنسَىٰ ﴿١٢٧﴾

128. Era bwe tutyo bwe tusasula oyo eyeesukkulumya n'atakkiriza bubonero bwa Mukama we. Era ddala ekibonerezo ky'enkomerero ky'ekisinga obukakali era ky'ekiwangaazi ennyo.

وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي مَنْ أَسْرَفَ وَلَمْ يُؤْمِن بِآيَاتِ رَبِّهِ ۚ وَلَعَذَابُ الْآخِرَةِ أَشَدُّ وَأَبْقَىٰ ﴿١٢٨﴾

129. Abaffe, tekibawabula *okumanya nti* emirembe mingi gye twazikiriza olubereberye lwabwe *ng'ate bo kati* mu maka gaabwe mwe batambulira? Mazima mw'ebyo mulimu okulabula eri abo abalina amagezi.

أَفَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّنَ الْقُرُونِ يَمْشُونَ فِي مَسَاكِنِهِمْ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّأُولِي النُّهَىٰ ﴿١٢٩﴾

ع ٧ ١٣ ١٦

**Ruku 8**

130. Singa si kigambo ekyakulembera okuva eri Mukama wo n'ekiseera ekyagerekebwa, mazima *ekibonerezo* kyaaliteekeddwa buteekwa *okujja.*

وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَكَانَ لِزَامًا وَأَجَلٌ مُّسَمًّى ﴿١٣٠﴾

131. Kale gumiikiriza kw'ebyo bye boogera era otendereze n'amatendo ga Mukama wo nga enjuba tennavaayo n'awo nga tennagwa; era ne mu biseera ebimu eby'ekiro tenderezanga *Allah* ne mu bitundu by'emisana, olwo ojja kufuna essanyu *elya nnamaddala.*

فَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ قَبْلَ طُلُوعِ الشَّمْسِ وَقَبْلَ غُرُوبِهَا ۖ وَمِنْ آنَاءِ اللَّيْلِ فَسَبِّحْ وَأَطْرَافَ النَّهَارِ لَعَلَّكَ تَرْضَىٰ ﴿١٣١﴾

132. Era tokalirizanga maaso go eri ebyo bye tweyagalizaamu abamu mu bo eby'amajolobera g'obulamu bw'ensi nga tugenderera okubagezesa na byo. Naye okugaba kwa Mukama wo kwe kusinga obulungi era kwe kuwangaazi.

وَلَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعْنَا بِهِ أَزْوَاجًا مِّنْهُمْ زَهْرَةَ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا لِنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَرِزْقُ رَبِّكَ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ ﴿١٣٢﴾

133. Era kubirizanga abantu bo ku ssaala era naawe onywerere ku yo. Ffe tetukusaba kutugabira, *wabula* Ffe tukugabira. Era enkomerero *ennungi* eri mu kutya *Allah.*

وَأْمُرْ أَهْلَكَ بِالصَّلَاةِ وَاصْطَبِرْ عَلَيْهَا ۖ لَا نَسْأَلُكَ رِزْقًا ۖ نَّحْنُ نَرْزُقُكَ ۗ وَالْعَاقِبَةُ لِلتَّقْوَىٰ ﴿١٣٣﴾

134. Era bagamba nti: Lwaki tatuleeterayo kabonero okuva eri Mukama we?Abaffe, tebaatuukwako bukakafu obw'olwaatu obwo obuli mu biwandiiko ebyasooka ?

وَقَالُوا لَوْلَا يَأْتِينَا بِآيَةٍ مِّن رَّبِّهِ ۚ أَوَلَمْ تَأْتِهِم بَيِّنَةُ مَا فِي الصُّحُفِ الْأُولَىٰ ﴿١٣٤﴾

135. Era singa twabazikiriza n'ekibonerezo olubereberye lwa kyo, ddala baaligambye nti: Mukama waffe, lwaki tewatutumira Mubaka netugoberera ebiragiro byo nga tetunnafuuka banyoomoofu era abaswaavu?

وَلَوْ أَنَّا أَهْلَكْنَاهُم بِعَذَابٍ مِّن قَبْلِهِ لَقَالُوا رَبَّنَا لَوْلَا أَرْسَلْتَ إِلَيْنَا رَسُولًا فَنَتَّبِعَ آيَاتِكَ مِن قَبْلِ أَن نَّذِلَّ وَنَخْزَىٰ ﴿١٣٥﴾

قُلْ كُلٌّ مُّتَرَبِّصٌ فَتَرَبَّصُوْا ۚ فَسَتَعْلَمُوْنَ مَنْ اَصْحٰبُ الصِّرَاطِ السَّوِيِّ وَ مَنِ اهْتَدٰى ﴿١٣٦﴾

136. Gamba nti: Buli omu alinda, kale nammwe mulinde; naye mangu nnyo mujja kumanya ani ali ku kkubo ettuufu n'oyo ali ku bulung'amu.



## AL-ANBIYĀ’

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw’erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow’ekisa ekingi.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**Juzu 17**

الجزء ١٧

2. Okubalirirwa kw’abantu kusembedde gye bali, naye bo bali mu kulatta bakubyeyo mabega.

اقْتَرَبَ لِلنَّاسِ حِسَابُهُمْ وَهُمْ فِي غَفْلَةٍ مُّعْرِضُونَ ﴿٢﴾

3. Tebatuukibwako kubuulirira kwonna okuggya okuva eri Mukama waabwe, wabula bakuwuliriza ng’eno bwe beezannyira.

مَا يَأْتِيهِم مِّن ذِكْرٍ مِّن رَّبِّهِم مُّحْدَثٍ إِلَّا اسْتَمَعُوهُ وَهُمْ يَلْعَبُونَ ﴿٣﴾

4. Emitima gyabwe migayaalirvu. Abo abakola ebibi bateeseza mu nkukutu *nga bagamba nti:* Ono si mulala wabula muntu buntu nga mmwe. Abaffe, munaagenda eri obulogo nga mulaba?

لَاهِيَةً قُلُوبُهُمْ ۗ وَأَسَرُّوا النَّجْوَى الَّذِينَ ظَلَمُوا هَلْ هَٰذَا إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ ۖ أَفَتَأْتُونَ السِّحْرَ وَأَنتُمْ تُبْصِرُونَ ﴿٤﴾

5. *Nabbi* n’agamba nti: Mukama wange y’amanyi ebyogerwa mu ggulu ne mu nsi era y’Awulira byonna, y’Amanyi buli kimu.

قَالَ رَبِّي يَعْلَمُ الْقَوْلَ فِي السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ ۖ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٥﴾

6. Naye baagamba nti: *Bino* birooto bitabufutabufu, *abalala nti:* Si kyo, y’e-yabijingajinga; *n’abamu nti:* Nedda, muyiiya wa bitontome. Kale atuleetereyo akabonero nga *Ababaka* abaasooka bwe baatumwa *n’obubonero.*

بَلْ قَالُوا أَضْغَاثُ أَحْلَامٍ بَلِ افْتَرَاهُ بَلْ هُوَ شَاعِرٌ فَلْيَأْتِنَا بِآيَةٍ كَمَا أُرْسِلَ الْأَوَّلُونَ ﴿٦﴾

7. Tewali kibuga kyonna kye twazikiriza olubereberye lwabwe nga kikkirizza. Abaffe, bo be banakkiriza?

مَا آمَنَتْ قَبْلَهُم مِّن قَرْيَةٍ أَهْلَكْنَاهَا ۖ أَفَهُمْ يُؤْمِنُونَ ﴿٧﴾

8. Era tetwatuma olubereberye lwo wabula basajja be twabikkuliranga. Kale mubuuze abalina Ekijjukiza mmwe bwe muba nga temumanyi

وَمَا أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ إِلَّا رِجَالًا نُّوحِي إِلَيْهِمْ ۖ فَاسْأَلُوا أَهْلَ الذِّكْرِ إِن كُنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٨﴾

9. Era tetwabakola nga ba mibiri egitalya mmere era tebaalinga ba nkalakkalira.

وَمَا جَعَلْنَاهُمْ جَسَدًا لَّا يَأْكُلُونَ الطَّعَامَ وَمَا كَانُوا خَالِدِينَ ﴿٩﴾

10. Nate twabatuukiririza ekisuubizo; kale netubawonya wamu n’abo be twayagala, netuzikiriza abasukkiridde obubi.

ثُمَّ صَدَقْنَاهُمُ الْوَعْدَ فَأَنجَيْنَاهُمْ وَمَن نَّشَاءُ وَأَهْلَكْنَا الْمُسْرِفِينَ ﴿١٠﴾

11. Mazima tussizza gye muli Ekitabo ekirimu okubuulirirwa kwammwe *kwonna kwe mwetaaga*. Abaffe, temukozesa magezi?

لَقَدْ أَنزَلْنَا إِلَيْكُمْ كِتَابًا فِيهِ ذِكْرُكُمْ ۖ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١١﴾

**Ruku 2**

12. Ye ebibuga bimeka ebyali ebyonoonyi bye twazikiririza ddala n'oluvannyuma lwa byo netusibulawo abantu abalala?

وَكَمْ قَصَمْنَا مِن قَرْيَةٍ كَانَتْ ظَالِمَةً وَأَنشَأْنَا بَعْدَهَا قَوْمًا آخَرِينَ ﴿١٢﴾

13. Kale bwe baawulira okubonereza kwaffe, okwejjuukiriza nga batandise okubiddukamu.

فَلَمَّا أَحَسُّوا بَأْسَنَا إِذَا هُم مِّنْهَا يَرْكُضُونَ ﴿١٣﴾

14. *Twabagamba nti*: Temudduka, wabula muddeeyo eri ebyo bye mwejalabizangamu n'amaka gammwe, mulyooke mubuuzibwe *ekyabajeemya*.

لَا تَرْكُضُوا وَارْجِعُوا إِلَىٰ مَا أُتْرِفْتُمْ فِيهِ وَمَسَاكِنِكُمْ لَعَلَّكُمْ تُسْأَلُونَ ﴿١٤﴾

15. Baagamba nti: Zitusanze! Mazima ddala tubadde boononyi.

قَالُوا يَا وَيْلَنَا إِنَّا كُنَّا ظَالِمِينَ ﴿١٥﴾

16. Kale emiranga gyabwe egyo tegyakoma, okutuusa lwe twabafuula nga abasaayiddwa, nebafuuka vvu.

فَمَا زَالَت تِّلْكَ دَعْوَاهُمْ حَتَّىٰ جَعَلْنَاهُمْ حَصِيدًا خَامِدِينَ ﴿١٦﴾

17. Era tetwatonda ggulu n'ensi n'ebiri wakati wa byombi lwa muzannyo.

وَمَا خَلَقْنَا السَّمَاءَ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لَاعِبِينَ ﴿١٧﴾

18. Singa twayagala kufuna bya kuzannyisa, ddala twalibiggye mw'ebyo bye tuli nabyo, singa nga ddala twaali ba kukola *tutyo*.

لَوْ أَرَدْنَا أَن نَّتَّخِذَ لَهْوًا لَّاتَّخَذْنَاهُ مِن لَّدُنَّا إِن كُنَّا فَاعِلِينَ ﴿١٨﴾

19. Ddala tumegguza amazima ku bulimba negabubetenta, kale okwejjuukiriza nga busaanyewo. Naye zibasanze olw'ebyo bye mwogera.

بَلْ نَقْذِفُ بِالْحَقِّ عَلَى الْبَاطِلِ فَيَدْمَغُهُ فَإِذَا هُوَ زَاهِقٌ ۚ وَلَكُمُ الْوَيْلُ مِمَّا تَصِفُونَ ﴿١٩﴾

20. Era abali mu ggulu ne mu nsi babe. Era abali w'ali tebeekuliza ku kumusinza wadde tebakoowa.

وَلَهُ مَن فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَمَنْ عِندَهُ لَا يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِهِ وَلَا يَسْتَحْسِرُونَ ﴿٢٠﴾

21. Bagulumiza *Allah* ekiro n'emisana, era tebaddirira.

يُسَبِّحُونَ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ لَا يَفْتُرُونَ ﴿٢١﴾

22. Abaffe, bafunyeeyo bakatonda mu nsi nga nabo bazuukiza?

أَمِ اتَّخَذُوا آلِهَةً مِّنَ الْأَرْضِ هُمْ يُنشِرُونَ ﴿٢٢﴾

23. Ddala singa mu byombi (mu ggulu ne mu nsi) mwalimu abasinzibwa abalala ebbali wa Allah, ddala byombi byalifaafaaganye. Kale obutuukirivu bwa Allah, Nannyini Nnamulondo, ali ewala ennyo n'ebyo bye boogera.

لَوْ كَانَ فِيهِمَا آلِهَةٌ إِلَّا اللَّهُ لَفَسَدَتَا ۚ فَسُبْحَانَ اللَّهِ رَبِّ الْعَرْشِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٢٣﴾

24. Ye tabuuzibwa kw'ebyo by'akola, naye bo ba kubuuzibwa.

لَا يُسْـَٔلُ عَمَّا يَفْعَلُ وَهُمْ يُسْـَٔلُونَ ﴿٢٤﴾

25. Abaffe, baafunayo abasinzibwa abalala ebbali we? Gamba nti: Kale muleete obukakafu bwammwe. *Kur'āni* eno y'ensibuko y'ekitiibwa eri abo abali awamu nange era ky'ekitiibwa eri ob'olubereberye lwange. Naye abasinga obungi mu bo tebamanyi mazima, bwe batyo bakubayo mabega.

أَمِ اتَّخَذُوا مِنْ دُونِهِ آلِهَةً ۖ قُلْ هَاتُوا بُرْهَانَكُمْ ۖ هَٰذَا ذِكْرُ مَنْ مَعِيَ وَذِكْرُ مَنْ قَبْلِي ۗ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ الْحَقَّ ۖ فَهُمْ مُعْرِضُونَ ﴿٢٥﴾

26. Era tetutumanga lubereberye lwo Mubaka yenna, wabula nga tumubikkulira nti: Ddala teri musinzibwa mulala okuggyako Nze; kale Nze *nzekka* gwe muba musinza.

وَمَا أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ مِنْ رَسُولٍ إِلَّا نُوحِي إِلَيْهِ أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا أَنَا فَاعْبُدُونِ ﴿٢٦﴾

27. Era bagamba nti: *Allah* Omusaasizi ennyo yeetwalira omwana. Obutukuvu bubwe! *Nedda*, wabula *abo* baweereza buweereza abaaweebwa ebitiibwa.

وَقَالُوا اتَّخَذَ الرَّحْمَٰنُ وَلَدًا ۗ سُبْحَانَهُ ۚ بَلْ عِبَادٌ مُكْرَمُونَ ﴿٢٧﴾

28. Tebamukulembera kwogera, era bo bakolera ku biragiro bye.

لَا يَسْبِقُونَهُ بِالْقَوْلِ وَهُمْ بِأَمْرِهِ يَعْمَلُونَ ﴿٢٨﴾

29. Y'amanyi ebiri mu maaso gaabwe n'ebiri emabega waabwe, era tebawolereza yenna okuggyako Ye gw'aba asiimye, era bo bakankana olw'entiisa ye.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يَشْفَعُونَ إِلَّا لِمَنِ ارْتَضَىٰ وَهُمْ مِنْ خَشْيَتِهِ مُشْفِقُونَ ﴿٢٩﴾

30. Era yenna mw'abo agamba nti: 'Nze ndi Katonda' mu kifo kye, kale oyo tulimusasula Jahannamu. Bwe tutyo bwe tusasula abajoozi.

وَمَنْ يَقُلْ مِنْهُمْ إِنِّي إِلَٰهٌ مِنْ دُونِهِ فَذَٰلِكَ نَجْزِيهِ جَهَنَّمَ ۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِي الظَّالِمِينَ ﴿٣٠﴾ ع ١٩ ٢

**Ruku 3**

31. Abaffe, abo abatakkiriza tebalaba nti ddala eggulu n'ensi byali bikwataganye, naye netubigambulula? Era twakola mu mazzi buli kintu ekiramu. Abaffe, era tebakkirize?

أَوَلَمْ يَرَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَنَّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ كَانَتَا رَتْقًا فَفَتَقْنَاهُمَا ۖ وَجَعَلْنَا مِنَ الْمَاءِ كُلَّ شَيْءٍ حَيٍّ ۖ أَفَلَا يُؤْمِنُونَ ﴿٣١﴾

32. Era twakola ku nsi ensozi enyweevu ereme kubayuuguumya; era netukola ku yo amakubo ageetadde, balyooke balung'ame.

وَجَعَلْنَا فِي الْأَرْضِ رَوَاسِيَ أَنْ تَمِيدَ بِهِمْ وَجَعَلْنَا فِيهَا فِجَاجًا سُبُلًا لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ﴿٣٢﴾

33. Era netukola eggulu nga ke kasolya akakuumibwa obutiribiri; naye bo obubonero bwa lyo babukuba mabega.

وَجَعَلْنَا السَّمَاءَ سَقْفًا مَحْفُوظًا ۖ وَهُمْ عَنْ آيَاتِهَا مُعْرِضُونَ ﴿٣٣﴾

34. Era Ye y'eyakola ekiro n'emisana, n'enjuba, n'omwezi, nga byonna biri ku

وَهُوَ الَّذِي خَلَقَ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ

وَالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ۖ كُلٌّ فِي فَلَكٍ يَسْبَحُونَ ﴿٣٤﴾

nkulungo biseeyeeya.

وَمَا جَعَلْنَا لِبَشَرٍ مِّنْ قَبْلِكَ الْخُلْدَ ۖ أَفَإِين مِّتَّ فَهُمُ الْخٰلِدُونَ ﴿٣٥﴾

35. Era tetukolangayo muntu yenna oluberereberye lwo nga wa nkalakkalira. Abaffe, bw'onoofa, ddala bo be b'enkalakkalira?

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ الْمَوْتِ ۗ وَنَبْلُوكُم بِالشَّرِّ وَالْخَيْرِ فِتْنَةً ۖ وَإِلَيْنَا تُرْجَعُونَ ﴿٣٦﴾

36. Buli mwoyo gwa kulega ku kufa; era tubagezesa n'ebibi n'ebirungi nga kigezo. Era gye tuli gye mulizzibwa.

وَإِذَا رَاٰكَ الَّذِينَ كَفَرُوٓا إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا ۖ أَهٰذَا الَّذِي يَذْكُرُ اٰلِهَتَكُمْ ۚ وَهُم بِذِكْرِ الرَّحْمٰنِ هُمْ كٰفِرُونَ ﴿٣٧﴾

37. Era abatakkiriza bwe bakulaba bakutwala ng'ekyokuzannyisa, *nga bagamba nti:* Ono nno y'oyo ayogera ku bakatonda bammwe? So ng'ate bo be bagaana okujjukira *Allah* Omusaasizi ennyo.

خُلِقَ الْإِنسَانُ مِنْ عَجَلٍ ۚ سَأُورِيكُمْ اٰيٰتِي فَلَا تَسْتَعْجِلُونِ ﴿٣٨﴾

38. Omuntu yatondebwa nga mupapi. Mangu nnyo nzija kubalaga obubonero bwange, kale temumbuguutanya.

وَيَقُولُونَ مَتٰى هٰذَا الْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صٰدِقِينَ ﴿٣٩﴾

39. Era bagamba nti: Ye ekisuubizo kino kya ddi, obanga mwogera mazima?

لَوْ يَعْلَمُ الَّذِينَ كَفَرُوا حِينَ لَا يَكُفُّونَ عَن وُّجُوهِهِمُ النَّارَ وَلَا عَن ظُهُورِهِمْ وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤٠﴾

40. Singa abatakkiriza bamanyi nga mu kiseera ekyo bwe bataliziyiza muliro kutuuka ku maaso gaabwe wadde ku migongo gyabwe era nga tebaliyambibwa, *tebaalikyebuuzizza.*

بَلْ تَأْتِيهِم بَغْتَةً فَتَبْهَتُهُمْ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ رَدَّهَا وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ﴿٤١﴾

41. Naye kiribatuukako kibwatukira, kale kibasamaalirize; ate nga tebalisobola kukiziyiza era tebaliweebwa na kaagaanya.

وَلَقَدِ اسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن قَبْلِكَ فَحَاقَ بِالَّذِينَ سَخِرُوا مِنْهُم مَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٤٢﴾

42. Era ddala n'Ababaka oluberereberye lwo baajeregebwanga. Naye abo mu bo abaabajereganga, ate bye baajereganga byennyini by'ebyabebungulula.

**Ruku 4**

قُلْ مَن يَكْلَؤُكُم بِالَّيْلِ وَالنَّهَارِ مِنَ الرَّحْمٰنِ ۗ بَلْ هُمْ عَن ذِكْرِ رَبِّهِم مُّعْرِضُونَ ﴿٤٣﴾

43. Gamba nti: Ani abalabirira ekiro n'emisana ku *Allah* Omusaasizi ennyo? Naye era bo okutendereza Mukama waabwe bakukuba mabega.

أَمْ لَهُمْ اٰلِهَةٌ تَمْنَعُهُم مِّن دُونِنَا ۚ لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَ أَنفُسِهِمْ وَلَا هُم مِّنَّا يُصْحَبُونَ ﴿٤٤﴾

44. Kazzi mbu balinayo abasinzibwa abalala ababakuuma ebbali waffe? *Kale, kasita nabo bennyini* tebasobola kweyamba bokka, wadde tebalina mukwano gwonna *gubayamba* ku Ffe.

45. *Si bwe kiri,* wabula abo Ffe twabeyagazaamu ne bakitaabwe okutuusa obulamu *obw'eddembe* lwe bwabawanvuyira. Abaffe, tebalaba nti ensi tugenda tugifunza okuva ku njegoyego za yo? Abaffe, bo *era* be bawanguzi?

بَلْ مَتَّعْنَا هٰٓؤُلَآءِ وَ اٰبَآءَهُمْ
حَتّٰى طَالَ عَلَيْهِمُ الْعُمُرُ ؕ اَفَلَا
يَرَوْنَ اَنَّا نَاْتِى الْاَرْضَ نَنْقُصُهَا مِنْ
اَطْرَافِهَا ؕ اَفَهُمُ الْغٰلِبُوْنَ ﴿٤٥﴾

46. Gamba nti: Nze mbalabula na kubikkulirwa *okuva eri Allah,* naye abazibu b'amatu tebawulira kukoowoola bwe baba nga balabulwa.

قُلْ اِنَّمَآ اُنْذِرُكُمْ بِالْوَحْيِ ۖ وَ لَا
يَسْمَعُ الصُّمُّ الدُّعَآءَ اِذَا مَا
يُنْذَرُوْنَ ﴿٤٦﴾

47. Era ne bwe batuukibwako olufuuwa oluva ku kibonerezo kya Mukama wo, ddala era bajja kugamba *kimu* nti: Nga zitusanze! Mazima twaali bakyaamu.

وَلَئِنْ مَّسَّتْهُمْ نَفْحَةٌ مِّنْ عَذَابِ
رَبِّكَ لَيَقُوْلُنَّ يٰوَيْلَنَآ اِنَّا كُنَّا
ظٰلِمِيْنَ ﴿٤٧﴾

48. Era tuliteekawo minzaani ennenkamu olw'olunaku lw'okuzuukira, kale tewali muntu aliryazaamanyizibwa kantu konna. Ne bwe kaliba nga kazitowa ng'empeke y'akalo, era tulikaleeta. Era Ffe tumala okuba ababazi.

وَ نَضَعُ الْمَوَازِيْنَ الْقِسْطَ لِيَوْمِ
الْقِيٰمَةِ فَلَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْـًٔا ؕ وَاِنْ كَانَ
مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِّنْ خَرْدَلٍ اَتَيْنَا بِهَا ؕ وَ
كَفٰى بِنَا حٰسِبِيْنَ ﴿٤٨﴾

49. Era ddala twawa Mūsa ne Hārūna ekyawula *amazima n'obulimba,* n'obutangaavu n'okubuulirira eri abeekuuma,

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسٰى وَهٰرُوْنَ الْفُرْقَانَ
وَضِيَآءً وَّذِكْرًا لِّلْمُتَّقِيْنَ ﴿٤٩﴾

50. Abo abatya Mukama waabwe munda ddala, era bo Essaawa *eyalagaanyizibwa* bagitya nnyo.

الَّذِيْنَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ بِالْغَيْبِ وَ
هُمْ مِّنَ السَّاعَةِ مُشْفِقُوْنَ ﴿٥٠﴾

51. Era *Kur'āni* eno kwe Kubuulirira kwe twassa okujjudde emikisa; abaffe era nakwo munaakugaana?

وَهٰذَا ذِكْرٌ مُّبٰرَكٌ اَنْزَلْنٰهُ ؕ اَفَاَنْتُمْ
لَهٗ مُنْكِرُوْنَ ﴿٥١﴾ ع

**Ruku 5**

52. Era ddala twawa Ibrāhīmu obulung'amu bwe dda nnyo era twali tumumanyi bulungi.

وَلَقَدْ اٰتَيْنَآ اِبْرٰهِيْمَ رُشْدَهٗ مِنْ
قَبْلُ وَكُنَّا بِهٖ عٰلِمِيْنَ ﴿٥٢﴾

53. Awo bwe yagamba kitaawe n'abantu be, nti: Bibumbe ki bino bye mwemaliddeko?

اِذْ قَالَ لِاَبِيْهِ وَ قَوْمِهٖ مَا هٰذِهِ
التَّمَاثِيْلُ الَّتِيْٓ اَنْتُمْ لَهَا
عٰكِفُوْنَ ﴿٥٣﴾

54. Baddamu, nti: Twasanga nga ne bakitaffe bye basinza.

قَالُوْا وَجَدْنَآ اٰبَآءَنَا لَهَا عٰبِدِيْنَ ﴿٥٤﴾

55. N'agamba nti: Mazima mmwe ne bakitammwe muli mu kubula kwa lwaatu.

قَالَ لَقَدْ كُنْتُمْ اَنْتُمْ وَ اٰبَآؤُكُمْ
فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٥٥﴾

56. Nebagamba nti: Abaffe, ggwe otuleeteddeyo eky'amazima oba naawe oli mw'abo abazannya obuzannyi?

قَالُوٓا۟ أَجِئْتَنَا بِٱلْحَقِّ أَمْ أَنتَ مِنَ ٱللَّٰعِبِينَ ٥٦

57. N'addamu nti: Ddala Mukama wammwe, Mukama w'eggulu n'ensi, y'Oyo eyabitonda; era nange kw'ekyo ndi omu ku bajulizi.

قَالَ بَل رَّبُّكُمْ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ٱلَّذِى فَطَرَهُنَّ وَأَنَا۠ عَلَىٰ ذَٰلِكُم مِّنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٥٧

58. Era amazima ga Allah, ddala nzija kwekobera amasanamu gammwe nga mumaze okukyuusa okuddayo.

وَتَٱللَّهِ لَأَكِيدَنَّ أَصْنَٰمَكُم بَعْدَ أَن تُوَلُّوا۟ مُدْبِرِينَ ٥٨

59. Kale *amasanamu* yagafuula bulere, okuggyako ekkulu lya go, balyooke badde gye liri.

فَجَعَلَهُمْ جُذَٰذًا إِلَّا كَبِيرًا لَّهُمْ لَعَلَّهُمْ إِلَيْهِ يَرْجِعُونَ ٥٩

60. Nebagamba nti: Aniy akoze kino ku bakalonda baffe? Mazima ddala yo o ali mu boononefu.

قَالُوا۟ مَن فَعَلَ هَٰذَا بِـَٔالِهَتِنَآ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٦٠

61. Nebagamba nti: Twawulirako omuvubuka omu ayitibwa Ibrāhimu nga aboogerako *mu ngeri embi.*

قَالُوا۟ سَمِعْنَا فَتًى يَذْكُرُهُمْ يُقَالُ لَهُۥٓ إِبْرَٰهِيمُ ٦١

62. Nebagamba nti: Kale mumuleete mu maaso g'abantu balyooke bakakase.

قَالُوا۟ فَأْتُوا۟ بِهِۦ عَلَىٰٓ أَعْيُنِ ٱلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَشْهَدُونَ ٦٢

63. Nebagamba nti: Abaffe Ibrāhimu, ggwe wakoze kino ku bakatonda baffe?

قَالُوٓا۟ ءَأَنتَ فَعَلْتَ هَٰذَا بِـَٔالِهَتِنَا يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ ٦٣

64. N'addamu nti: Wewaawo walina okubaawo eyakikoze, *kasita* omukulu waabwe wuuno. Kale mubabuuze, obanga basobola boogere.*

قَالَ بَلْ فَعَلَهُۥ كَبِيرُهُمْ هَٰذَا فَسْـَٔلُوهُمْ إِن كَانُوا۟ يَنطِقُونَ ٦٤

65. Olwo kwe kukyuukiragana bokka na bokka, nebagamba nti: Mazima ddala muli bakyaamu.

فَرَجَعُوٓا۟ إِلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ فَقَالُوٓا۟ إِنَّكُمْ أَنتُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٦٥

---

*21:64. Abavvuunuzi abamu batya okuvvuunula Aya eno obutereevu olw'okwekengera nti ob'olyawo jjajja w'abakkirizza Ibrahimu(a.s) ayinza okufuulibwa omulimba. Awatali kubuusabuusa, essanamu eddene si ly'elyabetenta amasanamu gali. N'olwekyo mbu okugamba nti: 'omukulu waabwe wuuno' kuba kufuula Ibrahimu(a.s) mulimba. Kitegeerekeke bulungi nti enjogera eyo Ibrahimu(a.s) gye yakozesa teyali ya bulimba, wabula yali agenderera kwoleka buyenjebufu bwa masanamu n'obutalowooza bw'abo abagasinza. Enjogera bw'etyo etera okukozesebwa abantu abagezi olw'okwoleka ekyo ekyalibadde ekyangu okutegeera, naye nga abaliwo tebakitegeera. Era okusinziira ku Kur'ani Entukuvu, abaaliwo baategeera bulungi kye yabagamba nebakyuukiragana nga buli omu akiraba nti babadde mu bukyaamu, kuba ddala amasanamu singa gaalina obwa katonda, tegaalibetentuddwa, ne ssenkaggale eyasigalawo gwe baalibuuzizza n'abaanukula, so si kuteganya Ibrahimu(a.s) kumubuuza ebyo. Kino kyeraga kaati mu Aya eziddirira (65-68). Ate nga oggyeeko ekyo, Ibrahimu(a.s) yennyini mu Aya 58 yali yeewerera dda amasanamu ago mu lujjudde.*

66. Oluvannyuma baakoteka emitwe gyabwe *nebagamba nti*: Ddala naawe omanyi bulungi nti bano teboogera.

ثُمَّ نُكِسُوا عَلَىٰ رُءُوسِهِمْ لَقَدْ عَلِمْتَ مَا هَٰؤُلَاءِ يَنطِقُونَ ﴿٦٦﴾

67. *Ibrāhīmu* n'agamba nti: Abaffe, musinza ebbali wa Allah ebyo ebitabagasa mu kyonna wadde okubakosa?

قَالَ أَفَتَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكُمْ شَيْئًا وَلَا يَضُرُّكُمْ ﴿٦٧﴾

68. Kya buswaavu gye muli n'eri ebyo bye musinza ebbali wa Allah! Abaffe, temukozesa magezi?

أُفٍّ لَّكُمْ وَلِمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٦٨﴾

69. Nebagamba nti: Bwe muba nga mulina eky'okukola, mumwokye bwokya muyambe ba katonda bammwe.

قَالُوا حَرِّقُوهُ وَانصُرُوا آلِهَتَكُمْ إِن كُنتُمْ فَاعِلِينَ ﴿٦٩﴾

70. Netugamba nti: Owange muliro, beera bunnyogovu era ba wa mirembe eri Ibrāhīmu!

قُلْنَا يَا نَارُ كُونِي بَرْدًا وَسَلَامًا عَلَىٰ إِبْرَاهِيمَ ﴿٧٠﴾

71. Baamwagaliza ekibi, naye netubafuula abaasinga okufaafaaganirwa.

وَأَرَادُوا بِهِ كَيْدًا فَجَعَلْنَاهُمُ الْأَخْسَرِينَ ﴿٧١﴾

72. Era twamuwonya ye ne Lūti *netubatuusa* eri ensi gye twassaamu emikisa olw'abantu bonna.

وَنَجَّيْنَاهُ وَلُوطًا إِلَى الْأَرْضِ الَّتِي بَارَكْنَا فِيهَا لِلْعَالَمِينَ ﴿٧٢﴾

73. Era netumuwa Isihāka, n'omuzzukulu Ya'qūbu, era bonna twabafuula batuukirivu.

وَوَهَبْنَا لَهُ إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ نَافِلَةً وَكُلًّا جَعَلْنَا صَالِحِينَ ﴿٧٣﴾

74. Era netubafuula abakulembeze abalung'amya olw'okulagira kwaffe era netubabikkulira *okukubiriza abantu* okukola ebirungi, n'okujjumbiranga essaala, n'okutoola zaka. Era baasinzanga Ffe fekka.

وَجَعَلْنَاهُمْ أَئِمَّةً يَهْدُونَ بِأَمْرِنَا وَأَوْحَيْنَا إِلَيْهِمْ فِعْلَ الْخَيْرَاتِ وَإِقَامَ الصَّلَاةِ وَإِيتَاءَ الزَّكَاةِ وَكَانُوا لَنَا عَابِدِينَ ﴿٧٤﴾

75. Ne Lūti twamuwa obulamuzi n'obumanyi. Era twamuwonya ekibuga ekyali kikola eby'ekivve. Mazima baali bantu babi, nga bajeemu.

وَلُوطًا آتَيْنَاهُ حُكْمًا وَعِلْمًا وَنَجَّيْنَاهُ مِنَ الْقَرْيَةِ الَّتِي كَانَت تَّعْمَلُ الْخَبَائِثَ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمَ سَوْءٍ فَاسِقِينَ ﴿٧٥﴾

76. Era netumuyingiza mu kusaasira kwaffe; mazima yali mu batuukirivu.

وَأَدْخَلْنَاهُ فِي رَحْمَتِنَا إِنَّهُ مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٧٦﴾

**Ruku 6**

77. Era awo Nūhu edda bwe yalaajana, kale twamwanukula netumuwonya n'abantu be ekizibu eky'entiisa.

وَنُوحًا إِذْ نَادَىٰ مِن قَبْلُ فَاسْتَجَبْنَا لَهُ فَنَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ مِنَ الْكَرْبِ الْعَظِيمِ ﴿٧٧﴾

78. Era netumuyamba ku bantu abo abaalimbisa obubonero bwaffe. Mazima baali bantu babi; kale bonna netubasaanyaawo.

وَنَصَرْنَاهُ مِنَ الْقَوْمِ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمَ سَوْءٍ فَأَغْرَقْنَاهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٧٨﴾

79. Ne Dāūda ne Sulaimāni awo bwe baali nga balamula ku by’ennimiro nga eliiriddwamu endiga z’abantu *ekiro;* era twaali bajulizi ku kulamula kwabwe.

وَدَاوُودَ وَسُلَيْمَانَ إِذْ يَحْكُمَانِ فِي الْحَرْثِ إِذْ نَفَشَتْ فِيهِ غَنَمُ الْقَوْمِ وَكُنَّا لِحُكْمِهِمْ شَاهِدِينَ ﴿٧٩﴾

80. Kale netubimatiza Sulaimāni, era buli omu ku bo twamuwa obulamuzi n’obumanyi, era netugonza ensozi n’ennyonyi nga bitendereza wamu ne Dāūda. Era ekyo Ffe twakikola.

فَفَهَّمْنَاهَا سُلَيْمَانَ ۚ وَكُلًّا آتَيْنَا حُكْمًا وَعِلْمًا ۚ وَسَخَّرْنَا مَعَ دَاوُودَ الْجِبَالَ يُسَبِّحْنَ وَالطَّيْرَ ۚ وَكُنَّا فَاعِلِينَ ﴿٨٠﴾

81. Era netumuyigiriza okubakolera ekyambalo ky’ekyuuma, kiryooke kibakuume mu kulwaana kwammwe. Abaffe, muneebaza?

وَعَلَّمْنَاهُ صَنْعَةَ لَبُوسٍ لَكُمْ لِتُحْصِنَكُمْ مِنْ بَأْسِكُمْ ۖ فَهَلْ أَنْتُمْ شَاكِرُونَ ﴿٨١﴾

82. Era ne Sulaimāni *twamugondeza* empewo ey’amaanyi nga efuumuuka olw’okulagira kwe okulaga eri ensi gye twassaamu emikisa. Era Ffe tumanyi buli kimu.

وَلِسُلَيْمَانَ الرِّيحَ عَاصِفَةً تَجْرِي بِأَمْرِهِ إِلَى الْأَرْضِ الَّتِي بَارَكْنَا فِيهَا ۚ وَكُنَّا بِكُلِّ شَيْءٍ عَالِمِينَ ﴿٨٢﴾

83. Era *twamugondeza* n’abakugu ababbiranga ebuziba ku lulwe, era nga bakola n’emirimu emirala ebbali w’ogwo; era Ffe twabakuumanga.

وَمِنَ الشَّيَاطِينِ مَنْ يَغُوصُونَ لَهُ وَيَعْمَلُونَ عَمَلًا دُونَ ذَٰلِكَ ۖ وَكُنَّا لَهُمْ حَافِظِينَ ﴿٨٣﴾

84. Era ne Ayyūbu awo bwe yalaajanira Mukama we nti: Ddala ntuukiddwako akabi; naye Ggwe Musaasizi asinga abasaasizi bonna.

وَأَيُّوبَ إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُ أَنِّي مَسَّنِيَ الضُّرُّ وَأَنْتَ أَرْحَمُ الرَّاحِمِينَ ﴿٨٤﴾

85. Kale twamwanukula netumuggyako akabi akaamuliko era netumuwa ab’omu maka ge n’ababenkana nga bali wamu nabo, nga kwe kusaasira okuva gye tuli era nga kwe kujjukiza eri abasinza *Allah.*

فَاسْتَجَبْنَا لَهُ فَكَشَفْنَا مَا بِهِ مِنْ ضُرٍّ ۖ وَآتَيْنَاهُ أَهْلَهُ وَمِثْلَهُمْ مَعَهُمْ رَحْمَةً مِنْ عِنْدِنَا وَذِكْرَىٰ لِلْعَابِدِينَ ﴿٨٥﴾

86. Ne Ismāili ne Idirīsa ne Dhul-kiful. Bonna baali mu bagumiikiriza.

وَإِسْمَاعِيلَ وَإِدْرِيسَ وَذَا الْكِفْلِ ۖ كُلٌّ مِنَ الصَّابِرِينَ ﴿٨٦﴾

87. Era twabayingiza mu kusaasira kwaffe. Ddala baali mu batuukirivu.

وَأَدْخَلْنَاهُمْ فِي رَحْمَتِنَا ۖ إِنَّهُمْ مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٨٧﴾



88. Ne Dhun-Nuun, awo bwe yagenda nga musunguwavu. Kale yalowooza nti tetujja kumuleetera buzibu. Naye yalaajana nga ali mu kizikiza nti: Mazima teri musinzibwa mulala okuggyako Ggwe, obutukuvu bubwo. Mazima mbadde mu basobya.

وَذَا النُّوْنِ إِذْ ذَّهَبَ مُغَاضِبًا فَظَنَّ أَنْ لَّنْ نَّقْدِرَ عَلَيْهِ فَنَادٰى فِي الظُّلُمٰتِ أَنْ لَّآ إِلٰهَ إِلَّآ أَنْتَ سُبْحٰنَكَ إِنِّيْ كُنْتُ مِنَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٨٨﴾

89. Kale twamwanukula netumuwonya ennaku. Era bwe tutyo bwe tuwonya abakkiriza.

فَاسْتَجَبْنَا لَهٗ وَنَجَّيْنٰهُ مِنَ الْغَمِّ وَكَذٰلِكَ نُنْجِي الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٨٩﴾

90. Ne Zakariyya, awo bwe yawanjagira Mukama we nti: Mukama wange, tondeka bw’omu, anti Ggwe osinga abasika.

وَزَكَرِيَّآ إِذْ نَادٰى رَبَّهٗ رَبِّ لَا تَذَرْنِيْ فَرْدًا وَّأَنْتَ خَيْرُ الْوٰرِثِيْنَ ﴿٩٠﴾

91. Kale twamwanukula netumuwa Yahaya era netumuwonyeza ne mukyala we. Mazima baavuganyanga nnyo mu kukola ebirungi era nga batusaba nga balina essuubi n’okutya, era nga beetowaze gye tuli.

فَاسْتَجَبْنَا لَهٗ وَوَهَبْنَا لَهٗ يَحْيٰى وَأَصْلَحْنَا لَهٗ زَوْجَهٗ إِنَّهُمْ كَانُوْا يُسٰرِعُوْنَ فِي الْخَيْرٰتِ وَيَدْعُوْنَنَا رَغَبًا وَّرَهَبًا وَكَانُوْا لَنَا خٰشِعِيْنَ ﴿٩١﴾

92. *Era jjukira* n’omukazi eyeekuuma, kale netumufuuwamu ekigambo kyaffe, era netumufuula ye ne mutabani we akabonero eri abantu bonna.

وَالَّتِيْٓ أَحْصَنَتْ فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا فِيْهَا مِنْ رُّوْحِنَا وَجَعَلْنٰهَا وَابْنَهَآ اٰيَةً لِّلْعٰلَمِيْنَ ﴿٩٢﴾

93. Mazima ekibiina kyammwe kino kibiina kimu, ate Nze nze Mukama wammwe; kale Nze gwe muba musinza.

إِنَّ هٰذِهٖٓ أُمَّتُكُمْ أُمَّةً وَّاحِدَةً وَّأَنَا رَبُّكُمْ فَاعْبُدُوْنِ ﴿٩٣﴾

94. Naye *abantu* beekutulakutulamu wakati waabwe ku nsonga yaabwe; *era* bonna gye tuli gye balidda.

وَتَقَطَّعُوْٓا أَمْرَهُمْ بَيْنَهُمْ كُلٌّ إِلَيْنَا رٰجِعُوْنَ ﴿٩٤﴾

**Ruku 7**

95. Naye oyo alikola ebikolwa ebirungi era nga mukkiriza, kale okufuubaana kwe tekuligaanibwa era ddala tuli ba kukuwandiika.

فَمَنْ يَّعْمَلْ مِنَ الصّٰلِحٰتِ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَا كُفْرَانَ لِسَعْيِهٖ وَإِنَّا لَهٗ كٰتِبُوْنَ ﴿٩٥﴾

96. Era kya muzizo eri ekibuga kye twazikiriza nti ddala bo si ba kudda,

وَحَرٰمٌ عَلٰى قَرْيَةٍ أَهْلَكْنٰهَآ أَنَّهُمْ لَا يَرْجِعُوْنَ ﴿٩٦﴾

97. Wadde nga Gog ne Magog basumuluddwa, era balyeyuna nnyo eri buli watumbiivu.

حَتّٰٓى إِذَا فُتِحَتْ يَأْجُوْجُ وَمَأْجُوْجُ وَهُمْ مِّنْ كُلِّ حَدَبٍ يَّنْسِلُوْنَ ﴿٩٧﴾

98. Era *okutuukirira* kw’ekisuubizo eky’amazima kulisembera, okwejjuukiriza nga amaaso g’abo abatakkiriza gatunula nkaliriza *nga bagamba nti*: Nga zitusanze! Mazima twaali tetufaayo ku kino, ddala twaali

وَاقْتَرَبَ الْوَعْدُ الْحَقُّ فَإِذَا هِيَ شَاخِصَةٌ أَبْصَارُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا يٰوَيْلَنَا قَدْ كُنَّا فِيْ غَفْلَةٍ مِّنْ هٰذَا

boononyi.

بَلْ كُنَّا ظٰلِمِيْنَ ﴿٩٨﴾

99. Mazima mmwe n'ebyo bye musinza ebbali wa Allah nku za muliro. Gye guli, gye muliraga.

اِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ حَصَبُ جَهَنَّمَ ۗ اَنْتُمْ لَهَا وٰرِدُوْنَ ﴿٩٩﴾

100. Ddala singa bano baali ba katonda *nga bwe mugamba,* bo tebaaliguyingiddemu; naye bonna mu gwo mwe balibeera.

لَوْ كَانَ هٰٓؤُلَآءِ اٰلِهَةً مَّا وَرَدُوْهَا ۗ وَكُلٌّ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿١٠٠﴾

101. Baliba mu gwo nga basinda, era bo mu gwo baliba nga tebawulira *kirala.*

لَهُمْ فِيْهَا زَفِيْرٌ وَّهُمْ فِيْهَا لَا يَسْمَعُوْنَ ﴿١٠١﴾

102. Mazima abo abaamala okutuukibwako *okusuubiza kw'empeera* ennungi eva gye tuli, abo be b'okugwewazibwa.

اِنَّ الَّذِيْنَ سَبَقَتْ لَهُمْ مِّنَّا الْحُسْنٰىٓ ۙ اُولٰۤئِكَ عَنْهَا مُبْعَدُوْنَ ﴿١٠٢﴾

103. Tebaliwulira na kubumbujja kwa gwo n'akatono, era bo balibeera mw'ebyo emyoyo gyabwe bye gyagala.

لَا يَسْمَعُوْنَ حَسِيْسَهَا ۚ وَهُمْ فِيْ مَا اشْتَهَتْ اَنْفُسُهُمْ خٰلِدُوْنَ ﴿١٠٣﴾

104. Ekikangabwa ekinene tekiribanakuwaza, era ba malayika balibasisinkana *nebabagamba nti:* Luno lwe lunaku lwammwe olwo lwe mwasuubizibwanga.

لَا يَحْزُنُهُمُ الْفَزَعُ الْاَكْبَرُ وَتَتَلَقّٰىهُمُ الْمَلٰۤئِكَةُ ۗ هٰذَا يَوْمُكُمُ الَّذِيْ كُنْتُمْ تُوْعَدُوْنَ ﴿١٠٤﴾

105. *Jjukira nti* lwe lunaku lwe tulizingako eggulu okufaanana n'okuzingako kw'omuwandiisi emiko gy'ebiwandiiko. Nga bwe twatandika okutonda olubereberye, era bwe tulikuddamu— *ekyo* kisuubizo *kikakafu* ku Ffe, mazima tuli ba kukituukiriza.

يَوْمَ نَطْوِى السَّمَآءَ كَطَيِّ السِّجِلِّ لِلْكُتُبِ ۗ كَمَا بَدَاْنَآ اَوَّلَ خَلْقٍ نُّعِيْدُهٗ ۗ وَعْدًا عَلَيْنَا ۗ اِنَّا كُنَّا فٰعِلِيْنَ ﴿١٠٥﴾

106. Era mazima twawandiika mu Zabuli oluvannyuma lw'okubuulirira, nti: Mazima ensi abaweereza bange abatuukirivu be baligisikira.

وَلَقَدْ كَتَبْنَا فِى الزَّبُوْرِ مِنْۢ بَعْدِ الذِّكْرِ اَنَّ الْاَرْضَ يَرِثُهَا عِبَادِيَ الصّٰلِحُوْنَ ﴿١٠٦﴾

107. Ddala mu kino mulimu obubaka *bukulu* eri abantu abasinza *Allah.*

اِنَّ فِيْ هٰذَا لَبَلٰغًا لِّقَوْمٍ عٰبِدِيْنَ ﴿١٠٧﴾

108. Era tetwakutuma wabula ng'oli kusaasira eri abantu bonna.

وَمَآ اَرْسَلْنٰكَ اِلَّا رَحْمَةً لِّلْعٰلَمِيْنَ ﴿١٠٨﴾

109. Gamba nti: Mazima mbikkulirwa nti: Ddala Omusinzibwa wammwe asinzibwa ali Omu yekka. Abaffe, munaajeemulukuka?

قُلْ اِنَّمَا يُوْحٰٓى اِلَيَّ اَنَّمَآ اِلٰهُكُمْ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ ۚ فَهَلْ اَنْتُمْ مُّسْلِمُوْنَ ﴿١٠٩﴾

110. Kale bwe beefuula, ggwe gamba nti: Mbalabudde *mwenna* kyenkanyi, era nze simanyi oba kye mwasuubizibwa kiri kumpi oba wala.

فَاِنْ تَوَلَّوْا فَقُلْ اٰذَنْتُكُمْ عَلٰى سَوَآءٍ ۗ وَاِنْ اَدْرِيْٓ اَقَرِيْبٌ اَمْ بَعِيْدٌ مَّا تُوْعَدُوْنَ ﴿١١٠﴾

111. Mazima Ye y’amanyi eby’olwaatu mu byogerwa, era y’amanyi n’ebyo bye mukisa.

إِنَّهُۥ يَعْلَمُ ٱلْجَهْرَ مِنَ ٱلْقَوْلِ وَيَعْلَمُ مَا تَكْتُمُونَ ﴿١١١﴾

112. Era simanyi, wabula nti kyo kyandiba nga kigezo gye muli era nga kusanyukamu kwa kaseera kagere.

وَإِنْ أَدْرِي لَعَلَّهُۥ فِتْنَةٌ لَّكُمْ وَمَتَاعٌ إِلَىٰ حِينٍ ﴿١١٢﴾

113. *Omubaka era* yagamba nti: Mukama wange, lamula na mazima. Era Mukama waffe ye Musaasizi ennyo, Asabibwa obuyambi kw’ebyo bye mwogera.

قَٰلَ رَبِّ ٱحْكُم بِٱلْحَقِّ ۗ وَرَبُّنَا ٱلرَّحْمَٰنُ ٱلْمُسْتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ ﴿١١٣﴾ ع



سُورَةُ الْحَجِّ مَدَنِيَّةٌ ٢٢



## AL-ḤAJJ

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

2. Abange mmwe abantu, mutye Mukama wammwe. Mazima musisi w'Essaawa *eyalagaanyizibwa* kintu kya ntiisa nnyo.

يَٰٓأَيُّهَا النَّاسُ اتَّقُوا رَبَّكُمْ ۚ إِنَّ زَلْزَلَةَ السَّاعَةِ شَيْءٌ عَظِيمٌ ②

3. Olunaku lwe mulimulaba, buli ayonsa alyerabira gw'ayonsa era buli aliba olubuto alisuula olubuto lwe; era oliraba abantu nga batamidde so nga tebatamidde, naye nga *kyo* ekibonerezo kya Allah kikakali nnnyo.

يَوْمَ تَرَوْنَهَا تَذْهَلُ كُلُّ مُرْضِعَةٍ عَمَّآ أَرْضَعَتْ وَتَضَعُ كُلُّ ذَاتِ حَمْلٍ حَمْلَهَا وَتَرَى النَّاسَ سُكَٰرَىٰ وَمَا هُم بِسُكَٰرَىٰ وَلَٰكِنَّ عَذَابَ اللَّهِ شَدِيدٌ ③

4. Era mu bantu mulimu abo abawakana ku bifa ku Allah nga tebalina bumanyi bwonna era nebagoberera buli Sitaani omujeemu.

وَمِنَ النَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي اللَّهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَيَتَّبِعُ كُلَّ شَيْطَٰنٍ مَّرِيدٍ ④

5. Kyawandiikibwa ku ye nti: Oyo alimufuula ow'omukwano, kale ddala oyo gw'alibuza era gw'aliragirira *ekkubo* eliraga eri omuliro ogubumbujja.

كُتِبَ عَلَيْهِ أَنَّهُۥ مَن تَوَلَّاهُ فَأَنَّهُۥ يُضِلُّهُۥ وَيَهْدِيهِ إِلَىٰ عَذَابِ السَّعِيرِ ⑤

6. Abange mmwe abantu, obanga mulinamu okubuusabuusa kwonna ku kuzuukira, kale *mujjukire nti* Ffe twabatonda mu ttaka, n'oluvannyuma mu ttondo ly'amazzi agazaala, n'oluvannyuma mu kitole ky'omusaayi, n'oluvannyuma mu kinyamanyama *erudda nga* kitondeddwa *n'erudda* nga tekinnatondebwa; *ekyo tukikola* tulyooke tubalage *obuyinza bwaffe*. Era Ffe tutebenkeza mu nnabaana ekyo kye tuba twagadde kituuke ku kiseera ekyagerekebwa; n'oluvannyuma tubafulumya *mu nnabaana* nga muli bawere. Nate *tubakuza* mulyooke mutuuke mu kuvubuka kwammwe. Era mu mmwe mulimu atuusibwako okufa *amangu,* ate mu mmwe mulimu *akaddiwa* n'azzibwa* mu bulamu obw'okukekejjana, n'ekivaamu aleme kumanya kyonna oluvannyuma lw'okumanya. Era olaba ensi nga eweddemu obulamu. Naye bwe

يَٰٓأَيُّهَا النَّاسُ إِن كُنتُمْ فِي رَيْبٍ مِّنَ الْبَعْثِ فَإِنَّا خَلَقْنَٰكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ مِن مُّضْغَةٍ مُّخَلَّقَةٍ وَغَيْرِ مُخَلَّقَةٍ لِّنُبَيِّنَ لَكُمْ ۚ وَنُقِرُّ فِي الْأَرْحَامِ مَا نَشَآءُ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ثُمَّ نُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوٓا أَشُدَّكُمْ ۖ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰٓ أَرْذَلِ الْعُمُرِ لِكَيْلَا يَعْلَمَ مِنۢ بَعْدِ عِلْمٍ شَيْـًٔا ۚ وَتَرَى الْأَرْضَ هَامِدَةً فَإِذَآ أَنزَلْنَا

*22:6. Ekigambo 'n'azzibwa' wano kitegeeza nti nga omwana omuwere bw'atasobola kwerabirira, bw'atyo n'omukadde akekejjana bw'abeera.*

عَلَيْهَا الْمَاءَ اهْتَزَّتْ وَرَبَتْ وَأَنْبَتَتْ مِنْ كُلِّ زَوْجٍ بَهِيجٍ ﴿٦﴾

tugitonnyesaako amazzi, ennyulukuka n'egimuka, n'emeza ebimera ebya buli ngeri ebirungi.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ هُوَ الْحَقُّ وَأَنَّهُ يُحْيِي الْمَوْتَىٰ وَأَنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٧﴾

7. Ekyo lwa kubanga ddala Allah ye w'Amazima, n'olwokubanga ddala y'alamusa abafu, n'olwokubanga ddala y'alina obuyinza ku buli kimu.

وَأَنَّ السَّاعَةَ آتِيَةٌ لَا رَيْبَ فِيهَا وَأَنَّ اللَّهَ يَبْعَثُ مَنْ فِي الْقُبُورِ ﴿٨﴾

8. N'olwokuba nti ddala Essaawa *eyalagaanyizibwa* ejja kutuuka — tewali kubuusabuusa mu kyo — n'olwokuba nti ddala Allah alizuukiza abo abali mu ntaana.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يُجَادِلُ فِي اللَّهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَلَا هُدًى وَلَا كِتَابٍ مُنِيرٍ ﴿٩﴾

9. Era mu bantu mulimu oyo awakana ku bikwata ku Allah so nga talina bumanyi bwonna wadde obulung'amu wadde Ekitabo ekitangaaza,

ثَانِيَ عِطْفِهِ لِيُضِلَّ عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ ۖ لَهُ فِي الدُّنْيَا خِزْيٌ ۖ وَنُذِيقُهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ عَذَابَ الْحَرِيقِ ﴿١٠﴾

10. Nga yekubiira ku ludda lwe lwokka, *mbu* alyooke awabye *abantu* bave ku kkubo lya Allah. Oyo alifuna obuswaavu mu nsi, ne ku lunaku lw'okuzuukira tulimuloza ku kibonerezo ky'okubengeya.

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ يَدَاكَ وَأَنَّ اللَّهَ لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِلْعَبِيدِ ﴿١١﴾

11. Ekyo *olikifuna*, olw'ebyo emikono gyo gyombi bye gyakulembeza, era ddala Allah si mukumpanya eri abawereza *be*.

**Ruku 2**

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَعْبُدُ اللَّهَ عَلَىٰ حَرْفٍ ۖ فَإِنْ أَصَابَهُ خَيْرٌ اطْمَأَنَّ بِهِ ۖ وَإِنْ أَصَابَتْهُ فِتْنَةٌ انْقَلَبَ عَلَىٰ وَجْهِهِ خَسِرَ الدُّنْيَا وَالْآخِرَةَ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْخُسْرَانُ الْمُبِينُ ﴿١٢﴾

12. Era mu bantu mulimu asinza Allah *naye* nga ali ku ndeboolebo *y'obukkiriza*: Kale bw'atuukibwako ekirungi, nga amatira ku lwa kyo; naye bw'atuukibwako ekigezo, nga akyuukira eri ennonno ye. *Kale* afiirwa ku nsi ne ku nkomerero. Okwo nno kwe kufiirwa okwenkukunala.

يَدْعُو مِنْ دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُ وَمَا لَا يَنْفَعُهُ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الضَّلَالُ الْبَعِيدُ ﴿١٣﴾

13. *Amangu ago nga* awanjagira ebiri ebbali wa Allah, ebitayinza kumukosa era ebitayinza kumugasa; okwo nno kwe kubula okw'ewala.

يَدْعُو لَمَنْ ضَرُّهُ أَقْرَبُ مِنْ نَفْعِهِ ۚ لَبِئْسَ الْمَوْلَىٰ وَلَبِئْسَ الْعَشِيرُ ﴿١٤﴾

14. Nga alaajanira oyo akabi ke akali okumpi okusinga okugasa kwe. Mazima oyo mukuumi mubi nnyo, era wa mukwano mubi nnyo!

إِنَّ اللَّهَ يُدْخِلُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۚ إِنَّ اللَّهَ يَفْعَلُ مَا يُرِيدُ ﴿١٥﴾

15. Mazima Allah aliyingiza abo abakkiriza nebakola n'ebikolwa ebirungi mu nsuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo. Mazima Allah akola nga bw'ayagala.

16. Oyo alowooza nti Allah tajja kuwa *Nabbi* buyambi ku nsi ne ku nkomerero, kale alandulule omuguwa gutuuke ku ggulu, n'oluvannyuma akutule *obuyambi*, kale alabe obanga ddala entegeka ye eneggyawo ebyo ebimunyiiza.

مَنْ كَانَ يَظُنُّ أَنْ لَنْ يَنْصُرَهُ اللَّهُ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ فَلْيَمْدُدْ بِسَبَبٍ إِلَى السَّمَاءِ ثُمَّ لْيَقْطَعْ فَلْيَنْظُرْ هَلْ يُذْهِبَنَّ كَيْدُهُ مَا يَغِيظُ ﴿١٦﴾

17. Era bwe kityo *Kur'āni* twagissa nga bwe bubonero obw'olwaatu, era ddala Allah alung'amya oyo gw'aba asiimye.

وَكَذَٰلِكَ أَنْزَلْنَاهُ آيَاتٍ بَيِّنَاتٍ وَأَنَّ اللَّهَ يَهْدِي مَنْ يُرِيدُ ﴿١٧﴾

18. Mazima abo abakkiriza n'abo Abayudaaya, n'Abasabiyi, n'Abakulisitaayo, ne ba Majuusi, n'abo abenkanya Allah n'ebirala, ddala Allah aliramula wakati waabwe ku lunaku lw'okuzuukira. Mazima Allah ye Mujulizi ku buli kimu.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَالَّذِينَ هَادُوا وَالصَّابِئِينَ وَالنَّصَارَىٰ وَالْمَجُوسَ وَالَّذِينَ أَشْرَكُوا إِنَّ اللَّهَ يَفْصِلُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿١٨﴾

19. Abaffe, tolaba nti Allah, byonna ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi bimugondera; n'enjuba, n'omwezi, n'emmunyeenye, n'ensozi, n'emiti, n'ebisolo, n'abasinga obungi mu bantu? Naye bangi baakakatako ekibonerezo. Era Allah gw'afeebya, tafunayo amuwa kitiibwa. Mazima Allah akola nga bw'aba ayagadde.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ يَسْجُدُ لَهُ مَنْ فِي السَّمَاوَاتِ وَمَنْ فِي الْأَرْضِ وَالشَّمْسُ وَالْقَمَرُ وَالنُّجُومُ وَالْجِبَالُ وَالشَّجَرُ وَالدَّوَابُّ وَكَثِيرٌ مِنَ النَّاسِ ۖ وَكَثِيرٌ حَقَّ عَلَيْهِ الْعَذَابُ ۗ وَمَنْ يُهِنِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِنْ مُكْرِمٍ ۚ إِنَّ اللَّهَ يَفْعَلُ مَا يَشَاءُ ۩ ﴿١٩﴾ السجدة

20. Bano bombi (akkiriza n'atakkiriza) be bakaayana ababiri abakaayana ku Mukama waabwe. Naye abo abatakkiriza baakomolerwa engoye ez'omuliro; era be balifukibwako olweje ku mitwe gyabwe,

هَٰذَانِ خَصْمَانِ اخْتَصَمُوا فِي رَبِّهِمْ ۖ فَالَّذِينَ كَفَرُوا قُطِّعَتْ لَهُمْ ثِيَابٌ مِنْ نَارٍ يُصَبُّ مِنْ فَوْقِ رُءُوسِهِمُ الْحَمِيمُ ﴿٢٠﴾

21. Olulisaanuusa ebyo ebiri mu mbuto zaabwe n'endibaliba *zaabwe*;

يُصْهَرُ بِهِ مَا فِي بُطُونِهِمْ وَالْجُلُودُ ﴿٢١﴾

22. Era ku lwabwe walibawo embuukuuli ez'ebyuuma.

وَلَهُمْ مَقَامِعُ مِنْ حَدِيدٍ ﴿٢٢﴾

23. Buli lwe balyagalanga okuguvaamu olw'obulumi, baliguzzibwangamu nate, era *baligambibwanga nti*: Muloze ku kibonerezo ky'okubengeya!

كُلَّمَا أَرَادُوا أَنْ يَخْرُجُوا مِنْهَا مِنْ غَمٍّ أُعِيدُوا فِيهَا وَذُوقُوا عَذَابَ الْحَرِيقِ ﴿٢٣﴾

**Ruku 3**

24. Mazima Allah aliyingiza abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi mu nsuku ezikulutamu emigga wansi wa zo. Baliwundi-

إِنَّ اللَّهَ يُدْخِلُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ

rwamu n'ebikomo ebya zaabu ne luulu, n'engoye zaabwe mu zo ziriba za liiri.

تَحْتِهَا الْأَنْهٰرُ يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ أَسَاوِرَ مِنْ ذَهَبٍ وَّلُؤْلُؤًا ۖ وَلِبَاسُهُمْ فِيهَا حَرِيرٌ ﴿٢٤﴾

25. Era balirung'amizibwa eri ebigambo ebirongoofu, era balung'amizibwe n'eri ekkubo ery'Atenderezebwa, *Allah*.

وَهُدُوٓا إِلَى الطَّيِّبِ مِنَ الْقَوْلِ ۚ وَهُدُوٓا إِلٰى صِرَاطِ الْحَمِيدِ ﴿٢٥﴾

26. Mazima abo abatakkiriza nebeekiika mu kkubo lya Allah n'Omuzigiti Omutukuvu, ogwo gwe twassaawo ku lw'abantu bonna ky enkanyi, abagubeeramu n'abava mu ddungu, era buli ayagala okugukoleramu ebikyaamu olw'obujoozi, tulimuloza ku kibonerezo ekirumya.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَيَصُدُّونَ عَنْ سَبِيلِ اللّٰهِ وَالْمَسْجِدِ الْحَرَامِ الَّذِي جَعَلْنٰهُ لِلنَّاسِ سَوَآءً الْعَاكِفُ فِيهِ وَالْبَادِ ۚ وَمَنْ يُّرِدْ فِيهِ بِإِلْحَادٍ بِظُلْمٍ نُّذِقْهُ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٦﴾

**Ruku 4**

27. Era *jjukira* nga bwe twayoleka Ibrāhīmu ekifo ky'Enju *netumugamba* nti: Tonnenkanyanga na kintu kyonna, era yonja Enju yange ku lw'abo abeetooloola *Ka'bah* n'abayimirira *mu swala*, n'abakutama nebavuunama.

وَإِذْ بَوَّأْنَا لِإِبْرٰهِيمَ مَكَانَ الْبَيْتِ أَنْ لَّا تُشْرِكْ بِي شَيْئًا وَّطَهِّرْ بَيْتِيَ لِلطَّآئِفِينَ وَالْقَآئِمِينَ وَالرُّكَّعِ السُّجُودِ ﴿٢٧﴾

28. Era langirira Hijja eri abantu bonna. Bajja kukutuukako ku bigere ne ku buli ng'amira ezikozze, nga bava mu buli kkubo ery'ewala,

وَأَذِّنْ فِي النَّاسِ بِالْحَجِّ يَأْتُوكَ رِجَالًا وَّعَلٰى كُلِّ ضَامِرٍ يَّأْتِينَ مِنْ كُلِّ فَجٍّ عَمِيقٍ ﴿٢٨﴾

29. Balyooke bakakase emigaso gyabwe *gye bagifunamu* era balaamirize erinnya lya Allah ku bisolo ebyo bye yabawa eby'amagulu ana *nga babisala* mu nnaku ezaategekebwa. Kale mulye ku byo era muliise n'abali mu buzibu n'abaavu.

لِّيَشْهَدُوا مَنَافِعَ لَهُمْ وَيَذْكُرُوا اسْمَ اللّٰهِ فِيٓ أَيَّامٍ مَّعْلُومٰتٍ عَلٰى مَا رَزَقَهُمْ مِّنْ بَهِيمَةِ الْأَنْعَامِ ۚ فَكُلُوا مِنْهَا وَأَطْعِمُوا الْبَآئِسَ الْفَقِيرَ ﴿٢٩﴾

30. N'oluvannyuma beemaleko ekko lyabwe, era batuukirize obweyamo bwabwe, era beetooloole Ennyumba Ey'edda.

ثُمَّ لْيَقْضُوا تَفَثَهُمْ وَلْيُوفُوا نُذُورَهُمْ وَلْيَطَّوَّفُوا بِالْبَيْتِ الْعَتِيقِ ﴿٣٠﴾

31. Ekyo *kiragiro kya Allah*. Era oyo assa ekitiibwa mu bintu bya Allah ebitukuvu, kale ekyo ky'ekisinga obulungi gy'ali mu maaso ga Mukama we. Era mwakkirizibwa *okulya* ebisolo, okuggyako ebyo ebyalangiririrwa gye muli *nti tebiriibwa*. Kale mwewale ekyenyinyalwa *ky'okusinza* ebifaananyi, era mwewalenga n'ebigambo by'obulimba,

ذٰلِكَ ۖ وَمَنْ يُّعَظِّمْ حُرُمٰتِ اللّٰهِ فَهُوَ خَيْرٌ لَّهُ عِنْدَ رَبِّهِ ۗ وَأُحِلَّتْ لَكُمُ الْأَنْعَامُ إِلَّا مَا يُتْلٰى عَلَيْكُمْ فَاجْتَنِبُوا الرِّجْسَ مِنَ الْأَوْثَانِ وَاجْتَنِبُوا قَوْلَ الزُّورِ ﴿٣١﴾

32. Mubeere beesimbu eri Allah, so si kumwenkanyankanya na kyonna. Era oyo eyenkanya Allah n'ebirala, kale aba ng'awanattuse okuva waggulu, ate ennyonyi nezimukwakkula, oba embuyaga nezimufuumuulira mu kifo eky'ewala.

حُنَفَآءَ لِلّٰهِ غَيْرَ مُشْرِكِيْنَ بِهٖ ؕ وَمَنْ يُّشْرِكْ بِاللّٰهِ فَكَاَنَّمَا خَرَّ مِنَ السَّمَآءِ فَتَخْطَفُهُ الطَّيْرُ اَوْ تَهْوِيْ بِهِ الرِّيْحُ فِيْ مَكَانٍ سَحِيْقٍ ﴿٣٢﴾

33. Bwe kityo. Era oyo assa ekitiibwa mu bubonero bwa Allah obutukuvu, mazima ekyo kiva mu butuukirivu bwa mitima.

ذٰلِكَ ۗ وَمَنْ يُّعَظِّمْ شَعَآئِرَ اللّٰهِ فَاِنَّهَا مِنْ تَقْوَى الْقُلُوْبِ ﴿٣٣﴾

34. Mulina emigaso mw'ebyo *bye musaddaaka* okumala ekiseera ekigere, nate ekifo ky'okubisaddaakiramu kiri awali Enju Ey'edda.

لَكُمْ فِيْهَا مَنَافِعُ اِلٰۤى اَجَلٍ مُّسَمًّى ثُمَّ مَحِلُّهَاۤ اِلَى الْبَيْتِ الْعَتِيْقِ ﴿٣٤﴾

ع ٨ ١١

**Ruku 5**

35. Era buli bantu twabateerawo engeri y'okusaddaaka balyooke balaamirize erinnya lya Allah ku bisolo eby'amagulu ana bye yabawa.Era omusinzibwa wammwe asinzibwa ali Omu yekka; kale mujeemulukuke gy'ali. Era wa amawulire ag'essanyu eri abeetoowaza,

وَلِكُلِّ اُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنْسَكًا لِّيَذْكُرُوا اسْمَ اللّٰهِ عَلٰى مَا رَزَقَهُمْ مِّنْۢ بَهِيْمَةِ الْاَنْعَامِ ؕ فَاِلٰهُكُمْ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ فَلَهٗۤ اَسْلِمُوْا ؕ وَبَشِّرِ الْمُخْبِتِيْنَ ﴿٣٥﴾

36. Abo abeesisiwala mu mitima gyabwe nga Allah ayogeddwako, n'abagumiikiriza kw'ebyo ebiba bibatuuseeko, n'abajjumbira essaala era nebatoola ne mw'ebyo bye twabawa.

الَّذِيْنَ اِذَا ذُكِرَ اللّٰهُ وَجِلَتْ قُلُوْبُهُمْ وَالصّٰبِرِيْنَ عَلٰى مَاۤ اَصَابَهُمْ وَالْمُقِيْمِي الصَّلٰوةِ ۙ وَمِمَّا رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ﴿٣٦﴾

37. Era eng'amira za saddaaka twazibateerawo nga ke kamu ku bubonero bwa Allah gye muli. Muzirinamu ebirungi *nfaafa*. Kale muziraamirizangako erinnya lya Allah nga ziyimiridde mu nnyiriri. Kale bwe zigwanga wansi ku mbiriizi za zo, olwo mulye ku zo era muliise *n'ali mu bwetaavu* atasaba, n'asaba. Bwe kityo twazibagondeza mulyooke mwebaze.

وَالْبُدْنَ جَعَلْنٰهَا لَكُمْ مِّنْ شَعَآئِرِ اللّٰهِ لَكُمْ فِيْهَا خَيْرٌ ۖ فَاذْكُرُوا اسْمَ اللّٰهِ عَلَيْهَا صَوَآفَّ ۚ فَاِذَا وَجَبَتْ جُنُوْبُهَا فَكُلُوْا مِنْهَا وَاَطْعِمُوا الْقَانِعَ وَالْمُعْتَرَّ ؕ كَذٰلِكَ سَخَّرْنٰهَا لَكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿٣٧﴾

38. Ennyama ya zo wadde omusaayi gwa zo tebituuka ku Allah, wabula obuwulize obuva gye muli bwe bumutuukako. Bwe kityo nno kyeyava azibagondeza, mulyooke mugulumize Allah olw'okubalung'amya. Era wa amawulire ag'essanyu eri abakozi b'ebirungi.

لَنْ يَّنَالَ اللّٰهَ لُحُوْمُهَا وَلَا دِمَآؤُهَا وَلٰكِنْ يَّنَالُهُ التَّقْوٰى مِنْكُمْ ؕ كَذٰلِكَ سَخَّرَهَا لَكُمْ لِتُكَبِّرُوا اللّٰهَ عَلٰى مَا هَدٰىكُمْ ؕ وَبَشِّرِ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٣٨﴾

39. Mazima Allah y'alwanirira abo abakkiriza. Era ddala Allah tayagala buli mukumpanya, ateebaza.

اِنَّ اللّٰهَ يُدٰفِعُ عَنِ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ خَوَّانٍ كَفُوْرٍ ﴿٣٩﴾

**Ruku 6**

40. *Okwerwanako* kwakkirizibwa eri abo abalwanyisibwa *mu bukyaamu*, olw'okubanga be baba balumbaganiddwa — era ddala Allah asobola nnyo okubayamba —

أُذِنَ لِلَّذِينَ يُقَٰتَلُونَ بِأَنَّهُمْ ظُلِمُوا۟ ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ نَصْرِهِمْ لَقَدِيرٌ ﴿٤٠﴾

41. Be bo abaagobebwa mu maka gaabwe awatali nsonga, wabula olw'okubanga baagamba nti: Mukama waffe ye Allah. Era singa si kukubirira kwa Allah eri abantu abamu ku balala, mazima ebifo bya bakabona, n'amasinzizo g'Abakulisitaayo, nag'Abayudaaya, n'emizigiti omutenderezebwa ennyo erinnya lya Allah byalimenyeddwamenyeddwa. Era ddala Allah ajja kuyamba abo abamuyamba. Mazima Allah *ye* w'Amaanyi ennyo, Luwangula—

ٱلَّذِينَ أُخْرِجُوا۟ مِن دِيَٰرِهِم بِغَيْرِ حَقٍّ إِلَّآ أَن يَقُولُوا۟ رَبُّنَا ٱللَّهُ ۗ وَلَوْلَا دَفْعُ ٱللَّهِ ٱلنَّاسَ بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لَّهُدِّمَتْ صَوَٰمِعُ وَبِيَعٌ وَصَلَوَٰتٌ وَمَسَٰجِدُ يُذْكَرُ فِيهَا ٱسْمُ ٱللَّهِ كَثِيرًا ۗ وَلَيَنصُرَنَّ ٱللَّهُ مَن يَنصُرُهُۥٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَقَوِىٌّ عَزِيزٌ ﴿٤١﴾

42. Be bo bwe tuba tubatebenkezza mu nsi, abajjumbira essaala nebatoola zaka nebakubiriza okukola ebirungi era nebaziyiza ebitasaana. Era eri Allah y'eri enkomerero y'ensonga zonna.

ٱلَّذِينَ إِن مَّكَّنَّٰهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ أَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَمَرُوا۟ بِٱلْمَعْرُوفِ وَنَهَوْا۟ عَنِ ٱلْمُنكَرِ ۗ وَلِلَّهِ عَٰقِبَةُ ٱلْأُمُورِ ﴿٤٢﴾

43. Naye bwe banaakulimbisa, *manya nti* n'olubereberye lwabwe abantu ba Nūhu n'aba 'Ādi n'aba Thamūda nabo baalimbisa *Abatume baabwe.*

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَعَادٌ وَثَمُودُ ﴿٤٣﴾

44. N'abantu ba Ibrāhīmu, n'abantu ba Lūti.

وَقَوْمُ إِبْرَٰهِيمَ وَقَوْمُ لُوطٍ ﴿٤٤﴾

45. N'abatuuze b'e Madiyani. Era ne Mūsa yalimbisibwa.Kale abatakkiriza nabawa akaagaanya, oluvannyuma nendyooka mbabonereza. Naye *ebyava* mu kung'aana byali bitya?

وَأَصْحَٰبُ مَدْيَنَ ۖ وَكُذِّبَ مُوسَىٰ فَأَمْلَيْتُ لِلْكَٰفِرِينَ ثُمَّ أَخَذْتُهُمْ ۖ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٤٥﴾

46. Ye ebibuga bimeka bye twazikiriza nga byonoonese, bwe bityo nebigwa ku busolya bwa byo! Ye enzizi *mmeka* n'ebigo ebinyweevu *bimeka* ebyalekebwa awo ettayo!

فَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ أَهْلَكْنَٰهَا وَهِىَ ظَالِمَةٌ فَهِىَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَبِئْرٍ مُّعَطَّلَةٍ وَقَصْرٍ مَّشِيدٍ ﴿٤٦﴾

47. Abaffe, tebatambulako mu nsi nebafuna emitima gye bakozesa okutegeera, oba *nebafuna* amatu ge bawuliza? Kuba ddala amaaso si ge gaziba, wabula emitima egiri mu bifuba gy'egiwunaawuna.

أَفَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَتَكُونَ لَهُمْ قُلُوبٌ يَعْقِلُونَ بِهَآ أَوْ ءَاذَانٌ يَسْمَعُونَ بِهَا ۖ فَإِنَّهَا لَا تَعْمَى ٱلْأَبْصَٰرُ وَلَٰكِن تَعْمَى ٱلْقُلُوبُ ٱلَّتِى فِى ٱلصُّدُورِ ﴿٤٧﴾

48. Era bakupikiriza mbu oyanguyirize ekibonerezo, naye Allah tajja kumenya kisuubizo kye. Era ddala olunaku olumu eri Mukama wo lwenkana n'emyaka lukumi egyo gye mubala.

وَيَسْتَعْجِلُونَكَ بِالْعَذَابِ وَلَن يُخْلِفَ اللَّهُ وَعْدَهُ وَإِنَّ يَوْمًا عِندَ رَبِّكَ كَأَلْفِ سَنَةٍ مِّمَّا تَعُدُّونَ ﴿٤٨﴾

49. Ye ebibuga bimeka bye nnawa akaagaanya so nga byali byonoonyi, oluvannyuma nendyooka mbibonereza! Era gyendi y'eri obuddo.

وَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ أَمْلَيْتُ لَهَا وَهِيَ ظَالِمَةٌ ثُمَّ أَخَذْتُهَا وَإِلَيَّ الْمَصِيرُ ﴿٤٩﴾

ع ١٣

**Ruku 7**

50. Gamba nti: Abange mmwe abantu, mazima nze ndi Mulabuzi gye muli ow'olwaatu.

قُلْ يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّمَا أَنَا لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥٠﴾

51. Kale abo abakkiriza era nebakola ebirungi be balifuna okusonyiyibwa n'ebigabibwa eby'ekitiibwa.

فَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ﴿٥١﴾

52. Naye abo abafuba okufufuggaza Aya zaffe, abo nno be bantu b'omuliro.

وَالَّذِينَ سَعَوْا فِي آيَاتِنَا مُعْجِزِينَ أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَحِيمِ ﴿٥٢﴾

53. Era olubereberye lwo tetutumangayo Mubaka yenna wadde Nabbi, wabula buli lwe yayagalanga *okutuukiriza omulimu gwe*, Sitaani ng'asuula *emisanvu mu kkubo* ly'okwagala kwe. Kale Allah yaggyangawo *emisanvu* egyo Sitaani gy'asuula; oluvannyuma Allah yatebenkezanga Aya ze. Era Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

وَمَا أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رَّسُولٍ وَلَا نَبِيٍّ إِلَّا إِذَا تَمَنَّىٰ أَلْقَى الشَّيْطَانُ فِي أُمْنِيَّتِهِ فَيَنسَخُ اللَّهُ مَا يُلْقِي الشَّيْطَانُ ثُمَّ يُحْكِمُ اللَّهُ آيَاتِهِ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٥٣﴾

54. *Akikola bw'atyo* alyooke afuule *emisanvu* Sitaani gy'asuula okuba ekigezo eri abo abalina obulwadde mu mitima gyabwe n'abakakanyavu b'emitima. Era ddala aboonoonyi be bali mu butakkaanya obw'ewala.

لِّيَجْعَلَ مَا يُلْقِي الشَّيْطَانُ فِتْنَةً لِّلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَالْقَاسِيَةِ قُلُوبُهُمْ وَإِنَّ الظَّالِمِينَ لَفِي شِقَاقٍ بَعِيدٍ ﴿٥٤﴾

55. Era *twakikola,* abo abaaweebwa amagezi balyooke bamanye nti ddala ago ge mazima agava eri Mukama wo era bagakkirize, olwo emitima gyabwe giryooke gimwetoowalize. Era ddala Allah y'alung'amya abo abakkiriza eri ekkubo eggolokofu.

وَلِيَعْلَمَ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ أَنَّهُ الْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَيُؤْمِنُوا بِهِ فَتُخْبِتَ لَهُ قُلُوبُهُمْ وَإِنَّ اللَّهَ لَهَادِ الَّذِينَ آمَنُوا إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٥٥﴾

56. Era abo abatakkiriza, *Kur'āni* tebajja kulekayo kugibuusabuusa okutuusa lwe balituukibwako Essaawa *eyalaganyizibwa* kibwatukira oba batuukibweko ekibonerezo ky'olunaku lw'okuzikirira.

وَلَا يَزَالُ الَّذِينَ كَفَرُوا فِي مِرْيَةٍ مِّنْهُ حَتَّىٰ تَأْتِيَهُمُ السَّاعَةُ بَغْتَةً أَوْ يَأْتِيَهُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَقِيمٍ ﴿٥٦﴾

57. Obwakabaka ku lunaku olwo buliba bwa Allah *yekka*. Y'aliramula wakati waabwe. Kale abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi, *be baliba* mu Janna ezirimu amasanyu amajjuvu.

الْمُلْكُ يَوْمَئِذٍ لِلَّهِ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ ۚ فَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فِي جَنَّاتِ النَّعِيمِ ﴿٥٧﴾

58. Naye abo abatakkiriza era abalimbisa obubonero bwaffe, kale abo be balifuna ekibonerezo ekiswaaza.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا فَأُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُهِينٌ ﴿٥٨﴾

**Ruku 8**

59. Era n'abo abasengukira mu kkubo lya Allah n'oluvannyuma nebattibwa oba nebafa, mazima Allah alibawa ebigabibwa amakula. Era ddala Allah y'Asinga abagabi bonna.

وَالَّذِينَ هَاجَرُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ ثُمَّ قُتِلُوا أَوْ مَاتُوا لَيَرْزُقَنَّهُمُ اللَّهُ رِزْقًا حَسَنًا ۚ وَإِنَّ اللَّهَ لَهُوَ خَيْرُ الرَّازِقِينَ ﴿٥٩﴾

60. Mazima alibayingiza awayingirwa awalibasanyusa. Era ddala Allah ye Mumanyi wa byonna, Alumirwa ennyo *abaweereza be*.

لَيُدْخِلَنَّهُمْ مُدْخَلًا يَرْضَوْنَهُ ۗ وَإِنَّ اللَّهَ لَعَلِيمٌ حَلِيمٌ ﴿٦٠﴾

61. Bwe kityo nno, oyo yenna eyeesasuza ekyenkanyi nga bwe yabonerezebwa naye oluvannyuma naalumbaganibwa, mazima ddala Allah agenda kumuyamba. Mazima Allah ye Musanguzi w'ebibi, Omusonyiyi ennyo.

ذَٰلِكَ وَمَنْ عَاقَبَ بِمِثْلِ مَا عُوقِبَ بِهِ ثُمَّ بُغِيَ عَلَيْهِ لَيَنْصُرَنَّهُ اللَّهُ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٌ ﴿٦١﴾

62. Ekyo *akikola* olw'okubanga ddala Allah y'ayingiza ekiro mu misana, era y'ayingiza emisana mu kiro, era ddala Allah y'Awulira byonna, y'Alaba byonna.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ يُولِجُ اللَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَيُولِجُ النَّهَارَ فِي اللَّيْلِ وَأَنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ بَصِيرٌ ﴿٦٢﴾

63. Ekyo lwa kubanga ddala Allah ye w'Amazima, ate nga ebyo bye balaajanira ebbali we ddala bya bulimba; era ddala Allah ye Mugulumivu, Omunene ennyo.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ هُوَ الْحَقُّ وَأَنَّ مَا يَدْعُونَ مِنْ دُونِهِ هُوَ الْبَاطِلُ وَأَنَّ اللَّهَ هُوَ الْعَلِيُّ الْكَبِيرُ ﴿٦٣﴾

64. Abaffe, tolaba nga Allah bw'assa amazzi okuva mu bire, olwo ensi n'efuuka eya kiragala? Mazima Allah y'Amanyi ebyekusifu, y'Ategeera byonna.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ أَنْزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَتُصْبِحُ الْأَرْضُ مُخْضَرَّةً ۗ إِنَّ اللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٌ ﴿٦٤﴾

65. Ebiri mu ggulu byonna n'ebiri mu nsi bibye. Era ddala Allah ye Yeemala, y'Atenderezebwa.

لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۗ وَإِنَّ اللَّهَ لَهُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ﴿٦٥﴾

**Ruku 9**

66. Abaffe, tolaba nga Allah bwe yabagondeza byonna ebiri mu nsi, n'ebyombo nebiseeyeeya ku nnyanja lwa kulagira kwe? Era y'akwatirira eggulu lireme kwerindiggula ku nsi, wabula olw'ekiragiro kye. Mazima Allah Musaasizi nnyo, Wa kisa nnyo eri abantu.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ سَخَّرَ لَكُمْ مَا فِي الْأَرْضِ وَالْفُلْكَ تَجْرِي فِي الْبَحْرِ بِأَمْرِهِ وَيُمْسِكُ السَّمَاءَ أَنْ تَقَعَ عَلَى الْأَرْضِ إِلَّا بِإِذْنِهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ بِالنَّاسِ لَرَءُوفٌ رَحِيمٌ ﴿٦٦﴾

وَهُوَ الَّذِيْٓ اَحْيَاكُمْ ثُمَّ يُمِيْتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيْكُمْ ؕ اِنَّ الْاِنْسَانَ لَكَفُوْرٌ ﴿٦٧﴾

67. Era y'Oyo abawa obulamu n'oluvannyuma y'alibafiisa, nate y'alibazuukiza. Naye ddala omuntu mu buteebaza yeekansa!

لِكُلِّ اُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنْسَكًا هُمْ نَاسِكُوْهُ فَلَا يُنَازِعُنَّكَ فِي الْاَمْرِ وَادْعُ اِلٰى رَبِّكَ ؕ اِنَّكَ لَعَلٰى هُدًى مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٦٨﴾

68. Buli bantu twabaterangawo engeri y'okusinza bo gye baasinzangamu; kale baleme kukuwakanya ku nsonga *y'okusinza kwo*, era ggwe koowoolera eri Mukama wo. Mazima ddala ggwe oli ku bulung'amu obutereevu.

وَاِنْ جٰدَلُوْكَ فَقُلِ اللّٰهُ اَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿٦٩﴾

69. Naye bwe banaakuwakanya, kale gamba nti: Allah y'asinga okumanya ebyo bye mukola.

اَللّٰهُ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ فِيْمَا كُنْتُمْ فِيْهِ تَخْتَلِفُوْنَ ﴿٧٠﴾

70. Allah aliramula wakati wammwe ku lunaku lw'okuzuukira mw'ebyo bye mwali mutakkiriziganyaamu.

اَلَمْ تَعْلَمْ اَنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ ؕ اِنَّ ذٰلِكَ فِيْ كِتٰبٍ ؕ اِنَّ ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرٌ ﴿٧١﴾

71. Abaffe, tomanyi nti ddala Allah y'amanyi *byonna* ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi? Mazima ebyo *byonna* biri mu Kitabo. Era ddala ekyo eri Allah kyangu nnyo.

وَيَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهٖ سُلْطٰنًا وَّمَا لَيْسَ لَهُمْ بِهٖ عِلْمٌ ؕ وَمَا لِلظّٰلِمِيْنَ مِنْ نَّصِيْرٍ ﴿٧٢﴾

72. Era basinza ebbali wa Allah ebyo *Allah* by'atassizangako buyinza *bwonna* ate nga nabo bennyini tebalina kye babimanyiiko. Naye aboonoonyi tebalina muyambi yenna.

وَاِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِمْ اٰيٰتُنَا بَيِّنٰتٍ تَعْرِفُ فِيْ وُجُوْهِ الَّذِيْنَ كَفَرُوا الْمُنْكَرَ ؕ يَكَادُوْنَ يَسْطُوْنَ بِالَّذِيْنَ يَتْلُوْنَ عَلَيْهِمْ اٰيٰتِنَا ؕ قُلْ اَفَاُنَبِّئُكُمْ بِشَرٍّ مِّنْ ذٰلِكُمْ ؕ اَلنَّارُ ؕ وَعَدَهَا اللّٰهُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ؕ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿٧٣﴾

73. Era bwe basomerwa Aya zaffe ez'olwaatu, ojja kulaba okwenyinyimbwa mu maaso g'abatakkiriza. Baba na kumpi kulumba abo ababasomera Aya zaffe. Gamba nti: Abaffe, mbategeeze ekibi ennyo okusinga kw'ekyo? Gwe muliro Allah gwe yasuubiza abo abatakkiriza. Era obwo buddo bubi nnyo.

**Ruku 10**

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ ضُرِبَ مَثَلٌ فَاسْتَمِعُوْا لَهٗ ؕ اِنَّ الَّذِيْنَ تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ لَنْ يَّخْلُقُوْا ذُبَابًا وَّلَوِ اجْتَمَعُوْا لَهٗ ؕ وَاِنْ يَّسْلُبْهُمُ الذُّبَابُ شَيْـًٔا لَّا يَسْتَنْقِذُوْهُ مِنْهُ ؕ ضَعُفَ الطَّالِبُ وَالْمَطْلُوْبُ ﴿٧٤﴾

74. Abange mmwe abantu, eky'okulabirako kireeteddwa, kale mukiwulirize nnyo. Mazima abo be mulaajanira ebbali wa Allah, tebayinza na kutonda nsowera ne bwe bagyekung'aanyizaako bonna. Ate ensowera ne bw'ebanyagako ekintu kyonna, tebayinza kugikiggyako. Omusabi n'omusabibwa *bombi* bayenjebufu.

75. Tebawa Allah kitiibwa kituukana na kigero kye ekituufu. Mazima Allah Wa maanyi nnyo, *ye* Luwangula.

مَا قَدَرُوا اللّٰهَ حَقَّ قَدْرِهٖ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَقَوِیٌّ عَزِیْزٌ ﴿۷۵﴾

76. Allah alonda Ababaka mu bamalayika ne mu bantu. Mazima Allah y'Awulira byonna, y'Alaba byonna.

اَللّٰهُ یَصْطَفِیْ مِنَ الْمَلٰٓئِكَةِ رُسُلًا وَّ مِنَ النَّاسِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ سَمِیْعٌۢ بَصِیْرٌ ﴿۷۶﴾

77. Y'amanyi ebiri mu maaso gaabwe n'ebiri emabega waabwe. Era eri Allah ensonga zonna gye zizzibwa.

یَعْلَمُ مَا بَیْنَ اَیْدِیْهِمْ وَ مَا خَلْفَهُمْ ؕ وَ اِلَى اللّٰهِ تُرْجَعُ الْاُمُوْرُ ﴿۷۷﴾

78. Abange mmwe abakkiriza, mukutame era muvuuname era musinze Mukama wammwe era mukole ebikolwa ebirungi, lwe mujja okuganyulwa.

یٰۤاَیُّهَا الَّذِیْنَ اٰمَنُوا ارْكَعُوْا وَ اسْجُدُوْا وَ اعْبُدُوْا رَبَّكُمْ وَ افْعَلُوا الْخَیْرَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿۷۸﴾

79. Era mutakabane nnyo ku lwa Allah mu kutakabana okutuufu ku lulwe. Ye y'eyabalonda era teyabassaako buzibu bwonna mu ddiini. *Kale mugoberere* eddiini ya kitammwe Ibrāhīmu. Ye (Allah) mmwe y'eyabatuuma Abasiraamu olubereberye ne mu (Kur'āni) eno, Omubaka alyooke abeere omujulizi ku mmwe, ate nammwe mubeere abajulizi ku bantu. Kale mujjumbirenga nnyo essaala, era mutoole zaka, era mwekwate ku Allah yekka. Ye ye Mukama wammwe. Kale Mukama *wammwe* si mulungi ggero era si Muyambi ggero!

وَ جَاهِدُوْا فِی اللّٰهِ حَقَّ جِهَادِهٖ ؕ هُوَ اجْتَبٰىكُمْ وَ مَا جَعَلَ عَلَیْكُمْ فِی الدِّیْنِ مِنْ حَرَجٍ ؕ مِلَّةَ اَبِیْكُمْ اِبْرٰهِیْمَ ؕ هُوَ سَمّٰىكُمُ الْمُسْلِمِیْنَ ۙ۬ مِنْ قَبْلُ وَ فِیْ هٰذَا لِیَكُوْنَ الرَّسُوْلُ شَهِیْدًا عَلَیْكُمْ وَ تَكُوْنُوْا شُهَدَآءَ عَلَى النَّاسِ ۚۖ فَاَقِیْمُوا الصَّلٰوةَ وَ اٰتُوا الزَّكٰوةَ وَ اعْتَصِمُوْا بِاللّٰهِ ؕ هُوَ مَوْلٰىكُمْ ۚ فَنِعْمَ الْمَوْلٰى وَ نِعْمَ النَّصِیْرُ ﴿۷۹﴾



سُورَةُ الْمُؤْمِنُونَ مَكِّيَّةٌ ٢٣ — ركوعاتها ٦

## AL-MU'MINŪN

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**Juzu 18**

2. Mazima abakkiriza bamaze okuganyulwa,

قَدْ اَفْلَحَ الْمُؤْمِنُوْنَ ﴿٢﴾

3. Abo ababa mu ssaala zaabwe nga beetoowaze,

الَّذِيْنَ هُمْ فِيْ صَلَاتِهِمْ خٰشِعُوْنَ ﴿٣﴾

4. Era abo abeewala ebyo ebitaliimu nsa,

وَالَّذِيْنَ هُمْ عَنِ اللَّغْوِ مُعْرِضُوْنَ ﴿٤﴾

5. Era abo abanyiikivu mu kutoola zaka,

وَالَّذِيْنَ هُمْ لِلزَّكٰوةِ فٰعِلُوْنَ ﴿٥﴾

6. Era abo abakuuma obwereere bwabwe —

وَالَّذِيْنَ هُمْ لِفُرُوْجِهِمْ حٰفِظُوْنَ ﴿٦﴾

7. Okuggyako eri bakyala baabwe oba eri abakazi abawambe abali mu mikono gyabwe egya ddyo; kale ddala abo tebanenyezebwa.

اِلَّا عَلٰۤى اَزْوَاجِهِمْ اَوْ مَا مَلَكَتْ اَيْمَانُهُمْ فَاِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُوْمِيْنَ ﴿٧﴾

8. Naye abo abanoonya *ebiri* ebbali w'ebyo, kale abo be bajeemu —

فَمَنِ ابْتَغٰى وَرَآءَ ذٰلِكَ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْعٰدُوْنَ ﴿٨﴾

9. Era abo abalabirira ebibasigiddwa, n'endagaano zaabwe,

وَالَّذِيْنَ هُمْ لِاَمٰنٰتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رٰعُوْنَ ﴿٩﴾

10. Era abo abakuuma obutiribiri essaala zaabwe.

وَالَّذِيْنَ هُمْ عَلٰى صَلَوٰتِهِمْ يُحَافِظُوْنَ ﴿١٠﴾

11. Abo nno be basika,

اُولٰٓئِكَ هُمُ الْوٰرِثُوْنَ ﴿١١﴾

12. Abalisikira *Janna ya* Firidausi; bo mu yo mwe balibeera.

الَّذِيْنَ يَرِثُوْنَ الْفِرْدَوْسَ ؕ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿١٢﴾

13. Era ddala twatonda omuntu okuva mu budongo obukenenule;

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْاِنْسَانَ مِنْ سُلٰلَةٍ مِّنْ طِيْنٍ ﴿١٣﴾

14. N'oluvannyuma twamufuula ettondo ly'amazzi agazaala mu butuulo obwekusifu;

ثُمَّ جَعَلْنٰهُ نُطْفَةً فِيْ قَرَارٍ مَّكِيْنٍ ﴿١٤﴾

15. Oluvannyuma twafuula amazzi ekitole ky'omusaayi; n'oluvannyuma twafuula ekitole ky'omusaayi ekinyamanyama; kale

ثُمَّ خَلَقْنَا النُّطْفَةَ عَلَقَةً فَخَلَقْنَا الْعَلَقَةَ مُضْغَةً فَخَلَقْنَا الْمُضْغَةَ

ekinyamanyama netukitondamu amagumba; olwo netubikka ennyama ku magumba; n'oluvannyuma netukiggyamu ekitonde ekirala. Kale nannyini mikisa ye Allah, Asinga abatonzi bonna.

عِظٰمًا فَكَسَوْنَا الْعِظٰمَ لَحْمًا ثُمَّ اَنْشَاْنٰهُ خَلْقًا اٰخَرَ ؕ فَتَبٰرَكَ اللّٰهُ اَحْسَنُ الْخٰلِقِيْنَ ﴿۱۵﴾

16. N'oluvannyuma lw'ekyo ddala muteekwa okufa.

ثُمَّ اِنَّكُمْ بَعْدَ ذٰلِكَ لَمَيِّتُوْنَ ﴿۱۶﴾

17. N'oluvannyuma ddala mulizuukizibwa ku lunaku lw'okuzuukira.

ثُمَّ اِنَّكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ تُبْعَثُوْنَ ﴿۱۷﴾

18. Era ddala twatonda waggulu wammwe emigigi *gy'eggulu* musanvu, era Ffe tetusuula bitonde muguluka.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا فَوْقَكُمْ سَبْعَ طَرَآئِقَ ۖ وَمَا كُنَّا عَنِ الْخَلْقِ غٰفِلِيْنَ ﴿۱۸﴾

19. Era twassa amazzi ag'ekigero okuva mu bire, kale netugabeeza mu ttaka, era ddala Ffe tulina obuyinza okugaggyawo.

وَاَنْزَلْنَا مِنَ السَّمَآءِ مَآءًۢ بِقَدَرٍ فَاَسْكَنّٰهُ فِى الْاَرْضِ ۖ وَاِنَّا عَلٰى ذَهَابٍۢ بِهٖ لَقٰدِرُوْنَ ﴿۱۹﴾

20. Era twabakolera nago essamba z'emitende n'emizabibu ze mufunamu ebibala ebingi; ne ku byo kwe mulya.

فَاَنْشَاْنَا لَكُمْ بِهٖ جَنّٰتٍ مِّنْ نَّخِيْلٍ وَّاَعْنَابٍ ۘ لَكُمْ فِيْهَا فَوَاكِهُ كَثِيْرَةٌ وَّمِنْهَا تَاْكُلُوْنَ ﴿۲۰﴾

21. N'omuti oguva mu lusozi Sināyi; oguvaamu omuzigo n'enva olw'abali.

وَشَجَرَةً تَخْرُجُ مِنْ طُوْرِ سَيْنَآءَ تَنْۢبُتُ بِالدُّهْنِ وَصِبْغٍ لِّلْاٰكِلِيْنَ ﴿۲۱﴾

22. Era ddala mulina eky'okuyigirako mu bisolo. Tubanywesa kw'ebyo ebiri mu mbuto za byo era mubirinamu n'emigaso *emirala* mingi, era ku byo kwe mulya;

وَاِنَّ لَكُمْ فِى الْاَنْعَامِ لَعِبْرَةً ؕ نُسْقِيْكُمْ مِّمَّا فِىْ بُطُوْنِهَا وَلَكُمْ فِيْهَا مَنَافِعُ كَثِيْرَةٌ وَّمِنْهَا تَاْكُلُوْنَ ﴿۲۲﴾

23. Era ku byo ne ku byombo kwe musitulirwa.

وَعَلَيْهَا وَعَلَى الْفُلْكِ تُحْمَلُوْنَ ﴿۲۳﴾

**Ruku 2**

24. Era ddala twatuma Nūhu eri abantu be n'agamba nti: Abange, musinze Allah. Temulinayo musinzibwa mulala okuggyako Ye. Abaffe, era temwekuume?

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا نُوْحًا اِلٰى قَوْمِهٖ فَقَالَ يٰقَوْمِ اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ اِلٰهٍ غَيْرُهٗ ؕ اَفَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿۲۴﴾

25. Kale abakungu b'abatakkiriza mu bantu be nebagamba nti: Ono si mulala wabula muntu nga mmwe; ky'ayagala kwe kubeesukkulumizaako. Naye singa Allah yayagala *kutuma Mubaka*, yandissizza ba malayika. Ffe kino tetukiwulirangako mu ba kitaffe ab'edda.

فَقَالَ الْمَلَؤُا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ قَوْمِهٖ مَا هٰذَآ اِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ ۙ يُرِيْدُ اَنْ يَّتَفَضَّلَ عَلَيْكُمْ ؕ وَلَوْ شَآءَ اللّٰهُ لَاَنْزَلَ مَلٰٓئِكَةً ۖۚ مَّا سَمِعْنَا بِهٰذَا فِىْٓ اٰبَآئِنَا الْاَوَّلِيْنَ ﴿۲۵﴾

26. Ono si mulala wabula ye muntu agudde eddalu; kale ggwe mumulindeko okumala akaseera, *mujja kulaba*.

اِنْ هُوَ اِلَّا رَجُلٌۢ بِهٖ جِنَّةٌ فَتَرَبَّصُوْا بِهٖ حَتّٰى حِيْنٍ ﴿۲۶﴾

27. *Nūhu* n'agamba nti: Mukama wange, nnyamba kuba bannimbisizza.

قَالَ رَبِّ انْصُرْنِي بِمَا كَذَّبُونِ ﴿٢٧﴾

28. Kale twamubikkulira nti: Kola ekyombo mu maaso gaffe,era *nga ogoberera* okubikkulirwa kwaffe. Kale ekiragiro kyaffe bwe kirituuka ensulo nezifukumuka, olwo oyingizanga mu kyo omugogo okuva mu buli ebiba ebibiri (ekisajja n'ekikazi) n'abewuwo, okuggyako oyo eyamala okwogerwako mu bo. Naye tobangako ky'ong'amba kw'abo aboononefu; mazima bo ba kusaanyizibwawo.

فَأَوْحَيْنَآ إِلَيْهِ أَنِ اصْنَعِ الْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا فَإِذَا جَآءَ أَمْرُنَا وَفَارَ التَّنُّورُ فَاسْلُكْ فِيهَا مِنْ كُلٍّ زَوْجَيْنِ اثْنَيْنِ وَأَهْلَكَ إِلَّا مَنْ سَبَقَ عَلَيْهِ الْقَوْلُ مِنْهُمْ وَلَا تُخَاطِبْنِي فِي الَّذِينَ ظَلَمُوا إِنَّهُمْ مُغْرَقُونَ ﴿٢٨﴾

29. Kale bw'olimala okutereera mu kyombo, ggwe n'abo b'oliba nabo, olwo ogambanga nti: Amatendo gonna ga Allah Oyo atuwonyezza abantu aboononyi:

فَإِذَا اسْتَوَيْتَ أَنْتَ وَمَنْ مَعَكَ عَلَى الْفُلْكِ فَقُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي نَجَّانَا مِنَ الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٢٩﴾

30. Era *mu kukka wansi* ogambanga nti: Mukama wange, ntuusa okutuusa okw'omukisa, anti Ggwe osinga bonna abatuusa.

وَقُلْ رَبِّ أَنْزِلْنِي مُنْزَلًا مُبَارَكًا وَأَنْتَ خَيْرُ الْمُنْزِلِينَ ﴿٣٠﴾

31. Mazima mw'ekyo mulimu obubonero. Era ddala *bulijjo* Ffe tugezesa *abantu.*

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ وَإِنْ كُنَّا لَمُبْتَلِينَ ﴿٣١﴾

32. N'oluvannyuma twasibulawo omulembe omulala oluvannyuma lwabwe.

ثُمَّ أَنْشَأْنَا مِنْ بَعْدِهِمْ قَرْنًا آخَرِينَ ﴿٣٢﴾

33. Kale netutuma mu bo Omubaka nga aviira ddala mu bo *abategeeze nti*: Musinze Allah yekka.Temulinayo musinzibwa mulala atali Ye. Abaffe, era temuutye Allah?

فَأَرْسَلْنَا فِيهِمْ رَسُولًا مِنْهُمْ أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُمْ مِنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٣٣﴾

**Ruku 3**

34. Era abakungu b'abo abatakkiriza mu bantu be, abo abaalimbisa okusisinkana kw'enkomerero era be twagaggawaza mu bulamu bw'ensi, baagamba nti: Ono si mulala wabula muntu buntu nga mmwe. Alya kw'ebyo bye mulyako, era anywa kw'ebyo bye munywako.

وَقَالَ الْمَلَأُ مِنْ قَوْمِهِ الَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِلِقَاءِ الْآخِرَةِ وَأَتْرَفْنَاهُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا مَا هَٰذَا إِلَّا بَشَرٌ مِثْلُكُمْ يَأْكُلُ مِمَّا تَأْكُلُونَ مِنْهُ وَيَشْرَبُ مِمَّا تَشْرَبُونَ ﴿٣٤﴾

35. Naye bwe munagondera omuntu afaanana nga mmwe, olwo mmwe mujja okufaafaaganirwa.

وَلَئِنْ أَطَعْتُمْ بَشَرًا مِثْلَكُمْ إِنَّكُمْ إِذًا لَخَاسِرُونَ ﴿٣٥﴾

36. Kazzi abasuubiza nti bwe mulifa era nga mufuuse ttaka nga muli magumba, nti nate era ddala mulizuukizibwa?

أَيَعِدُكُمْ أَنَّكُمْ إِذَا مِتُّمْ وَكُنْتُمْ تُرَابًا وَعِظَامًا أَنَّكُمْ مُخْرَجُونَ ﴿٣٦﴾

37. Kiri wala, biri wala nnyo *n'amagezi* ebyo bye musuubizibwa!

هَيْهَاتَ هَيْهَاتَ لِمَا تُوعَدُونَ ﴿٣٧﴾

38. Teriiyo kirala okuggyako obulamu bwaffe *buno* obw'oku nsi, tufa era netuba abalamu *wano ku nsi,* era tetuli ba kuzuukizibwa.

إِنْ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا وَمَا نَحْنُ بِمَبْعُوثِينَ ﴿٣٨﴾

39. Ono si mulala wabula ye muntu agunjagunja ku Allah eby'obulimba, era ffe tetujja kumukkiriza.

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا وَمَا نَحْنُ لَهُ بِمُؤْمِنِينَ ﴿٣٩﴾

40. N'agamba nti: Mukama wange nnyamba, kubanga bannimbisizza.

قَالَ رَبِّ انْصُرْنِي بِمَا كَذَّبُونِ ﴿٤٠﴾

41. *Allah* n'agamba nti: Mu kiseera kitono, mazima bajja kuba nga bejjusa.

قَالَ عَمَّا قَلِيلٍ لَيُصْبِحُنَّ نَادِمِينَ ﴿٤١﴾

42. Kale ekibonerezo kyabakwata mu butuufu, netubafuula ng'ebisasiro. Kale ekikolimo kibeere ku bantu aboononefu!

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ بِالْحَقِّ فَجَعَلْنَاهُمْ غُثَاءً ۚ فَبُعْدًا لِلْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٤٢﴾

43. N'oluvannyuma lwabwe twasibulawo emigigi emirala.

ثُمَّ أَنْشَأْنَا مِنْ بَعْدِهِمْ قُرُونًا آخَرِينَ ﴿٤٣﴾

44. Tewali bantu bayinza kuyita ku ntuuko yaabwe, wadde tebayinza kwerwiisa mabega *wa yo.*

مَا تَسْبِقُ مِنْ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسْتَأْخِرُونَ ﴿٤٤﴾

45. N'oluvannyuma twatuma Ababaka baffe nga ba muddiring'anwa. Naye buli bantu bwe bajjirwanga Omubaka waabwe, baamulimbisanga. Olwo abamu mu bo netubagobereza abalala *mu kuzikirira* era netubafuula nfumo. Kale ekikolimo kibeere ku bantu abatakkiriza!

ثُمَّ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا تَتْرَا ۖ كُلَّ مَا جَاءَ أُمَّةً رَسُولُهَا كَذَّبُوهُ ۚ فَأَتْبَعْنَا بَعْضَهُمْ بَعْضًا وَجَعَلْنَاهُمْ أَحَادِيثَ ۚ فَبُعْدًا لِقَوْمٍ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٤٥﴾

46. N'oluvannyuma twatuma Mūsa ne muganda we Hārūna n'obubonero bwaffe n'obuyinza obw'olwaatu,

ثُمَّ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ وَأَخَاهُ هَارُونَ بِآيَاتِنَا وَسُلْطَانٍ مُبِينٍ ﴿٤٦﴾

47. Eri Farāwo n'abakungu be; naye nebeekuza, era baali bantu abeegulumiza.

إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَئِهِ فَاسْتَكْبَرُوا وَكَانُوا قَوْمًا عَالِينَ ﴿٤٧﴾

48. Kale nebagamba nti: Abaffe, tukkirize abantu ababiri obubiri abalinga ffe, ate nga ne bannaabwe baddu baffe?

فَقَالُوا أَنُؤْمِنُ لِبَشَرَيْنِ مِثْلِنَا وَقَوْمُهُمَا لَنَا عَابِدُونَ ﴿٤٨﴾

49. Kale baabalimbisa era ne baba mw'abo abaazikirizibwa.

فَكَذَّبُوهُمَا فَكَانُوا مِنَ الْمُهْلَكِينَ ﴿٤٩﴾

50. Era ddala twawa Mūsa Ekitabo balyooke balung'ame.

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ﴿٥٠﴾

51. Era twafuula mutabani wa Maryamu ne nnyina okuba akabonero, era bombi netubawa obubudamo *netubayamba* okutuuka mu

وَجَعَلْنَا ابْنَ مَرْيَمَ وَأُمَّهُ آيَةً وَآوَيْنَاهُمَا إِلَىٰ رَبْوَةٍ ذَاتِ قَرَارٍ وَ

مَعِيْنٍ ﴿٥١﴾

kifo ekigulumivu ekirimu obutebenkevu n'ensulo z'amazzi agakulukuta.

**Ruku 3**

يَا أَيُّهَا الرُّسُلُ كُلُوْا مِنَ الطَّيِّبٰتِ وَاعْمَلُوْا صَالِحًا ۖ إِنِّيْ بِمَا تَعْمَلُوْنَ عَلِيْمٌ ﴿٥٢﴾

52. Abange mmwe Abatume, mulye ku birongoofu era mukole ebikolwa ebirungi. Mazima Nze bye mukola mbimanyi.

وَإِنَّ هٰذِهٖٓ أُمَّتُكُمْ أُمَّةً وَّاحِدَةً وَّأَنَا رَبُّكُمْ فَاتَّقُوْنِ ﴿٥٣﴾

53. Era ddala ekibiina kyammwe kino kibiina kimu, ate Nze nze Mukama wammwe. Kale mutye Nze nzekka.

فَتَقَطَّعُوْٓا أَمْرَهُمْ بَيْنَهُمْ زُبُرًا ۖ كُلُّ حِزْبٍۢ بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُوْنَ ﴿٥٤﴾

54. Naye *abantu be* baakutulakutula mu nsonga zaabwe bokka na bokka mu bitundutundu, buli kiwayi nekisanyukira ebyo bye kirina.

فَذَرْهُمْ فِيْ غَمْرَتِهِمْ حَتّٰى حِيْنٍ ﴿٥٥﴾

55. Kale ggwe baleke mu kutabukatabuka kwabwe okumala akaseera.

أَيَحْسَبُوْنَ أَنَّمَا نُمِدُّهُمْ بِهٖ مِنْ مَّالٍ وَّبَنِيْنَ ﴿٥٦﴾

56. Abaffe, balowooza nti ebyo bye tubayamba nabyo mu by'obugagga n'abaana,

نُسَارِعُ لَهُمْ فِي الْخَيْرٰتِ ۚ بَلْ لَّا يَشْعُرُوْنَ ﴿٥٧﴾

57. Tubibanguyiza lwa bulungi? Nedda, naye tebategeera.

إِنَّ الَّذِيْنَ هُمْ مِّنْ خَشْيَةِ رَبِّهِمْ مُّشْفِقُوْنَ ﴿٥٨﴾

58. Mazima abo abeesisiwala olw'okutya Mukama waabwe *nebeekuuma ebibi,*

وَالَّذِيْنَ هُمْ بِاٰيٰتِ رَبِّهِمْ يُؤْمِنُوْنَ ﴿٥٩﴾

59. N'abo abakkiriza obubonero bwa Mukama waabwe,

وَالَّذِيْنَ هُمْ بِرَبِّهِمْ لَا يُشْرِكُوْنَ ﴿٦٠﴾

60. N'abo abatenkanya Mukama waabwe n'ebirala,

وَالَّذِيْنَ يُؤْتُوْنَ مَآ اٰتَوْا وَّقُلُوْبُهُمْ وَجِلَةٌ أَنَّهُمْ إِلٰى رَبِّهِمْ رٰجِعُوْنَ ﴿٦١﴾

61. N'abo abatoola ebyo bye batoola nga emitima gyabwe gitya nti ddala ba kuddayo eri Mukama waabwe,

أُولٰٓئِكَ يُسَارِعُوْنَ فِي الْخَيْرٰتِ وَهُمْ لَهَا سٰبِقُوْنَ ﴿٦٢﴾

62. Abo nno be banguyira eri *okukola* ebirungi, era abo ku byo be bakulembeze.

وَلَا نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا وَلَدَيْنَا كِتٰبٌ يَّنْطِقُ بِالْحَقِّ وَهُمْ لَا يُظْلَمُوْنَ ﴿٦٣﴾

63. Era Ffe tetutikka muntu buvunaanyizibwa wabula nga okusobola kwe bwe kuba, era tulina Ekitabo ekyogera amazima, era tebaliryazaamaanyizibwa.

بَلْ قُلُوْبُهُمْ فِيْ غَمْرَةٍ مِّنْ هٰذَا وَلَهُمْ أَعْمَالٌ مِّنْ دُوْنِ ذٰلِكَ هُمْ لَهَا عٰمِلُوْنَ ﴿٦٤﴾

64. Naye *abantu* emyoyo gyabwe tegifaayo ku *Kitabo* kino, ate ng'oggyeeko ekyo, balinayo n'ebikolwa ebirala *ebibi* bye bakola;

65. Okutuusa lwe tulikangavvula abejalabya mu bo n'ekibonerezo, okwejjuukiriza nga bawanjaga.

حَتّٰىٓ إِذَآ أَخَذْنَا مُتْرَفِيهِم بِالْعَذَابِ إِذَا هُمْ يَجْـَٔرُونَ ﴿٦٥﴾

66. Temuwanjaga olwa leero, mazima temujja kufuna buyambi gye tuli.

لَا تَجْـَٔرُوا الْيَوْمَ إِنَّكُم مِّنَّا لَا تُنصَرُونَ ﴿٦٦﴾

67. Mazima Aya zange zaabasomerwanga naye nga mukyuukira ku bisinziiro byammwe,

قَدْ كَانَتْ ءَايٰتِى تُتْلٰى عَلَيْكُمْ فَكُنتُمْ عَلٰىٓ أَعْقٰبِكُمْ تَنكِصُونَ ﴿٦٧﴾

68. Nga mwekuza ku yo era nga mwogera n'ebya sswaakaba *ku Kur'āni* ekiro.

مُسْتَكْبِرِينَ بِهِۦ سٰمِرًا تَهْجُرُونَ ﴿٦٨﴾

69. Abaffe, bo tebafumiitiriza ku kigambo *kya Allah,* nandiki batuukiddwako ekyo ekitaatuuka ku bakitaabwe ab'edda?

أَفَلَمْ يَدَّبَّرُوا الْقَوْلَ أَمْ جَآءَهُم مَّا لَمْ يَأْتِ ءَابَآءَهُمُ الْأَوَّلِينَ ﴿٦٩﴾

70. Nandiki tebategeera butegeezi Mutume waabwe, kale kyebava bamugaana?

أَمْ لَمْ يَعْرِفُوا رَسُولَهُمْ فَهُمْ لَهُۥ مُنكِرُونَ ﴿٧٠﴾

71. Kazzi bagamba nti agudde ddalu? Nedda, ye y'eyabaleetera amazima; naye abasinga obungi mu bo amazima bagakyawa.

أَمْ يَقُولُونَ بِهِۦ جِنَّةٌۢ ۚ بَلْ جَآءَهُم بِالْحَقِّ وَأَكْثَرُهُمْ لِلْحَقِّ كٰرِهُونَ ﴿٧١﴾

72. Era singa amazima gaali gagoberera kwagala kwabwe, ddala eggulu n'ensi ne bonna ababirimu byandyonoonese. Era tubaleetedde Okubuulirira kwabwe, naye bo Okubuulirira kwabwe bakukubye mabega.

وَلَوِ اتَّبَعَ الْحَقُّ أَهْوَآءَهُمْ لَفَسَدَتِ السَّمٰوٰتُ وَالْأَرْضُ وَمَن فِيهِنَّ ۚ بَلْ أَتَيْنٰهُم بِذِكْرِهِمْ فَهُمْ عَن ذِكْرِهِم مُّعْرِضُونَ ﴿٧٢﴾

73. Ye, obasabye mpeera? Kale nno *bategeere nti* yo empeera ya Mukama wo y'esinga obulungi, era Ye y'asinga abagabi bonna.

أَمْ تَسْـَٔلُهُمْ خَرْجًا فَخَرَاجُ رَبِّكَ خَيْرٌ ۖ وَهُوَ خَيْرُ الرّٰزِقِينَ ﴿٧٣﴾

74. Era tewali kubuusabuusa, ddala ggwe obakoowoolera eri kkubo ggolokofu.

وَإِنَّكَ لَتَدْعُوهُمْ إِلٰى صِرٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٧٤﴾

75. Era mazima abo abatakkiriza nkomerero, ddala be bawuguka ku kkubo.

وَإِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْءَاخِرَةِ عَنِ الصِّرٰطِ لَنٰكِبُونَ ﴿٧٥﴾

76. Era singa twabasaasira netubaggyako obuzibu bwe baalimu, mazima era baaligugubidde mu bujeemu bwabwe, nga bawunaawuna.

وَلَوْ رَحِمْنٰهُمْ وَكَشَفْنَا مَا بِهِم مِّن ضُرٍّ لَّلَجُّوا فِى طُغْيٰنِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿٧٦﴾

77. Era mazima twabakangavvula n'ekibonerezo, naye era tebeetoowaza eri Mukama waabwe wadde tebeewombeeka.

وَلَقَدْ أَخَذْنٰهُم بِالْعَذَابِ فَمَا اسْتَكَانُوا لِرَبِّهِمْ وَمَا يَتَضَرَّعُونَ ﴿٧٧﴾

حَتّٰىٓ اِذَا فَتَحْنَا عَلَيْهِمْ بَابًا ذَا عَذَابٍ شَدِيْدٍ اِذَا هُمْ فِيْهِ مُبْلِسُوْنَ ﴿٧٨﴾

78. Okutuusa lwe twabaggulira omulyango gw'ekibonerezo eky'amaanyi, okwejjuukiriza nga baweddemu essuubi ku kyo.

**Ruku 5**

وَ هُوَ الَّذِيْٓ اَنْشَاَ لَكُمُ السَّمْعَ وَ الْاَبْصَارَ وَ الْاَفْـِٕدَةَ ؕ قَلِيْلًا مَّا تَشْكُرُوْنَ ﴿٧٩﴾

79. Era Ye y'eyabakolera amatu n'amaaso n'emitima, *naye* mwebaza katono nnyo.

وَ هُوَ الَّذِيْ ذَرَاَكُمْ فِي الْاَرْضِ وَ اِلَيْهِ تُحْشَرُوْنَ ﴿٨٠﴾

80. Era Ye y'eyababunya mu nsi era gy'ali gye mulikung'aanyizibwa.

وَ هُوَ الَّذِيْ يُحْيٖ وَ يُمِيْتُ وَ لَهُ اخْتِلَافُ الَّيْلِ وَ النَّهَارِ ؕ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿٨١﴾

81. Era Ye y'awa obulamu era y'afiisa, n'okukyuusakyuusa ekiro n'emisana kukwe. Abaffe, temutegeera?

بَلْ قَالُوْا مِثْلَ مَا قَالَ الْاَوَّلُوْنَ ﴿٨٢﴾

82. Naye *nabo* boogera ky'ekimu nga abaabasooka bwe baayogeranga.

قَالُوْٓا ءَاِذَا مِتْنَا وَ كُنَّا تُرَابًا وَّ عِظَامًا ءَاِنَّا لَمَبْعُوْثُوْنَ ﴿٨٣﴾

83. Baagamba nti: Abaffe, bwe tulifa ne-tufuuka enfuufu era nga *tuli* magumba, abaffe era tulizuukizibwa?

لَقَدْ وُعِدْنَا نَحْنُ وَ اٰبَآؤُنَا هٰذَا مِنْ قَبْلُ اِنْ هٰذَآ اِلَّآ اَسَاطِيْرُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿٨٤﴾

84. Mazima kino twakisuubizibwa dda, ffe ne bakitaffe. Kino si kirala wabula ngero z'abedda.

قُلْ لِّمَنِ الْاَرْضُ وَ مَنْ فِيْهَآ اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٨٥﴾

85. Gamba nti: Ensi y'ani n'abagirimu, obanga mumanyi?

سَيَقُوْلُوْنَ لِلّٰهِ ؕ قُلْ اَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ﴿٨٦﴾

86. Bajja kugamba nti: Bya Allah. Gamba nti: Abaffe, era temuufumiitirize?

قُلْ مَنْ رَّبُّ السَّمٰوٰتِ السَّبْعِ وَ رَبُّ الْعَرْشِ الْعَظِيْمِ ﴿٨٧﴾

87. Gamba nti: Ani Mukama w'emigigi gy'eggulu omusanvu era Mukama wa Nnamulondo Ensukkirivu?

سَيَقُوْلُوْنَ لِلّٰهِ ؕ قُلْ اَفَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿٨٨﴾

88. Bajja kugamba nti: Bya Allah. Gamba nti: Abaffe, era temuutye Allah?

قُلْ مَنْۢ بِيَدِهٖ مَلَكُوْتُ كُلِّ شَيْءٍ وَّ هُوَ يُجِيْرُ وَ لَا يُجَارُ عَلَيْهِ اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٨٩﴾

89. Gamba nti: Obanga mumanyi, *muntegeeze* obufuzi bwa buli kimu buli mu mikono gy'ani? Era oyo awa obuddukiro, so nga tewali mulala asobola kuwa buddukiro ku Ye, *y'ani*?

سَيَقُوْلُوْنَ لِلّٰهِ ؕ قُلْ فَاَنّٰى تُسْحَرُوْنَ ﴿٩٠﴾

90. Bajja kugamba nti: Bya Allah. Gamba nti: Ate mubuzibwabuzibwa mutya?

بَلْ اَتَيْنٰهُمْ بِالْحَقِّ وَ اِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿٩١﴾

91. Ddala twabaleetera amazima, naye tewali kuwannaanya, ddala bo balimba.

92. Allah tatwalanga mwana yenna era tewabangawo musinzibwa mulala awamu naye. *Singa bwe kyali,* olwo buli musinzibwa yaaliggyeewo ebyo bye yatonda, n'abamu ku bo ddala baalisukkulumye ku balala. Obutuukirivu bwa Allah, ali ewala ennyo n'ebyo bye boogera!

مَا اتَّخَذَ اللّٰهُ مِنْ وَّلَدٍ وَّمَا كَانَ مَعَهٗ مِنْ اِلٰهٍ اِذًا لَّذَهَبَ كُلُّ اِلٰهٍۭ بِمَا خَلَقَ وَلَعَلَا بَعْضُهُمْ عَلٰى بَعْضٍ ؕ سُبْحٰنَ اللّٰهِ عَمَّا يَصِفُوْنَ ۙ﴿۹۲﴾

93. Ye Mumanyi w'ebitalabika n'ebirabika. Kale ali waggulu nnyo n'ebyo bye bamwenkanya na byo.

عٰلِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَتَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿۹۳﴾ ع

**Ruku 6**

94. Gamba nti: Mukama wange, obanga onondaga ebyo bye balabulwako,

قُلْ رَّبِّ اِمَّا تُرِيَنِّيْ مَا يُوْعَدُوْنَ ۙ﴿۹۴﴾

95. Mukama wange, tonteeka mu bantu aboonoonefu.

رَبِّ فَلَا تَجْعَلْنِيْ فِي الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ﴿۹۵﴾

96. Era mazima Ffe tulina obuyinza okukulaga ebyo bye tubalabulako.

وَاِنَّا عَلٰٓى اَنْ نُّرِيَكَ مَا نَعِدُهُمْ لَقٰدِرُوْنَ ﴿۹۶﴾

97. Era sindiikirizanga *ekibi* nga weeyambisa ekyo ekisinga obulungi. Ffe tusinga okumanya ebyo bye boogera.

اِدْفَعْ بِالَّتِيْ هِيَ اَحْسَنُ السَّيِّئَةَ ؕ نَحْنُ اَعْلَمُ بِمَا يَصِفُوْنَ ﴿۹۷﴾

98. Era gambanga nti: Mukama wange, newogoma gy'oli omponye okusendasenda kwa ba Sitaani.

وَقُلْ رَّبِّ اَعُوْذُ بِكَ مِنْ هَمَزٰتِ الشَّيٰطِيْنِ ۙ﴿۹۸﴾

99. Era newogoma gy'oli, Mukama wange, baleme kunsemberera.

وَاَعُوْذُ بِكَ رَبِّ اَنْ يَّحْضُرُوْنِ ﴿۹۹﴾

100. Okutuusa omu ku bo lw'atuukibwako okufa, *olwo* n'agamba nti: Mukama wange, nzizaayo,

حَتّٰٓى اِذَا جَآءَ اَحَدَهُمُ الْمَوْتُ قَالَ رَبِّ ارْجِعُوْنِ ۙ﴿۱۰۰﴾

101. Ndyooke nkole *ebikolwa* ebirungi mu *bulamu* bwendese *emabega*. Tekiyinzika, ddala ekyo kigambo bugambo ky'alyogera. Anti emabega waabwe ebaayo ekiziyiza okutuusa ku lunaku lwe balizuukizibwa.

لَعَلِّيْٓ اَعْمَلُ صَالِحًا فِيْمَا تَرَكْتُ كَلَّا ؕ اِنَّهَا كَلِمَةٌ هُوَ قَآئِلُهَا ؕ وَمِنْ وَّرَآئِهِمْ بَرْزَخٌ اِلٰى يَوْمِ يُبْعَثُوْنَ ﴿۱۰۱﴾

102. Kale awo eng'ombe bw'erifuuyibwa, kw'olwo tewaliba luganda wakati waabwe wadde tebalibuuzaganya.

فَاِذَا نُفِخَ فِي الصُّوْرِ فَلَآ اَنْسَابَ بَيْنَهُمْ يَوْمَئِذٍ وَّلَا يَتَسَآءَلُوْنَ ﴿۱۰۲﴾

103. Kale abo ebipimibwa byabwe ebirizitowa, abo be baliganyulwa;

فَمَنْ ثَقُلَتْ مَوَازِيْنُهٗ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ﴿۱۰۳﴾

104. Naye abo ebipimibwa byabwe ebiriwewuka, kale abo be beezikiriza bokka; bo be b'okubeera mu Jahannamu.

وَمَنْ خَفَّتْ مَوَازِيْنُهٗ فَاُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ خَسِرُوْٓا اَنْفُسَهُمْ فِيْ جَهَنَّمَ خٰلِدُوْنَ ۚ﴿۱۰۴﴾

105. Omuliro gulibababula obwenyi bwabwe, era baligubeeramu nga bafungaladde.

تَلْفَحُ وُجُوْهَهُمُ النَّارُ وَهُمْ فِيْهَا كٰلِحُوْنَ ﴿۱۰۵﴾

أَلَمْ تَكُنْ آيَاتِي تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَكُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ﴿١٠٦﴾

106. Abaffe, Aya zange tezaabasomerwanga naye ne muzirimbisa?

قَالُوا رَبَّنَا غَلَبَتْ عَلَيْنَا شِقْوَتُنَا وَكُنَّا قَوْمًا ضَالِّينَ ﴿١٠٧﴾

107. Baligamba nti: Mukama waffe, ekikwa kyaffe kyatusinza amaanyi, era twali bantu babuze.

رَبَّنَا أَخْرِجْنَا مِنْهَا فَإِنْ عُدْنَا فَإِنَّا ظَالِمُونَ ﴿١٠٨﴾

108. Mukama waffe, tuggye mu gwo *leero.* Bwe tuliddira, olwo ddala tuliba boonoonyi.

قَالَ اخْسَئُوا فِيهَا وَلَا تُكَلِّمُونِ ﴿١٠٩﴾

109. *Allah* Aligamba nti: *Muguyingire* muguggweremu era temwogera gyendi.

إِنَّهُ كَانَ فَرِيقٌ مِّنْ عِبَادِي يَقُولُونَ رَبَّنَا آمَنَّا فَاغْفِرْ لَنَا وَارْحَمْنَا وَأَنتَ خَيْرُ الرَّاحِمِينَ ﴿١١٠﴾

110. Ddala waaliwo ekibiina mu baweereza bange abaagambanga nti: Mukama waffe, tukkirizza; kale tusonyiwe era otusaasire, anti Ggwe osinga abasaasizi bonna.

فَاتَّخَذْتُمُوهُمْ سِخْرِيًّا حَتَّىٰ أَنسَوْكُمْ ذِكْرِي وَكُنتُم مِّنْهُمْ تَضْحَكُونَ ﴿١١١﴾

111. Kyokka mmwe mwabatwalanga ng'ekyokuzannyisa, okutuusa lwe babafuukira ensonga y'okwerabira okunzijukira nga mmwe muli mu kubasekerera.

إِنِّي جَزَيْتُهُمُ الْيَوْمَ بِمَا صَبَرُوا أَنَّهُمْ هُمُ الْفَائِزُونَ ﴿١١٢﴾

112. Mazima olwa leero nange mbasasudde olw'ebyo bye baagumiikirizaako, ddala bo be b'okuganyulwa.

قَالَ كَمْ لَبِثْتُمْ فِي الْأَرْضِ عَدَدَ سِنِينَ ﴿١١٣﴾

113. Aligamba nti: Ye kazzi mwamala mu nsi emyaka omuwendo gwenkana wa?

قَالُوا لَبِثْنَا يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ فَاسْأَلِ الْعَادِّينَ ﴿١١٤﴾

114. Baliddamu nti: Twamala olunaku lumu oba ekitundu kimu eky'olunaku, naye buuzaako ku babalirizi?

قَالَ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا لَّوْ أَنَّكُمْ كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١١٥﴾

115. Aligamba nti: Ddala mwamala ekiseera kitono, singa mwali mumanyi.

أَفَحَسِبْتُمْ أَنَّمَا خَلَقْنَاكُمْ عَبَثًا وَأَنَّكُمْ إِلَيْنَا لَا تُرْجَعُونَ ﴿١١٦﴾

116. Abaffe, mwalowooza nti ddala Ffe twabatondera bweereere era nti ddala temulizzibwa gye tuli?

فَتَعَالَى اللَّهُ الْمَلِكُ الْحَقُّ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ الْعَرْشِ الْكَرِيمِ ﴿١١٧﴾

117. Kale Omugulumivu ennyo ye Allah, Kabaka Ow'amazima. Teri musinzibwa mulala okuggyako Ye yekka, Nannyini Nnamulondo ey'ekitiibwa.

وَمَن يَدْعُ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ لَا بُرْهَانَ لَهُ بِهِ فَإِنَّمَا حِسَابُهُ عِندَ رَبِّهِ إِنَّهُ لَا يُفْلِحُ الْكَافِرُونَ ﴿١١٨﴾

118. Era oyo alaajanira omusinzibwa omulala awamu ne Allah, talinaayo bukakafu bwonna ku ye, kale ddala okubalirirwa kwe kuli eri Mukama we. Mazima abatakkiriza tebaliganyulwa.

وَقُل رَّبِّ اغْفِرْ وَارْحَمْ وَأَنتَ خَيْرُ الرَّاحِمِينَ ﴿١١٩﴾

119. Era gamba nti: Mukama wange, sonyiwa era osaasire, anti Ggwe osinga abasaasizi bonna.



ركوعاتها ٩ سورة النور مدنية ٢٤ آياتها ٦٥

## AL-NŪR

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

1. Ku lw'elinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. *Eno* y'Essuula gye twassa era netugirumiriza *eri abantu*, netussa mu yo ebiragiro eby'olwaatu, mulyooke mufumiitirize.

سُوْرَةٌ اَنْزَلْنٰهَا وَفَرَضْنٰهَا وَاَنْزَلْنَا فِيْهَآ اٰيٰتٍ بَيِّنٰتٍ لَّعَلَّكُمْ تَذَكَّرُوْنَ ②

3. Omukazi omwenzi n'omusajja omwenzi, kale buli omu ku bo mumukube kibooko kikumi. Era bombi temubakwatirwanga kisa ku kutuukiriza etteeka lya Allah, bwe muba nga mukkiriza Allah n'olunaku lw'enkomerero. Era wabangawo ekibiina ky'abakkiriza balabe okubonerezebwa kwabwe.

اَلزَّانِيَةُ وَالزَّانِيْ فَاجْلِدُوْا كُلَّ وَاحِدٍ مِّنْهُمَا مِائَةَ جَلْدَةٍ ۖ وَّلَا تَأْخُذْكُمْ بِهِمَا رَأْفَةٌ فِيْ دِيْنِ اللّٰهِ اِنْ كُنْتُمْ تُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ ۚ وَلْيَشْهَدْ عَذَابَهُمَا طَآئِفَةٌ مِّنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ③

4. Omusajja omwenzi *y'oyo* aba tagasse *na mukyala we,* wabula n'omukazi omwenzi oba n'omukazi eyenkanya Allah n'ebirala. N'omukazi omwenzi *y'oyo aba nga bba* si y'agasse naye, wabula *nga agasse* na musajja mwenzi oba omusajja eyenkanya Allah n'ebirala. Ng'ate ekyo kyaziyizibwa eri abakkiriza.

اَلزَّانِيْ لَا يَنْكِحُ اِلَّا زَانِيَةً اَوْ مُشْرِكَةً ۖ وَّالزَّانِيَةُ لَا يَنْكِحُهَآ اِلَّا زَانٍ اَوْ مُشْرِكٌ ۚ وَحُرِّمَ ذٰلِكَ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ ④

5. Era n'abo abawaayiriza abakazi abeekuumi n'oluvannyuma nebalemwa okuleeta abajulizi abana, kale mubakube kibooko kinaana. Era *oluvannyuma* temukkirizanga bujulizi bwabwe ddi na ddi, era abo ddala be bajeemu,

وَالَّذِيْنَ يَرْمُوْنَ الْمُحْصَنٰتِ ثُمَّ لَمْ يَأْتُوْا بِاَرْبَعَةِ شُهَدَآءَ فَاجْلِدُوْهُمْ ثَمٰنِيْنَ جَلْدَةً وَّلَا تَقْبَلُوْا لَهُمْ شَهَادَةً اَبَدًا ۚ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْفٰسِقُوْنَ ⑤

6. Okuggyako abo ababonerera oluvannyuma lw'ekyo era nebatereerera ddala, mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

اِلَّا الَّذِيْنَ تَابُوْا مِنْ بَعْدِ ذٰلِكَ وَاَصْلَحُوْا ۚ فَاِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ⑥

7. Era n'abo abawaayiriza bakyala baabwe nga tebalina bajulizi, okuggyako bo bennyini, kale obujulizi bwa yenna mu bo kwe kukakasa emirundi ena mu linnya lya Allah nti mazima ye ali mw'abo aboogera amazima.

وَالَّذِيْنَ يَرْمُوْنَ اَزْوَاجَهُمْ وَلَمْ يَكُنْ لَّهُمْ شُهَدَآءُ اِلَّآ اَنْفُسُهُمْ فَشَهَادَةُ اَحَدِهِمْ اَرْبَعُ شَهٰدٰتٍ بِاللّٰهِ ۙ اِنَّهٗ لَمِنَ الصّٰدِقِيْنَ ⑦

8. N'ogwokutaano *agambe* nti ekikolimo kya Allah kimubeereko, singa aba nga ali mu balimba.

وَالْخَامِسَةُ اَنَّ لَعْنَتَ اللّٰهِ عَلَيْهِ اِنْ كَانَ مِنَ الْكٰذِبِيْنَ ⑧

9. Era omukyala ekibonerezo kimuggyibwako bw'akakasa emirundi ena mu linnya lya Allah nti mazima ddala *bba* ali mu balimba.

وَيَدْرَؤُا عَنْهَا الْعَذَابَ أَنْ تَشْهَدَ أَرْبَعَ شَهَٰدَٰتٍ بِاللَّهِ إِنَّهُ لَمِنَ الْكَٰذِبِينَ ٩

10. N'ogwokutaano *agambe* nti obusungu bwa Allah bumubeereko singa *bba* aba nga ali mu boogera amazima.

وَالْخَٰمِسَةَ أَنَّ غَضَبَ اللَّهِ عَلَيْهَا إِنْ كَانَ مِنَ الصَّٰدِقِينَ ١٠

11. Era singa si mikisa gya Allah egiri ku mmwe n'okusaasira kwe, n'okuba nti ddala Allah Musonyiyi nnyo, Mugezi nnyo, *mwalibonyebonye nnyo.*

وَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ وَأَنَّ اللَّهَ تَوَّابٌ حَكِيمٌ ١١

**Ruku 2**

12. Mazima abo abaaleeta obulimba, kabiina kaava mu mmwe. *Naye* temukitwala nti kibi gye muli; *nedda,* wabula kirungi gye muli. Buli omu mu bo alifuna *ekibonerezo ekyenkana* n'ebibi bye yakola; naye oyo mu bo eyali lukulwe ku bwo, y'alifuna ekibonerezo ekisukkiridde.

إِنَّ الَّذِينَ جَاءُو بِالْإِفْكِ عُصْبَةٌ مِنْكُمْ ۚ لَا تَحْسَبُوهُ شَرًّا لَكُمْ ۖ بَلْ هُوَ خَيْرٌ لَكُمْ ۚ لِكُلِّ امْرِئٍ مِنْهُمْ مَا اكْتَسَبَ مِنَ الْإِثْمِ ۚ وَالَّذِي تَوَلَّىٰ كِبْرَهُ مِنْهُمْ لَهُ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٢

13. Awo nga mubiwulidde, lwaaki abakkiriza abasajja n'abakkiriza abakazi tebaalowooleza bannaabwe birungi, nebagamba nti: Kuno kuwaayiriza kwa lwaatu?

لَوْلَا إِذْ سَمِعْتُمُوهُ ظَنَّ الْمُؤْمِنُونَ وَالْمُؤْمِنَٰتُ بِأَنْفُسِهِمْ خَيْرًا وَقَالُوا هَٰذَا إِفْكٌ مُبِينٌ ١٣

14. Ye lwaaki tebaakireetako bajulizi bana?. Kale okuva lwe bataaleeta bajulizi, kale abo eri Allah be balimba!

لَوْلَا جَاءُو عَلَيْهِ بِأَرْبَعَةِ شُهَدَاءَ ۚ فَإِذْ لَمْ يَأْتُوا بِالشُّهَدَاءِ فَأُولَٰئِكَ عِنْدَ اللَّهِ هُمُ الْكَٰذِبُونَ ١٤

15. Era singa si mikisa gya Allah egiri ku mmwe n'okusaasira kwe, mu nsi ne ku nkomerero, mazima mwaalituukiddwako ekibonerezo ekisuffu olw'ebyo bye mwalaalaasa.

وَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ لَمَسَّكُمْ فِي مَا أَفَضْتُمْ فِيهِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٥

16. Awo bwe mwakifuna *mwakyogerako* n'ennimi zammwe nemwogera n'emimwa gyammwe ekyo kye mutaalina kye mukimanyiko, nga mukibala nti kitono, so nga ekyo eri Allah *kibi* kinene nnyo.

إِذْ تَلَقَّوْنَهُ بِأَلْسِنَتِكُمْ وَتَقُولُونَ بِأَفْوَاهِكُمْ مَا لَيْسَ لَكُمْ بِهِ عِلْمٌ وَتَحْسَبُونَهُ هَيِّنًا وَهُوَ عِنْدَ اللَّهِ عَظِيمٌ ١٦

17. Awo nga mubiwulidde, lwaaki temwagamba nti: Bino tetusaana na kubyogerako. Obutuukirivu bubwo, *Ayi Allah*, kuno kuwaayiriza kusukkirivu!

وَلَوْلَا إِذْ سَمِعْتُمُوهُ قُلْتُمْ مَا يَكُونُ لَنَا أَنْ نَتَكَلَّمَ بِهَٰذَا سُبْحَٰنَكَ هَٰذَا بُهْتَٰنٌ عَظِيمٌ ١٧

18. Allah ababuulirira nti temuddiranga nate *kukola* ekiri ng'ekyo ddi na ddi, bwe muba

يَعِظُكُمُ اللَّهُ أَنْ تَعُودُوا لِمِثْلِهِ أَبَدًا إِنْ

كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ۝١٨

nga muli bakkiriza.

وَيُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمُ الْاٰيٰتِ ۗ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ۝١٩

19. Era Allah abannyonnyola amateeka. Era Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُحِبُّوْنَ اَنْ تَشِيْعَ الْفَاحِشَةُ فِى الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ۙ فِى الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ۗ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ وَاَنْتُمْ لَا تَعْلَمُوْنَ ۝٢٠

20. Mazima abo abaagala eby'obuwemu bisaasaane mw'abo abakkiriza, balifuna ekibonerezo ekirumya ku nsi ne ku nkomerero. Era Allah y'amanyi, naye mmwe temumanyi.

وَلَوْلَا فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهٗ وَاَنَّ اللّٰهَ رَءُوْفٌ رَّحِيْمٌ ۝٢١ ع

21. Era singa si mikisa gya Allah egiri ku mmwe n'okusaasira kwe, n'olwokuba nti ddala Allah Musaasizi nnyo, wa kisa nnyo, *mwalizikiriziddwa.*

**Ruku 3**

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّبِعُوْا خُطُوٰتِ الشَّيْطٰنِ ۗ وَمَنْ يَّتَّبِعْ خُطُوٰتِ الشَّيْطٰنِ فَاِنَّهٗ يَاْمُرُ بِالْفَحْشَآءِ وَالْمُنْكَرِ ۗ وَلَوْلَا فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهٗ مَا زَكٰى مِنْكُمْ مِّنْ اَحَدٍ اَبَدًا ۙ وَّلٰكِنَّ اللّٰهَ يُزَكِّيْ مَنْ يَّشَآءُ ۗ وَاللّٰهُ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ۝٢٢

22. Abange mmwe abakkiriza, temugobereranga buwufu bwa Sitaani. Era oyo agoberera obuwufu bwa Sitaani, kale ddala ye (Sitaani) y'akubiriza okukola eby'obuwemu n'ebitasaana.Era singa si mikisa gya Allah egiri ku mmwe n'okusaasira kwe, tewaalibaddewo yenna mu mmwe atukula ddi na ddi; naye Allah atukuza oyo gw'aba asiimye. Era Allah ye Muwulizi wa byonna, Omumanyi wa byonna.

وَلَا يَاْتَلِ اُولُوا الْفَضْلِ مِنْكُمْ وَالسَّعَةِ اَنْ يُّؤْتُوْۤا اُولِى الْقُرْبٰى وَالْمَسٰكِيْنَ وَالْمُهٰجِرِيْنَ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۖ وَلْيَعْفُوْا وَلْيَصْفَحُوْا ۗ اَلَا تُحِبُّوْنَ اَنْ يَّغْفِرَ اللّٰهُ لَكُمْ ۗ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ۝٢٣

23. Era abo mu mmwe abalina obutitimbe n'okwetaaya baleme kwerayirira butaddayo kuwa baabwe n'abankuseere n'abasengukira mu kkubo lya Allah. Kale basaanye basonyiwe era babaddiremu. Abaffe, mmwe temwagala Allah kubasonyiwa? Anti Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

اِنَّ الَّذِيْنَ يَرْمُوْنَ الْمُحْصَنٰتِ الْغٰفِلٰتِ الْمُؤْمِنٰتِ لُعِنُوْا فِى الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ۠ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ۝٢٤

24. Mazima abo abawaayiriza abakazi abeekuumi, abatafa ku bya nsi, abakkiriza, baakolimirwa ku nsi ne ku nkomerero; era balifuna ekibonerezo ekisukkirivu,

يَّوْمَ تَشْهَدُ عَلَيْهِمْ اَلْسِنَتُهُمْ وَاَيْدِيْهِمْ وَاَرْجُلُهُمْ بِمَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ۝٢٥

25. Ku lunaku ennimi zaabwe lwe ziribawaako obujulizi n'emikono gyabwe n'ebigere byabwe kw'ebyo bye baakolanga.

يَوْمَئِذٍ يُّوَفِّيْهِمُ اللّٰهُ دِيْنَهُمُ الْحَقَّ وَيَعْلَمُوْنَ اَنَّ اللّٰهَ هُوَ الْحَقُّ الْمُبِيْنُ ۝٢٦

26. Kw'olwo Allah lw'alibasasula empeera yaabwe mu bujjuvu, era balimanya nti ddala Allah ye w'Amazima agategeerekeka.

27. Ebibi *biba* bya bantu babi, n'abantu ababi *baba* ba bibi. N'ebirungi *biba* bya bantu balungi, n'abantu abalungi *baba* ba birungi; abo nno be bejjeerera kw'ebyo *abawaayiriza* bye boogera. Balifuna okusonyiyibwa n'ebigabibwa eby'ekitiibwa.

اَلْخَبِيْثٰتُ لِلْخَبِيْثِيْنَ وَ الْخَبِيْثُوْنَ لِلْخَبِيْثٰتِ ۚ وَ الطَّيِّبٰتُ لِلطَّيِّبِيْنَ وَ الطَّيِّبُوْنَ لِلطَّيِّبٰتِ ۚ اُولٰٓئِكَ مُبَرَّءُوْنَ مِمَّا يَقُوْلُوْنَ ؕ لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّ رِزْقٌ كَرِيْمٌ ﴿٢٧﴾

**Ruku 4**

28. Abange mmwe abakkiriza, temuyingiranga mu nnyumba ezitali zammwe, okutuusa nga musabye okukkirizibwa nemutoola ne 'Salaamu' eri abazirimu. Ekyo ky'ekisinga obulungi gye muli, mulyooke mulabuke.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَدْخُلُوْا بُيُوْتًا غَيْرَ بُيُوْتِكُمْ حَتّٰى تَسْتَاْنِسُوْا وَ تُسَلِّمُوْا عَلٰٓى اَهْلِهَا ؕ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُوْنَ ﴿٢٨﴾

29. Era bwe mutazisangangamu muntu yenna, kale temuziyingirangamu okutuusa nga mukkirizibbwa. Era bwe mugambibwanga nti muddeyo, kale muddangayo; ekyo ky'ekisinga obutukuvu gye muli. Era bye mukola byonna, Allah abimanyi.

فَاِنْ لَّمْ تَجِدُوْا فِيْهَآ اَحَدًا فَلَا تَدْخُلُوْهَا حَتّٰى يُؤْذَنَ لَكُمْ ۚ وَ اِنْ قِيْلَ لَكُمُ ارْجِعُوْا فَارْجِعُوْا هُوَ اَزْكٰى لَكُمْ ؕ وَ اللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ عَلِيْمٌ ﴿٢٩﴾

30. Temubaako kisobyo bwe muyingira mu nnyumba ezitasulwamu nga mulinamu ebintu byammwe *bye mwagala.* Era Allah amanyi bye mwoleka ne bye mukisa.

لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ اَنْ تَدْخُلُوْا بُيُوْتًا غَيْرَ مَسْكُوْنَةٍ فِيْهَا مَتَاعٌ لَّكُمْ ؕ وَ اللّٰهُ يَعْلَمُ مَا تُبْدُوْنَ وَ مَا تَكْتُمُوْنَ ﴿٣٠﴾

31. Gamba abakkiriza abasajja bakkakkanyenga ku maaso gaabwe era bakuumenga obweereere bwabwe. Ekyo ky'ekisinga okuba ekitukuvu gye bali. Mazima Allah ategeera bulungi ebyo bye bakola.

قُلْ لِّلْمُؤْمِنِيْنَ يَغُضُّوْا مِنْ اَبْصَارِهِمْ وَ يَحْفَظُوْا فُرُوْجَهُمْ ؕ ذٰلِكَ اَزْكٰى لَهُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ خَبِيْرٌۢ بِمَا يَصْنَعُوْنَ ﴿٣١﴾

32. Era gamba abakkiriza abakazi bakkakkanyenga ku maaso gaabwe era bakuumenga obweereere bwabwe era balemenga kulaga bisikiriza byabwe, okuggyako ebyo eby'enkukunala *ebiteebeereka* era bassenga ebibikka byabwe ebyooku mutwe ku bifuba byabwe, era balemenga kulaga bisikiriza byabwe, okuggyako eri ba bbaabwe, oba bakitaabwe, oba bassezaala baabwe, oba abaana babwe, oba abaana ba babbaabwe, oba bannyinaabwe, oba abaana ba bannyinaabwe, oba abaana ba baganda baabwe abakazi, oba bakazi bannaabwe *ab'empisa,* oba abo abali mu mikono gyabwe egya ddyo, oba abaweereza abasajja abatali ku bya bakazi, oba abaana abato abatannamanya bya bwereere bwa bakazi. Era abakyala balemenga kusambagaza bigere byabwe olw'okumanyisa ebyo bye

وَ قُلْ لِّلْمُؤْمِنٰتِ يَغْضُضْنَ مِنْ اَبْصَارِهِنَّ وَ يَحْفَظْنَ فُرُوْجَهُنَّ وَ لَا يُبْدِيْنَ زِيْنَتَهُنَّ اِلَّا مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَ لْيَضْرِبْنَ بِخُمُرِهِنَّ عَلٰى جُيُوْبِهِنَّ ۖ وَ لَا يُبْدِيْنَ زِيْنَتَهُنَّ اِلَّا لِبُعُوْلَتِهِنَّ اَوْ اٰبَآئِهِنَّ اَوْ اٰبَآءِ بُعُوْلَتِهِنَّ اَوْ اَبْنَآئِهِنَّ اَوْ اَبْنَآءِ بُعُوْلَتِهِنَّ اَوْ اِخْوَانِهِنَّ اَوْ بَنِيْٓ اِخْوَانِهِنَّ اَوْ بَنِيْٓ اَخَوٰتِهِنَّ اَوْ نِسَآئِهِنَّ اَوْ مَا مَلَكَتْ اَيْمَانُهُنَّ اَوِ التّٰبِعِيْنَ غَيْرِ اُولِى الْاِرْبَةِ مِنَ الرِّجَالِ اَوِ الطِّفْلِ الَّذِيْنَ لَمْ يَظْهَرُوْا عَلٰى عَوْرٰتِ النِّسَآءِ ۖ وَ لَا

bakisa mu by'amajolobera gaabwe. Era, abange mmwe abakkiriza mwenna, mubonerere eri Allah, mulyooke muganyulwe.

يَضْرِبْنَ بِأَرْجُلِهِنَّ لِيُعْلَمَ مَا يُخْفِينَ مِن زِينَتِهِنَّ ۚ وَتُوبُوا إِلَى اللَّهِ جَمِيعًا أَيُّهَ الْمُؤْمِنُونَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٣٢﴾

33. Era mufumbizenga ba nnamwandu abali mu mmwe, n'abantu balamu mu baddu bwamwe, n'abazaana bammwe *abeetuuse*. Bwe baliba abaavu, Allah alibawa ebimala ku butitimbe bwe; era Allah ye Lugaba, Omumanyi wa byonna.

وَأَنكِحُوا الْأَيَامَىٰ مِنكُمْ وَالصَّالِحِينَ مِنْ عِبَادِكُمْ وَإِمَائِكُمْ ۚ إِن يَكُونُوا فُقَرَاءَ يُغْنِهِمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ ۗ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٣٣﴾

34. Era abo abatannafuna *busobozi bwa* bufumbo beekuume, okutuusa Allah lw'alibawa ebimala ku mikisa gye. N'abo *abaddu* mw'abo abali mu buyinza bwammwe bwe baagalanga ebbaluwa *ez'okubata*, kale mukolenga nabo endagaano *ez'okwenunula* bwe mubanga mumanyi nti balimu akalungi; era mubawenga ne ku by'obugagga bya Allah ebyo mmwe bye yabawaako. Era temuwalirizanga bazaana bammwe butaba beekuumi *nga mubagaana okufumbirwa* olw'okunoonya amagoba g'obulamu bw'ensi, bo bwe babanga baagala okuba abeekuumi *mu bufumbo*. Naye oyo alibawaliriza, oluvannyuma lw'okuwalirizibwa kwabwe, ddala Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi *gye bali*.

وَلْيَسْتَعْفِفِ الَّذِينَ لَا يَجِدُونَ نِكَاحًا حَتَّىٰ يُغْنِيَهُمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ ۗ وَالَّذِينَ يَبْتَغُونَ الْكِتَابَ مِمَّا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ فَكَاتِبُوهُمْ إِنْ عَلِمْتُمْ فِيهِمْ خَيْرًا ۖ وَآتُوهُم مِّن مَّالِ اللَّهِ الَّذِي آتَاكُمْ ۚ وَلَا تُكْرِهُوا فَتَيَاتِكُمْ عَلَى الْبِغَاءِ إِنْ أَرَدْنَ تَحَصُّنًا لِّتَبْتَغُوا عَرَضَ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۚ وَمَن يُكْرِههُّنَّ فَإِنَّ اللَّهَ مِن بَعْدِ إِكْرَاهِهِنَّ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٤﴾

35. Era mazima twabassiza obubonero obw'olwaatu n'ebyokulabirako ebiva kw'abo abaayita olubereberye lwammwe n'okubuulirira eri abatya Allah.

وَلَقَدْ أَنزَلْنَا إِلَيْكُمْ آيَاتٍ مُّبَيِّنَاتٍ وَمَثَلًا مِّنَ الَّذِينَ خَلَوْا مِن قَبْلِكُمْ وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٣٥﴾

**Ruku 5**

36. Allah ky'ekitangaala ky'eggulu n'ensi. Enfaanana y'ekitangaala kye, ering'anga essa elirimu ettaala. Nga ettaala eri mu kirawuli. Nga ekirawuli kiring'anga emmunyeenye emyamyansa. *Ettaala* eyasibwa *amafuta* agava mu muti ogw'omukisa— Omuzayituuni— ogutali gw'ebuvanjuba wadde ogw'ebugwanjuba, amafuta ga gwo nga kumpi gakoleere ne bwe gaba nga tegatuukiddwako muliro. Kitangaala ku kitangaala! Allah alung'amya eri obutangaavu bwe oyo gw'aba asiimye. Era Allah aleeta eby'okulabirako eri abantu *balyooke balabuke*. Era Allah ye Mumanyi wa buli kimu.

اللَّهُ نُورُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ مَثَلُ نُورِهِ كَمِشْكَاةٍ فِيهَا مِصْبَاحٌ ۖ الْمِصْبَاحُ فِي زُجَاجَةٍ ۖ الزُّجَاجَةُ كَأَنَّهَا كَوْكَبٌ دُرِّيٌّ يُوقَدُ مِن شَجَرَةٍ مُّبَارَكَةٍ زَيْتُونَةٍ لَّا شَرْقِيَّةٍ وَلَا غَرْبِيَّةٍ يَكَادُ زَيْتُهَا يُضِيءُ وَلَوْ لَمْ تَمْسَسْهُ نَارٌ ۚ نُّورٌ عَلَىٰ نُورٍ ۗ يَهْدِي اللَّهُ لِنُورِهِ مَن يَشَاءُ ۚ وَيَضْرِبُ اللَّهُ الْأَمْثَالَ لِلنَّاسِ ۗ وَاللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٣٦﴾

37. *Ekitangaala ekyo kiri* mu nnyumba *ezo* Allah ze yalagira zigulumizibwe era zijjukirirwemu erinnya lye nga bamutendererezza mu zo ku makya n'eggulo;

فِيْ بُيُوْتٍ اَذِنَ اللّٰهُ اَنْ تُرْفَعَ وَيُذْكَرَ فِيْهَا اسْمُهٗ ۙ يُسَبِّحُ لَهٗ فِيْهَا بِالْغُدُوِّ وَالْاٰصَالِ ﴿٣٧﴾

38. Abantu abatawugulwa na bya busuubuzi wadde eby'amaguzi okubaggya ku kujjukira Allah n'okujjumbira essaala, n'okutoola zaka, nga batya olunaku emyoyo n'amaaso lwe birizung'ana,

رِجَالٌ ۙ لَّا تُلْهِيْهِمْ تِجَارَةٌ وَّلَا بَيْعٌ عَنْ ذِكْرِ اللّٰهِ وَ اِقَامِ الصَّلٰوةِ وَ اِيْتَآءِ الزَّكٰوةِ ۙ يَخَافُوْنَ يَوْمًا تَتَقَلَّبُ فِيْهِ الْقُلُوْبُ وَالْاَبْصَارُ ﴿٣٨﴾

39. Allah alyooke abasasule empeera esingira ddala ey'ebyo bye baakola, era abongere ne ku mikisa gye. Era Allah agabira oyo gw'aba ayagadde awatali kubalirira.

لِيَجْزِيَهُمُ اللّٰهُ اَحْسَنَ مَا عَمِلُوْا وَ يَزِيْدَهُمْ مِّنْ فَضْلِهٖ ؕ وَاللّٰهُ يَرْزُقُ مَنْ يَّشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٣٩﴾

40. Naye abo abatakkiriza, ebikolwa byabwe biring'anga *bw'olengera mu kyanda* ekimyanso *ekiri ng'amazzi* ku museetwe. Omuyonta alowooleza ddala nti mazzi, okutuusa lw'atuukawo n'akisanga nga si kintu, naye n'asanga Allah wekibadde, n'amusasula mu bujjuvu okubalirirwa kwe. Era Allah Mwangu nnyo mu kubalirira.

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْۤا اَعْمَالُهُمْ كَسَرَابٍۭ بِقِيْعَةٍ يَّحْسَبُهُ الظَّمْاٰنُ مَآءً ؕ حَتّٰۤى اِذَا جَآءَهٗ لَمْ يَجِدْهُ شَيْـًٔا وَّ وَجَدَ اللّٰهَ عِنْدَهٗ فَوَفّٰىهُ حِسَابَهٗ ؕ وَاللّٰهُ سَرِيْعُ الْحِسَابِ ﴿٤٠﴾

41. Oba *ebikolwa byabwe* biring'anga ekizikiza ekikwafu ekiri ku nnyanja ennene ennyo ey'ebuziba, nga amayengo gagisaanikidde, nga ne waggulu wa go eriyo amayengo, nga n'ebire biri waggulu wa go nga n'ekizikiza kikutte kazigizigi, nga *omuntu* bw'aggyayo omukono gwe, kumpi aleme na kugulaba. Era oyo Allah gw'aba tawadde kitangaala, tafuna butangaavu *walala.*

اَوْ كَظُلُمٰتٍ فِيْ بَحْرٍ لُّجِّيٍّ يَّغْشٰىهُ مَوْجٌ مِّنْ فَوْقِهٖ مَوْجٌ مِّنْ فَوْقِهٖ سَحَابٌ ؕ ظُلُمٰتٌۢ بَعْضُهَا فَوْقَ بَعْضٍ ؕ اِذَاۤ اَخْرَجَ يَدَهٗ لَمْ يَكَدْ يَرٰىهَا ؕ وَمَنْ لَّمْ يَجْعَلِ اللّٰهُ لَهٗ نُوْرًا فَمَا لَهٗ مِنْ نُّوْرٍ ﴿٤١﴾ ع ٦ ١١

**Ruku 6**

42. Abaffe, tolaba nti abo bonna abali mu ggulu ne mu nsi batendereza Allah, n'ennyonyi *zitendereza* nga zanjadde ebiwawaatiro *bya zo.* Buli kimu kyamala okumanya ensaba ya kyo n'entendereza ya kyo. Era Allah amanyi bulungi bye bakola.

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ يُسَبِّحُ لَهٗ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَالطَّيْرُ صٰٓفّٰتٍ ؕ كُلٌّ قَدْ عَلِمَ صَلَاتَهٗ وَتَسْبِيْحَهٗ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌۢ بِمَا يَفْعَلُوْنَ ﴿٤٢﴾

43. Era obwakabaka bw'eggulu n'ensi bwa Allah, era eri Allah y'eri obuddo.

وَلِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ وَاِلَى اللّٰهِ الْمَصِيْرُ ﴿٤٣﴾

44. Abaffe, tolaba nga Allah bw'akuluumulula ebire n'oluvannyuma n'abigatta wamu, n'oluvannyuma n'abifuula eby'etuumye, olwo n'olaba enkuba bw'eva wakati wa byo? Era

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ يُزْجِيْ سَحَابًا ثُمَّ يُؤَلِّفُ بَيْنَهٗ ثُمَّ يَجْعَلُهٗ رُكَامًا فَتَرَى الْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلٰلِهٖ ۚ وَيُنَزِّلُ

y'assa okuva waggulu *ebire ebiringa* agasozi ebirimu omuzira, kale n'agukubya oyo gw'aba ayagadde era n'agwewomya oyo gw'aba ayagadde. Kumpi okwakaayakana kw'eki-myanso kya byo kugende n'amaaso.

مِنَ السَّمَآءِ مِنْ جِبَالٍ فِيْهَا مِنْۢ بَرَدٍ فَيُصِيْبُ بِهٖ مَنْ يَّشَآءُ وَ يَصْرِفُهٗ عَنْ مَّنْ يَّشَآءُ ؕ يَكَادُ سَنَا بَرْقِهٖ يَذْهَبُ بِالْاَبْصَارِ ﴿٤٤﴾

45. Allah akyuusakyuusa ekiro n'emisana. Era ddala mw'ekyo mulimu eky'okuyiga eri abo abalina amaaso.

يُقَلِّبُ اللّٰهُ الَّيْلَ وَ النَّهَارَ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّاُولِي الْاَبْصَارِ ﴿٤٥﴾

46. Era Allah y'eyatonda buli kiramu okuva mu mazzi. Kale mu byo mulimu ebyekululira ku mbuto za byo, ne mu byo mulimu ebitambulira ku magulu abiri, ne mu byo mulimu ebitambulira ku magulu ana. Allah atonda nga bw'ayagala. Mazima Allah ye w'Obuyinza ku buli kimu.

وَ اللّٰهُ خَلَقَ كُلَّ دَآبَّةٍ مِّنْ مَّآءٍ ۚ فَمِنْهُمْ مَّنْ يَّمْشِيْ عَلٰى بَطْنِهٖ ۚ وَ مِنْهُمْ مَّنْ يَّمْشِيْ عَلٰى رِجْلَيْنِ ۚ وَ مِنْهُمْ مَّنْ يَّمْشِيْ عَلٰۤى اَرْبَعٍ ؕ يَخْلُقُ اللّٰهُ مَا يَشَآءُ ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٤٦﴾

47. Mazima twassa Aya ez'olwaatu. Era Allah y'alung'amya oyo gw'aba asiimye eri ekkubo ettereevu.

لَقَدْ اَنْزَلْنَاۤ اٰيٰتٍ مُّبَيِّنٰتٍ ؕ وَ اللّٰهُ يَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ اِلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٤٧﴾

48. Era bagamba nti: Tukkiriza Allah n'Omubaka era tuli bawulize; nate oluvannyuma, ekibiina ekimu mu bo kyekyuusa oluvannyuma lw'ebyo. Bwe kityo nno abo si ba kukkiriza.

وَ يَقُوْلُوْنَ اٰمَنَّا بِاللّٰهِ وَ بِالرَّسُوْلِ وَ اَطَعْنَا ثُمَّ يَتَوَلّٰى فَرِيْقٌ مِّنْهُمْ مِّنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ ؕ وَ مَاۤ اُولٰٓئِكَ بِالْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٤٨﴾

49. Era bwe bakoowoolwa eri Allah n'Omubaka we alyooke alamule wakati waabwe, okwejjuukiriza nga abamu mu bo bakubayo mabega.

وَ اِذَا دُعُوْۤا اِلَى اللّٰهِ وَ رَسُوْلِهٖ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ اِذَا فَرِيْقٌ مِّنْهُمْ مُّعْرِضُوْنَ ﴿٤٩﴾

50. Naye *bwe bamanya nti* amazima gali ku ludda lwabwe, olwo bajja gy'ali nga bawalabana, nga beegonza.

وَ اِنْ يَّكُنْ لَّهُمُ الْحَقُّ يَاْتُوْۤا اِلَيْهِ مُذْعِنِيْنَ ﴿٥٠﴾

51. Abaffe, mu mitima gyabwe mulimu bulwadde, nandiki balinamu okubuusabuusa oba batya nti Allah n'Omubaka we balibalyazaamaanya? Nedda, abo be boonoonefu.

اَفِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ اَمِ ارْتَابُوْۤا اَمْ يَخَافُوْنَ اَنْ يَّحِيْفَ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ وَ رَسُوْلُهٗ ؕ بَلْ اُولٰٓئِكَ هُمُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿٥١﴾

**Ruku 7**

52. Mazima ekigambo ky'abakkiriza nga bayitiddwa eri Allah n'Omubaka we alamule wakati waabwe, boogera *kimu* nti, 'Tuwulidde era tugondedde *ensala*'. Kale abo be baliganyulwa.

اِنَّمَا كَانَ قَوْلَ الْمُؤْمِنِيْنَ اِذَا دُعُوْۤا اِلَى اللّٰهِ وَ رَسُوْلِهٖ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ اَنْ يَّقُوْلُوْا سَمِعْنَا وَ اَطَعْنَا ؕ وَ اُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ﴿٥٢﴾

53. Era oyo agondera Allah n'Omubaka we era n'atya Allah era n'amwekuumisa, kale abo be bawanguzi.

وَ مَنْ يُّطِعِ اللّٰهَ وَ رَسُوْلَهٗ وَ يَخْشَ اللّٰهَ وَ يَتَّقْهِ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْفَآئِزُوْنَ ﴿٥٣﴾

54. Era balayira Allah mu kulayira kwabwe okw'okwekaza nti bw'onoobalagira, ddala bajja kugenda. Gamba nti: Temulayira; *ekyetagibwa bwe* buwulize obutuufu. Mazima bye mukola, Allah abitegeera bulungi.

وَأَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ لَئِنْ أَمَرْتَهُمْ لَيَخْرُجُنَّ ۖ قُلْ لَا تُقْسِمُوا ۖ طَاعَةٌ مَعْرُوفَةٌ ۚ إِنَّ اللَّهَ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿٥٤﴾

55. Gamba nti; Mugondere Allah era mugondere Omubaka. Naye bwe beekyusanga, *bamanye nti* ddala ye *Mutume* avunaanyizibwa kw'ebyo *byokka* bye yatikkibwa, nammwe muvunaanyizibwa kw'ebyo *byokka* bye mwatikkibwa. Naye bwe mumugondera, olwo mulung'ama. Era Mutume tavunaanyizibwa okuggyako okutuusa obubaka akaati.

قُلْ أَطِيعُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ ۖ فَإِنْ تَوَلَّوْا فَإِنَّمَا عَلَيْهِ مَا حُمِّلَ وَعَلَيْكُمْ مَا حُمِّلْتُمْ ۖ وَإِنْ تُطِيعُوهُ تَهْتَدُوا ۚ وَمَا عَلَى الرَّسُولِ إِلَّا الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ﴿٥٥﴾

56. Allah yasuubiza abo abakkiriza mu mmwe era nebakola ebikolwa ebirungi *nti* ddala alibafuula ba Khalifa mu nsi nga bwe yafuula ba Khalifa mw'abo abaabakulembera, era *nti* ddala alibanywereza eddiini yaabwe eyo gye yabasiimira, era *nti* ddala alibakyuusiza *nebafuna* emirembe oluvannyuma lw'okutya kwabwe. *Olwo* balisinza Nze nzekka era tebalinnenkanya na kintu kyonna. Naye oyo alyerema oluvannyuma lw'ekyo, kale abo be baliba abajeemu.

وَعَدَ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا مِنْكُمْ وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَيَسْتَخْلِفَنَّهُمْ فِي الْأَرْضِ كَمَا اسْتَخْلَفَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ وَلَيُمَكِّنَنَّ لَهُمْ دِينَهُمُ الَّذِي ارْتَضَىٰ لَهُمْ وَلَيُبَدِّلَنَّهُمْ مِنْ بَعْدِ خَوْفِهِمْ أَمْنًا ۚ يَعْبُدُونَنِي لَا يُشْرِكُونَ بِي شَيْئًا ۚ وَمَنْ كَفَرَ بَعْدَ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْفَاسِقُونَ ﴿٥٦﴾

57. Era mujjumbirenga nnyo essaala era mutoole zaka era mugondere Mutume, mulyooke musaasirwe.

وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٥٧﴾

58. Tolowooza nti abo abatakkiriza banaafufuggaza *entegeka ya Allah* mu nsi. Ddala obutuulo bwabwe muliro, era obwo buddo bubi nnyo.

لَا تَحْسَبَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا مُعْجِزِينَ فِي الْأَرْضِ ۚ وَمَأْوَاهُمُ النَّارُ ۖ وَلَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿٥٨﴾

### Ruku 8

59. Abange mmwe abakkiriza, abo abali mu buyinza bwammwe n'abo mu mmwe abatannavubuka babasabenga okukkirizibwa *okuyingira gye muli* mu biseera bisatu: Nga essaala y'oku makya tennatuuka, n'awo wemweyambuliramu engoye zammwe mu ttuntu, n'oluvannyuma lw'essaala ya 'Ishā. *Ebyo nno by'ebiseera* byammwe ebisatu eby'ekyaama. Oluvannyuma lwa byo, mmwe oba bo, temubaako kinenyo abamu mu mmwe bwe mwetawula eri abalala. Bw'atyo nno Allah bw'abannyonnyola ebiragiro bye. Era Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لِيَسْتَأْذِنْكُمُ الَّذِينَ مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ وَالَّذِينَ لَمْ يَبْلُغُوا الْحُلُمَ مِنْكُمْ ثَلَاثَ مَرَّاتٍ ۚ مِنْ قَبْلِ صَلَاةِ الْفَجْرِ وَحِينَ تَضَعُونَ ثِيَابَكُمْ مِنَ الظَّهِيرَةِ وَمِنْ بَعْدِ صَلَاةِ الْعِشَاءِ ۚ ثَلَاثُ عَوْرَاتٍ لَكُمْ ۚ لَيْسَ عَلَيْكُمْ وَلَا عَلَيْهِمْ جُنَاحٌ بَعْدَهُنَّ ۚ طَوَّافُونَ عَلَيْكُمْ بَعْضُكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمُ الْآيَاتِ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٥٩﴾

وَإِذَا بَلَغَ الْأَطْفَالُ مِنْكُمُ الْحُلُمَ فَلْيَسْتَأْذِنُوا كَمَا اسْتَأْذَنَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ آيَاتِهِ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ٦٠

60. Era abaana abali mu mmwe bwe batuukanga *okuvubuka*, kale nabo basabenga okukkirizibwa *okujja gye muli* nga abaabakulembera *okuvubuka* bwe baasabanga. Bw'atyo Allah bw'abannyonnyola ebiragiro bye. Era Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

وَالْقَوَاعِدُ مِنَ النِّسَاءِ اللَّاتِي لَا يَرْجُونَ نِكَاحًا فَلَيْسَ عَلَيْهِنَّ جُنَاحٌ أَنْ يَضَعْنَ ثِيَابَهُنَّ غَيْرَ مُتَبَرِّجَاتٍ بِزِينَةٍ ۖ وَأَنْ يَسْتَعْفِفْنَ خَيْرٌ لَهُنَّ ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٦١

61. Era *n'abo* abakaddiye ennyo mu bakazi abo abatakyasuubira kufumbirwa, kale tebabaako kinenyo bwe beebikkulako engoye zaabwe *ze beebuutikiza,* awatali *kugenderera* kulaga bisikiriza. Naye bwe beewala *okwebikkula*, ky'ekisinga n'obulungi gye bali. Era Allah y'Awulira byonna, y'Amanyi byonna.

لَيْسَ عَلَى الْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْأَعْرَجِ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْمَرِيضِ حَرَجٌ وَلَا عَلَىٰ أَنْفُسِكُمْ أَنْ تَأْكُلُوا مِنْ بُيُوتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ آبَائِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أُمَّهَاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ إِخْوَانِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخَوَاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَعْمَامِكُمْ أَوْ بُيُوتِ عَمَّاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخْوَالِكُمْ أَوْ بُيُوتِ خَالَاتِكُمْ أَوْ مَا مَلَكْتُمْ مَفَاتِحَهُ أَوْ صَدِيقِكُمْ ۚ لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَنْ تَأْكُلُوا جَمِيعًا أَوْ أَشْتَاتًا ۚ فَإِذَا دَخَلْتُمْ بُيُوتًا فَسَلِّمُوا عَلَىٰ أَنْفُسِكُمْ تَحِيَّةً مِنْ عِنْدِ اللَّهِ مُبَارَكَةً طَيِّبَةً ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمُ الْآيَاتِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ٦٢

62. Tewali kisobyo ku muzibe, wadde ekisobyo ku mulema, oba ekisobyo ku mulwadde, oba ku mmwe bennyini, bwe mulya mu nju zammwe, oba mu nju za bakitammwe, oba mu nju za bannyammwe, oba mu nju za baganda bammwe, oba mu nju za bannyinammwe, oba mu nju za bakitammwe abato, oba mu nju za bassenga bammwe, oba mu nju za bakojja bammwe, oba mu nju za bannyammwe abato, oba ezo ebisumuluzo bya zo ebiri mu buyinza bwammwe, oba *mu nju ya* mukwano gwammwe. *Era* temubaako kisobyo bwe muliira awamu oba nga mweyawuddeyawudde. Naye bwe mubanga mugenda okuyingira mu nnyumba, kale mutooleraganenga 'Salaamu'— ekiramuso ekyava eri Allah, eky'omukisa, ekirungi ennyo. Bw'atyo nno Allah bw'abannyonnyola ebiragiro, mulyooke mukozese amagezi.

**Ruku 9**

إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ الَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَإِذَا كَانُوا مَعَهُ عَلَىٰ أَمْرٍ جَامِعٍ لَمْ يَذْهَبُوا حَتَّىٰ يَسْتَأْذِنُوهُ ۚ إِنَّ الَّذِينَ يَسْتَأْذِنُونَكَ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ ۚ فَإِذَا اسْتَأْذَنُوكَ لِبَعْضِ شَأْنِهِمْ فَأْذَنْ لِمَنْ شِئْتَ مِنْهُمْ وَاسْتَغْفِرْ لَهُمُ اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ٦٣

63. Mazima abakkiriza *abatuufu* be bo abakkiriza Allah ne Mutume we, era nga bwe baba naye ku nsonga ebakwatako bonna awamu, tebaseguka okutuusa nga bamaze kumusaba lukusa. Mazima abo abakusaba olukusa, abo be bakkiriza Allah ne Mutume we. Kale bwe bakusabanga olukusa olw'ezimu ku nsonga zaabwe, kkirizanga oyo gw'oba oyagadde mu bo era obasabire n'okusonyiyibwa eri Allah. Mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

64. Temutwalanga okukoowoola kwa Mutume nga okukowoolagana kwammwe mwekka na mwekka. Mazima Allah amanyi bulungi abo mu mmwe abebbirira nga basalinkiriza. Kale abo abamenya ekiragiro kye beerinde, si kulwa nga omutawaana gubatuukako oba ekibonerezo ekirumya kibatuukeko.

لَا تَجْعَلُوا دُعَاءَ الرَّسُولِ بَيْنَكُمْ كَدُعَاءِ بَعْضِكُمْ بَعْضًا ۚ قَدْ يَعْلَمُ اللَّهُ الَّذِينَ يَتَسَلَّلُونَ مِنْكُمْ لِوَاذًا ۚ فَلْيَحْذَرِ الَّذِينَ يُخَالِفُونَ عَنْ أَمْرِهِ أَنْ تُصِيبَهُمْ فِتْنَةٌ أَوْ يُصِيبَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦٤﴾

65. Muwulirize! Mazima ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi bya Allah. Ddala y'amanyi ki kye muli. Era ku lunaku lwe balizzibwayo gy'ali, kale alibategeeza ebyo bye baakolanga. Era Allah y'amanyi obulungi buli kimu.

أَلَا إِنَّ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ قَدْ يَعْلَمُ مَا أَنْتُمْ عَلَيْهِ وَيَوْمَ يُرْجَعُونَ إِلَيْهِ فَيُنَبِّئُهُمْ بِمَا عَمِلُوا ۗ وَاللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٦٥﴾

ع ٩ ١٥



ركوعاتها ٦ — سُوْرَةُ الْفُرْقَانِ مَكِّيَّةٌ ٢٥

## AL-FURQĀN

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. Nannyini mikisa y'Oyo eyassa ku Muweereza we Ekyawula *ebirungi n'ebibi,* alyooke abe Omulabuzi eri ensi yonna.

تَبٰرَكَ الَّذِيْ نَزَّلَ الْفُرْقَانَ عَلٰى عَبْدِهٖ لِيَكُوْنَ لِلْعٰلَمِيْنَ نَذِيْرَا ۙ ٢

3. Y'oyo nannyini bwakabaka bw'eggulu n'ensi, era tatwalanga mwana yenna, era talina gwe yeegatta naye mu bwakabaka, era y'eyatonda buli kimu, n'akigerekera ekigero.

الَّذِيْ لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَلَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا وَّلَمْ يَكُنْ لَّهٗ شَرِيْكٌ فِي الْمُلْكِ وَخَلَقَ كُلَّ شَيْءٍ فَقَدَّرَهٗ تَقْدِيْرًا ٣

4. Naye *abatakkiriza* beefunirayo abasinzibwa abalala ebbali we, abatayinza na kutonda kyonna ate nga nabo batondebwa butondebwa, era tebalina buyinza kwerumya wadde okwegasa, era tabalina buyinza ku kufa wadde ku bulamu wadde ku kuzuukira.

وَاتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِهٖٓ اٰلِهَةً لَّا يَخْلُقُوْنَ شَيْـًٔا وَّهُمْ يُخْلَقُوْنَ وَلَا يَمْلِكُوْنَ لِاَنْفُسِهِمْ ضَرًّا وَّلَا نَفْعًا وَّلَا يَمْلِكُوْنَ مَوْتًا وَّلَا حَيٰوةً وَّلَا نُشُوْرًا ٤

5. Era abatakkiriza bagamba nti: Kino si kirala wabula bwe bulimba bwe yayiiya nga n'abantu abalala bwe bamuyambako. Mazima baleese ekibi n'obulimba.

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِنْ هٰذَآ اِلَّآ اِفْكُ ِۨافْتَرٰىهُ وَاَعَانَهٗ عَلَيْهِ قَوْمٌ اٰخَرُوْنَ ۛ فَقَدْ جَاۤءُوْ ظُلْمًا وَّزُوْرًا ٥

6. Era bagamba nti: Ngero z'abedda ze yawandiikisa, kale zimusomerwa enkya n'eggulo.

وَقَالُوْٓا اَسَاطِيْرُ الْاَوَّلِيْنَ اكْتَتَبَهَا فَهِيَ تُمْلٰى عَلَيْهِ بُكْرَةً وَّاَصِيْلًا ٦

7. Gamba nti: Oyo amanyi ebyaama ebiri mu ggulu ne mu nsi y'eyagissa. Mazima Ye ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

قُلْ اَنْزَلَهُ الَّذِيْ يَعْلَمُ السِّرَّ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ اِنَّهٗ كَانَ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ٧

8. Era bagamba nti: Mubaka nnabaki ono alya emmere n'atambula ne mu butale? Ye lwaaki teyassizibwa malayika abeerenga naye nga omulabuzi?

وَقَالُوْا مَالِ هٰذَا الرَّسُوْلِ يَاْكُلُ الطَّعَامَ وَيَمْشِيْ فِي الْاَسْوَاقِ ۗ لَوْلَآ اُنْزِلَ اِلَيْهِ مَلَكٌ فَيَكُوْنَ مَعَهٗ نَذِيْرًا ۙ ٨

9. Oba okumussiza eggwanika, oba okubeera n'olusuku lw'alyamu? Era aboononyi bagamba nti: Gwemugoberera si mulala wabula musajja muloge.

اَوْ يُلْقٰٓى اِلَيْهِ كَنْزٌ اَوْ تَكُوْنُ لَهٗ جَنَّةٌ يَّاْكُلُ مِنْهَا ۗ وَقَالَ الظّٰلِمُوْنَ اِنْ تَتَّبِعُوْنَ اِلَّا رَجُلًا مَّسْحُوْرًا ٩

انْظُرْ كَيْفَ ضَرَبُوا لَكَ الْأَمْثَالَ فَضَلُّوا فَلَا يَسْتَطِيعُونَ سَبِيلًا ﴿١٠﴾

10. Kale laba engeri gye bakugerageranyaamu! Olwo babulidde ddala, tebakyayinza *kuzuula* kkubo.

**Ruku 2**

تَبَارَكَ الَّذِي إِنْ شَاءَ جَعَلَ لَكَ خَيْرًا مِنْ ذَٰلِكَ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ وَيَجْعَلْ لَكَ قُصُورًا ﴿١١﴾

11. Nannyini mikisa y'Oyo bw'anaaba ayagadde, ajja okukuwa ebirungi ebisinga ne kw'ebyo *bye bagamba* — ensuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo — era akuwe n'embiri.

بَلْ كَذَّبُوا بِالسَّاعَةِ ۖ وَأَعْتَدْنَا لِمَنْ كَذَّبَ بِالسَّاعَةِ سَعِيرًا ﴿١٢﴾

12. Wewaawo baalimbisa n'Essaawa *eyalagaanyizibwa*. Naye twategekera buli alimbisa Essaawa omuliro ogubumbujja.

إِذَا رَأَتْهُمْ مِنْ مَكَانٍ بَعِيدٍ سَمِعُوا لَهَا تَغَيُّظًا وَزَفِيرًا ﴿١٣﴾

13. Awo bwe gulibalengera *nga bali* mu kifo ekyesuddeko, baliguwulira nga gweswanta era nga guwuluguma.

وَإِذَا أُلْقُوا مِنْهَا مَكَانًا ضَيِّقًا مُقَرَّنِينَ دَعَوْا هُنَالِكَ ثُبُورًا ﴿١٤﴾

14. Era bwe baligusuulibwamu mu kafo ak'akanyigo nga basibiddwa ku njegere, olwo balisaba okuzikirira.

لَا تَدْعُوا الْيَوْمَ ثُبُورًا وَاحِدًا وَادْعُوا ثُبُورًا كَثِيرًا ﴿١٥﴾

15. *Baligambibwa nti:* Olwa leero temusaba kuzikirira kwa *mulundi* gumu, naye musabe okuzikirira kwa *nfunda* nnyingi.

قُلْ أَذَٰلِكَ خَيْرٌ أَمْ جَنَّةُ الْخُلْدِ الَّتِي وُعِدَ الْمُتَّقُونَ ۚ كَانَتْ لَهُمْ جَزَاءً وَمَصِيرًا ﴿١٦﴾

16. Gamba nti: Abaffe, ekyo ky'ekirungi, oba Janna ey'olubeerera eyo eyalagaanyizibwa abawulize nga y'eriba empeera yaabwe era nga bwe buddo?

لَهُمْ فِيهَا مَا يَشَاءُونَ خَالِدِينَ ۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ وَعْدًا مَسْئُولًا ﴿١٧﴾

17. Balifuniramu buli kye balyetaaga, babeere omwo *lubeerera*. Ekyo nno ky'ekisuubizo ekiri ku Mukama wo ekisabirirwa *bulijjo.*

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ فَيَقُولُ أَأَنْتُمْ أَضْلَلْتُمْ عِبَادِي هَٰؤُلَاءِ أَمْ هُمْ ضَلُّوا السَّبِيلَ ﴿١٨﴾

18. Era olunaku lw'alibakung'aanya n'ebyo bye baasinzanga ebbali wa Allah, kale aligamba *ebyo bye baasinzanga* nti: Abaffe, mmwe mwabuza abaweereza bange bano oba bo bennyini be baawaba ku kkubo?

قَالُوا سُبْحَانَكَ مَا كَانَ يَنْبَغِي لَنَا أَنْ نَتَّخِذَ مِنْ دُونِكَ مِنْ أَوْلِيَاءَ وَلَٰكِنْ مَتَّعْتَهُمْ وَآبَاءَهُمْ حَتَّىٰ نَسُوا الذِّكْرَ وَكَانُوا قَوْمًا بُورًا ﴿١٩﴾

19. Baligamba nti: Obutuukirivu bubwo! Kyali tekitusaanira kwefunirayo ba mikwano balala ebbali wo, naye *bano* Ggwe wabeeyagaza ne bakitaabwe okutuusa lwe beerabira okubuulirira nebafuuka abantu abazikiridde.

فَقَدْ كَذَّبُوكُمْ بِمَا تَقُولُونَ فَمَا تَسْتَطِيعُونَ صَرْفًا وَلَا نَصْرًا ۚ وَمَنْ يَظْلِمْ مِنْكُمْ نُذِقْهُ عَذَابًا كَبِيرًا ﴿٢٠﴾

20. *Allah aligamba nti*: Kale *baabo* babalimbisizza kw'ebyo bye mugambye, kale temukyayinza kuggyawo *kibonerezo* wadde *okufuna* obuyambi. Era yenna mu mmwe eyayonoona, tujja kumuloza ku kibonerezo makeke.

21. Era tetutumanga Batume bonna olubereberye lwo wabula ddala baalyanga emmere era nga batambula ne mu butale. Era abamu mu mmwe tubafuula ekigezo eri abalala. Abaffe, munaagumiikiriza? Naye Mukama wo alaba nnyo.

وَمَآ أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ مِنَ الْمُرْسَلِيْنَ إِلَّآ إِنَّهُمْ لَيَأْكُلُوْنَ الطَّعَامَ وَيَمْشُوْنَ فِي الْأَسْوَاقِ ۗ وَجَعَلْنَا بَعْضَكُمْ لِبَعْضٍ فِتْنَةً ۗ أَتَصْبِرُوْنَ ۚ وَكَانَ رَبُّكَ بَصِيْرًا ﴿٢١﴾

**Ruku 3**
**Juzu 19**

22. Era abo abatasuubira kusinsinkana naffe baagamba nti: Lwaaki ba malayika tebassibwa gye tuli oba netulaba ne ku Mukama waffe? Mazima ku bwabwe beekuza nnyo era bajeemye okujeema kunene.

وَقَالَ الَّذِيْنَ لَا يَرْجُوْنَ لِقَآءَنَا لَوْلَآ أُنْزِلَ عَلَيْنَا الْمَلٰٓئِكَةُ أَوْ نَرٰى رَبَّنَا ۗ لَقَدِ اسْتَكْبَرُوْا فِيْٓ أَنْفُسِهِمْ وَعَتَوْ عُتُوًّا كَبِيْرًا ﴿٢٢﴾

23 Olunaku lwe baliraba ba malayika, kw'olwo tewaliba mawulire ga ssanyu eri aboonoonyi, era baligamba nti: *Singa nno waliwo* ku lukomera olutukomera !

يَوْمَ يَرَوْنَ الْمَلٰٓئِكَةَ لَا بُشْرٰى يَوْمَئِذٍ لِّلْمُجْرِمِيْنَ وَيَقُوْلُوْنَ حِجْرًا مَّحْجُوْرًا ﴿٢٣﴾

24. Era tulyolekera eri buli mulimu gwe baakola, olwo tuligufuula ng'effufugge erifuumuuka.

وَقَدِمْنَآ إِلٰى مَا عَمِلُوْا مِنْ عَمَلٍ فَجَعَلْنٰهُ هَبَآءً مَّنْثُوْرًا ﴿٢٤﴾

25. Abatuuze b'omu Janna kw'olwo be balibeera mu maka amalungi, n'ebiwummulo amakula.

أَصْحٰبُ الْجَنَّةِ يَوْمَئِذٍ خَيْرٌ مُّسْتَقَرًّا وَّأَحْسَنُ مَقِيْلًا ﴿٢٥﴾

26. Era olunaku eggulu n'ebire lwe biryabikayabika, olwo ba malayika balissibwa olussa.

وَيَوْمَ تَشَقَّقُ السَّمَآءُ بِالْغَمَامِ وَنُزِّلَ الْمَلٰٓئِكَةُ تَنْزِيْلًا ﴿٢٦﴾

27. Obwakabaka obw'amazima kw'olwo buliba bwa *Allah,* Omusaasizi ennyo; era luliba lunaku lukakali eri abatakkiriza.

اَلْمُلْكُ يَوْمَئِذِ ٱلْحَقُّ لِلرَّحْمٰنِ ۗ وَكَانَ يَوْمًا عَلَى الْكٰفِرِيْنَ عَسِيْرًا ﴿٢٧﴾

28. Era olunaku *olwo* omwonoonyi aliruma engalo ze nga bw'agamba nti: Zinsanze, singa kale nakwata ekkubo *limu* n'Omubaka!

وَيَوْمَ يَعَضُّ الظَّالِمُ عَلٰى يَدَيْهِ يَقُوْلُ يٰلَيْتَنِي اتَّخَذْتُ مَعَ الرَّسُوْلِ سَبِيْلًا ﴿٢٨﴾

29. Woowe! Singa kale saatwala gundi nga ow'omukwano!

يٰوَيْلَتٰى لَيْتَنِيْ لَمْ أَتَّخِذْ فُلَانًا خَلِيْلًا ﴿٢٩﴾

30. Mazima y'eyampabya ku Kubuulirira *kwa Allah* nga kumaze okuntuukako. Era ddala Sitaani njabulizi eri omuntu.

لَقَدْ أَضَلَّنِيْ عَنِ الذِّكْرِ بَعْدَ إِذْ جَآءَنِيْ ۗ وَكَانَ الشَّيْطٰنُ لِلْإِنْسَانِ خَذُوْلًا ﴿٣٠﴾

31. Era Mutume aligamba nti: Ayi Mukama wange, mazima abantu bange baatwala Kur'āni eno ng'ekifulukwa.

وَقَالَ الرَّسُوْلُ يٰرَبِّ إِنَّ قَوْمِي اتَّخَذُوْا هٰذَا الْقُرْاٰنَ مَهْجُوْرًا ﴿٣١﴾



32. Era bwe tutyo tuteerawo buli Nabbi omulabe okuva mu boonoonyi; naye Mukama wo amala okuba Omulung'amya *n'okuba* Omuyambi.

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوًّا مِّنَ الْمُجْرِمِينَ ۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ هَادِيًا وَنَصِيرًا ﴿٣٢﴾

33. Era abatakkiriza baagamba nti: Lwaaki Kur'āni teyamussibwako yonna lumu? Bwe kityo, *twagissa bitundutundu* tulyooke tuginywezese omutima gwo, era twagitegeka olutegeka.

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ الْقُرْآنُ جُمْلَةً وَاحِدَةً ۚ كَذَٰلِكَ لِنُثَبِّتَ بِهِ فُؤَادَكَ ۖ وَرَتَّلْنَاهُ تَرْتِيلًا ﴿٣٣﴾

34. Era tebakuleetera nsonga yonna, wabula naffe tukuleetera amazima n'okunnyonnyola okusingira ddala obulungi.

وَلَا يَأْتُونَكَ بِمَثَلٍ إِلَّا جِئْنَاكَ بِالْحَقِّ وَأَحْسَنَ تَفْسِيرًا ﴿٣٤﴾

35. Abo be balikung'aanyizibwa okulaga eri omuliro *nga beevuunise* ku byeenyi byaabwe, abo be baliba mu kifo ekisingira ddala obubi era be baawaba ennyo ku kkubo *eggolokofu.*

الَّذِينَ يُحْشَرُونَ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ إِلَىٰ جَهَنَّمَ أُولَٰئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٣٥﴾

**Ruku 4**

36. Era mazima twawa Mūsa Ekitabo, netumussaako ne muganda we Hārūna nga ye mubeezi.

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ وَجَعَلْنَا مَعَهُ أَخَاهُ هَارُونَ وَزِيرًا ﴿٣٦﴾

37. Netugamba nti: Mwembi mugende eri abantu abaalimbisa obubonero bwaffe; kale *bwe baabugaana,* twabazikiriza oluzikiriza.

فَقُلْنَا اذْهَبَا إِلَى الْقَوْمِ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا فَدَمَّرْنَاهُمْ تَدْمِيرًا ﴿٣٧﴾

38. N'abantu ba Nūhu bwe baalimbisa Abatume, twabasaanyaawo era netubafuula akabonero eri abantu. Era twategekera aboonoonyi ekibonerezo ekirumya.

وَقَوْمَ نُوحٍ لَّمَّا كَذَّبُوا الرُّسُلَ أَغْرَقْنَاهُمْ وَجَعَلْنَاهُمْ لِلنَّاسِ آيَةً ۖ وَأَعْتَدْنَا لِلظَّالِمِينَ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٣٨﴾

39. Era *twazikiriza* aba 'Ādi n'aba Thamūda n'abantu b'oku luzzi n'emirembe *emirala* mingi wakati w'egyo.

وَعَادًا وَثَمُودَ وَأَصْحَابَ الرَّسِّ وَقُرُونًا بَيْنَ ذَٰلِكَ كَثِيرًا ﴿٣٩﴾

40. Era buli bamu twabateerangawo eby'okulabirako *by'abo abaabakulembera;* era bonna twabazikiriza oluzikiriza.

وَكُلًّا ضَرَبْنَا لَهُ الْأَمْثَالَ ۖ وَكُلًّا تَبَّرْنَا تَتْبِيرًا ﴿٤٠﴾

41. Era ddala baamala okutuukako ku kibuga ekyatonnyesebwako enkuba ey'akabi. Abaffe, tebaakiraba? Naye era tebasuubira kuzuukira.

وَلَقَدْ أَتَوْا عَلَى الْقَرْيَةِ الَّتِي أُمْطِرَتْ مَطَرَ السَّوْءِ ۚ أَفَلَمْ يَكُونُوا يَرَوْنَهَا ۚ بَلْ كَانُوا لَا يَرْجُونَ نُشُورًا ﴿٤١﴾

42. Era bwe bakulaba, tebakutwala wabula ng'ekyokuzannyisa, *nga bagamba nti:* Abaffe, ono Allah gwe yatuma ng'Omubaka?

وَإِذَا رَأَوْكَ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا أَهَٰذَا الَّذِي بَعَثَ اللَّهُ رَسُولًا ﴿٤٢﴾

43. Mazima kaali kata atuwugule ku bakatonda baffe, singa tetwagumira ku bo. Naye mangu nnyo bajja kumanya ani

إِن كَادَ لَيُضِلُّنَا عَنْ آلِهَتِنَا لَوْلَا أَن صَبَرْنَا عَلَيْهَا ۚ وَسَوْفَ يَعْلَمُونَ

yawaba ku kkubo, awo nga balabye ekibonerezo.

حِيْنَ يَرَوْنَ الْعَذَابَ مَنْ اَضَلُّ سَبِيْلًا ﴿٤٣﴾

44. Abaffe, omulabye oyo atwala okwagala kwe nti ye Katonda we? Abaffe, ggwe onooba omulabirizi we?

اَرَءَيْتَ مَنِ اتَّخَذَ اِلٰـهَهٗ هَوٰىهُ ؕ اَفَاَنْتَ تَكُوْنُ عَلَيْهِ وَكِيْلًا ﴿٤٤﴾

45. Abaffe, olowooza nti abasinga obungi mu bo bawulira oba bategeera? Bo baling'anga bisolo, wabula ate bo basinga nawo mu kuwaba ku kkubo.

اَمْ تَحْسَبُ اَنَّ اَكْثَرَهُمْ يَسْمَعُوْنَ اَوْ يَعْقِلُوْنَ ؕ اِنْ هُمْ اِلَّا كَالْاَنْعَامِ بَلْ هُمْ اَضَلُّ سَبِيْلًا ﴿٤٥﴾

**Ruku 5**

46. Abaffe, tolaba nga Mukama wo bw'awanvuya ekisiikirize? Era singa yayagala, yaalikifudde ekitavaawo. N'oluvannyuma twafuula enjuba okuba endagirizi ya kyo.

اَلَمْ تَرَ اِلٰى رَبِّكَ كَيْفَ مَدَّ الظِّلَّ ۚ وَلَوْ شَآءَ لَجَعَلَهٗ سَاكِنًا ۚ ثُمَّ جَعَلْنَا الشَّمْسَ عَلَيْهِ دَلِيْلًا ﴿٤٦﴾

47. N'oluvannyuma tukisikira gye tuli olusika olw'ekimpowooze.

ثُمَّ قَبَضْنٰهُ اِلَيْنَا قَبْضًا يَّسِيْرًا ﴿٤٧﴾

48. Era y'Oyo eyabakolera ekiro okuba ekibikka, n'otulo okuba ekiwummulo, era n'afuula emisana okuba okusaasaana.

وَهُوَ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الَّيْلَ لِبَاسًا وَّ النَّوْمَ سُبَاتًا وَّجَعَلَ النَّهَارَ نُشُوْرًا ﴿٤٨﴾

49. Era y'Oyo atuma empewo okuwa amawulire ag'essanyu agakulembera okusaasira kwe, era tussa amazzi amayonjo okuva mu bire,

وَهُوَ الَّذِيْٓ اَرْسَلَ الرِّيٰحَ بُشْرًا بَيْنَ يَدَيْ رَحْمَتِهٖ ۚ وَاَنْزَلْنَا مِنَ السَّمَآءِ مَآءً طَهُوْرًا ﴿٤٩﴾

50. Tulyooke tugalamusise ensi efudde, era tuganywesa bingi mw'ebyo bye twatonda—ebisolo n'abantu.

لِّنُحْيِيَ بِهٖ بَلْدَةً مَّيْتًا وَّ نُسْقِيَهٗ مِمَّا خَلَقْنَآ اَنْعَامًا وَّ اَنَاسِيَّ كَثِيْرًا ﴿٥٠﴾

51. Era ddala *Kur'āni* twaginnyonnyola wakati waabwe mu ngeri ezitali zimu balyooke bafumiitirize, naye abantu abasinga obungi baagaana, okuggyako obutakkiriza.

وَلَقَدْ صَرَّفْنٰهُ بَيْنَهُمْ لِيَذَّكَّرُوْا ۖ فَاَبٰٓى اَكْثَرُ النَّاسِ اِلَّا كُفُوْرًا ﴿٥١﴾

52. Era singa twayagala, ddala twalitumye Omulabuzi mu buli kibuga.

وَلَوْ شِئْنَا لَبَعَثْنَا فِيْ كُلِّ قَرْيَةٍ نَّذِيْرًا ﴿٥٢﴾

53. Kale togondera batakkiriza wabula siitaana nabo nayo (Kur'āni) olusiitaana kasiggu.

فَلَا تُطِعِ الْكٰفِرِيْنَ وَ جَاهِدْهُمْ بِهٖ جِهَادًا كَبِيْرًا ﴿٥٣﴾

54. Era Ye y'Oyo akulukusa ennyanja ebbiri awamu, eno nga ya ggwoowo, mpoomerevu ate eno nga ya munnyu, ekaayirira; naye n'assa wakati wa zombi ekiziyiza n'ekikomera olukomera.

وَ هُوَ الَّذِيْ مَرَجَ الْبَحْرَيْنِ هٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ وَّهٰذَا مِلْحٌ اُجَاجٌ ۚ وَجَعَلَ بَيْنَهُمَا بَرْزَخًا وَّحِجْرًا مَّحْجُوْرًا ﴿٥٤﴾

55. Era y'Oyo eyatonda omuntu mu mazzi, n'oluvannyuma n'amuggyamu olulyo

وَهُوَ الَّذِيْ خَلَقَ مِنَ الْمَآءِ بَشَرًا

n'abako. Era Mukama wo ye w'Obuyinza ennyo.

فَجَعَلَهُ نَسَبًا وَصِهْرًا ۗ وَكَانَ رَبُّكَ قَدِيرًا ﴿٥٥﴾

56. Era basinza ebiri ebbali wa Allah ebitayinza kubagasa wadde okubalumya. Era omutakkiriza ye muyambi *w'abawakanya* Mukama we.

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَنفَعُهُمْ وَلَا يَضُرُّهُمْ ۗ وَكَانَ الْكَافِرُ عَلَىٰ رَبِّهِ ظَهِيرًا ﴿٥٦﴾

57. Era tetwakutuma wabula lwa kuba muwi wa mawulire ag'essanyu era Omulabuzi.

وَمَا أَرْسَلْنَاكَ إِلَّا مُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٥٧﴾

58. Gamba nti: Nze sibasaba mpeera ku kyo, okuggyako oyo aba ayagadde akwate ekkubo eliraga eri Mukama we.

قُلْ مَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِلَّا مَن شَاءَ أَن يَتَّخِذَ إِلَىٰ رَبِّهِ سَبِيلًا ﴿٥٨﴾

59. Era weesigenga Oyo Omulamu, Atafa, era mutenderezenga n'amatendo ge. Era Ye amala okuba Omumanyi w'ebyonoono by'abaweereza be,

وَتَوَكَّلْ عَلَى الْحَيِّ الَّذِي لَا يَمُوتُ وَسَبِّحْ بِحَمْدِهِ ۚ وَكَفَىٰ بِهِ بِذُنُوبِ عِبَادِهِ خَبِيرًا ﴿٥٩﴾

60. Y'oyo eyatonda eggulu n'ensi n'ebiri wakati wa byombi mu biseera mukaaga, n'oluvannyuma n'atebenkera ku Nnamulondo. *Ye* Musaasizi ennyo! Kale weebuuze ebimufaako eri oyo amanyi.

الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوَىٰ عَلَى الْعَرْشِ ۚ الرَّحْمَٰنُ فَاسْأَلْ بِهِ خَبِيرًا ﴿٦٠﴾

61. Era bwe bagambibwa nti: Muvuunamire *Allah* Omusaasizi ennyo, bagamba nti: Omusaasizi ennyo y'ani? Abaffe, tumale gavuunamira buli ky'onootulagira? Era kibongera kwesamba.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ اسْجُدُوا لِلرَّحْمَٰنِ قَالُوا وَمَا الرَّحْمَٰنُ أَنَسْجُدُ لِمَا تَأْمُرُنَا وَزَادَهُمْ نُفُورًا ۩ ﴿٦١﴾

**Ruku 6**

62. Nannyini mikisa y'Oyo eyakola enkulungo *z'emmunyeenye* ku ggulu, n'alissaako ettaala *eyaka,* n'omwezi ogutangaala.

تَبَارَكَ الَّذِي جَعَلَ فِي السَّمَاءِ بُرُوجًا وَجَعَلَ فِيهَا سِرَاجًا وَقَمَرًا مُّنِيرًا ﴿٦٢﴾

63. Era y'Oyo eyakola ekiro n'emisana nga bigobagana, olw'okugasa oyo ayagala okufumiitiriza oba ayagala okwebaza.

وَهُوَ الَّذِي جَعَلَ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ خِلْفَةً لِّمَنْ أَرَادَ أَن يَذَّكَّرَ أَوْ أَرَادَ شُكُورًا ﴿٦٣﴾

64. Era abaweereza b'Omusaasizi ennyo be bo abatambula ku nsi nga bawombeefu, era nga abatategeera bwe boogera gye bali, bagamba nti: Mirembe!

وَعِبَادُ الرَّحْمَٰنِ الَّذِينَ يَمْشُونَ عَلَى الْأَرْضِ هَوْنًا وَإِذَا خَاطَبَهُمُ الْجَاهِلُونَ قَالُوا سَلَامًا ﴿٦٤﴾

65. Era abo abasula nga bavuunama nga bwe beesimba mu maaso ga Mukama waabwe,

وَالَّذِينَ يَبِيتُونَ لِرَبِّهِمْ سُجَّدًا وَقِيَامًا ﴿٦٥﴾

66. Era abo abagamba nti: Mukama waffe, tuwuguleko ekibonerezo kya Jahannamu; mazima ekibonerezo kya yo kya kabi nnyo.

وَالَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا اصْرِفْ عَنَّا عَذَابَ جَهَنَّمَ ۖ إِنَّ عَذَابَهَا كَانَ غَرَامًا ﴿٦٦﴾

إِنَّهَا سَآءَتْ مُسْتَقَرًّا وَّمُقَامًا ﴿٦٧﴾

67. Mazima ekyo ky'ekiwummulo era ge maka amabi ennyo;

وَالَّذِيْنَ إِذَآ أَنْفَقُوْا لَمْ يُسْرِفُوْا وَلَمْ يَقْتُرُوْا وَكَانَ بَيْنَ ذٰلِكَ قَوَامًا ﴿٦٨﴾

68. Era abo ababa nga basaasaanya nebatadiibuuda ate nebatakodowala, wabula nebabeera wakati w'ebyo *byombi;*

وَالَّذِيْنَ لَا يَدْعُوْنَ مَعَ اللّٰهِ إِلٰهًا اٰخَرَ وَلَا يَقْتُلُوْنَ النَّفْسَ الَّتِيْ حَرَّمَ اللّٰهُ إِلَّا بِالْحَقِّ وَلَا يَزْنُوْنَ ۚ وَمَنْ يَّفْعَلْ ذٰلِكَ يَلْقَ أَثَامًا ﴿٦٩﴾

69. Era abo abatawanjagira musinzibwa mulala awamu ne Allah, era abatatta muntu oyo Allah gwe yaziyiza *okutta,* wabula mu butongole, era abatayenda. Naye oyo akola ebyo y'alisisinkana n'ekibonerezo ky'ekibi.

يُّضٰعَفْ لَهُ الْعَذَابُ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ وَيَخْلُدْ فِيْهِ مُهَانًا ﴿٧٠﴾

70. Alyongezebwa n'ekibonerezo *ekirala* ku lunaku lw'okuzuukira, era alibeera mu kyo nga munyoomoofu,

إِلَّا مَنْ تَابَ وَاٰمَنَ وَعَمِلَ عَمَلًا صَالِحًا فَأُولٰٓئِكَ يُبَدِّلُ اللّٰهُ سَيِّاٰتِهِمْ حَسَنٰتٍ ۗ وَكَانَ اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿٧١﴾

71. Okuggyako oyo alibonerera, n'akkiriza era n'akola ebikolwa ebirungi; kale abo Allah alikyuusa ebibi byabwe mu birungi; era Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

وَمَنْ تَابَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَإِنَّهُ يَتُوْبُ إِلَى اللّٰهِ مَتَابًا ﴿٧٢﴾

72. Naye oyo alibonerera era n'akola *n'ebikolwa* ebirungi, mazima oyo y'aliba ayolekedde eri Allah mu butuufu;

وَالَّذِيْنَ لَا يَشْهَدُوْنَ الزُّوْرَ ۙ وَإِذَا مَرُّوْا بِاللَّغْوِ مَرُّوْا كِرَامًا ﴿٧٣﴾

73. Era abo abatajulira bya bulimba, era nga bwe bayita awali ebya sswakaba, bayitawo na kitiibwa;

وَالَّذِيْنَ إِذَا ذُكِّرُوْا بِاٰيٰتِ رَبِّهِمْ لَمْ يَخِرُّوْا عَلَيْهَا صُمًّا وَّعُمْيَانًا ﴿٧٤﴾

74. Era abo ababa nga bajjukizibbwa Aya za Mukama waabwe, nebatamala gazigwako ng'abaggavu b'amatu n'abazibu b'amaaso.

وَالَّذِيْنَ يَقُوْلُوْنَ رَبَّنَا هَبْ لَنَا مِنْ أَزْوَاجِنَا وَذُرِّيّٰتِنَا قُرَّةَ أَعْيُنٍ وَّاجْعَلْنَا لِلْمُتَّقِيْنَ إِمَامًا ﴿٧٥﴾

75. Era n'abo abagamba nti: Mukama waffe, tuwe mu be tufumbiriganwa nabo ne mu zzadde lyaffe ebikkakkanya amaaso, era otufuule okuba omukulembeze w'abatya Allah.

أُولٰٓئِكَ يُجْزَوْنَ الْغُرْفَةَ بِمَا صَبَرُوْا وَيُلَقَّوْنَ فِيْهَا تَحِيَّةً وَّسَلٰمًا ﴿٧٦﴾

76. Abo be balisasulwa ekifo ekya waggulu *mu Janna* olw'okugumiikiriza kwabwe, era baliyanirizibwamu n'okulamusa n'emirembe,

خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ۚ حَسُنَتْ مُسْتَقَرًّا وَّمُقَامًا ﴿٧٧﴾

77. Omwo mwe balibeera nga ky'ekiwummulo era nga ge maka amakula.

قُلْ مَا يَعْبَؤُا بِكُمْ رَبِّيْ لَوْلَا دُعَآؤُكُمْ ۚ فَقَدْ كَذَّبْتُمْ فَسَوْفَ يَكُوْنُ لِزَامًا ﴿٧٨﴾

78. Gamba *abatakkiriza* nti: Mukama wange teyaalibafuddeko singa si kuwanjaga kwammwe. Naye nga bwe mulimbisizza *obubaka bwe,* kale mangu nnyo *kati ekibonerezo* kijja kuba lukokobe.



سُوْرَةُ الشُّعَرَآءِ مَكِّيَّةٌ ٢٦



## AL-SHU‘ARĀ’

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw’erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow’ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

2. Ṭā Sīn Mīm*

طٰسٓمّٓ (٢)

3. Zino ze Aya z’Ekitabo ekitangaaza.

تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ (٣)

4. Ob’olyawo newessa ennaku olw’okubanga tebafuuse bakkiriza.

لَعَلَّكَ بَاخِعٌ نَّفْسَكَ اَلَّا يَكُوْنُوْا مُؤْمِنِيْنَ (٤)

5. Bwe tuba nga twagadde, tussa gye bali akabonero okuva mu ggulu, kale n’ensingo zaabwe nezisigala nga zeekotese ku lwa ko.

اِنْ نَّشَاْ نُنَزِّلْ عَلَيْهِمْ مِّنَ السَّمَآءِ اٰيَةً فَظَلَّتْ اَعْنَاقُهُمْ لَهَا خٰضِعِيْنَ (٥)

6. Era tebatuukibwako Kubuulirira kwonna okupya okuva eri Omusaasizi ennyo, wabula bakukuba mabega.

وَمَا يَاْتِيْهِمْ مِّنْ ذِكْرٍ مِّنَ الرَّحْمٰنِ مُحْدَثٍ اِلَّا كَانُوْا عَنْهُ مُعْرِضِيْنَ (٦)

7. Kale ddala *yo* bagilimbisizza, naye mangu nnyo bajja kutuukibwako amawulire agafa kw’ebyo bye baali bajerega.

فَقَدْ كَذَّبُوْا فَسَيَاْتِيْهِمْ اَنْۢبٰٓؤُا مَا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ (٧)

8. Abaffe, tebatunulako eri ensi, bimeka bye twameza ku yo ebya buli ngeri amakula?

اَوَلَمْ يَرَوْا اِلَى الْاَرْضِ كَمْ اَنْۢبَتْنَا فِيْهَا مِنْ كُلِّ زَوْجٍ كَرِيْمٍ (٨)

9. Mazima mw’ebyo mulimu akabonero; naye abasinga obungi mu bo tebakkiriza.

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً ؕ وَمَا كَانَ اَكْثَرُهُمْ مُّؤْمِنِيْنَ (٩)

10. Era ddala Mukama wo ye Luwangula, Ow’ekisa ekingi.

وَاِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ (١٠)

**Ruku 2**

11. Era *Jjukira* nga Mukama wo bwe yakoowoola Mūsa nti: Genda eri abantu aboonoonyi—

وَاِذْ نَادٰى رَبُّكَ مُوْسٰٓى اَنِ ائْتِ الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ (١١)

12. Abantu ba Farāwo. Abaffe, era tebaatye Allah?

قَوْمَ فِرْعَوْنَ ؕ اَلَا يَتَّقُوْنَ (١٢)

13. N’agamba nti: Mukama wange, mazima ntya nti bajja kunnimbisa.

قَالَ رَبِّ اِنِّيْٓ اَخَافُ اَنْ يُّكَذِّبُوْنِ (١٣)

14. Era nkeng’entererwa mu kifuba kyange, n’olulimi lwange si lubalangufu; naye tumako n’eri Hārūna.

وَيَضِيْقُ صَدْرِيْ وَلَا يَنْطَلِقُ لِسَانِيْ فَاَرْسِلْ اِلٰى هٰرُوْنَ (١٤)

15. Ate balina ne kye banvunaana, kale ntya nti bajja kunzita.

وَلَهُمْ عَلَيَّ ذَنْۢبٌ فَاَخَافُ اَنْ يَّقْتُلُوْنِ (١٥)

---

*26:2. Allah Ye Mutukuvu ennyo, Awulira byonna, Amanyi byonna.*

16. *Allah* n’agamba nti: Tekisoboka! Kale mugende mwembi n’obubonero bwaffe, naffe tuli wamu nammwe tuwuliriza.

قَالَ كَلَّا ۚ فَاذْهَبَا بِآيَاتِنَا إِنَّا مَعَكُم مُّسْتَمِعُونَ ﴿١٦﴾

17. Kale mwembi mugende eri Farāwo mugambe nti: Ddala tuli Babaka ba Mukama w’ebitonde byonna,

فَأْتِيَا فِرْعَوْنَ فَقُولَا إِنَّا رَسُولُ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٧﴾

18. Kale leka abaana ba Isirairi *bagende* naffe.

أَنْ أَرْسِلْ مَعَنَا بَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿١٨﴾

19. *Farāwo* n’agamba *Mūsa* nti: Tetwakulerera mu ffe nga oli muto, n’omala mu ffe emyaka mingi mu bulamu bwo?

قَالَ أَلَمْ نُرَبِّكَ فِينَا وَلِيدًا وَلَبِثْتَ فِينَا مِنْ عُمُرِكَ سِنِينَ ﴿١٩﴾

20. Era n’okola n’ekikolwa kyo ekyo kye wakola? Wamma ddala oli mw’abo abatasiima.

وَفَعَلْتَ فَعْلَتَكَ الَّتِي فَعَلْتَ وَأَنتَ مِنَ الْكَافِرِينَ ﴿٢٠﴾

21. *Mūsa* n’agamba nti: Wewaawo nakikola, bwe kityo nange nnali mw’abo abaasobya.

قَالَ فَعَلْتُهَا إِذًا وَأَنَا مِنَ الضَّالِّينَ ﴿٢١﴾

22. Kale nabadduka nga mbatidde, naye Mukama wange nampa obuyinza *n’amagezi* era n’anfuula *omu* mu Babaka.

فَفَرَرْتُ مِنكُمْ لَمَّا خِفْتُكُمْ فَوَهَبَ لِي رَبِّي حُكْمًا وَجَعَلَنِي مِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿٢٢﴾

23. Abaffe, ekisa ekyo ky’onkomereza, ky’ekyakufuuza abaana ba Isirairi abaddu?

وَتِلْكَ نِعْمَةٌ تَمُنُّهَا عَلَيَّ أَنْ عَبَّدتَّ بَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿٢٣﴾

24. Farāwo n’agamba nti: Kazzi Mukama w’ensi yonna y’ani?

قَالَ فِرْعَوْنُ وَمَا رَبُّ الْعَالَمِينَ ﴿٢٤﴾

25. N’agamba nti: Ye Mukama w’emigigi gy’eggulu n’ensi, n’ebiri wakati wa byombi, bwe muba nga mukakasa.

قَالَ رَبُّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۖ إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ﴿٢٥﴾

26. *Farāwo* n’agamba abaali bamwetooloodde nti: Abaffe, temuwulira?

قَالَ لِمَنْ حَوْلَهُ أَلَا تَسْتَمِعُونَ ﴿٢٦﴾

27. *Mūsa* n’agamba nti: Ye Mukama wammwe era ye Mukama wa bakitamwe ab’edda.

قَالَ رَبُّكُمْ وَرَبُّ آبَائِكُمُ الْأَوَّلِينَ ﴿٢٧﴾

28. *Farāwo* n’agamba nti: Mazima omubaka wammwe eyabatumirwa, ddala mugwi wa ddalu.

قَالَ إِنَّ رَسُولَكُمُ الَّذِي أُرْسِلَ إِلَيْكُمْ لَمَجْنُونٌ ﴿٢٨﴾

29. *Mūsa* n’agamba nti: Ye Mukama w’ebuvanjuba n’ebugwanjuba, n’ebiri wakati wa byombi, bwe muba nga mukozesa amagezi.

قَالَ رَبُّ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۖ إِن كُنتُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢٩﴾

30. *Farāwo* n’agamba nti: Bw’onootwalayo omusinzibwa omulala atali nze, mazima nzija kukussa mu basibe.

قَالَ لَئِنِ اتَّخَذْتَ إِلَٰهًا غَيْرِي لَأَجْعَلَنَّكَ مِنَ الْمَسْجُونِينَ ﴿٣٠﴾

31. *Mūsa* n’agamba nti: Abaffe, ne bwe nnaakuleetera ekintu ekirabikira ddala?

قَالَ أَوَلَوْ جِئْتُكَ بِشَيْءٍ مُّبِينٍ ﴿٣١﴾

32. *Farāwo* n'agamba nti: Kale kireete, obanga oli mw'abo aboogera amazima.

قَالَ فَأْتِ بِهٖٓ اِنْ كُنْتَ مِنَ الصّٰدِقِيْنَ ۝٣٢

33. Olwo *Mūsa* kwe kusuula wansi omuggo gwe, okwejjuukiriza nga gwe musota ogulabikira ddala.

فَاَلْقٰى عَصَاهُ فَاِذَا هِيَ ثُعْبَانٌ مُّبِيْنٌ ۝٣٣

34. Ate bwe yaggyayo omukono gwe, okwejjuukiriza nga mweru tukutuku eri abalabi.

وَّ نَزَعَ يَدَهٗ فَاِذَا هِيَ بَيْضَآءُ لِلنّٰظِرِيْنَ ۝٣٤

**Ruku 3**

35. *Farāwo* n'agamba abakungu abaali bamwetooloodde nti: Mazima ono mulogo mukugu.

قَالَ لِلْمَلَاِ حَوْلَهٗٓ اِنَّ هٰذَا لَسٰحِرٌ عَلِيْمٌ ۝٣٥

36. Ayagala kubagoba mu nsi yammwe n'eddogo lye, naye kati mmwe muwa magezi ki?

يُّرِيْدُ اَنْ يُّخْرِجَكُمْ مِّنْ اَرْضِكُمْ بِسِحْرِهٖ ۖ فَمَاذَا تَاْمُرُوْنَ ۝٣٦

37. Nebagamba nti: Ogira omuleka ye ne muganda we, kale otume mu bibuga abalaalisi,

قَالُوْٓا اَرْجِهْ وَ اَخَاهُ وَ ابْعَثْ فِي الْمَدَآئِنِ حٰشِرِيْنَ ۝٣٧

38. Bakuleetere buli mulogo omukugu.

يَاْتُوْكَ بِكُلِّ سَحَّارٍ عَلِيْمٍ ۝٣٨

39. Kale abalogo baakung'aanyizibwa ku kiseera ekyalagaanyizibwa n'olunaku olwategekebwa.

فَجُمِعَ السَّحَرَةُ لِمِيْقَاتِ يَوْمٍ مَّعْلُوْمٍ ۝٣٩

40. Era n'abantu nebagambibwa nti: Abaffe, nammwe munaakung'aana,

وَّقِيْلَ لِلنَّاسِ هَلْ اَنْتُمْ مُّجْتَمِعُوْنَ ۝٤٠

41. Tulyooke tugoberere abalogo bwe banaaba nga be bawanguzi?

لَعَلَّنَا نَتَّبِعُ السَّحَرَةَ اِنْ كَانُوْا هُمُ الْغٰلِبِيْنَ ۝٤١

42. Kale abalogo bwe bajja, baagamba Farāwo nti: Abaffe, tunaafuna empeera bwe tunaaba nga ffe bawanguzi?

فَلَمَّا جَآءَ السَّحَرَةُ قَالُوْا لِفِرْعَوْنَ اَئِنَّ لَنَا لَاَجْرًا اِنْ كُنَّا نَحْنُ الْغٰلِبِيْنَ ۝٤٢

43. *Farāwo* n'agamba nti: Yee! Era mujja nakuba mu b'oku lusegere.

قَالَ نَعَمْ وَ اِنَّكُمْ اِذًا لَّمِنَ الْمُقَرَّبِيْنَ ۝٤٣

44. Mūsa n'abagamba nti: Musuulewo ebyo bye munaasuulawo.

قَالَ لَهُمْ مُّوْسٰٓى اَلْقُوْا مَآ اَنْتُمْ مُّلْقُوْنَ ۝٤٤

45. Kale nebasuulawo emiguwa gyabwe n'emiggo gyabwe, nebagamba nti: Ku lw'ekitiibwa kya Farāwo, tewali kuwannaanya, ffe bawanguzi.

فَاَلْقَوْا حِبَالَهُمْ وَ عِصِيَّهُمْ وَ قَالُوْا بِعِزَّةِ فِرْعَوْنَ اِنَّا لَنَحْنُ الْغٰلِبُوْنَ ۝٤٥

46. Olwo ne Mūsa yasuulawo omuggo gwe, okwejjuukiriza nga gumize byonna bye bajinzejinze!

فَاَلْقٰى مُوْسٰى عَصَاهُ فَاِذَا هِيَ تَلْقَفُ مَا يَاْفِكُوْنَ ۝٤٦

47. Olwo abalogo baawalirizibwa okweyala nebavuunama.

فَاُلْقِيَ السَّحَرَةُ سٰجِدِيْنَ ۝٤٧



48. Nebagamba nti: Tukkirizza Mukama w'ebitonde byonna,

قَالُوْٓا اٰمَنَّا بِرَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٨﴾

49. Mukama wa Mūsa ne Hārūna.

رَبِّ مُوْسٰى وَهٰرُوْنَ ﴿٤٩﴾

50. *Farāwo* n'agamba nti: Abaffe, mumukkirizza nga sinnaba nakubakkiriza? Mazima *ye* ye mukulu wammwe oyo eyabayigiriza obulogo, naye mangu nnyo mujja kumanya. Ddala nzija kubatemako emikono gyammwe n'amagulu gammwe mu mpulinkanya, era ddala mwenna nzija kubattira ku musaalaba.

قَالَ اٰمَنْتُمْ لَهٗ قَبْلَ اَنْ اٰذَنَ لَكُمْ ۚ اِنَّهٗ لَكَبِيْرُكُمُ الَّذِيْ عَلَّمَكُمُ السِّحْرَ ۚ فَلَسَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ؕ لَاُقَطِّعَنَّ اَيْدِيَكُمْ وَاَرْجُلَكُمْ مِّنْ خِلَافٍ وَّلَاُوصَلِّبَنَّكُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿٥٠﴾

51. Nebagamba nti: Tewali kabi, kasita tunadda eri Mukama waffe.

قَالُوْا لَا ضَيْرَ ۫ اِنَّآ اِلٰى رَبِّنَا مُنْقَلِبُوْنَ ﴿٥١﴾

52. Mazima tusuubira nti Mukama waffe ajja kutusonyiwa ebibi byaffe kuba ffe tusoose okuba abakkiriza.

اِنَّا نَطْمَعُ اَنْ يَّغْفِرَ لَنَا رَبُّنَا خَطٰيٰنَآ اَنْ كُنَّآ اَوَّلَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٥٢﴾

**Ruku 4**

53. Era twabikkulira Mūsa nti: Twala abaweereza bange ekiro, naye ddala mujja kuwonderwa.

وَاَوْحَيْنَآ اِلٰى مُوْسٰٓى اَنْ اَسْرِ بِعِبَادِيْٓ اِنَّكُمْ مُّتَّبَعُوْنَ ﴿٥٣﴾

54. Olwo Farāwo kwe kutuma abalaalisi mu bibuga.

فَاَرْسَلَ فِرْعَوْنُ فِى الْمَدَآئِنِ حٰشِرِيْنَ ﴿٥٤﴾

55. *Nebagamba nti:* Mazima bano kabiina katono nnyo.

اِنَّ هٰٓؤُلَآءِ لَشِرْذِمَةٌ قَلِيْلُوْنَ ﴿٥٥﴾

56. Ate ddala batunyiizizza na nnyo.

وَاِنَّهُمْ لَنَا لَغَآئِظُوْنَ ﴿٥٦﴾

57. Era ddala ffe kibiina ekiri obulindaala.

وَاِنَّا لَجَمِيْعٌ حٰذِرُوْنَ ﴿٥٧﴾

58. Bwe tutyo *abaajeema* twabaggya mu nsuku n'ensulo.

فَاَخْرَجْنٰهُمْ مِّنْ جَنّٰتٍ وَّعُيُوْنٍ ﴿٥٨﴾

*59.*N'amawanika n'ebifo eby'ekitiibwa.

وَّكُنُوْزٍ وَّمَقَامٍ كَرِيْمٍ ﴿٥٩﴾

60. Bwe tutyo netubisikiza abaana ba Isirairi.

كَذٰلِكَ ؕ وَاَوْرَثْنٰهَا بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ ﴿٦٠﴾

61. Kale baabawondera *nebabatuukako* nga enjuba evaayo.

فَاَتْبَعُوْهُمْ مُّشْرِقِيْنَ ﴿٦١﴾

62. Awo ebibiina byombi bwe byalabagana, abantu ba Mūsa nebagamba nti: Mazima tukwatiddwa.

فَلَمَّا تَرَآءَ الْجَمْعٰنِ قَالَ اَصْحٰبُ مُوْسٰٓى اِنَّا لَمُدْرَكُوْنَ ﴿٦٢﴾

63. *Mūsa* n'agamba nti: Tekiyinzika! Mazima Mukama wange ali wamu nange, ajja kunnung'amya *eri eky'okukola.*

قَالَ كَلَّا ۚ اِنَّ مَعِيَ رَبِّيْ سَيَهْدِيْنِ ﴿٦٣﴾

64. Olwo twabikkulira Mūsa nti: Kuba omuggo gwo ku nnyanja. Kale *ennyanja* yeeyawulamu, buli ludda ne luba ng'olusozi olusukkirivu.

فَاَوْحَيْنَآ اِلٰى مُوْسٰٓى اَنِ اضْرِبْ بِّعَصَاكَ الْبَحْرَ ؕ فَانْفَلَقَ فَكَانَ كُلُّ فِرْقٍ كَالطَّوْدِ الْعَظِيْمِ ﴿٦٤﴾

65. Nate abalala *abaawondera nabo* netubasembeza *awo*.

وَأَزْلَفْنَا ثَمَّ الْآخَرِينَ ﴿٦٥﴾

66. Era ne tuwonya Mūsa n’abaali naye bonna.

وَأَنْجَيْنَا مُوسَىٰ وَمَنْ مَعَهُ أَجْمَعِينَ ﴿٦٦﴾

67. N’oluvannyuma netusaanyaawo *bali* abalala.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا الْآخَرِينَ ﴿٦٧﴾

68. Mazima mw’ekyo mulimu akabonero, naye abasinga obungi mu bo tebaali bakkiriza.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿٦٨﴾

69. Era ddala Mukama wo ye Luwangula, Ow’ekisa ekingi.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿٦٩﴾

**Ruku 5**

70. Era basomere ebyafa ku Ibrāhīmu.

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ إِبْرَاهِيمَ ﴿٧٠﴾

71. Awo bwe yagamba kitaawe n’abantu be nti: Biki *ebyo* bye musinza?

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِ مَا تَعْبُدُونَ ﴿٧١﴾

72. Nebagamba nti: Tusinza masanamu, era tujja kusigala nga tunyweredde ku go.

قَالُوا نَعْبُدُ أَصْنَامًا فَنَظَلُّ لَهَا عَاكِفِينَ ﴿٧٢﴾

73. N’agamba nti: Ye nno gabawulira bwe mugakoowoola,

قَالَ هَلْ يَسْمَعُونَكُمْ إِذْ تَدْعُونَ ﴿٧٣﴾

74. Nandiki, gabagasa oba gabakosa?

أَوْ يَنْفَعُونَكُمْ أَوْ يَضُرُّونَ ﴿٧٤﴾

75. Nebagamba nti: *Nedda,* naye twasanga nga ne bakitaffe bwe batyo bwe bakola.

قَالُوا بَلْ وَجَدْنَا آبَاءَنَا كَذَٰلِكَ يَفْعَلُونَ ﴿٧٥﴾

76. N’agamba nti: Mulabye mutya kw’ebyo bye musinza —

قَالَ أَفَرَأَيْتُمْ مَا كُنْتُمْ تَعْبُدُونَ ﴿٧٦﴾

77. Mmwe ne bakitammwe ab’edda?

أَنْتُمْ وَآبَاؤُكُمُ الْأَقْدَمُونَ ﴿٧٧﴾

78. Mazima ebyo *byonna* balabe gyendi, okuggyako Mukama w’ensi yonna,

فَإِنَّهُمْ عَدُوٌّ لِي إِلَّا رَبَّ الْعَالَمِينَ ﴿٧٨﴾

79. Oyo eyantonda, kale *era* Ye y’annung’amya.

الَّذِي خَلَقَنِي فَهُوَ يَهْدِينِ ﴿٧٩﴾

80. Era y’Oyo andiisa era y’annyweesa.

وَالَّذِي هُوَ يُطْعِمُنِي وَيَسْقِينِ ﴿٨٠﴾

81. Era bwe ndwaala, y’anzisuusa.

وَإِذَا مَرِضْتُ فَهُوَ يَشْفِينِ ﴿٨١﴾

82. Era y’Oyo alinfiisa, n’oluvannyuma y’alinzuukiza.

وَالَّذِي يُمِيتُنِي ثُمَّ يُحْيِينِ ﴿٨٢﴾

83. Era y’Oyo gwe nsuubira okunsonyiwa ebibi byange ku lunaku lw’okulamulirwako.

وَالَّذِي أَطْمَعُ أَنْ يَغْفِرَ لِي خَطِيئَتِي يَوْمَ الدِّينِ ﴿٨٣﴾

84. Mukama wange, mpa amagezi era onnyunge ku batuukirivu,

رَبِّ هَبْ لِي حُكْمًا وَأَلْحِقْنِي بِالصَّالِحِينَ ﴿٨٤﴾

85. Era ompe ettuttumu mu b’oluvannyuma,

وَاجْعَلْ لِّيْ لِسَانَ صِدْقٍ فِي الْاٰخِرِيْنَ ﴿٨٥﴾

86. Era onfuule *omu* mw’abo abalisikira Janna ey’essanyu erijjuvu.

وَاجْعَلْنِيْ مِنْ وَّرَثَةِ جَنَّةِ النَّعِيْمِ ﴿٨٦﴾

87. Era sonyiwa kitange; kuba ddala ali mw’abo ababuze,

وَاغْفِرْ لِاَبِيْٓ اِنَّهٗ كَانَ مِنَ الضَّآلِّيْنَ ﴿٨٧﴾

88. Era tonswaazanga ku lunaku lwe balizuukizibwa —

وَلَا تُخْزِنِيْ يَوْمَ يُبْعَثُوْنَ ﴿٨٨﴾

89. Olunaku eby’obugagga lwe bitaligasa, wadde abaana;

يَوْمَ لَا يَنْفَعُ مَالٌ وَّلَا بَنُوْنَ ﴿٨٩﴾

90. Okuggyako oyo alijja eri Allah n’omwoyo omujeemulukufu.

اِلَّا مَنْ اَتَى اللّٰهَ بِقَلْبٍ سَلِيْمٍ ﴿٩٠﴾

91. N’e Janna lw’erisembezebwa eri abatya Allah

وَاُزْلِفَتِ الْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِيْنَ ﴿٩١﴾

92. N’omuliro negwolesebwa eri abaabula.

وَبُرِّزَتِ الْجَحِيْمُ لِلْغٰوِيْنَ ﴿٩٢﴾

93. Era baligambibwa nti: Baluwa abo be mwasinzanga

وَقِيْلَ لَهُمْ اَيْنَمَا كُنْتُمْ تَعْبُدُوْنَ ﴿٩٣﴾

94. Ebbali wa Allah? Abaffe, basobola okubayamba oba bo bennyini okweyamba?

مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ ؕ هَلْ يَنْصُرُوْنَكُمْ اَوْ يَنْتَصِرُوْنَ ﴿٩٤﴾

95. Kale *be baasinzanga* balisuulibwa mu gwo nga basulikiddwa, bo n’abo abaawaba,

فَكُبْكِبُوْا فِيْهَا هُمْ وَالْغَاوٗنَ ﴿٩٥﴾

96. N’ab’amagye ga Ibilīsi bonna.

وَجُنُوْدُ اِبْلِيْسَ اَجْمَعُوْنَ ﴿٩٦﴾

97. Balyogera nga bali mu gwo nga batotoogana *nti:*

قَالُوْا وَهُمْ فِيْهَا يَخْتَصِمُوْنَ ﴿٩٧﴾

98. Amazima ga Allah, ddala twaali mu bubuze bwa lwaatu!

تَاللّٰهِ اِنْ كُنَّا لَفِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٩٨﴾

99. Mmwe bwe twabenkanya ne Mukama w’ebitonde byonna;

اِذْ نُسَوِّيْكُمْ بِرَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٩٩﴾

100. Naye teri yatubuza wabula aboonoonyi.

وَمَآ اَضَلَّنَآ اِلَّا الْمُجْرِمُوْنَ ﴿١٠٠﴾

101. Naye tetulinaayo bawolereza,

فَمَا لَنَا مِنْ شَافِعِيْنَ ﴿١٠١﴾

102. Wadde ow’omukwano enfiirabulago!

وَلَا صَدِيْقٍ حَمِيْمٍ ﴿١٠٢﴾

103. Kale singa tusobola okuddayo *ku nsi,* olwo twalibadde mu bakkiriza.

فَلَوْ اَنَّ لَنَا كَرَّةً فَنَكُوْنَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٠٣﴾

104. Mazima mw’ebyo mulimu okulabula, naye abasinga obungi mu bo tebaali bakkiriza.

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً ؕ وَمَا كَانَ اَكْثَرُهُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٠٤﴾

105. Era ddala Mukama wo ye Luwangula, Ow’ekisa ekingi.

وَاِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿١٠٥﴾ ع

**Ruku 6**

106. Abantu ba Nūhu *nabo* baalimbisa Abatume.

كَذَّبَتْ قَوْمُ نُوحٍ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٠٦﴾

107. Awo muganda waabwe Nūhu bwe yabagamba nti: Abaffe, temuutye Allah?

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ نُوحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٠٧﴾

108. Mazima nze ndi Mubaka gye muli, omwesigwa.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٠٨﴾

109. Kale mutye Allah era mumpulire.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٠٩﴾

110. Era nze sibasaba mpeera kw'ebyo *bye nkola,* kuba empeera yange eri ku Mukama w'ensi yonna.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١١٠﴾

111. Kale mutye Allah era mumpulire.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١١١﴾

112. Nebagamba nti: Abaffe, tukukkirize ng'ate abakugoberera be basinga n'obunyoo-moofu?

قَالُوا أَنُؤْمِنُ لَكَ وَاتَّبَعَكَ الْأَرْذَلُونَ ﴿١١٢﴾

113. N'agamba nti: Nze mmanyi ki kw'ebyo bye baakolanga?

قَالَ وَمَا عِلْمِي بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١١٣﴾

114. Anti okubalibwa kwabwe tekuli ku mulala wabula ku Mukama wange, singa mubadde mutegeera.

إِنْ حِسَابُهُمْ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّي لَوْ تَشْعُرُونَ ﴿١١٤﴾

115. *Era* nze siri wa kugobaganya bakkiriza.

وَمَا أَنَا بِطَارِدِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٥﴾

*116.* Anti nze siri kirala, wabula ndi Mulabuzi ow'olwaatu.

إِنْ أَنَا إِلَّا نَذِيرٌ مُبِينٌ ﴿١١٦﴾

117. Nebagamba nti: Bwotekomeko ggwe Nūhu, mazima ojja kuba mw'abo ab'okukubibwa amayinja.

قَالُوا لَئِنْ لَمْ تَنْتَهِ يَا نُوحُ لَتَكُونَنَّ مِنَ الْمَرْجُومِينَ ﴿١١٧﴾

118. *Nūhu* n'agamba nti: Mukama wange, mazima abantu bange bannimbisizza.

قَالَ رَبِّ إِنَّ قَوْمِي كَذَّبُونِ ﴿١١٨﴾

119. Kale lamula wakati wange nabo olulamula era omponye wamu n'abo abali nange abakkiriza.

فَافْتَحْ بَيْنِي وَبَيْنَهُمْ فَتْحًا وَنَجِّنِي وَمَنْ مَعِيَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٩﴾

120. Kale twamuwonya wamu n'abaali naye mu kyombo ekijjuzibbwa.

فَأَنْجَيْنَاهُ وَمَنْ مَعَهُ فِي الْفُلْكِ الْمَشْحُونِ ﴿١٢٠﴾

121. N'oluvannyuma twasaanyaawo abaasigalira.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا بَعْدُ الْبَاقِينَ ﴿١٢١﴾

122. Mazima mw'ekyo mulimu akabonero, naye abasinga obungi mu bo tebaali bakkiriza

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿١٢٢﴾

123. Era ddala Mukama wo ye Luwangula, Ow'ekisa ekingi.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٢٣﴾

**Ruku 7**

124. N'aba 'Ādi baalimbisa Ababaka.

كَذَّبَتْ عَادٌ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٢٤﴾



إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ هُودٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٢٥﴾

125. Awo muganda waabwe Hūdu bwe yabagamba nti: Abaffe, temuutye Allah?

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٢٦﴾

126. Mazima nze ndi Mubaka gye muli, omwesigwa.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٢٧﴾

127. Kale mutye Allah era mumpulire.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٢٨﴾

128. Era nze sibasaba mpeera ku byo, anti empeera yange eri ku Mukama w’ensi yonna.

أَتَبْنُونَ بِكُلِّ رِيعٍ آيَةً تَعْبَثُونَ ﴿١٢٩﴾

129. Abaffe, muzze mu kuzimba bijjukizo ku buli kifo ekigulumivu nga munoonya *ekitiibwa* ekitaliimu nsa,

وَتَتَّخِذُونَ مَصَانِعَ لَعَلَّكُمْ تَخْلُدُونَ ﴿١٣٠﴾

130. Era muzimba *embiri* n’amakolero olwo nno mulyooke mubeere ab’olubeerera?

وَإِذَا بَطَشْتُمْ بَطَشْتُمْ جَبَّارِينَ ﴿١٣١﴾

131. Era buli lwe mukwata *omuntu yenna,* mumukwata mu ngeri ya baliisamaanyi.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٣٢﴾

132. Kale mutye Allah era mumpulire.

وَاتَّقُوا الَّذِي أَمَدَّكُمْ بِمَا تَعْلَمُونَ ﴿١٣٣﴾

133. Era mutye Oyo eyabayamba kw’ebyo bye mumanyi.

أَمَدَّكُمْ بِأَنْعَامٍ وَبَنِينَ ﴿١٣٤﴾

134. Yabayamba *n’abawa* ebisolo, n’abaana,

وَجَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٣٥﴾

135. N’ensuku, n’ensulo.

إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٣٦﴾

136. Mazima nze mbatiisa ekibonerezo ky’olunaku olw’ekitalo.

قَالُوا سَوَاءٌ عَلَيْنَا أَوَعَظْتَ أَمْ لَمْ تَكُنْ مِنَ الْوَاعِظِينَ ﴿١٣٧﴾

137. Baddamu nti: Ky’ekimu gye tuli bw’obuulirira oba bw’otoba mw’abo ababuulirira.

إِنْ هَٰذَا إِلَّا خُلُقُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٣٨﴾

138. Bino si birala wabula y’empisa y’abo abaatusooka.

وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿١٣٩﴾

139. Era ffe tetuli ba kubonerezebwa.

فَكَذَّبُوهُ فَأَهْلَكْنَاهُمْ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿١٤٠﴾

140. Kale baamulimbisa, olwo naffe netubazikiriza. Mazima mw’ekyo mulimu akabonero, naye abasinga obungi mu bo tebaali bakkiriza.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٤١﴾

141. Era ddala Mukama wo ye Luwangula, Ow’ekisa ekingi.

**Ruku 8**

كَذَّبَتْ ثَمُودُ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٤٢﴾

142. N’aba Thamūda baalimbisa Ababaka,

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ صَالِحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٤٣﴾

143. Awo muganda waabwe Swālehe bwe yabagamba nti: Abaffe, temuutye Allah?

144. Mazima nze ndi Mubaka gye muli, omwesigwa.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٤٤﴾

145. Kale mutye Allah era mumpulire.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٤٥﴾

146. Era sibasaba mpeera ku kyo, wabula empeera yange eri ku Mukama w'ensi yonna.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۚ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٤٦﴾

147. Abaffe, *mulowooza nti* munaalekebwa ku biri wano *ku nsi* nga muli mirembe,

أَتُتْرَكُونَ فِي مَا هَاهُنَا آمِنِينَ ﴿١٤٧﴾

148. Mu nsuku n'ensulo,

فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٤٨﴾

149. N'ennimiro, n'emitende okubala kwa gyo okujula okugiwogola?

وَزُرُوعٍ وَنَخْلٍ طَلْعُهَا هَضِيمٌ ﴿١٤٩﴾

150. Era nga muwookoola mu nsozi amayu n'obukugu?

وَتَنْحِتُونَ مِنَ الْجِبَالِ بُيُوتًا فَارِهِينَ ﴿١٥٠﴾

151. Kale mutye Allah era mumpulire.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٥١﴾

152. Era temugondera biragiro by'abo abasukiridde obubi,

وَلَا تُطِيعُوا أَمْرَ الْمُسْرِفِينَ ﴿١٥٢﴾

153. Abo abatabulatabula mu nsi era abatalongoosa.

الَّذِينَ يُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ وَلَا يُصْلِحُونَ ﴿١٥٣﴾

154. Baagamba nti: Mazima ggwe oli mw'abo abaloge;

قَالُوا إِنَّمَا أَنْتَ مِنَ الْمُسَحَّرِينَ ﴿١٥٤﴾

155. Ggwe toli kirala wabula oli muntu nga ffe. Kale leetayo akabonero, obanga oli mw'abo aboogera amazima.

مَا أَنْتَ إِلَّا بَشَرٌ مِثْلُنَا ۚ فَأْتِ بِآيَةٍ إِنْ كُنْتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿١٥٥﴾

156. N'agamba nti: Eng'amira enkazi yiiyo, erina oluwalo lwa yo olw'okunywa, nammwe mulina oluwalo lwammwe olw'okunywa ku lunaku olumanyiddwa.

قَالَ هَٰذِهِ نَاقَةٌ لَهَا شِرْبٌ وَلَكُمْ شِرْبُ يَوْمٍ مَعْلُومٍ ﴿١٥٦﴾

157. Kale temugikwatangako mu ngeri embi, si kulwa nga mukwatibwa ekibonerezo ky'olunaku olw'entiisa.

وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوءٍ فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٥٧﴾

158. Kale bo baagitemako amagulu; olwo nebafuuka abejjusa.

فَعَقَرُوهَا فَأَصْبَحُوا نَادِمِينَ ﴿١٥٨﴾

159. Nebakwatibwa ekibonerezo. Mazima mw'ekyo mulimu akabonero, era abasinga obungi mu bo tebaali bakkiriza.

فَأَخَذَهُمُ الْعَذَابُ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿١٥٩﴾

160. Era ddala Mukama wo ye Luwangula, Ow'ekisa ekingi.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٦٠﴾ ع ٨ ١٢

### Ruku 9

161. N’abantu ba Lūti baalimbisa Abatume.

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍ الْمُرْسَلِينَ ١٦١

162. Awo muganda waabwe Lūti bwe yabagamba nti: Abaffe, temuutye Allah?

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ لُوطٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٦٢

163. Mazima nze ndi Mubaka gye muli, omwesigwa.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ١٦٣

164. Kale mutye Allah era mumpulire.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٦٤

165. Era nze sibasaba mpeera ku kyo, wabula empeera yange eri ku Mukama w’ebitonde byonna.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ١٦٥

166. Abaffe, mu bantu bonna, mmwe mugenda eri basajja bannammwe!

أَتَأْتُونَ الذُّكْرَانَ مِنَ الْعَالَمِينَ ١٦٦

167. Nemulekawo bakyala bammwe abo Mukama wammwe be yabatondera? Mazima muli bantu abaasukka ekigero.

وَتَذَرُونَ مَا خَلَقَ لَكُمْ رَبُّكُمْ مِنْ أَزْوَاجِكُمْ ۚ بَلْ أَنْتُمْ قَوْمٌ عَادُونَ ١٦٧

168. Nebagamba nti: Gwe Lūti bw’oteekomeko, mazima ojja kuba mw’abo abanaawang’angusibwa.

قَالُوا لَئِنْ لَمْ تَنْتَهِ يَا لُوطُ لَتَكُونَنَّ مِنَ الْمُخْرَجِينَ ١٦٨

169. N’agamba nti: Mazima nze ndi mw’abo abakyayira ddala ekikolwa kyammwe.

قَالَ إِنِّي لِعَمَلِكُمْ مِنَ الْقَالِينَ ١٦٩

170. Mukama wange, mponya n’aboomu nju yange ebyo bye bakola.

رَبِّ نَجِّنِي وَأَهْلِي مِمَّا يَعْمَلُونَ ١٧٠

171. Kale twamuwonya n’abewuwe bonna,

فَنَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ أَجْمَعِينَ ١٧١

172. Okuggyako omukazi omukadde y’eyali mw’abo abaasigalira.

إِلَّا عَجُوزًا فِي الْغَابِرِينَ ١٧٢

173. Ate abalala twabazikiriza.

ثُمَّ دَمَّرْنَا الْآخَرِينَ ١٧٣

174. Era netubatonnyesereza enkuba; naye enkuba y’abaalabulwa nga yali mbi nnyo!

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ مَطَرًا ۖ فَسَاءَ مَطَرُ الْمُنْذَرِينَ ١٧٤

175. Mazima mw’ekyo mulimu okulabula, naye abasinga obungi mu bo tebaali bakkiriza.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ١٧٥

176. Era ddala Mukama wo ye Luwangula, Ow’ekisa ekingi.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ١٧٦ ع

### Ruku 10

177. N’abantu b’omu kibira baalimbisa Abatume.

كَذَّبَ أَصْحَابُ لْـَٔيْكَةِ الْمُرْسَلِينَ ١٧٧

178. Awo Shu‘aibu bwe yabagamba nti: Abaffe, temuutye Allah?

إِذْ قَالَ لَهُمْ شُعَيْبٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٧٨

179. Mazima nze ndi Mubaka gye muli, omwesigwa.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ١٧٩

180. Kale mutye Allah era mumpulire.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٨٠﴾

181. Era nze sibasaba mpeera ku kyo, wabula empeera yange eri ku Mukama w'ensi yonna.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٨١﴾

182. Kale mutuukirize ebipimo era temuba mw'abo abaseera.

أَوْفُوا الْكَيْلَ وَلَا تَكُونُوا مِنَ الْمُخْسِرِينَ ﴿١٨٢﴾

183. Era mupimenga ne minzaani entuufu.

وَزِنُوا بِالْقِسْطَاسِ الْمُسْتَقِيمِ ﴿١٨٣﴾

184. Era temukendeezanga muwendo gwa bintu bya bantu, era temukolanga ebyambyoone mu nsi n'okutabulatabula.

وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ أَشْيَاءَهُمْ وَلَا تَعْثَوْا فِي الْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿١٨٤﴾

185. Era mutye Oyo eyatonda mmwe n'ebitonde eby'olubereberye.

وَاتَّقُوا الَّذِي خَلَقَكُمْ وَالْجِبِلَّةَ الْأَوَّلِينَ ﴿١٨٥﴾

186. Baagamba nti: Mazima ggwe oli mw'abo abaloge.

قَالُوا إِنَّمَا أَنْتَ مِنَ الْمُسَحَّرِينَ ﴿١٨٦﴾

187. Era ggwe toli kirala wabula oli muntu nga ffe era tukakasa nti ddala oli mu balimba.

وَمَا أَنْتَ إِلَّا بَشَرٌ مِثْلُنَا وَإِنْ نَظُنُّكَ لَمِنَ الْكَاذِبِينَ ﴿١٨٧﴾

188. Kale tusuuleko ebibajjo okuva mu ggulu, obanga oli mw'abo aboogera amazima.

فَأَسْقِطْ عَلَيْنَا كِسَفًا مِنَ السَّمَاءِ إِنْ كُنْتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿١٨٨﴾

189. N'agamba nti: Mukama wange y'asinga okumanya ebyo bye mukola.

قَالَ رَبِّي أَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٨٩﴾

190. Kale baamulimbisa, olwo nebakwatibwa ekibonerezo ky'olunaku lw'ekikome. Mazima ekyo ky'ekyaali ekibonerezo ky'olunaku olw'entiisa.

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمْ عَذَابُ يَوْمِ الظُّلَّةِ ۚ إِنَّهُ كَانَ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٩٠﴾

191. Mazima mw'ekyo mulimu akabonero, naye abasinga obungi mu bo tebaali bakkiriza.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿١٩١﴾

192. Era ddala Mukama wo ye Luwangula, Ow'ekisa ekingi.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٩٢﴾

**Ruku 11**

193. Era mazima yo *Kur'āni* kwe kubikkulirwa kw'Omulezi w'ebitonde byonna.

وَإِنَّهُ لَتَنْزِيلُ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٩٣﴾

194. Mwoyo Mwesigwa y'eyakka nayo

نَزَلَ بِهِ الرُّوحُ الْأَمِينُ ﴿١٩٤﴾

195. Ku mutima gwo, olyooke obeere mu Balabuzi.

عَلَىٰ قَلْبِكَ لِتَكُونَ مِنَ الْمُنْذِرِينَ ﴿١٩٥﴾

196. *Nga eri* mu lulimi Oluwarabu olunnyonnyofu.

بِلِسَانٍ عَرَبِيٍّ مُبِينٍ ﴿١٩٦﴾

197. Era ddala yo eri ne mu biwandiiko eby'abaabasooka.

وَإِنَّهُ لَفِي زُبُرِ الْأَوَّلِينَ ﴿١٩٧﴾

198. Abaffe, ako si kabonero gye bali *okulaba* nti n’abakugu b’abaana ba Isirairi bagimanyi?

أَوَلَمْ يَكُن لَّهُمْ آيَةً أَن يَعْلَمَهُ عُلَمَٰٓؤُا بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿١٩٨﴾

199. Era singa twagissa ku yenna atali Muwarabu

وَلَوْ نَزَّلْنَٰهُ عَلَىٰ بَعْضِ ٱلْأَعْجَمِينَ ﴿١٩٩﴾

200. N’agibasomera, tebaaligikkirizza.

فَقَرَأَهُۥ عَلَيْهِم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ مُؤْمِنِينَ ﴿٢٠٠﴾

201. Bwe kityo nno twakiyingiza mu myoyo gy’abakozi b’ebibi.

كَذَٰلِكَ سَلَكْنَٰهُ فِى قُلُوبِ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٢٠١﴾

202. *Nti* tebayinza kugikkiriza okutuusa lwe baliraba ekibonerezo ekirumya.

لَا يُؤْمِنُونَ بِهِۦ حَتَّىٰ يَرَوُا۟ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ﴿٢٠٢﴾

203. Kale kiribatuukako kibwatukira nga tebategedde.

فَيَأْتِيَهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٠٣﴾

204. Olwo baligamba nti: Abaffe, tunaaweebwayo ku kaagaanya?

فَيَقُولُوا۟ هَلْ نَحْنُ مُنظَرُونَ ﴿٢٠٤﴾

205. Abaffe, ekibonerezo kyaffe kye bawujjirira?

أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ﴿٢٠٥﴾

206. Abaffe, okiraba otya singa tubeeyagazaamu okumala emyaka?

أَفَرَءَيْتَ إِن مَّتَّعْنَٰهُمْ سِنِينَ ﴿٢٠٦﴾

207. N’oluvannyuma nebatuukibwako *ekibonerezo* ekyo kye balabulwako.

ثُمَّ جَآءَهُم مَّا كَانُوا۟ يُوعَدُونَ ﴿٢٠٧﴾

208. *Ddala* tebiribagasa ebyo bye beeyagazibwamu.

مَآ أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يُمَتَّعُونَ ﴿٢٠٨﴾

209. Era tetuzikirizanga kibuga kyonna wabula nga kimaze kufuna Balabuzi.

وَمَآ أَهْلَكْنَا مِن قَرْيَةٍ إِلَّا لَهَا مُنذِرُونَ ﴿٢٠٩﴾

210. *Kuno* kubuulirira; era ffe tetuli balyazaamaanyi.

ذِكْرَىٰ وَمَا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿٢١٠﴾

211. Era *Kur’āni* ba Sitaani si be bakka nayo.

وَمَا تَنَزَّلَتْ بِهِ ٱلشَّيَٰطِينُ ﴿٢١١﴾

212. *Yo* tebasaanira, ate *nabo* tebasobola.

وَمَا يَنۢبَغِى لَهُمْ وَمَا يَسْتَطِيعُونَ ﴿٢١٢﴾

213. Mazima baaziyizibwa okuwulira.

إِنَّهُمْ عَنِ ٱلسَّمْعِ لَمَعْزُولُونَ ﴿٢١٣﴾

214. Kale tolaajaniranga musinzibwa mulala awamu ne Allah, si kulwa nga obeera mw’abo ab’okubonerezebwa.

فَلَا تَدْعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتَكُونَ مِنَ ٱلْمُعَذَّبِينَ ﴿٢١٤﴾

215. Era labula ab’olulyo lwo ab’oku lusegere.

وَأَنذِرْ عَشِيرَتَكَ ٱلْأَقْرَبِينَ ﴿٢١٥﴾

216. Era kkakkanyanga omukono gwo *ogw’obusaasizi* ku bakkiriza abakugoberera.

وَٱخْفِضْ جَنَاحَكَ لِمَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٢١٦﴾

217. Naye bwe bakujeemeranga, kale gamba nti: Nze nejjeeredde kw’ebyo bye mukola.

فَإِنْ عَصَوْكَ فَقُلْ إِنِّى بَرِىٓءٌ مِّمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٢١٧﴾

218. Era ssa obwesige *bwo* mu Luwangula, Ow'ekisa ekingi.

وَتَوَكَّلْ عَلَى الْعَزِيزِ الرَّحِيمِ ﴿٢١٨﴾

219. Oyo akulaba awo nga oyimiridde *mu ssaala*.

الَّذِي يَرَاكَ حِينَ تَقُومُ ﴿٢١٩﴾

220. Ne mu kutawuka kwo *nga oli* mw'abo abavuunama.

وَتَقَلُّبَكَ فِي السَّاجِدِينَ ﴿٢٢٠﴾

221. Mazima Ye y'Awulira byonna, ye Mumanyi wa byonna.

إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٢٢١﴾

222. Abaffe, mbategeeze oyo akkirwako ba Sitaani?

هَلْ أُنَبِّئُكُمْ عَلَىٰ مَنْ تَنَزَّلُ الشَّيَاطِينُ ﴿٢٢٢﴾

223. Bakkira ku buli mulimba lukulwe, omwonoonyi.

تَنَزَّلُ عَلَىٰ كُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٍ ﴿٢٢٣﴾

224. *Beefuula* abawuliriza ennyo so nga abasinga obungi mu bo balimba.

يُلْقُونَ السَّمْعَ وَأَكْثَرُهُمْ كَاذِبُونَ ﴿٢٢٤﴾

225. Era abayiiya b'ebitontome bagobererwa abo abaawaba.

وَالشُّعَرَاءُ يَتَّبِعُهُمُ الْغَاوُونَ ﴿٢٢٥﴾

226. Abaffe, tolaba nga bwe babulubuuta mu buli kawonvu?

أَلَمْ تَرَ أَنَّهُمْ فِي كُلِّ وَادٍ يَهِيمُونَ ﴿٢٢٦﴾

227. Era nga ddala boogera ne bye batakola,

وَأَنَّهُمْ يَقُولُونَ مَا لَا يَفْعَلُونَ ﴿٢٢٧﴾

228. Okuggyako abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi era nebatendereza nnyo Allah era nebeerwanako luvannyuma lwa kujoogebwa. Era mangu nnyo abo abajoozi bajja kumanya buddo ki bwe baliddamu.

إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَذَكَرُوا اللَّهَ كَثِيرًا وَانْتَصَرُوا مِنْ بَعْدِ مَا ظُلِمُوا ۗ وَسَيَعْلَمُ الَّذِينَ ظَلَمُوا أَيَّ مُنْقَلَبٍ يَنْقَلِبُونَ ﴿٢٢٨﴾



# سُورَةُ النَّمْلِ مَكِّيَّةٌ ٢٧

(ركوعاتها ٧) (آياتها ٩٤)

## AL-NAML

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Ṭā Sīn .* Zino ze Aya za Kur'āni era ky'Ekitabo ekitangaaza,

طٰسٓ تِلْكَ اٰيٰتُ الْقُرْاٰنِ وَكِتَابٍ مُّبِيْنٍ ②

3. *Bwe* bulung'amu era ge mawulire ag'essanyu eri abakkiriza,

هُدًى وَّبُشْرٰى لِلْمُؤْمِنِيْنَ ③

4. Abo abajjumbira essaala era nebatoola zaka, era nga bo n'enkomerero bagikakasa.

الَّذِيْنَ يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَيُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَهُمْ بِالْاٰخِرَةِ هُمْ يُوْقِنُوْنَ ④

5. Mazima abo abatakkiririza mu nkomerero twabalungiyiza ebikolwa byabwe, kale bali mu kuwunaawuna.

اِنَّ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ زَيَّنَّا لَهُمْ اَعْمَالَهُمْ فَهُمْ يَعْمَهُوْنَ ⑤

6. Abo nno be balifuna ekibonerezo ekibi ennyo, era abo ne ku nkomerero be balisinga okufaafaaganirwa.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ لَهُمْ سُوْٓءُ الْعَذَابِ وَهُمْ فِى الْاٰخِرَةِ هُمُ الْاَخْسَرُوْنَ ⑥

7. Era ddala ggwe oweereddwa Kur'āni nga eviira ddala eri Oyo Omugezi ennyo, Omumanyi wa byonna.

وَاِنَّكَ لَتُلَقَّى الْقُرْاٰنَ مِنْ لَّدُنْ حَكِيْمٍ عَلِيْمٍ ⑦

8. *Jjukira* nga Mūsa bwe yagamba ab'omu maka ge nti: Mazima nnengedde omuliro. Nzija kubaleetera eggulire okuva ku gwo, oba mbaleetere ekitawuliro, mulyooke mwoote.

اِذْ قَالَ مُوْسٰى لِاَهْلِهٖٓ اِنِّيْٓ اٰنَسْتُ نَارًا سَاٰتِيْكُمْ مِّنْهَا بِخَبَرٍ اَوْ اٰتِيْكُمْ بِشِهَابٍ قَبَسٍ لَّعَلَّكُمْ تَصْطَلُوْنَ ⑧

9. Kale bwe yagutuukako, yakoowoolwa nti: Aweereddwa omukisa oyo ali mu muliro n'abo abali ebbali wa gwo; era Omutukuvu ye Allah, Mukama w'ebitonde byonna.

فَلَمَّا جَآءَهَا نُوْدِيَ اَنْۢ بُوْرِكَ مَنْ فِى النَّارِ وَمَنْ حَوْلَهَا وَسُبْحٰنَ اللهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ⑨

10. Owange ggwe Mūsa, mazima nze Allah Luwangula, Omugezi ennyo.

يٰمُوْسٰٓى اِنَّهٗٓ اَنَا اللهُ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ⑩

11. Kale suula wansi omuggo gwo. Kale bwe yagulaba nga gwetogoonyola nga gulinga akasota, n'akyuuka n'adduka era teyatunula na mabega. *Allah n'agamba nti:* Owange Mūsa, totya. Mazima Ababaka tebatya nga bali mu maaso gange.

وَاَلْقِ عَصَاكَ ۚ فَلَمَّا رَاٰهَا تَهْتَزُّ كَاَنَّهَا جَآنٌّ وَّلّٰى مُدْبِرًا وَّلَمْ يُعَقِّبْ ۚ يٰمُوْسٰى لَا تَخَفْ اِنِّيْ لَا يَخَافُ لَدَيَّ الْمُرْسَلُوْنَ ⑪

---

*27:2 Note* Omutukuvu,Awulira byonna.*

12. Era n'oyo akola ebisobyo n'oluvannyuma n'akyuusaamu ebikolwa ebirungi oluvannyuma lw'ebibi, kale ddala Nze Musonyiyi ennyo, Owekisa ekingi.

إِلَّا مَن ظَلَمَ ثُمَّ بَدَّلَ حُسْنًا بَعْدَ سُوٓءٍ فَإِنِّي غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢﴾

13. Era yingiza omukono gwo mu kikondoolo kyo, gujja kuvaamu nga mweru tukutuku, obutali bulwadde; *nga ke kamu* ku bubonero omwenda *bw'otwala* eri Farāwo n'abantu be; mazima bo bantu bajeemu.

وَأَدْخِلْ يَدَكَ فِي جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ فِي تِسْعِ ءَايَٰتٍ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَقَوْمِهِۦٓ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿١٣﴾

14. Kale bwe baatuukibwako obubonero bwaffe obunnyonnyofu, baagamba nti: Buno bulogo bwa lwaatu.

فَلَمَّا جَآءَتْهُمْ ءَايَٰتُنَا مُبْصِرَةً قَالُوا۟ هَٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿١٤﴾

15. Era baabugaana mu bugenderevu olw'emputtu n'okwekulumbaza, so nga emyoyo gyabwe gyabumatira. Kale laba enkomerero y'abakozi b'ebyambyoone nga bwe yali.

وَجَحَدُوا۟ بِهَا وَٱسْتَيْقَنَتْهَآ أَنفُسُهُمْ ظُلْمًا وَعُلُوًّا فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿١٥﴾

**Ruku 2**

16. Era ddala twawa Dāūdi ne Sulaimāni okumanya. Era *beebaza nga* bagamba nti: Amatendo gonna ga Allah, Oyo eyatusukkulumya okusinga abangi mu baweereza be abakkiriza.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ وَسُلَيْمَٰنَ عِلْمًا وَقَالَا ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي فَضَّلَنَا عَلَىٰ كَثِيرٍ مِّنْ عِبَادِهِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٦﴾

17. Era Sulaimāni yasikira Dāūdi, n'agamba nti: Abange mmwe abantu, twayigirizibwa enjogera y'ennyonyi era netuweebwa ne ku buli kimu. Mazima gino gy'emikisa egy'olwaatu.

وَوَرِثَ سُلَيْمَٰنُ دَاوُۥدَ وَقَالَ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ عُلِّمْنَا مَنطِقَ ٱلطَّيْرِ وَأُوتِينَا مِن كُلِّ شَيْءٍ إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلْفَضْلُ ٱلْمُبِينُ ﴿١٧﴾

18. Era amagye ga Sulaimāni gaamukung'aanyizibwa okuva mu Majinni n'abantu n'ennyonyi nga bateereddwa mu bibinja.

وَحُشِرَ لِسُلَيْمَٰنَ جُنُودُهُۥ مِنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ وَٱلطَّيْرِ فَهُمْ يُوزَعُونَ ﴿١٨﴾

19. Okutuusa lwe baatuuka ku kiwonvu ky'e Namuli, omukyala omuNamuli n'agamba nti: Abange mmwe aba Namuli, muyingire mu bisulo byammwe, Sulaimāni n'amagye ge baleme kubabetenta nga tebategedde.

حَتَّىٰٓ إِذَآ أَتَوْا۟ عَلَىٰ وَادِ ٱلنَّمْلِ قَالَتْ نَمْلَةٌ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّمْلُ ٱدْخُلُوا۟ مَسَٰكِنَكُمْ لَا يَحْطِمَنَّكُمْ سُلَيْمَٰنُ وَجُنُودُهُۥ وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٩﴾

20. Kale *Sulaimāni* kwe kumwenyamu n'aseka olw'ebigambo bye, n'agamba nti: Mukama wange, nsobozesa okukwebaza ebyengera byo bye wampa, nze n'abazadde bange, era nkolenga ebikolwa ebirungi by'osiima era nnyingiza, olw'okusaasira kwo, mu baweereza bo abatuukirivu.

فَتَبَسَّمَ ضَاحِكًا مِّن قَوْلِهَا وَقَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِيٓ أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ ٱلَّتِيٓ أَنْعَمْتَ عَلَيَّ وَعَلَىٰ وَٰلِدَيَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَٰلِحًا تَرْضَىٰهُ وَأَدْخِلْنِي بِرَحْمَتِكَ فِي عِبَادِكَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٢٠﴾

21. *Naye* bwe yeetegereza mu nnyonyi, n'agamba nti: Mbadde ki? Nga siraba Hudihudi, nandiki ali mw'abo abataliiwo?

وَتَفَقَّدَ الطَّيْرَ فَقَالَ مَا لِيَ لَا أَرَى الْهُدْهُدَ أَمْ كَانَ مِنَ الْغَائِبِينَ ﴿٢١﴾

22. Mazima nzija kumubonereza ekibonerezo ekikakali, oba ddala nzija kumusala; oba si kyo, anandeetera ensonga etegeerekeka *emubuzizzaawo.*

لَأُعَذِّبَنَّهُ عَذَابًا شَدِيدًا أَوْ لَأَذْبَحَنَّهُ أَوْ لَيَأْتِيَنِّي بِسُلْطَانٍ مُبِينٍ ﴿٢٢﴾

23. Waayitawo akaseera katono, *Hudihudi n'atuuka.* N'agamba nti: Ntegedde ggwe by'otannategeera era nzize gy'oli n'amawulire amakakafu okuva e Saba'.

فَمَكَثَ غَيْرَ بَعِيدٍ فَقَالَ أَحَطْتُ بِمَا لَمْ تُحِطْ بِهِ وَجِئْتُكَ مِنْ سَبَإٍ بِنَبَإٍ يَقِينٍ ﴿٢٣﴾

24. Ddala nasanze *abaayo* nga bafugibwa mukazi era nga yaweebwa buli kimu era nga alina nnamulondo ensuffu.

إِنِّي وَجَدْتُ امْرَأَةً تَمْلِكُهُمْ وَأُوتِيَتْ مِنْ كُلِّ شَيْءٍ وَلَهَا عَرْشٌ عَظِيمٌ ﴿٢٤﴾

25. Namusanze *ye* n'abantu be nga basinza njuba mu kifo kya Allah era nga Sitaani yabalungiyiza ebikolwa byabwe, kale n'abaziyiza eri ekkubo *ettuufu;* bwe batyo si balung'amu.

وَجَدْتُهَا وَقَوْمَهَا يَسْجُدُونَ لِلشَّمْسِ مِنْ دُونِ اللَّهِ وَزَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطَانُ أَعْمَالَهُمْ فَصَدَّهُمْ عَنِ السَّبِيلِ فَهُمْ لَا يَهْتَدُونَ ﴿٢٥﴾

26. *Era yababuza* baleme kuvuunamira Allah Oyo akwekula ebikwekeddwa mu ggulu ne mu nsi, era amanyi bye mukisa ne bye mwoleka.

أَلَّا يَسْجُدُوا لِلَّهِ الَّذِي يُخْرِجُ الْخَبْءَ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُخْفُونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ﴿٢٦﴾

27. Allah, teri musinzibwa mulala okuggyako Ye, Nannyini nnamulondo ensukkirivu.

اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ ۩ ﴿٢٧﴾

28. *Sulaimāni* n'agamba nti: Tujja kwetegereza *tulabe* obanga oyogera mazima oba oli mu balimba.

قَالَ سَنَنْظُرُ أَصَدَقْتَ أَمْ كُنْتَ مِنَ الْكَاذِبِينَ ﴿٢٨﴾

29. *K*ale genda n'ebbaluwa yange eno ogisse mu maaso gaabwe, n'oluvannyuma obasegulire, olwo olabe kye banaddamu.

اذْهَبْ بِكِتَابِي هَٰذَا فَأَلْقِهْ إِلَيْهِمْ ثُمَّ تَوَلَّ عَنْهُمْ فَانْظُرْ مَاذَا يَرْجِعُونَ ﴿٢٩﴾

30. *Nnaabakyala* yagamba nti: Abange mmwe abakungu, mazima ndeeteddwa ebbaluwa ey'ekitiibwa.

قَالَتْ يَا أَيُّهَا الْمَلَأُ إِنِّي أُلْقِيَ إِلَيَّ كِتَابٌ كَرِيمٌ ﴿٣٠﴾

31. Ddala yo evudde wa Sulaimāni era yo *etandika bw'eti:* Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

إِنَّهُ مِنْ سُلَيْمَانَ وَإِنَّهُ بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿٣١﴾

32. *Egamba* nti: Temunneekulumbalizako, naye mujje gyendi nga muli bajeemulukufu.

أَلَّا تَعْلُوا عَلَيَّ وَأْتُونِي مُسْلِمِينَ ﴿٣٢﴾

**Ruku 3**

33. *Nnaabakyala* yagamba nti: Abange mmwe abakungu, mumpe amagezi ku nsonga

قَالَتْ يَا أَيُّهَا الْمَلَأُ أَفْتُونِي فِي أَمْرِي

مَا كُنتُ قَاطِعَةً أَمْرًا حَتَّىٰ تَشْهَدُونِ ﴿٣٣﴾

yange *eno kuba* nze sisalawo nsonga yonna okutuusa nga muli nange.

قَالُوا نَحْنُ أُولُوا قُوَّةٍ وَأُولُوا بَأْسٍ شَدِيدٍ وَالْأَمْرُ إِلَيْكِ فَانظُرِي مَاذَا تَأْمُرِينَ ﴿٣٤﴾

34. Baagamba nti: Ffe tuli ba maanyi nnyo era *tuli balwanyi* kasiggu, naye okulagira kuli gy'oli; kale weetegereze olabe ky'onoolagira.

قَالَتْ إِنَّ الْمُلُوكَ إِذَا دَخَلُوا قَرْيَةً أَفْسَدُوهَا وَجَعَلُوا أَعِزَّةَ أَهْلِهَا أَذِلَّةً ۖ وَكَذَٰلِكَ يَفْعَلُونَ ﴿٣٥﴾

35. *Nnaabakyala* n'agamba nti: Mazima bakabaka bwe bayingira ensi, bagittattana era bafuula ab'ebitiibwa abagirimu ne baba ba wansi. Era ddala bwe batyo bwe bakola.

وَإِنِّي مُرْسِلَةٌ إِلَيْهِم بِهَدِيَّةٍ فَنَاظِرَةٌ بِمَ يَرْجِعُ الْمُرْسَلُونَ ﴿٣٦﴾

36. Naye nze nzija kubaweereza ekirabo, kale nninde ebyo ababaka bye banazza.

فَلَمَّا جَاءَ سُلَيْمَانَ قَالَ أَتُمِدُّونَنِ بِمَالٍ فَمَا آتَانِيَ اللَّهُ خَيْرٌ مِّمَّا آتَاكُم ۚ بَلْ أَنتُم بِهَدِيَّتِكُمْ تَفْرَحُونَ ﴿٣٧﴾

37. Kale ababaka bwe baatuuka eri Sulaimāni, yagamba nti: Abaffe, mmwe muyambe nze n'ebyobugagga? Naye nga Allah bye yampa bisingira wala ebyo bye yabawa. Mazima mmwe mwewulira lwa kirabo kyammwe k*ino*.

ارْجِعْ إِلَيْهِمْ فَلَنَأْتِيَنَّهُم بِجُنُودٍ لَّا قِبَلَ لَهُم بِهَا وَلَنُخْرِجَنَّهُم مِّنْهَا أَذِلَّةً وَهُمْ صَاغِرُونَ ﴿٣٨﴾

38. *Ggwe omubaka* ddayo gye bali, kale ddala tujja kujja gye bali n'amagye ge batayinza kwang'anga, era ddala tujja kubafuumuula mu yo nga banyoomoofu era nga beetoowaze.

قَالَ يَا أَيُّهَا الْمَلَأُ أَيُّكُمْ يَأْتِينِي بِعَرْشِهَا قَبْلَ أَن يَأْتُونِي مُسْلِمِينَ ﴿٣٩﴾

39. *Sulaimāni* n'agamba nti: Abange mmwe abakungu, ani mu mmwe anandeetera nnamulondo ye nga tebannaba kujja gyendi nga bajeemulukufu?*

قَالَ عِفْرِيتٌ مِّنَ الْجِنِّ أَنَا آتِيكَ بِهِ قَبْلَ أَن تَقُومَ مِن مَّقَامِكَ ۖ وَإِنِّي عَلَيْهِ لَقَوِيٌّ أَمِينٌ ﴿٤٠﴾

40. Kirimaanyi omu mu Majinni n'agamba nti: Nze nnaagikuleetera nga tonnayimuka na mu kifo kyo, mazima nze kw'ekyo ndi wa maanyi nnyo, eyeesigibwa.

---

*27:39. Okusinziira ku bigambo ebiri wano, kirabika nti Sulaimāni(a.s) yali tayagala nti nnamulondo ya Nnabakyala wa Saba' y'eba ereetebwa, wabula yali ayagala nnamulondo endala egifaananira ddala y'eba eteekebwa w'ali nga Nnabakyala oyo tannakyalira lubiri lwe, olwo bw'ajja yeewuunye nnyo. Okusinziira ku Aya eziddirira, waaliwo okuvuganya wakati w'abakugu nga baagala bamanye ani mu bo ayinza okukola nnamulondo efaananira ddala n'eyo eya Nnabakyala w'e Saba', aggwemu okwemanya nti ye yekka y'alina nnamulondo amakula. Ebigambo 'nakkiruu laha 'arshaha' (* نَكِّرُوا لَهَا عَرْشَهَا *) (mumufuulirefuulire nnamulondo ye) bisemba ennyinnyonnyola eno era biraga nti Nnabakyala bw'anaalaba nnamulondo efaananira ddala n'eyiye, ajja kumanya nti eyiye si ye yokka ey'ekitalo. Ekigambo 'nakkiruu' (* نَكِّرُوا *) wano kiwa amakulu g'okufuulafuula nnamulondo ebeere ya bulijjo oba nga ya jjenjeero. Okusinziira ku bigambo bya Kur'ani Entukuvu, Nnabakyala w'e Saba' bwe yajja n'agiraba, teyeeyisa nga omuntu azudde ekintu kye ekyamubbibwako ne kifuulibwafuulibwa aleme kukitegeera, wabula yali ng'oyo alabye ekintu ekifaananira ddala n'ekikye.*

41. Oyo alina obumannyi obwava mu kitabo n'agamba nti: Nze ng'enda kugikutuusaako nga tonnatemya liiso lyo. Awo *Sulaimani* bwe yagiraba ng'eteredde mu maaso ge, n'agamba nti: Gino gy'egimu ku mikisa gya Mukama wange *gye yampa* angezese *alabe* obanga neebaza oba seebaza. Era oyo eyeebaza, yeebaza lwa kugasa mwoyo gwe, n'oyo ateebaza *amanye nti* ddala Mukama wange Yeemala, ye Lugaba.

قَالَ الَّذِيْ عِنْدَهٗ عِلْمٌ مِّنَ الْكِتٰبِ
اَنَا اٰتِيْكَ بِهٖ قَبْلَ اَنْ يَّرْتَدَّ اِلَيْكَ
طَرْفُكَ ؕ فَلَمَّا رَاٰهُ مُسْتَقِرًّا عِنْدَهٗ
قَالَ هٰذَا مِنْ فَضْلِ رَبِّيْ ۚ لِيَبْلُوَنِيْۤ
ءَاَشْكُرُ اَمْ اَكْفُرُ ؕ وَمَنْ شَكَرَ فَاِنَّمَا
يَشْكُرُ لِنَفْسِهٖ ۚ وَمَنْ كَفَرَ فَاِنَّ رَبِّيْ
غَنِيٌّ كَرِيْمٌ ﴿۴۱﴾

42. *Sulaimāni* n'agamba nti: Mumufuulirefuulire nnamulondo ye efuuke ya jjenjeero, tulabe obanga anaalung'ama oba anaaba mw'abo abataalung'ame.

قَالَ نَكِّرُوْا لَهَا عَرْشَهَا نَنْظُرْ
اَتَهْتَدِيْۤ اَمْ تَكُوْنُ مِنَ الَّذِيْنَ
لَا يَهْتَدُوْنَ ﴿۴۲﴾

43. Awo *Nnaabakyala* bwe yajja, kyayogerwa nti: Abaffe, ne nnamulondo yo eri bw'eti ? N'agamba nti: Eringa'nga yo. *Nāye ffe* twafunyisibbwa okumanya olubereberye lwa bino era netujeemulukuka.

فَلَمَّا جَآءَتْ قِيْلَ اَهٰكَذَا عَرْشُكِ ؕ قَالَتْ
كَاَنَّهٗ هُوَ ۚ وَاُوْتِيْنَا الْعِلْمَ مِنْ قَبْلِهَا
وَكُنَّا مُسْلِمِيْنَ ﴿۴۳﴾

44. Era ebyo bye yasinzanga ebbali wa Allah byaali byamuziyiza *okukkiriza;* kuba ddala yali ava mu bantu abatakkiriza.

وَصَدَّهَا مَا كَانَتْ تَّعْبُدُ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ ؕ
اِنَّهَا كَانَتْ مِنْ قَوْمٍ كٰفِرِيْنَ ﴿۴۴﴾

45. *Olwo* yagambibwa nti: Yingira mu lubiri. Naye bwe yalulaba, n'alowooza nti kyererezi kya mazzi, n'abikkula entumbwe ze. *Sulaimāni* n'agamba nti: *Si mazzi,* wabula lwo lubiri olwatandaazibwa n'obujjo bw'endabirwamu. *Nnaabakyala* nagamba nti: Mukama wange, neeryazaamaanya, naye njeemulukukidde wamu ne Sulaimāni eri Allah, Omulezi w'ebitonde byonna.*

قِيْلَ لَهَا ادْخُلِي الصَّرْحَ ۚ فَلَمَّا رَاَتْهُ
حَسِبَتْهُ لُجَّةً وَّكَشَفَتْ عَنْ سَاقَيْهَا ؕ
قَالَ اِنَّهٗ صَرْحٌ مُّمَرَّدٌ مِّنْ قَوَارِيْرَ ؕ
قَالَتْ رَبِّ اِنِّيْ ظَلَمْتُ نَفْسِيْ وَاَسْلَمْتُ
مَعَ سُلَيْمٰنَ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿۴۵﴾ ع ٣ ١٨

**Ruku 4**

46. Era ddala twatuma eri aba Thamūda muganda waabwe Swālehe, *n'agamba* nti*:* Musinze Allah, naye okwejjuukiriza nga beeyawuddemu ebibiina bibiri ebikuubagana.

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَاۤ اِلٰى ثَمُوْدَ اَخَاهُمْ صٰلِحًا
اَنِ اعْبُدُوا اللّٰهَ فَاِذَا هُمْ فَرِيْقٰنِ
يَخْتَصِمُوْنَ ﴿۴۶﴾

47. N'agamba nti: Abange, lwaki mweyuna nnyo ebibi mu kifo ky'ebirungi? Ye lwaki temusaba kusonyiyibwa eri Allah musobole okusaasirwa.

قَالَ يٰقَوْمِ لِمَ تَسْتَعْجِلُوْنَ بِالسَّيِّئَةِ
قَبْلَ الْحَسَنَةِ ۚ لَوْلَا تَسْتَغْفِرُوْنَ اللّٰهَ
لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿۴۷﴾

---

*27:45. Obujjo bw'endabirwamu ez'omuwendo obutangaala obulungi bwe bugattibwa obulungi mu ngeri y'ekikugu, buyinza okulabisa ekifo okuba nga ekyererezi ky'amazzi. Ekyagendererwa mw'ekyo, kwe kulaga Nnabakyala w'e Saba' eyali omukazi omugezi nti ebiseera ebimu, ebintu ebimu biyinza okufaanana ebintu ebirala; si nnakindi nebiraga ekyo kye bitali. Era nti ebintu nga enjuba, amaanyi n'ekitiibwa bye byoleka si bya yo, wabula bya Mutonzi wa yo.*

48. Baagamba nti: Mazima tufunye nnyo ekikwa ku lulwo ne ku lw'abo b'oli nabo. N'agamba nti: Ekikwa kyammwe kiva eri Allah, wabula muli bantu abagezesebwa.

قَالُوا اطَّيَّرْنَا بِكَ وَبِمَن مَّعَكَ ۚ قَالَ طَائِرُكُمْ عِندَ اللَّهِ ۖ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ تُفْتَنُونَ ﴿٤٨﴾

49. Era mu kibuga mwalimu abantu mwenda abaakolanga ebyambyoone mu nsi, era nga tebatereera.

وَكَانَ فِي الْمَدِينَةِ تِسْعَةُ رَهْطٍ يُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ وَلَا يُصْلِحُونَ ﴿٤٩﴾

50. Ne bagamba nti: Mulayiriragane mu Allah nti ddala tujja kumuzinda ekiro n'aboomu maka ge, n'oluvannyuma tuligamba omusika we nti, Ffe tetwamanya kuzikirira kwa b'omu maka ge, era ddala twogera mazima.

قَالُوا تَقَاسَمُوا بِاللَّهِ لَنُبَيِّتَنَّهُ وَأَهْلَهُ ثُمَّ لَنَقُولَنَّ لِوَلِيِّهِ مَا شَهِدْنَا مَهْلِكَ أَهْلِهِ وَإِنَّا لَصَادِقُونَ ﴿٥٠﴾

51. Era beekoba olwekoba, naffe ne twekoba olw'ekoba nga bo tebategeera.

وَمَكَرُوا مَكْرًا وَمَكَرْنَا مَكْرًا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٥١﴾

52. Naye laba enkomerero y'okwekoba kwabwe nga bwe yali: Mazima twabazikiriza ne bannaabwe bonna.

فَانظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ مَكْرِهِمْ أَنَّا دَمَّرْنَاهُمْ وَقَوْمَهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٥٢﴾

53. N'ezo enju zaabwe zeegonnomola wansi olw'okwonoona kwabwe. Mazima mw'ekyo mulimu akabonero eri abantu abamanyi.

فَتِلْكَ بُيُوتُهُمْ خَاوِيَةً بِمَا ظَلَمُوا ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِّقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٥٣﴾

54. Naye twawonya abo abakkiriza era abaali abeekuumi.

وَأَنجَيْنَا الَّذِينَ آمَنُوا وَكَانُوا يَتَّقُونَ ﴿٥٤﴾

55. Ne Lūti bwe yagamba abantu be nti: Abaffe, mukola eby'obuwemu nga mulaba?

وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ أَتَأْتُونَ الْفَاحِشَةَ وَأَنتُمْ تُبْصِرُونَ ﴿٥٥﴾

56. Abaffe, ddala mmwe mugenda eri basajja *bannammwe* olw'amaddu mu kifo ky'abakazi? Nedda, mmwe muli bantu abeesiruwaza.

أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ الرِّجَالَ شَهْوَةً مِّن دُونِ النِّسَاءِ ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ تَجْهَلُونَ ﴿٥٦﴾

57. Naye okuddamu kw'abantu be tekwali kirala, wabula baagamba nti: Mugobe abantu ba Lūti mu kibuga kyammwe; ddala bo bantu ba kwetukuzatukuza.

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِ إِلَّا أَن قَالُوا أَخْرِجُوا آلَ لُوطٍ مِّن قَرْيَتِكُمْ ۖ إِنَّهُمْ أُنَاسٌ يَتَطَهَّرُونَ ﴿٥٧﴾

58. Kale twamuwonya n'abantu be, okujjako mukazi we gwe twagerekera mw'abo abaasigalira.

فَأَنجَيْنَاهُ وَأَهْلَهُ إِلَّا امْرَأَتَهُ قَدَّرْنَاهَا مِنَ الْغَابِرِينَ ﴿٥٨﴾

59. Era netubatonnyesereza enkuba. Naye enkuba y'abaalabulwa nga yali mbi nnyo!

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم مَّطَرًا ۖ فَسَاءَ مَطَرُ الْمُنذَرِينَ ﴿٥٩﴾

**Ruku 5**

60. Gamba nti: Amatendo gonna ga Allah, n'emirembe gibeere ku bawereeza be abo be yalondamu. Abaffe, Allah y'asinga oba abo be benkanya naye?

قل الحمد لله وسلم على عباده الذين اصطفى ؕ ءآلله خير اما يشركون ﴿٦٠﴾

**Juzu 20**

61. Ye *ddala* ani eyatonda *emigigi* gy'eggulu n'ensi era n'abassiza amazzi okuva mu bire, olwo netugamezesa ennimiro amakula, so nga mmwe temwalisobodde kumeza miti gya zo? Abaffe, era waliwo omusinzibwa omulala awamu ne Allah? Nedda, *aboogera ekyo* be bantu abaawaba.

امن خلق السموت والارض وانزل لكم من السماء ماء ۚ فانبتنا به حدائق ذات بهجة ۚ ما كان لكم ان تنبتوا شجرها ؕ ءاله مع الله ؕ بل هم قوم يعدلون ﴿٦١﴾

62. Ye ani eyakola ensi okuba ekiwummulo, n'assa n'emigga wakati wa yo, era n'agissaako ensozi ennyweevu, era n'assa ekiziyiza wakati w'ennyanja ebbiri? Abaffe, era waliwo omusinzibwa omulala awamu ne Allah? *Nedda*, wabula abasinga obungi mu bo tebamanyi.

امن جعل الارض قرارا وجعل خللها انهرا وجعل لها رواسي وجعل بين البحرين حاجزا ؕ ءاله مع الله ؕ بل اكثرهم لا يعلمون ﴿٦٢﴾

63. Ye ani ayanukula ali mu buzibu awo nga amulaajanidde era n'aggyawo n'obuzibu, era *ani* eyabafuula abasika mu nsi? Abaffe, era waliwo omusinzibwa omulala awamu ne Allah? Naye mufumiitiriza katono nnyo !

امن يجيب المضطر اذا دعاه ويكشف السوء ويجعلكم خلفاء الارض ؕ ءاله مع الله ؕ قليلا ما تذكرون ﴿٦٣﴾

64. Oba ani abalung'amya mu kizikiza ekikwafu ku lukalu ne ku nnyanja, era ani aweereza empewo ewa amawulire ag'essanyu agakulembera okusaasira kwe? Abaffe, era waliwo asinzibwa omulala awamu ne Allah? Omugulumivu ye Allah, ali waggulu ennyo kw'ebyo bye bamwenkanya nabyo.

امن يهديكم في ظلمت البر والبحر ومن يرسل الريح بشرا بين يدي رحمته ؕ ءاله مع الله ؕ تعلى الله عما يشركون ﴿٦٤﴾

65. Abaffe, *ddala* ani atandikira ddala ekitonde n'oluvannyuma n'akiddamu, era ani abagabira okuva mu ggulu ne mu nsi? Abaffe, era waliwo omulala asinzibwa awamu ne Allah? Gamba nti: Kale muleete obukakafu bwammwe, obanga mwogera mazima.

امن يبدؤا الخلق ثم يعيده ومن يرزقكم من السماء والارض ؕ ءاله مع الله ؕ قل هاتوا برهانكم ان كنتم صدقين ﴿٦٥﴾

66. Gamba nti: Abali mu *migigi* gy'eggulu n'ensi tebamanyi bya nkiso, okuggyako Allah yekka; era tebamanyi ddi lwe balizuukizibwa.

قل لا يعلم من في السموت والارض الغيب الا الله ؕ وما يشعرون ايان يبعثون ﴿٦٦﴾

67. Naye okumanya kwabwe okukwata ku nkomerero kwatuuka we kukoma; nedda bali mu kubuusabuusa ku yo; ddala

بل ادرك علمهم في الاخرة ۚ بل هم في شك منها ۚ بل هم منها

عَمُونَ ﴿٦٧﴾ ع ٨ ١

bo bazibe ba maaso ku yo.

**Ruku 6**

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَإِذَا كُنَّا تُرَابًا وَآبَاؤُنَا أَئِنَّا لَمُخْرَجُونَ ﴿٦٨﴾

68. Era abo abatakkiriza baagamba nti: Abaffe, ffe ne bakitaffe bwe tulifuuka ettaka, ddala era tulizuukizibwa?

لَقَدْ وُعِدْنَا هَٰذَا نَحْنُ وَآبَاؤُنَا مِنْ قَبْلُ إِنْ هَٰذَا إِلَّا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٦٩﴾

69. Mazima kino twakisuubizibwa kuva dda, ffe ne bakitaffe; kino si kirala wabula ngero z'abedda.

قُلْ سِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَانْظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُجْرِمِينَ ﴿٧٠﴾

70. Gamba nti: Mutambuleko mu nsi kale mulabe enkomerero y'aboonoonyi nga bwe yali!

وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَلَا تَكُنْ فِي ضَيْقٍ مِمَّا يَمْكُرُونَ ﴿٧١﴾

71. Kale tonakuwala ku lwabwe wadde tobaamu kukeng'entererwa olw'ebyo bye beekobamu.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿٧٢﴾

72. Era bagamba nti: Ye ekisuubizo kino kya ddi, obanga muli ba mazima?

قُلْ عَسَىٰ أَنْ يَكُونَ رَدِفَ لَكُمْ بَعْضُ الَّذِي تَسْتَعْجِلُونَ ﴿٧٣﴾

73. Gamba nti: Ob'olyawo ekitundu ky'ekyo kye muwujjirira nekiba nga kiri kumpi nnyo emabega wammwe.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٧٤﴾

74. Era ddala Mukama wo wa kisa eri abantu, naye abasinga obungi mu bo tebeebaza.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَعْلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمْ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٥﴾

75. Era ddala Mukama wo y'amanyi ebyo ebifuba byabwe bye bikisa n'ebyo bye booleka.

وَمَا مِنْ غَائِبَةٍ فِي السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ إِلَّا فِي كِتَابٍ مُبِينٍ ﴿٧٦﴾

76. Era tewali kya nkiso kyonna mu ggulu ne mu nsi wabula kiri mu Kitabo ekitangaaza.

إِنَّ هَٰذَا الْقُرْآنَ يَقُصُّ عَلَىٰ بَنِي إِسْرَائِيلَ أَكْثَرَ الَّذِي هُمْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٧٧﴾

77. Mazima Kur'āni eno y'ennyonnyola abaana ba Isiraairi ebisinga obungi kw'ebyo bye batakkiriziganyaamu.

وَإِنَّهُ لَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٧٨﴾

78. Era ddala yo bwe bulung'amu era kwe kusaasira eri abakkiriza.

إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِي بَيْنَهُمْ بِحُكْمِهِ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْعَلِيمُ ﴿٧٩﴾

79. Mazima Mukama wo aliramula wakati waabwe n'okulamula kwe, era Ye ye Luwangula, Omumanyi wa byonna.

فَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ إِنَّكَ عَلَى الْحَقِّ الْمُبِينِ ﴿٨٠﴾

80. Kale ggwe weesige Allah, anti ggwe oli ku mazima ag'enkukunala.

81. Mazima ggwe toyinza kuwuliza bafu era toyinza kuwuliza bakiggala kukoowoola bwe baba nga bakyuuse okudda emabega.

إِنَّكَ لَا تُسْمِعُ الْمَوْتَىٰ وَلَا تُسْمِعُ الصُّمَّ الدُّعَاءَ إِذَا وَلَّوْا مُدْبِرِينَ ﴿٨١﴾

82. Era ggwe toyinza kulung'amya bazibe ba maaso okuva mu buzibe bwabwe. Ggwe towuliza okuggyako abo abakkiriza obubonero bwaffe, kale nebafuuka Abasiraamu.

وَمَا أَنْتَ بِهَادِي الْعُمْيِ عَنْ ضَلَالَتِهِمْ ۖ إِنْ تُسْمِعُ إِلَّا مَنْ يُؤْمِنُ بِآيَاتِنَا فَهُمْ مُسْلِمُونَ ﴿٨٢﴾

83. Era ensala bw'erimala okuweebwa ku bo, tulibaggyirayo ekitonde mu nsi ekijja okubaluma, kubanga abantu baali tebakakasa bubonero bwaffe.

وَإِذَا وَقَعَ الْقَوْلُ عَلَيْهِمْ أَخْرَجْنَا لَهُمْ دَابَّةً مِنَ الْأَرْضِ تُكَلِّمُهُمْ أَنَّ النَّاسَ كَانُوا بِآيَاتِنَا لَا يُوقِنُونَ ﴿٨٣﴾

**Ruku 7**

84. Era *bajjukize* olunaku lwe tulikung'a-anya ebibiinna okuva mu buli bantu abo abaalimbisanga obubonero bwaffe, kale balissibwa mu bibinja.

وَيَوْمَ نَحْشُرُ مِنْ كُلِّ أُمَّةٍ فَوْجًا مِمَّنْ يُكَذِّبُ بِآيَاتِنَا فَهُمْ يُوزَعُونَ ﴿٨٤﴾

85. Okutuusa awo nga bazze, *Allah* aligamba nti: Abaffe, mmwe *mwayanguyirizanga* okulimbisa obubonero bwange nga temwetoolodde na kumanya kwa bwo? Abaffe, biki ebyo bye mwakolanga?

حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوا قَالَ أَكَذَّبْتُمْ بِآيَاتِي وَلَمْ تُحِيطُوا بِهَا عِلْمًا أَمَّاذَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٨٥﴾

86. Era *abo* balikakatako ensala olw'okubanga baayonoona, kale tebalisobola na kwogera.

وَوَقَعَ الْقَوْلُ عَلَيْهِمْ بِمَا ظَلَمُوا فَهُمْ لَا يَنْطِقُونَ ﴿٨٦﴾

87. Abaffe, tebalaba nga bwe twassaawo ekiro balyooke bawummulire mu kyo, n'emisana nga bwe butangaavu? Ddala mw'ebyo mulimu obubonero eri abantu abakkiriza.

أَلَمْ يَرَوْا أَنَّا جَعَلْنَا اللَّيْلَ لِيَسْكُنُوا فِيهِ وَالنَّهَارَ مُبْصِرًا ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٨٧﴾

88. Era *jjukira* olunaku eng'ombe lw'erifuuyibwa, kale abali mu *migigi* gy'eggulu n'abali mu nsi balikankana, okuggyako abo Allah b'alisiima. Era bonna balijja gy'ali nga beewombeese.

وَيَوْمَ يُنْفَخُ فِي الصُّورِ فَفَزِعَ مَنْ فِي السَّمَاوَاتِ وَمَنْ فِي الْأَرْضِ إِلَّا مَنْ شَاءَ اللَّهُ ۚ وَكُلٌّ أَتَوْهُ دَاخِرِينَ ﴿٨٨﴾

89. Era oliraba ensozi z'olowooza nti nyweevu, nga ziseeyeeya ng'okuseeyeeya kw'ebire. *Eyo nno* y'enkola ya Allah Oyo eyanyweza n'agumya buli kimu. Ddala Ye y'ategeera obulungi ebyo bye mukola.

وَتَرَى الْجِبَالَ تَحْسَبُهَا جَامِدَةً وَهِيَ تَمُرُّ مَرَّ السَّحَابِ ۚ صُنْعَ اللَّهِ الَّذِي أَتْقَنَ كُلَّ شَيْءٍ ۚ إِنَّهُ خَبِيرٌ بِمَا تَفْعَلُونَ ﴿٨٩﴾

90. Oyo akola ebirungi, kale alifuna ebisinga obulungi ku byo era bo be baliwona ensisi y'olunaku olwo.

مَنْ جَاءَ بِالْحَسَنَةِ فَلَهُ خَيْرٌ مِنْهَا وَهُمْ مِنْ فَزَعٍ يَوْمَئِذٍ آمِنُونَ ﴿٩٠﴾

91. Naye abo abakola ebibi, kale balisuulibwa mu muliro ku bwenyi bwabwe. *Baligambibwa nti:* Abaffe, musasuddwayo ekirala okuggyako ebyo bye mwakola?

وَمَنْ جَاءَ بِالسَّيِّئَةِ فَكُبَّتْ وُجُوهُهُمْ فِي النَّارِ هَلْ تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩١﴾

92. *Gamba nti:* Mazima nze nalagirwa nsinzenga Mukama w'ekibuga kino Oyo eyakifuula eky'emizizo, era buli kimu kikye; nendagirwa n'okuba mw'abo abeewaayo *eri Allah;*

إِنَّمَا أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ رَبَّ هَٰذِهِ الْبَلْدَةِ الَّذِي حَرَّمَهَا وَلَهُ كُلُّ شَيْءٍ ۖ وَأُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٩٢﴾

93. Era *nendagirwa* nsomenga ne Kur'āni. Kale oyo alung'ama, ddala alung'ama lwa mwoyo gwe; n'oyo abula, *akosa gwo.* Kale *ggwe* gamba nti: Ddala nze ndi mu Balabuzi.

وَأَنْ أَتْلُوَ الْقُرْآنَ ۖ فَمَنِ اهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِي لِنَفْسِهِ ۖ وَمَنْ ضَلَّ فَقُلْ إِنَّمَا أَنَا مِنَ الْمُنْذِرِينَ ﴿٩٣﴾

94. Era gamba nti: Amatendo gonna ga Allah. Mangu nnyo ajja kubalaga obubonero bwe era mujja kubumanya. Era Mukama wo si mugayaalirivu kw'ebyo bye mukola.

وَقُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ سَيُرِيكُمْ آيَاتِهِ فَتَعْرِفُونَهَا ۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٩٤﴾




سُورَةُ الْقَصَصِ مَكِّيَّةٌ ٢٨




## AL-QAṢAṢ

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Ṭā Sīn Mīm.*

طٰسٓمّٓ ②

3. Zino ze Aya z'Ekitabo ekinnyonnyofu.

تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ③

4. Tukusomera ebimu kw'ebyo ebyafa ku Mūsa ne Farāwo mu mazima, olw'okugasa abantu abakkiriza.

نَتْلُوْا عَلَيْكَ مِنْ نَّبَاِ مُوْسٰى وَ فِرْعَوْنَ بِالْحَقِّ لِقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ④

5. Mazima Farāwo yeegulumiza nnyo mu nsi, n'assa abaagirimu mu bibiina nga agenderera okunafuya ekibiina ekimu mu bo: ng'atta batabani baabwe, n'alekawo bakazi baabwe. Mazima ye yali mw'abo abatabuzitabuzi.

اِنَّ فِرْعَوْنَ عَلَا فِى الْاَرْضِ وَ جَعَلَ اَهْلَهَا شِيَعًا يَّسْتَضْعِفُ طَآئِفَةً مِّنْهُمْ يُذَبِّحُ اَبْنَآءَهُمْ وَيَسْتَحْيٖ نِسَآءَهُمْ ؕ اِنَّهٗ كَانَ مِنَ الْمُفْسِدِيْنَ ⑤

6. Era twayagala okuwa omukisa abo abaalowoozebwa nti banafu mu nsi, era tubafuule abakulembeze, era tubafuule abasika.

وَ نُرِيْدُ اَنْ نَّمُنَّ عَلَى الَّذِيْنَ اسْتُضْعِفُوْا فِى الْاَرْضِ وَنَجْعَلَهُمْ اَئِمَّةً وَّ نَجْعَلَهُمُ الْوٰرِثِيْنَ ⑥

7. Era tubatebenkeze mu nsi, era tulage Farāwo ne Hāmāni n'amagye gaabwe ebyo bye beekekanga ku bo.

وَ نُمَكِّنَ لَهُمْ فِى الْاَرْضِ وَ نُرِيَ فِرْعَوْنَ وَهَامٰنَ وَجُنُوْدَهُمَا مِنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَحْذَرُوْنَ ⑦

8. Era twabikkulira nnyina Mūsa nti: Muyonse; naye bw'owuliranga okutya ku lulwe, kale omussanga ku mugga era totyanganamu era tonakuwalanga; mazima tujja kumuzza gy'oli, era tugenda nakumufuula omu mu Batume.

وَاَوْحَيْنَآ اِلٰٓى اُمِّ مُوْسٰٓى اَنْ اَرْضِعِيْهِ ۚ فَاِذَا خِفْتِ عَلَيْهِ فَاَلْقِيْهِ فِى الْيَمِّ وَ لَا تَخَافِيْ وَ لَا تَحْزَنِيْ ۚ اِنَّا رَآدُّوْهُ اِلَيْكِ وَجَاعِلُوْهُ مِنَ الْمُرْسَلِيْنَ ⑧

9. Olwo ab'ewa Farāwo kwe kumulonda *nga tebamanyi nti* alifuuka mulabe waabwe era *nti aliba nsibuko ya* kunakuwala *gye bali.* Mazima Farāwo ne Hāmāni n'amagye gaabwe baali boonoonyi.

فَالْتَقَطَهٗٓ اٰلُ فِرْعَوْنَ لِيَكُوْنَ لَهُمْ عَدُوًّا وَّحَزَنًا ؕ اِنَّ فِرْعَوْنَ وَ هَامٰنَ وَ جُنُوْدَهُمَا كَانُوْا خٰطِئِيْنَ ⑨

10. Era muka Farāwo yagamba nti: *Ono* ly'essanyu ly'amaaso gyendi ne gy'oli. Temumutta, ob'olyawo alitugasa oba tulimufuula omwana, naye nga tebamanyi.

وَقَالَتِ امْرَاَتُ فِرْعَوْنَ قُرَّتُ عَيْنٍ لِّيْ وَ لَكَ ؕ لَا تَقْتُلُوْهُ ۖ عَسٰٓى اَنْ يَّنْفَعَنَآ اَوْ نَتَّخِذَهٗ وَلَدًا وَّ هُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ⑩

---

*28:2. Omutukuvu, Awulira byonna, Amanyi byonna.*

11. Naye omutima gwa nnyina Mūsa gwasula tegumuliimu. Kaabula kata abyasanguze singa tetwanyweza mutima gwe, alyooke abeere mw'abo abakkiriza.

وَأَصْبَحَ فُؤَادُ أُمِّ مُوسَىٰ فَٰرِغًا ۖ إِن كَادَتْ لَتُبْدِي بِهِۦ لَوْلَآ أَن رَّبَطْنَا عَلَىٰ قَلْبِهَا لِتَكُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١١﴾

12. Era yagamba mwannyina *Mūsa* nti: Mulondoole. Kale *mwannyina* yamulabirira ng'ali bbaliko, naye nga bo tebategedde.

وَقَالَتْ لِأُخْتِهِۦ قُصِّيهِ ۖ فَبَصُرَتْ بِهِۦ عَن جُنُبٍ وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٢﴾

13. Era *Mūsa* twamuziyirizawo lubereberye *okuyonsebwa* abakazi abayonsa. Kale *mwannyina* n'agamba *ab'ewa Farāwo* nti: Abaffe, mbalagirire ab'ennyumba abanaamubalerera era abanaamwagaliza ebirungi?

وَحَرَّمْنَا عَلَيْهِ ٱلْمَرَاضِعَ مِن قَبْلُ فَقَالَتْ هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰٓ أَهْلِ بَيْتٍ يَكْفُلُونَهُۥ لَكُمْ وَهُمْ لَهُۥ نَٰصِحُونَ ﴿١٣﴾

14. Kale twamuzzaayo eri nnyina, amaaso ge galyooke gasanyuke aleme na kweraliikirira era alyooke amanye nti ekisuubizo kya Allah kya mazima. Naye abasinga obungi mu bo tebamanyi.

فَرَدَدْنَٰهُ إِلَىٰٓ أُمِّهِۦ كَيْ تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَ وَلِتَعْلَمَ أَنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٤﴾ ع

**Ruku 2**

15. Awo *Mūsa* bwe yatuuka mu myaka gye egy'obukulu nga asajjakudde, twamuwa amagezi n'okumanya; era bwe tutyo bwe tusasula abakozi b'ebirungi.

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُۥ وَٱسْتَوَىٰٓ ءَاتَيْنَٰهُ حُكْمًا وَعِلْمًا ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٥﴾

16. Era yayingira mu kibuga mu kiseera abatuuze baamu nga bakyeebase, n'asanga mu kyo abasajja babiri nga balwana: ono nga wa mu bantu be, ate oli nga wa mu balabe be. Kale ow'omu kibiina kye kwe kumulaajanira amudduukirire kw'oli ow'omu balabe be, kale Mūsa n'amukuba ekikonde, n'amutta. N'agamba nti: Kino kiri mu bikolwa bya Sitaani. Mazima ye mulabe, mulimba wa lwaatu.

وَدَخَلَ ٱلْمَدِينَةَ عَلَىٰ حِينِ غَفْلَةٍ مِّنْ أَهْلِهَا فَوَجَدَ فِيهَا رَجُلَيْنِ يَقْتَتِلَانِ هَٰذَا مِن شِيعَتِهِۦ وَهَٰذَا مِنْ عَدُوِّهِۦ ۖ فَٱسْتَغَٰثَهُ ٱلَّذِي مِن شِيعَتِهِۦ عَلَى ٱلَّذِي مِنْ عَدُوِّهِۦ فَوَكَزَهُۥ مُوسَىٰ فَقَضَىٰ عَلَيْهِ ۖ قَالَ هَٰذَا مِنْ عَمَلِ ٱلشَّيْطَٰنِ ۖ إِنَّهُۥ عَدُوٌّ مُّضِلٌّ مُّبِينٌ ﴿١٦﴾

17. N'agamba nti: Mukama wange, mazima neryazaamaanyizza, naye nsonyiwa; kale n'amusonyiwa. Mazima Ye, ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

قَالَ رَبِّ إِنِّي ظَلَمْتُ نَفْسِي فَٱغْفِرْ لِي فَغَفَرَ لَهُۥٓ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٧﴾

18. N'agamba nti: Mukama wange, olw'emikisa gye wampa, siriddayo kubeera muyambi wa bakozi ba bibi.

قَالَ رَبِّ بِمَآ أَنْعَمْتَ عَلَيَّ فَلَنْ أَكُونَ ظَهِيرًا لِّلْمُجْرِمِينَ ﴿١٨﴾

19. Kale bw'amukeerera mu kibuga ng'atya ng'eno bw'amagamaga; okwejjuukiriza ng'oli

فَأَصْبَحَ فِي ٱلْمَدِينَةِ خَآئِفًا يَتَرَقَّبُ

فَإِذَا الَّذِي اسْتَنْصَرَهُ بِالْأَمْسِ يَسْتَصْرِخُهُ ۚ قَالَ لَهُ مُوسَىٰ إِنَّكَ لَغَوِيٌّ مُبِينٌ ﴿١٩﴾

eyamusabye obuyambi eggulo *ate era* amukoowoola amuyambe. Mūsa n'amugamba nti: Mazima ddala oli musobya wa lwaatu.

فَلَمَّا أَنْ أَرَادَ أَنْ يَبْطِشَ بِالَّذِي هُوَ عَدُوٌّ لَهُمَا ۙ قَالَ يَا مُوسَىٰ أَتُرِيدُ أَنْ تَقْتُلَنِي كَمَا قَتَلْتَ نَفْسًا بِالْأَمْسِ ۖ إِنْ تُرِيدُ إِلَّا أَنْ تَكُونَ جَبَّارًا فِي الْأَرْضِ وَمَا تُرِيدُ أَنْ تَكُونَ مِنَ الْمُصْلِحِينَ ﴿٢٠﴾

20. Kale bwe yayagala okukwata oli eyali omulabe waabwe bombi, *ow'oku ludda lwe* n'agamba nti: Owange Mūsa, nange oyagala kunzita nga eggulo bwe wasse omuntu? Ky'oyagala si kirala wabula kwe kuba nnalukalala mu nsi, era ggwe toyagala kubeera mw'abo abatabaganya.

وَجَاءَ رَجُلٌ مِنْ أَقْصَى الْمَدِينَةِ يَسْعَىٰ ۖ قَالَ يَا مُوسَىٰ إِنَّ الْمَلَأَ يَأْتَمِرُونَ بِكَ لِيَقْتُلُوكَ فَاخْرُجْ إِنِّي لَكَ مِنَ النَّاصِحِينَ ﴿٢١﴾

21. Era omuntu omu yajja bunnambiro nga ava ewala erudda w'ekibuga n'agamba nti: Owange Mūsa, mazima abakungu bakuteesaako balyooke bakuttte. Kale fuluma *mangu*; mazima nze ndi mw'abo abakwagaliza ebirungi.

فَخَرَجَ مِنْهَا خَائِفًا يَتَرَقَّبُ ۖ قَالَ رَبِّ نَجِّنِي مِنَ الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٢٢﴾ ع

22. Kale *Mūsa ekibuga* yakifuluma nga atidde era nga bw'amagamaga. N'agamba nti: Mukama wange, mponya abantu aboononyi.

**Ruku 3**

وَلَمَّا تَوَجَّهَ تِلْقَاءَ مَدْيَنَ قَالَ عَسَىٰ رَبِّي أَنْ يَهْدِيَنِي سَوَاءَ السَّبِيلِ ﴿٢٣﴾

23. Awo bwe yakyuusa amaaso ge okwolekera e Madiyani, n'agamba nti: Ob'olyawo Mukama wange anannung'amya mu kkubo ettuufu.

وَلَمَّا وَرَدَ مَاءَ مَدْيَنَ وَجَدَ عَلَيْهِ أُمَّةً مِنَ النَّاسِ يَسْقُونَ وَوَجَدَ مِنْ دُونِهِمُ امْرَأَتَيْنِ تَذُودَانِ ۖ قَالَ مَا خَطْبُكُمَا ۖ قَالَتَا لَا نَسْقِي حَتَّىٰ يُصْدِرَ الرِّعَاءُ ۖ وَأَبُونَا شَيْخٌ كَبِيرٌ ﴿٢٤﴾

24. Awo bwe yatuuka ku mazzi g'e Madiyani, yasangawo ekibiina ky'abantu nga beesera *amagana,* ate n'asanga nga ebbali waabwe eriyo abakazi babiri nga bakumaakuma *eggana lyabwe.* N'agamba nti: *Abange,* mubadde ki? Nebagamba nti: Ffe tetunywesa *zaffe* okutuusa nga abasumba abasajja bazzizzaayo *ezaabwe,* ate kitaffe musajja mukadde nnyo *tasobola kulunda.*

فَسَقَىٰ لَهُمَا ثُمَّ تَوَلَّىٰ إِلَى الظِّلِّ فَقَالَ رَبِّ إِنِّي لِمَا أَنْزَلْتَ إِلَيَّ مِنْ خَيْرٍ فَقِيرٌ ﴿٢٥﴾

25. Kale n'abanywesereza *eggana lyabwe,* n'oluvannyuma n'adda awali ekisiikirize, n'agamba nti: Mukama wange, ndi mwetaavu eri ekirungi kyonna ky'oba ontuusizzaako.

فَجَاءَتْهُ إِحْدَاهُمَا تَمْشِي عَلَى اسْتِحْيَاءٍ قَالَتْ إِنَّ أَبِي يَدْعُوكَ لِيَجْزِيَكَ أَجْرَ مَا سَقَيْتَ لَنَا ۚ فَلَمَّا

26. Kale omukazi omu ku bo kwe kujja gy'ali nga atambula yeebwalabwala, n'agamba *Mūsa* nti: Kitange akuyita alyooke akusasule empeera *olw'okubanga*

watunyweserezza *eggana lyaffe.* Awo bwe yatuuka gy'ali n'amunnyonnyola ebyaliwo byonna, *kitaabwe* n'agamba nti: Totya, omaze okuwona abantu aboonoonyi.

جَآءَهُ وَقَصَّ عَلَيْهِ الْقَصَصَ ۙ قَالَ لَا تَخَفْ ۫ نَجَوْتَ مِنَ الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٢٦﴾

27. Omukazi omu ku bo n'agamba nti: Ssebo kitange, mukozese olw'empeera; kuba *omuntu* omulungi, ow'amaanyi *ng'ate* mwesigwa, gw'osaana okukozesa.

قَالَتْ إِحْدٰىهُمَا يٰٓأَبَتِ اسْتَأْجِرْهُ ۫ إِنَّ خَيْرَ مَنِ اسْتَأْجَرْتَ الْقَوِيُّ الْأَمِيْنُ ﴿٢٧﴾

28. *Kitaabwe* n'agamba nti: Njagala kukufumbiza omu ku bawala bange bano bombi ate onkolere olw'empeera emyaka munaana. Naye bw'olijjuza ekkumi, ekyo kiriva gy'oli, naye nga nze saagala kukukaluubiriza. Allah bw'anaaba nga ayagadde, ojja kunsanga nga ndi mu bantu balamu.

قَالَ إِنِّيْٓ أُرِيْدُ أَنْ أُنْكِحَكَ إِحْدَى ابْنَتَيَّ هٰتَيْنِ عَلٰٓى أَنْ تَأْجُرَنِيْ ثَمٰنِيَ حِجَجٍ ۚ فَإِنْ أَتْمَمْتَ عَشْرًا فَمِنْ عِنْدِكَ ۚ وَمَآ أُرِيْدُ أَنْ أَشُقَّ عَلَيْكَ ۗ سَتَجِدُنِيْٓ إِنْ شَآءَ اللّٰهُ مِنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿٢٨﴾

29. *Mūsa* n'agamba nti: Ekyo *kiwedde okukkaanya* wakati wange naawe. Kale *ekiseera kyonna* kye ndimala ku biseera byombi, kale nneme kulyazaamaanyizibwa. Era Allah ye Muyima ku byonna bye twogera.

قَالَ ذٰلِكَ بَيْنِيْ وَبَيْنَكَ ۗ أَيَّمَا الْأَجَلَيْنِ قَضَيْتُ فَلَا عُدْوَانَ عَلَيَّ ۗ وَاللّٰهُ عَلٰى مَا نَقُوْلُ وَكِيْلٌ ﴿٢٩﴾ ع

**Ruku 4**

30. Kale Mūsa bwe yamaliriza ekiseera *kye baalagaana,* yagenda n'ab'omu maka ge. *Ng'ali mu lugendo* yalengera omuliro ku ludda lw'olusozi, n'agamba ab'omu maka ge nti: Mubeere wano, mazima nnengedde omuliro; ob'olyawo nembaleetera eggulire ku gwo oba ekitawuliro ky'omuliro, mulyooke mwoote.

فَلَمَّا قَضٰى مُوْسَى الْأَجَلَ وَسَارَ بِأَهْلِهٖٓ اٰنَسَ مِنْ جَانِبِ الطُّوْرِ نَارًا ۚ قَالَ لِأَهْلِهِ امْكُثُوْٓا إِنِّيْٓ اٰنَسْتُ نَارًا لَّعَلِّيْٓ اٰتِيْكُمْ مِّنْهَا بِخَبَرٍ أَوْ جَذْوَةٍ مِّنَ النَّارِ لَعَلَّكُمْ تَصْطَلُوْنَ ﴿٣٠﴾

31. Awo bwe yagutuukako, yakoowoolwa okuva ku ludda lw'ekiwonvu olwa ddyo, mu kibangirizi eky'omukisa mu muti nti: Owange Mūsa, mazima nze Allah, Mukama w'ebitonde byonna.

فَلَمَّآ أَتٰىهَا نُوْدِيَ مِنْ شَاطِئِ الْوَادِ الْأَيْمَنِ فِي الْبُقْعَةِ الْمُبٰرَكَةِ مِنَ الشَّجَرَةِ أَنْ يّٰمُوْسٰٓى إِنِّيْٓ أَنَا اللّٰهُ رَبُّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٣١﴾

32. Era nti: Suula omuggo gwo wansi. Naye bwe yagulaba nga gwetogoonyola ng'akasota, yakyuuka n'adduka era teyatunula na mabega. *Allah n'agamba nti:* Owange Mūsa, sembera era totya; mazima oli mw'abo abali emirembe.

وَأَنْ أَلْقِ عَصَاكَ ۗ فَلَمَّا رَاٰهَا تَهْتَزُّ كَأَنَّهَا جَآنٌّ وَّلّٰى مُدْبِرًا وَّلَمْ يُعَقِّبْ ۗ يٰمُوْسٰٓى أَقْبِلْ وَلَا تَخَفْ ۫ إِنَّكَ مِنَ الْاٰمِنِيْنَ ﴿٣٢﴾

33. Kale yingiza omukono gwo mu kikondoolo kyo, gujja kuvaayo nga mweru tukutuku naye nga si lwa bulwadde. Era sika omukono gwo nga oguzza gy'oli oggwemu

اُسْلُكْ يَدَكَ فِيْ جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ سُوْٓءٍ ۫ وَّاضْمُمْ إِلَيْكَ جَنَاحَكَ مِنَ الرَّهْبِ فَذٰنِكَ

ensisi. Kale obwo bubonero bubiri okuva eri Mukama wo eri Farāwo n'abakungu be, kuba ddala bantu bajeemu.

بُرْهَانٰنِ مِنْ رَّبِّكَ إِلٰى فِرْعَوْنَ وَ مَلَا۟ئِهٖ ؕ إِنَّهُمْ كَانُوْا قَوْمًا فٰسِقِيْنَ ﴿٣٣﴾

34. *Mūsa* n'agamba nti: Mukama wange, nabattamu omuntu, kale ntya nti bajja kunzita.

قَالَ رَبِّ إِنِّيْ قَتَلْتُ مِنْهُمْ نَفْسًا فَأَخَافُ أَنْ يَّقْتُلُوْنِ ﴿٣٤﴾

35. Naye muganda wange Hārūna y'ansingako obubalangufu mu kwogera; kale mutume wamu nange ng'omubeezi anjulira. Mazima ntya nti bajja kunnimbisa.

وَ أَخِيْ هٰرُوْنُ هُوَ أَفْصَحُ مِنِّيْ لِسَانًا فَأَرْسِلْهُ مَعِيَ رِدْاً يُّصَدِّقُنِيْٓ ؗ إِنِّيْٓ أَخَافُ أَنْ يُّكَذِّبُوْنِ ﴿٣٥﴾

36. *Allah* n'agamba nti: Tujja kwongera amaanyi mu mukono gwo ne muganda wo era mwembi tubawe obuyinza baleme kubatuukirira. *Kale mugende* n'obubonero bwaffe, mmwe n'abo abanaabagoberera, mmwe *mujja okuba* abawanguzi.

قَالَ سَنَشُدُّ عَضُدَكَ بِأَخِيْكَ وَ نَجْعَلُ لَكُمَا سُلْطٰنًا فَلَا يَصِلُوْنَ إِلَيْكُمَا ۚۛ بِاٰيٰتِنَآ ۚۛ أَنْتُمَا وَ مَنِ اتَّبَعَكُمَا الْغٰلِبُوْنَ ﴿٣٦﴾

37. Awo Mūsa bwe yabatuukako n'obubonero bwaffe obw'enkukunala, baagamba nti: Kino si kirala wabula bwe bulogo obujingirire era kino tetukiwuliranga nako mu bakitaffe ab'edda.

فَلَمَّا جَآءَهُمْ مُّوْسٰى بِاٰيٰتِنَا بَيِّنٰتٍ قَالُوْا مَا هٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّفْتَرًى وَّ مَا سَمِعْنَا بِهٰذَا فِيْٓ اٰبَآئِنَا الْأَوَّلِيْنَ ﴿٣٧﴾

38. Era Mūsa n'agamba nti: Mukama wange y'asinga okumanya oyo aleeta obulung'amu obuva gy'ali n'oyo alifuna amaka g'enkomerero *amalungi*. Mazima ddala aboononyi tebaganyulwa.

وَ قَالَ مُوْسٰى رَبِّيْٓ أَعْلَمُ بِمَنْ جَآءَ بِالْهُدٰى مِنْ عِنْدِهٖ وَ مَنْ تَكُوْنُ لَهٗ عَاقِبَةُ الدَّارِ ؕ إِنَّهٗ لَا يُفْلِحُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿٣٨﴾

39. Ne Farāwo n'agamba nti: Abange mmwe abakungu, nze sibamanyiddeeyo musinzibwa mulala okuggyako nze nzekka. Kale wamma Hāmāni, njokera *amataffaali* mu bbumba onkolere omunaala ndyooke nningirize eri Katonda wa Mūsa, newaakubadde nze nkakasa nti ddala ali mu balimba.

وَ قَالَ فِرْعَوْنُ يٰٓأَيُّهَا الْمَلَأُ مَا عَلِمْتُ لَكُمْ مِّنْ إِلٰهٍ غَيْرِيْ ۚ فَأَوْقِدْ لِيْ يٰهَامٰنُ عَلَى الطِّيْنِ فَاجْعَلْ لِّيْ صَرْحًا لَّعَلِّيْٓ أَطَّلِعُ إِلٰٓى إِلٰهِ مُوْسٰى ۙ وَ إِنِّيْ لَأَظُنُّهٗ مِنَ الْكٰذِبِيْنَ ﴿٣٩﴾

40. Kale ye n'amagye ge beekuluntaza mu nsi awatali mazima, nga balowooza nti ddala bo tebalizzibwa gye tuli.

وَ اسْتَكْبَرَ هُوَ وَ جُنُوْدُهٗ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَ ظَنُّوْٓا أَنَّهُمْ إِلَيْنَا لَا يُرْجَعُوْنَ ﴿٤٠﴾

41. Kale twamubonereza ye n'amagye ge netubasuula mu nnyanja. Kale laba enkomerero y'aboononyi nga bwe yali!

فَأَخَذْنٰهُ وَ جُنُوْدَهٗ فَنَبَذْنٰهُمْ فِي الْيَمِّ ۚ فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٤١﴾

42. Era twabafuula abakulembeze b'okukoowoola *abantu* eri omuliro; ne ku lunaku lw'okuzuukira tebaliyambibwa.

وَجَعَلْنٰهُمْ أَئِمَّةً يَّدْعُوْنَ إِلَى النَّارِ ۚ وَيَوْمَ الْقِيٰمَةِ لَا يُنْصَرُوْنَ ﴿٤٢﴾

43. Era twabagobereza ekikolimo ku nsi; ne ku lunaku olw'okuzuukira baliba mw'abo abenyinyalwa.

وَأَتْبَعْنٰهُمْ فِيْ هٰذِهِ الدُّنْيَا لَعْنَةً ۚ وَيَوْمَ الْقِيٰمَةِ هُمْ مِّنَ الْمَقْبُوْحِيْنَ ﴿٤٣﴾

**Ruku 5**

44. Era ddala twawa Mūsa Ekitabo nga tumaze okuzikiriza emirembe egyasooka, nga kwe kuzibula abantu amaaso era nga bwe bulung'amu era nga kwe kusaasira, balyooke bafumiitirize.

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْكِتٰبَ مِنْۢ بَعْدِ مَآ أَهْلَكْنَا الْقُرُوْنَ الْأُوْلٰى بَصَآئِرَ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَّرَحْمَةً لَّعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُوْنَ ﴿٤٤﴾

45. Era ggwe tewali ku ludda lw'ebugwanjuba *bw'olusozi* awo nga tutongoza Mūsa ku mulimu, era tewali mw'abo abaaliwo.

وَمَا كُنْتَ بِجَانِبِ الْغَرْبِيِّ إِذْ قَضَيْنَآ إِلٰى مُوْسَى الْأَمْرَ وَمَا كُنْتَ مِنَ الشّٰهِدِيْنَ ﴿٤٥﴾

46. Naye *oluvannyuma lwa Mūsa,* twasibulawo emirembe n'obuwangaazi bwabwe nebubawanvuyizibwa. Era ggwe tewali mutuuze mu bantu b'e Madiyani okubasomera Aya zaffe era Ffe kuva dda nga tutuma *Ababaka.*

وَلٰكِنَّآ أَنْشَأْنَا قُرُوْنًا فَتَطَاوَلَ عَلَيْهِمُ الْعُمُرُ ۚ وَمَا كُنْتَ ثَاوِيًا فِيْٓ أَهْلِ مَدْيَنَ تَتْلُوْا عَلَيْهِمْ اٰيٰتِنَا ۙ وَلٰكِنَّا كُنَّا مُرْسِلِيْنَ ﴿٤٦﴾

47. Era ggwe tewali ku mabbali ga lusozi awo nga tukoowoola *Mūsa.* Naye *tukutumye nga ggwe* kusaaasira okuva eri Mukama wo, olyooke olabule abantu abatatuukibwangako mulabuzi yenna oluberebery e lwo, balyooke bafumiitirize.

وَمَا كُنْتَ بِجَانِبِ الطُّوْرِ إِذْ نَادَيْنَا وَلٰكِنْ رَّحْمَةً مِّنْ رَّبِّكَ لِتُنْذِرَ قَوْمًا مَّآ أَتٰىهُمْ مِّنْ نَّذِيْرٍ مِّنْ قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُوْنَ ﴿٤٧﴾

48. Era singa tekyali *kityo,* bwe baalituukiddwako omutawaana olw'ebyo emikono gyabwe bye gyakulembeza, baaligambye nti: Mukama waffe, lwaki tewatutumira Mubaka netugoberera Aya zo, netuba mw'abo abakkiriza?*

وَلَوْلَآ أَنْ تُصِيْبَهُمْ مُّصِيْبَةٌۢ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيْهِمْ فَيَقُوْلُوْا رَبَّنَا لَوْلَآ أَرْسَلْتَ إِلَيْنَا رَسُوْلًا فَنَتَّبِعَ اٰيٰتِكَ وَنَكُوْنَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٤٨﴾

49. Naye bwe baatuukibwako amazima agava gye tuli, baagamba nti: Lwaki teyaweebwa bifaanana n'ebyo ebyaweebwa Mūsa? Abaffe, ebyaweebwa Mūsa tebaabigaana oluberebery e? Era baagamba nti: *Mūsa ne Hārūna* be balogo ababiri abayambagana. Era

فَلَمَّا جَآءَهُمُ الْحَقُّ مِنْ عِنْدِنَا قَالُوْا لَوْلَآ أُوْتِيَ مِثْلَ مَآ أُوْتِيَ مُوْسٰى ۚ أَوَلَمْ يَكْفُرُوْا بِمَآ أُوْتِيَ مُوْسٰى مِنْ قَبْلُ ۚ قَالُوْا سِحْرٰنِ

---

*28:48. Allah yakola entegeka emala ku batakkiriza. Ebyekwaso ebiring'anga ebyo ebiri mu kibuuzo ekyo tebirina lugendo kubanga ye Allah tabonereza bantu olw'ebibi byabwe okuggyako nga amaze kubatumira balabuzi ne babagaana ( 6:132 ; 28:60 ).*

baagamba nti: Ffe bombi tubagaanye.*

تَظَاهَرَا وَقَالُوا إِنَّا بِكُلٍّ كَافِرُونَ ﴿٤٩﴾

50. Gamba nti: Kale nno muleeteyo ekitabo okuva eri Allah ekisinga ku bino byombi (Taurēti ne Kur'āni) obulung'amu nange nkigoberere, obanga muli ba mazima.

قُلْ فَأْتُوا بِكِتَابٍ مِّنْ عِندِ اللَّهِ هُوَ أَهْدَىٰ مِنْهُمَا أَتَّبِعْهُ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٥٠﴾

51. Kale bwe bataakwanukule, ng'omanya nti ddala bagoberera kwagala kwabwe. Ye ani mubuze asinga kw'oyo agoberera okwagala kwe awatali bulung'amu buva eri Allah? Mazima Allah talung'amya bantu bakyaamu.

فَإِن لَّمْ يَسْتَجِيبُوا لَكَ فَاعْلَمْ أَنَّمَا يَتَّبِعُونَ أَهْوَاءَهُمْ ۚ وَمَنْ أَضَلُّ مِمَّنِ اتَّبَعَ هَوَاهُ بِغَيْرِ هُدًى مِّنَ اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿٥١﴾

**Ruku 6**

52. Era ddala twabadding'anira ekigambo, balyooke balabuke.

وَلَقَدْ وَصَّلْنَا لَهُمُ الْقَوْلَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٢﴾

53. Abo be twawa Ekitabo oluberebery e lwa yo, bo *Kur'āni* bagikkiriza.

الَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ مِن قَبْلِهِ هُم بِهِ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٣﴾

54. Era bw'ebasomerwa, bagamba nti: Tugikkiriza. Ddala ago ge mazima agava eri Mukama waffe. Era ddala ffe n'olubereberye lwa yo twaali bajeemulukufu.

وَإِذَا يُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ قَالُوا آمَنَّا بِهِ إِنَّهُ الْحَقُّ مِن رَّبِّنَا إِنَّا كُنَّا مِن قَبْلِهِ مُسْلِمِينَ ﴿٥٤﴾

55. Abo baliweebwa empeera yaabwe emirundi ebiri kubanga baagumiikiriza era baasindiikirizanga ebibi nga beeyambisa ebirungi era nga batoola ne mw'ebyo bye twabawa.

أُولَٰئِكَ يُؤْتَوْنَ أَجْرَهُم مَّرَّتَيْنِ بِمَا صَبَرُوا وَيَدْرَءُونَ بِالْحَسَنَةِ السَّيِّئَةَ وَمِمَّا رَزَقْنَاهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٥٥﴾

56. Era nga bwe bawulira ebya swakaba, babikuba mabega nebagamba nti: Ffe tulina ebikolwa byaffe, nammwe mulina ebikolwa byammwe. Emirembe gibeere ku mmwe. Ffe tetwagala batali bategeevu.

وَإِذَا سَمِعُوا اللَّغْوَ أَعْرَضُوا عَنْهُ وَقَالُوا لَنَا أَعْمَالُنَا وَلَكُمْ أَعْمَالُكُمْ سَلَامٌ عَلَيْكُمْ لَا نَبْتَغِي الْجَاهِلِينَ ﴿٥٦﴾

57. Mazima ggwe toyinza kulung'amya oyo gw'oba oyagadde, naye Allah y'alung'amya oyo gw'aba asiimye era Ye y'asinga okumanya abo abayinza okulung'ama.

إِنَّكَ لَا تَهْدِي مَنْ أَحْبَبْتَ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَهْدِي مَن يَشَاءُ ۚ وَهُوَ أَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِينَ ﴿٥٧﴾

---

*28:49. Mu batayagala Busiraamu i.e. Abayudaaya, Abakulisitayo, n'Abasamize, wano Abayudaaya be basongeddwamu olunwe kubanga mu bonna abaaliwo mu biseera bya Nabbi ( s.a.w.), Abayudaaya be bokka abayinza okwogerwako nti baagaana Musa (a.s). Ate ebigambo 'ffe bonna tetubakkiriza' (إِنَّا بِكُلٍّ كَافِرُونَ) biraga endowooza y'abatakkiriza aba buli mulembe nga bawera nkolokooto okugaana Ababaka n'ebyo byonna bye bajja na byo.*

58. Era baagamba nti: Bwe tunagoberera obulung'amu awamu naawe, tujja kukwakkulwa mu nsi yaffe. Abaffe, ddala tetwabatebenkereza ekifo ekitukuvu *ne kiba* eky'emirembe ekireetwamu n'ebibala ebya buli ngeri nga by'ebigabulwa ebiva gye tuli? Naye era abasinga obungi mu bo tebamanyi.

وَقَالُوٓا إِنْ نَّتَّبِعِ الْهُدٰى مَعَكَ نُتَخَطَّفْ مِنْ اَرْضِنَا ؕ اَوَلَمْ نُمَكِّنْ لَّهُمْ حَرَمًا اٰمِنًا يُّجْبٰٓى اِلَيْهِ ثَمَرٰتُ كُلِّ شَيْءٍ رِّزْقًا مِّنْ لَّدُنَّا وَلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٥٨﴾

59. Ye ebibuga bimeka bye twazikiriza ebyejalabyanga mu bulamu bwa byo! Kale na gano *agaali* amaka gaabwe tegaabeerwamu oluvannyuma lwabwe okuggyako akatono ennyo. Naye Ffe *twasigalawo* ng'abasika.

وَكَمْ اَهْلَكْنَا مِنْ قَرْيَةٍ بَطِرَتْ مَعِيْشَتَهَا ۚ فَتِلْكَ مَسٰكِنُهُمْ لَمْ تُسْكَنْ مِّنْ بَعْدِهِمْ اِلَّا قَلِيْلًا ؕ وَكُنَّا نَحْنُ الْوٰرِثِيْنَ ﴿٥٩﴾

60. Era Mukama wo si wa kuzikiriza bibuga okutuusa nga atumye mu *kibuga* ki nnakazadde kya byo Omubaka okubasomera obubonero bwaffe, era tetuli ba kuzikiriza bibuga wabula nga ababibeeramu boonoonefu.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ مُهْلِكَ الْقُرٰى حَتّٰى يَبْعَثَ فِيْٓ اُمِّهَا رَسُوْلًا يَّتْلُوْا عَلَيْهِمْ اٰيٰتِنَا ۚ وَمَا كُنَّا مُهْلِكِي الْقُرٰٓى اِلَّا وَاَهْلُهَا ظٰلِمُوْنَ ﴿٦٠﴾

61. Era ekintu kyonna kye muweebwa, kale ekyo kya masanyu ga bulamu bwa nsi obw'akaseera era ge majolobera ga yo. Naye ebyo ebiri eri Allah by'ebisinga obulungi era bye by'enkalakkalira. Abaffe, era temutegeera?

وَمَآ اُوْتِيْتُمْ مِّنْ شَيْءٍ فَمَتَاعُ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَزِيْنَتُهَا ۚ وَمَا عِنْدَ اللّٰهِ خَيْرٌ وَّاَبْقٰى ؕ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿٦١﴾

**Ruku 7**

62. Abaffe, oyo gwe twasuubiza ekisuubizo ekirungi ate nga wa kusisinkana nakyo, afaanana n'oyo gwe twawa amasanyu g'obulamu bw'ensi *obw'akaseera*, naye nga ku lunaku lw'okuzuukira aliba mw'abo abalireetebwa *okubonerezebwa?*

اَفَمَنْ وَّعَدْنٰهُ وَعْدًا حَسَنًا فَهُوَ لَاقِيْهِ كَمَنْ مَّتَّعْنٰهُ مَتَاعَ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ثُمَّ هُوَ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ مِنَ الْمُحْضَرِيْنَ ﴿٦٢﴾

63. Era olunaku *Allah* lw'alibakoowoola, kale aligamba nti: Baluwa abo be mwalowoozanga nti benkanankana nange?

وَيَوْمَ يُنَادِيْهِمْ فَيَقُوْلُ اَيْنَ شُرَكَآءِيَ الَّذِيْنَ كُنْتُمْ تَزْعُمُوْنَ ﴿٦٣﴾

64. Abo abakakaseeko ensala *y'ekibonerezo* baligamba nti: Mukama waffe, bano be bo be twabuza. Twababuza nga ffe bennyini bwe twabula. *Kaakati* tubeegaanyi, *tuzze* gy'oli. Ddala si ffe be baasinzanga.

قَالَ الَّذِيْنَ حَقَّ عَلَيْهِمُ الْقَوْلُ رَبَّنَا هٰٓؤُلَآءِ الَّذِيْنَ اَغْوَيْنَا ۚ اَغْوَيْنٰهُمْ كَمَا غَوَيْنَا ۚ تَبَرَّاْنَآ اِلَيْكَ ز مَا كَانُوْٓا اِيَّانَا يَعْبُدُوْنَ ﴿٦٤﴾

65. Era kirigambibwa nti: Kale muwanjagire abammwe be mwenkanyanga ne Allah. Kale balibawanjagira, naye tebalibaanukula. Olwo baliraba ekibonerezo *nebejjusa nti* singa *kale* baalung'ama!

وَقِيْلَ ادْعُوْا شُرَكَآءَكُمْ فَدَعَوْهُمْ فَلَمْ يَسْتَجِيْبُوْا لَهُمْ وَرَاَوُا الْعَذَابَ ۚ لَوْ اَنَّهُمْ كَانُوْا يَهْتَدُوْنَ ﴿٦٥﴾

66. Era olunaku *Allah* lw'alibakoowoola, kale aligamba nti: Mwayanukula mutya Ababaka?

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ مَاذَا أَجَبْتُمُ الْمُرْسَلِينَ ﴿٦٦﴾

67. Kale balibulwa kye bannyonnyola ku lunaku olwo era tebalyebuuzaganya.

فَعَمِيَتْ عَلَيْهِمُ الْأَنْبَاءُ يَوْمَئِذٍ فَهُمْ لَا يَتَسَاءَلُونَ ﴿٦٧﴾

68. Naye oyo alibonerera n'akkiriza era n'akola ebikolwa ebirungi, kale ob'olyawo alibeera mw'abo abaliganyulwa.

فَأَمَّا مَنْ تَابَ وَآمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَعَسَىٰ أَنْ يَكُونَ مِنَ الْمُفْلِحِينَ ﴿٦٨﴾

69. Era Mukama wo atonda nga bw'aba ayagadde era yeeroboza *nga bw'aba ayagadde*, naye bo tebalina kweroboza. Obutukuvu bwa Allah, era ali waggulu nnyo kw'ebyo bye bamwenkanya nabyo.

وَرَبُّكَ يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ وَيَخْتَارُ ۗ مَا كَانَ لَهُمُ الْخِيَرَةُ ۚ سُبْحَانَ اللَّهِ وَتَعَالَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٦٩﴾

70. Era Mukama wo y'amanyi ebifuba byabwe bye bikisa n'ebyo bye booleka.

وَرَبُّكَ يَعْلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمْ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٠﴾

71. Era Allah ye *Katonda* yekka, teri musinzibwa mulala okuggyako Ye. Ye nannyini matendo gonna ku ntandikwa ne ku nkomerero era ye nannyini kulamula era gy'ali gye mulizzibwa.

وَهُوَ اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ لَهُ الْحَمْدُ فِي الْأُولَىٰ وَالْآخِرَةِ ۖ وَلَهُ الْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٧١﴾

72. Gamba nti: Mulabye mutya, singa Allah abafuulira ekiro okuba eky'obugenderevu okutuusa ku lunaku lw'okuzuukira, *abaffe,* musinzibwa ki *nate* atali Allah ayinza okubaleteera obutangaavu? Abaffe,era temuuwulire?

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ جَعَلَ اللَّهُ عَلَيْكُمُ اللَّيْلَ سَرْمَدًا إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ اللَّهِ يَأْتِيكُمْ بِضِيَاءٍ ۖ أَفَلَا تَسْمَعُونَ ﴿٧٢﴾

73. Gamba nti: Mulaba mutya, singa Allah abafuulira emisana okuba ogw'obugenderevu okutuusa ku lunaku lw'okuzuukira, abaffe, musinzibwa ki *nate* atali Allah ayinza okubaleetera ekiro mwe muwummulira? Abaffe, temulaba?

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ جَعَلَ اللَّهُ عَلَيْكُمُ النَّهَارَ سَرْمَدًا إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ اللَّهِ يَأْتِيكُمْ بِلَيْلٍ تَسْكُنُونَ فِيهِ ۖ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٧٣﴾

74. Era ne mu kusaasira kwe, yabakolera ekiro n'emisana mulyooke muwummulire mu kyo era mulyooke munoonye emikisa gye era mulyooke mwebaze.

وَمِنْ رَحْمَتِهِ جَعَلَ لَكُمُ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ لِتَسْكُنُوا فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا مِنْ فَضْلِهِ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٧٤﴾

75. Era olunaku *Allah* lw'alibakowoola, kale aligamba nti: Baluwa abo be mwalowoozanga *nti benkana nange* ?

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَائِيَ الَّذِينَ كُنْتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٧٥﴾

76. Era tulijja omujulizi mu buli bantu, kale tuligamba nti: Muleete obukakafu

وَنَزَعْنَا مِنْ كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا

bwammwe. Olwo balimanya nti amazima ga Allah. Era biribaabulira ebyo bye baajingajinganga.

فَقُلْنَا هَاتُوا بُرْهَانَكُمْ فَعَلِمُوا أَنَّ الْحَقَّ لِلَّهِ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٧٦﴾

**Ruku 8**

77. Mazima Qārūna yali omu mu bantu ba Mūsa naye neyeefuula nnalukalala gye bali. Era twamuwa eby'obugagga bingi nga ebisumuluzo bya byo biremerera n'ekibiina ky'abasajja bakirimaanyi. Awo banne bwe baamugambako nti: Teweeragaalaga, mazima Allah tayagala beeragaalaga.

إِنَّ قَارُونَ كَانَ مِن قَوْمِ مُوسَىٰ فَبَغَىٰ عَلَيْهِمْ ۖ وَآتَيْنَاهُ مِنَ الْكُنُوزِ مَا إِنَّ مَفَاتِحَهُ لَتَنُوأُ بِالْعُصْبَةِ أُولِي الْقُوَّةِ إِذْ قَالَ لَهُ قَوْمُهُ لَا تَفْرَحْ ۖ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ الْفَرِحِينَ ﴿٧٧﴾

78. Naye noonya amaka g'enkomerero mw'ebyo Allah bye yakuwa naye nga teweerabidde mugabo gwo ogw'oku nsi era yisa bulungi *banno* nga naawe Allah bw'akuyisa obulungi era tonoonyanga kutabulatabula mu nsi. Mazima Allah tayagala batabuzitabuzi.

وَابْتَغِ فِيمَا آتَاكَ اللَّهُ الدَّارَ الْآخِرَةَ ۖ وَلَا تَنسَ نَصِيبَكَ مِنَ الدُّنْيَا ۖ وَأَحْسِن كَمَا أَحْسَنَ اللَّهُ إِلَيْكَ ۖ وَلَا تَبْغِ الْفَسَادَ فِي الْأَرْضِ ۖ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ الْمُفْسِدِينَ ﴿٧٨﴾

79. *Qārūna* yagamba nti: Bino nabiweebwa lwa magezi gange ge nnina. Abaffe, yali tamanyi nti Allah y'eyazikiriza emirembe olubereberye lwe *egy'abo* abaali bamusinza amaanyi n'okukung'aanya *eby'obugagga* ebingi? Era aboononyi tebalibuuzibwa *nsonga* ku byonoono byabwe.

قَالَ إِنَّمَا أُوتِيتُهُ عَلَىٰ عِلْمٍ عِندِي ۚ أَوَلَمْ يَعْلَمْ أَنَّ اللَّهَ قَدْ أَهْلَكَ مِن قَبْلِهِ مِنَ الْقُرُونِ مَنْ هُوَ أَشَدُّ مِنْهُ قُوَّةً وَأَكْثَرُ جَمْعًا ۚ وَلَا يُسْأَلُ عَن ذُنُوبِهِمُ الْمُجْرِمُونَ ﴿٧٩﴾

80. Kale yafuluma eri abantu be mu majolobera ge. Abo abayaayaanira obulamu bw'ensi nebagamba nti: O! Singa kale naffe tulina ebifaanana n'ebyo ebyaweebwa Qārūna. Mazima alina omukisa musuffu !

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوْمِهِ فِي زِينَتِهِ ۖ قَالَ الَّذِينَ يُرِيدُونَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا يَا لَيْتَ لَنَا مِثْلَ مَا أُوتِيَ قَارُونُ إِنَّهُ لَذُو حَظٍّ عَظِيمٍ ﴿٨٠﴾

81. Naye abo abaaweebwa okumanya baagamba nti: Zibasanze! *Mazima* empeera ya Allah y'esinga obulungi eri oyo akkiriza era n'akola ebikolwa ebirungi; naye tefunibwa okuggyako abo abagumiikiriza.

وَقَالَ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ وَيْلَكُمْ ثَوَابُ اللَّهِ خَيْرٌ لِّمَنْ آمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا ۚ وَلَا يُلَقَّاهَا إِلَّا الصَّابِرُونَ ﴿٨١﴾

82. Kale twamumizisa ensi, ye n'amaka ge; kale teyalina kibiina kyonna eky'okumuyamba ku Allah era teyali mw'abo abawangula *ensala ya Allah.*

فَخَسَفْنَا بِهِ وَبِدَارِهِ الْأَرْضَ فَمَا كَانَ لَهُ مِن فِئَةٍ يَنصُرُونَهُ مِن دُونِ اللَّهِ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُنتَصِرِينَ ﴿٨٢﴾

83. Bugenda okukya, ng'abo abaayaayaanidde ekifo kye eggulo bagamba nti:

وَأَصْبَحَ الَّذِينَ تَمَنَّوْا مَكَانَهُ

O! Wamma ddala Allah y'agaziyiza ebigabibwa oyo gw'aba ayagadde mu baweereza be era y'akendeeza. Ddala singa Allah teyali wa kisa gye tuli, naffe yaalitumizisizza *ensi*. O! Ddala abatasiima tebaganyulwa.

بِالْأَمْسِ يَقُولُونَ وَيْكَأَنَّ اللَّهَ
يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَشَاءُ مِنْ
عِبَادِهِ وَيَقْدِرُ لَوْلَا أَنْ مَنَّ اللَّهُ
عَلَيْنَا لَخَسَفَ بِنَا وَيْكَأَنَّهُ لَا يُفْلِحُ
الْكَافِرُونَ ﴿٨٣﴾

**Ruku 9**

84. Ago amaka g'enkomerero tugawa abo abatayagala kw'egulumiza mu nsi wadde okutabulatabula. Era enkomerero *ennungi* y'abo abeekuuma.

تِلْكَ الدَّارُ الْآخِرَةُ نَجْعَلُهَا لِلَّذِينَ
لَا يُرِيدُونَ عُلُوًّا فِي الْأَرْضِ وَلَا
فَسَادًا وَالْعَاقِبَةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٨٤﴾

85. Oyo alikola ekirungi, alifuna ekirungi ekikisingako. Naye oyo alikola ekibi, kale abo abakola ebibi tebalisasulwa okuggyako *ebyenkana* n'ebyo bye baakolanga.

مَنْ جَاءَ بِالْحَسَنَةِ فَلَهُ خَيْرٌ مِنْهَا
وَمَنْ جَاءَ بِالسَّيِّئَةِ فَلَا يُجْزَى الَّذِينَ
عَمِلُوا السَّيِّئَاتِ إِلَّا مَا كَانُوا
يَعْمَلُونَ ﴿٨٥﴾

86.Mazima Oyo eyakukakasaako *enjigiriza ya* Kur'āni, ddala agenda kukuzzaayo eri obuddo *bwo*. Gamba nti: Mukama wange y'asinga okumanya oyo aleeta obulung'amu n'oyo ali mu kubula okw'enkukunala.

إِنَّ الَّذِي فَرَضَ عَلَيْكَ الْقُرْآنَ
لَرَادُّكَ إِلَىٰ مَعَادٍ قُلْ رَبِّي أَعْلَمُ مَنْ
جَاءَ بِالْهُدَىٰ وَمَنْ هُوَ فِي ضَلَالٍ
مُبِينٍ ﴿٨٦﴾

87. Era ggwe wali tosuubirangako nti olibikkulirwa Ekitabo, wabula *kuno* kusaasira okuva eri Mukama wo; kale tobanga muyambi w'abatakkiriza.

وَمَا كُنْتَ تَرْجُو أَنْ يُلْقَىٰ إِلَيْكَ
الْكِتَابُ إِلَّا رَحْمَةً مِنْ رَبِّكَ فَلَا
تَكُونَنَّ ظَهِيرًا لِلْكَافِرِينَ ﴿٨٧﴾

88. Era tebakuwugulanga ku Aya za Allah oluvannyuma nga zimaze okussibwa gy'oli,era koowoolera a*bantu* eri Mukama wo, era tobanga mw'abo abenkanya ebirala ne Allah.

وَلَا يَصُدُّنَّكَ عَنْ آيَاتِ اللَّهِ بَعْدَ إِذْ
أُنْزِلَتْ إِلَيْكَ وَادْعُ إِلَىٰ رَبِّكَ وَلَا
تَكُونَنَّ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٨٨﴾

89. Era tosabanga musinzibwa mulala awamu ne Allah. Teri musinzibwa mulala *mutuufu* okuggyako Ye yekka. Buli kimu kya kuzikirira okuggyako Ye . Obulamuzi bubwe, era gy'ali gye mulizzibwa.

وَلَا تَدْعُ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ لَا إِلَٰهَ
إِلَّا هُوَ كُلُّ شَيْءٍ هَالِكٌ إِلَّا وَجْهَهُ
لَهُ الْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٨٩﴾



سُورَةُ الْعَنْكَبُوتِ مَكِّيَّةٌ ٢٩



## AL-'ANKABŪT

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

2. Alif Lām Mīm*.

الٓمّٓ (٢)

3. Abaffe, abantu balowooza nti banaalekebwa olw'okwogera obwogezi nti: Tukkirizza, naye nga tebagezesebbwa?

اَحَسِبَ النَّاسُ اَنْ يُّتْرَكُوْٓا اَنْ يَّقُوْلُوْٓا اٰمَنَّا وَهُمْ لَا يُفْتَنُوْنَ (٣)

4. Era ddala n'abo abaabakulembera twabagezesa. Kale ddala Allah ajja kumanyisa abo ab'amazima era ddala ajja kumanyisa n'abalimba.

وَلَقَدْ فَتَنَّا الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَلَيَعْلَمَنَّ اللّٰهُ الَّذِيْنَ صَدَقُوْا وَلَيَعْلَمَنَّ الْكٰذِبِيْنَ (٤)

5. Abaffe, abo abakola ebibi balowooza nti *ddala* balitusumattuka? Nga okusalawo kwabwe kubi nnyo!

اَمْ حَسِبَ الَّذِيْنَ يَعْمَلُوْنَ السَّيِّاٰتِ اَنْ يَّسْبِقُوْنَا ؕ سَآءَ مَا يَحْكُمُوْنَ (٥)

6. Oyo asuubira okusinsikana ne Allah, *yeetegeke;* kuba mazima yo entuuko ya Allah ddala ejja. Era Ye y'Awulira byonna, y'Amanyi byonna.

مَنْ كَانَ يَرْجُوْا لِقَآءَ اللّٰهِ فَاِنَّ اَجَلَ اللّٰهِ لَاٰتٍ ؕ وَهُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ (٦)

7. Era ddala oyo anyiikira, kale ddala anyiikira lwa kugasa mwoyo gwe. Mazima Allah si mwetaavu eri bitonde.

وَمَنْ جَاهَدَ فَاِنَّمَا يُجَاهِدُ لِنَفْسِهٖ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَغَنِيٌّ عَنِ الْعٰلَمِيْنَ (٧)

8. Naye abo abakkiriza era ne bakola ebikolwa ebirungi, ddala tulibasangulako ebibi byabwe era ddala tulibasasula empeera esingira ddala obulungi kw'ebyo bye baakola.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَنُكَفِّرَنَّ عَنْهُمْ سَيِّاٰتِهِمْ وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ اَحْسَنَ الَّذِيْ كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ (٨)

9. Era twakuutira omuntu okuyisanga obulungi bazadde be. Naye bwe bakufuubaanangako nti onnenkanye n'ebirala ggwe by'otalina ky'obimanyiiko, olwo tobagonderanga. Gyendi y'eri obuddo bwammwe, kale ndibategeeza ebyo bye mwakolanga.

وَوَصَّيْنَا الْاِنْسَانَ بِوَالِدَيْهِ حُسْنًا ؕ وَاِنْ جَاهَدٰكَ لِتُشْرِكَ بِيْ مَا لَيْسَ لَكَ بِهٖ عِلْمٌ فَلَا تُطِعْهُمَا ؕ اِلَيَّ مَرْجِعُكُمْ فَاُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ (٩)

10. Era abo abakkiriza era ne bakola ebikolwa ebirungi, mazima tulibayingiza mu batuukirivu.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَنُدْخِلَنَّهُمْ فِي الصّٰلِحِيْنَ (١٠)

---

*29:2. Nze Allah Amanyi ennyo.*

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَّقُوْلُ اٰمَنَّا بِاللّٰهِ فَاِذَآ اُوْذِيَ فِي اللّٰهِ جَعَلَ فِتْنَةَ النَّاسِ كَعَذَابِ اللّٰهِ ؕ وَلَئِنْ جَآءَ نَصْرٌ مِّنْ رَّبِّكَ لَيَقُوْلُنَّ اِنَّا كُنَّا مَعَكُمْ ؕ اَوَلَيْسَ اللّٰهُ بِاَعْلَمَ بِمَا فِيْ صُدُوْرِ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١١﴾

11. Era mu bantu mulimu abagamba nti: Tukkiriza Allah. Naye olulumizibwako *katono* ku lwa Allah, atwaala okubonyaabonya kw’abantu ng’ekibonerezo kya Allah. Naye obuyambi obuva eri Mukama wo bwe bunajja, mazima bajja kugamba nti: Ddala naffe twaali wamu nammwe. Abaffe, Allah si y’asinga okumanya ebyo ebiri mu bifuba by’ebitonde byonna?

وَلَيَعْلَمَنَّ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَلَيَعْلَمَنَّ الْمُنٰفِقِيْنَ ﴿١٢﴾

12. Era ddala Allah ajja kumanyisa abo abakkiriza era ddala ajja kumanyisa ne bannanfuusi.

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّبِعُوْا سَبِيْلَنَا وَلْنَحْمِلْ خَطٰيٰكُمْ ؕ وَمَا هُمْ بِحٰمِلِيْنَ مِنْ خَطٰيٰهُمْ مِّنْ شَيْءٍ ؕ اِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿١٣﴾

13. Era abo abatakkiriza bagamba abo abakkiriza nti: Mugoberere ekkubo lyaffe, ffe tujja kwetikka ebibi byammwe; so nno tebayinza kwetikka kyonna mu bibi byabwe n’akatono. Mazima bo ddala balimba.

وَلَيَحْمِلُنَّ اَثْقَالَهُمْ وَاَثْقَالًا مَّعَ اَثْقَالِهِمْ ز وَلَيُسْـَٔلُنَّ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ عَمَّا كَانُوْا يَفْتَرُوْنَ ﴿١٤﴾

14. Era ddala balyetikka obuzito obwabwe, n’obuzito obulala awamu n’obuzito bwabwe. Era ddala balibuuzibwa ku lunaku lw’okuzuukira kw’ebyo bye baajingajinga-nga.

**Ruku 2**

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا نُوْحًا اِلٰى قَوْمِهٖ فَلَبِثَ فِيْهِمْ اَلْفَ سَنَةٍ اِلَّا خَمْسِيْنَ عَامًا ؕ فَاَخَذَهُمُ الطُّوْفَانُ وَهُمْ ظٰلِمُوْنَ ﴿١٥﴾

15. Era twatuma Nūhu eri abantu be, kale n’abeera mu bo emyaka lukumi nga oggyeeko emyaka amakumi ataano. Kale amataba negabazikiriza nga boonoonyi.

فَاَنْجَيْنٰهُ وَاَصْحٰبَ السَّفِيْنَةِ وَجَعَلْنٰهَآ اٰيَةً لِّلْعٰلَمِيْنَ ﴿١٦﴾

16. Kale ye twamuwonya n’abantu *abaali* mu kyombo era kyo netukifuula akabonero eri abantu bonna.

وَاِبْرٰهِيْمَ اِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ اعْبُدُوا اللّٰهَ وَاتَّقُوْهُ ؕ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿١٧﴾

17. Era awo Ibrāhīmu bwe yagamba abantu be nti: Musinze Allah era mumutye. Ekyo ky’ekisinga obulungi gye muli, singa mubadde mumanyi.

اِنَّمَا تَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ اَوْثَانًا وَّتَخْلُقُوْنَ اِفْكًا ؕ اِنَّ الَّذِيْنَ تَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ لَا يَمْلِكُوْنَ لَكُمْ رِزْقًا فَابْتَغُوْا عِنْدَ اللّٰهِ الرِّزْقَ وَاعْبُدُوْهُ وَاشْكُرُوْا لَهٗ ؕ

18. Mazima ebyo bye musinza ebbali wa Allah bifaananyi bufaananyi era mujinga-jinga bya bulimba. Mazima ebyo bye musinza ebbali wa Allah tebirina buyinza kubagabira *kintu kyonna.* Kale okugabirwa mukunoonyeze eri Allah yekka era gwe muba musinza era mu mwebaze; *kuba* gy’ali

gye mulizzibwa.

إِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿١٨﴾

19. Naye bwe munaalimbisa *obubaka*, ddala n’emirembe egyabakulembera gyalimbisa *obubaka*. Naye Omubaka tavunaanyizibwa kirala okuggyako okutuusa *obubaka* mu lwaatu.

وَإِنْ تُكَذِّبُوْا فَقَدْ كَذَّبَ أُمَمٌ مِّنْ قَبْلِكُمْ ۚ وَمَا عَلَى الرَّسُوْلِ إِلَّا الْبَلٰغُ الْمُبِيْنُ ﴿١٩﴾

20. Abaffe, tebalaba nga Allah bw’atandika ekitonde n’oluvannyuma n’akiddamu? Mazima ekyo eri Allah kyangu nnyo.

أَوَلَمْ يَرَوْا كَيْفَ يُبْدِئُ اللّٰهُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيْدُهٗ ۚ إِنَّ ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرٌ ﴿٢٠﴾

21. Gamba nti: Mutambuleko mu nsi mulabe nga bwe yatandika okutonda, *ate* oluvannyuma era Allah y’alitandika okutonda okulala. * Mazima Allah ye w’Obuyinza ku buli kimu.

قُلْ سِيْرُوْا فِي الْأَرْضِ فَانْظُرُوْا كَيْفَ بَدَأَ الْخَلْقَ ثُمَّ اللّٰهُ يُنْشِئُ النَّشْأَةَ الْاٰخِرَةَ ۚ إِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٢١﴾

22. Abonereza oyo gw’aba asalidde n’asaasira oyo gw’aba asiimye; era gy’ali gye mulizzibwa.

يُعَذِّبُ مَنْ يَّشَآءُ وَيَرْحَمُ مَنْ يَّشَآءُ ۚ وَإِلَيْهِ تُقْلَبُوْنَ ﴿٢٢﴾

23. Era mmwe temuyinza kufufuggaza *ntegeka za Allah* ku nsi wadde mu ggulu; era temulinayo mukuumi wadde omuyambi ebbali wa Allah.

وَمَآ أَنْتُمْ بِمُعْجِزِيْنَ فِي الْأَرْضِ وَلَا فِي السَّمَآءِ ۫ وَمَا لَكُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ مِنْ وَّلِيٍّ وَّلَا نَصِيْرٍ ﴿٢٣﴾

**Ruku 3**

24. Era abo abatakkiriza bubonero bwa Allah n’okusisinkana naye, abo be baggwebwamu essuubi ku kusaasira kwange. Era abo be balifuna ekibonerezo ekirumya.

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَلِقَآئِهٖٓ أُولٰٓئِكَ يَئِسُوْا مِنْ رَّحْمَتِيْ وَأُولٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيْمٌ ﴿٢٤﴾

25. Naye okuddamu kw’abantu be tekwali kirala wabula baagamba nti: Mumutte oba mumwookye. Kale Allah n’amuwonya omuliro. Mazima mw’ekyo ddala mulimu obubonero eri abantu abakkiriza.

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهٖٓ إِلَّآ أَنْ قَالُوا اقْتُلُوْهُ أَوْ حَرِّقُوْهُ فَأَنْجٰىهُ اللّٰهُ مِنَ النَّارِ ۚ إِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿٢٥﴾

26. Era *Ibrāhīmu* yagamba nti: Mazima mutwala amasanamu *okuba bakatonda* mu kifo kya Allah olw’omukwano oguli wakati wammwe mu bulamu bw’ensi. Nate ku lunaku lw’okuzuukira mulyegaanagana

وَقَالَ إِنَّمَا اتَّخَذْتُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ أَوْثَانًا ۙ مَّوَدَّةَ بَيْنِكُمْ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۚ ثُمَّ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ يَكْفُرُ

*29:21. Emboozi eri mu Aya eno eri ne mu 53:48 mu bigambo ebirala. Wano waliwo ‘Aakhirah’ (* اٰخِرَة *) ate mu 53:48 mulimu ‘Ukhraa’ (* أُخْرٰى *). Kyeraga kaati nti amakulu agava mu ‘Aakhirah’ (* اٰخِرَة *) ne ‘Ukhraa’ (* أُخْرٰى *) galaga nti mu biseera byoomu maaso, Allah ajja kuleetayo ekitonde ekirala.*

mwekka na mwekka, era mulikolimiragana mwekka na mwekka. Naye obutuulo bwammwe buliba muliro; era temuliba na bayambi.

بَعْضُكُم بِبَعْضٍ وَّيَلْعَنُ بَعْضُكُم بَعْضًا وَّمَأْوٰىكُمُ النَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نّٰصِرِينَ ﴿٢٦﴾

27. Kale ye Lūti yamukkiriza. *Ibrāhīmu* n'agamba nti nze nsengukidde eri Mukama wange, kuba ddala Ye, ye Luwangula, Omugezi ennyo.

فَاٰمَنَ لَهُ لُوطٌ ۘ وَقَالَ إِنِّي مُهَاجِرٌ إِلٰى رَبِّي ۖ إِنَّهُ هُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٢٧﴾

28. Era ne tumuwa Isihāka ne Ya'qūbu, netuteeka mu zzadde lye obwannabbi n'Ekitabo era netumuwa empeera ye ku nsi, era ddala ye ne ku nkomerero aliba mw'abo abatuukirivu.

وَوَهَبْنَا لَهُ إِسْحٰقَ وَيَعْقُوبَ وَجَعَلْنَا فِي ذُرِّيَّتِهِ النُّبُوَّةَ وَالْكِتٰبَ وَاٰتَيْنٰهُ أَجْرَهُ فِي الدُّنْيَا ۚ وَإِنَّهُ فِي الْاٰخِرَةِ لَمِنَ الصّٰلِحِينَ ﴿٢٨﴾

29. Ne Lūti awo bwe yagamba abantu be nti: Mazima mmwe mukola eby'ekivve ebyo ebitakolwanga yenna mu bantu olubereberye lwammwe?

وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ الْفَاحِشَةَ ۫ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنْ أَحَدٍ مِّنَ الْعٰلَمِينَ ﴿٢٩﴾

30. Abaffe, ddala mmwe mugenda eri basajja *bannammwe*, nemunyagisa n'amaanyi ku makubo ate nemukola n'ebitasaana mu nkung'aana zammwe? Naye tewaali kwanukula kwa bantu be *kulala* wabula baagamba nti: Tuleetere nno ekibonerezo kya Allah, obanga oli mu boogera amazima.

أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ الرِّجَالَ وَتَقْطَعُونَ السَّبِيلَ ۙ وَتَأْتُونَ فِي نَادِيكُمُ الْمُنكَرَ ۖ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِ إِلَّا أَن قَالُوا ائْتِنَا بِعَذَابِ اللّٰهِ إِن كُنتَ مِنَ الصّٰدِقِينَ ﴿٣٠﴾

31. N'agamba nti: Mukama wange, nnyamba ku bantu aboonoonefu.

قَالَ رَبِّ انصُرْنِي عَلَى الْقَوْمِ الْمُفْسِدِينَ ﴿٣١﴾

**Ruku 4**

32. Awo ababaka baffe bwe baatuuka eri Ibrāhīmu n'amawulire ag'essanyu, baagamba nti: Ddala tugenda kuzikiriza abantu b'omu kibuga kino; mazima abantu baamu boonoonefu.

وَلَمَّا جَاءَتْ رُسُلُنَا إِبْرٰهِيمَ بِالْبُشْرٰى ۙ قَالُوا إِنَّا مُهْلِكُوا أَهْلِ هٰذِهِ الْقَرْيَةِ ۚ إِنَّ أَهْلَهَا كَانُوا ظٰلِمِينَ ﴿٣٢﴾

33. *Ibrāhīmu* yagamba nti: *Naye* ddala mu kyo Lūti mw'abeera! Nebagamba nti: Abakirimu ffe tusinga okubamanya. Ddala ye tujja kumuwonya n'abantu be, okuggyako mukazi we; ye ali mw'abo ab'okusigalira.

قَالَ إِنَّ فِيهَا لُوطًا ۚ قَالُوا نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَن فِيهَا ۫ لَنُنَجِّيَنَّهُ وَأَهْلَهُ إِلَّا امْرَأَتَهُ ۫ كَانَتْ مِنَ الْغٰبِرِينَ ﴿٣٣﴾

34. Awo Ababaka baffe bwe bajja eri Lūti, yakeng'entererwa ku lwabwe nebamuyenjebula. Nebagamba nti: Totya era teweeralikirira. Mazima tujja kukuwonya

وَلَمَّا أَن جَاءَتْ رُسُلُنَا لُوطًا سِيءَ بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَّقَالُوا لَا تَخَفْ وَلَا تَحْزَنْ ۫ إِنَّا مُنَجُّوكَ

n'abantu bo, okuggyako mukazi wo ali mw'abo abanaasigalira emabega.

وَأَهْلَكَ إِلَّا امْرَأَتَكَ كَانَتْ مِنَ الْغٰبِرِينَ ﴿٣٤﴾

35. Mazima tujja kussa ku bantu b'omu kibuga kino ekibonerezo ekiva mu ggulu olw'okubanga babadde bajeemu.

إِنَّا مُنْزِلُونَ عَلَىٰٓ أَهْلِ هٰذِهِ الْقَرْيَةِ رِجْزًا مِنَ السَّمَآءِ بِمَا كَانُوا يَفْسُقُونَ ﴿٣٥﴾

36. Era ddala twaleka mu kyo akabonero ak'olwaatu ku lw'abantu abategeera.

وَلَقَدْ تَرَكْنَا مِنْهَآ ءَايَةًۢ بَيِّنَةً لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٣٦﴾

37. Era n'eri ab'e Madiyani *twatumayo* muganda waabwe Shu'aibu. Kale n'agamba nti: Abange, musinze Allah era musse omwoyo ku lunaku lw'enkomerero era temubanga aboononyi mu nsi nga mutabulatabula.

وَإِلَىٰ مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا فَقَالَ يٰقَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَارْجُوا الْيَوْمَ الْآخِرَ وَلَا تَعْثَوْا فِي الْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿٣٧﴾

38. Kale baamulimbisa. Naye oluvannyuma baakwatibwa musisi ow'akabi, enkeera nebaba nga beevuunise mu maka gaabwe.

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَتْهُمُ الرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوا فِي دَارِهِمْ جٰثِمِينَ ﴿٣٨﴾

39. Era *twazikiriza* aba 'Ādi n'aba Thamūda era *ebyaafa* ku maka gaabwe mwabinnyonnyoka bulungi. Era Sitaani y'eyabalungiyiza ebikolwa byabwe kale n'abaziyiza eri ekkubo *ettuufu,* songa nno baali balabufu.

وَعَادًا وَثَمُودَا۟ وَقَدْ تَبَيَّنَ لَكُمْ مِنْ مَسٰكِنِهِمْ وَزَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطٰنُ أَعْمٰلَهُمْ فَصَدَّهُمْ عَنِ السَّبِيلِ وَكَانُوا مُسْتَبْصِرِينَ ﴿٣٩﴾

40. *Twazikiriza* ne Qārūna ne Farawo ne Hamani. Era ddala Mūsa yajja gye bali n'obubonero obw'olwaatu, naye nebeekuluntaliza mu nsi; naye tebaasobola kutuyitako.

وَقٰرُونَ وَفِرْعَوْنَ وَهٰمٰنَ وَلَقَدْ جَآءَهُمْ مُوسَىٰ بِالْبَيِّنٰتِ فَاسْتَكْبَرُوا فِي الْأَرْضِ وَمَا كَانُوا سٰبِقِينَ ﴿٤٠﴾

41. Kale buli omu twamubonereza lwa bibi bye. Kale mu bo mulimu be twaweereza kikung'unta ow'omusenyu ow'akabi, ne mu bo mulimu abaabonerezebwa n'omuyaga oguwuluguma, era mu bo mulimu be twamizisa ensi, ne mu bo mulimu be twasaanyaawo. Naye Allah si y'eyabalyazaamaanya, wabula beryazaamaanya bokka.

فَكُلًّا أَخَذْنَا بِذَنْبِهِۦ فَمِنْهُمْ مَنْ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِ حَاصِبًا وَمِنْهُمْ مَنْ أَخَذَتْهُ الصَّيْحَةُ وَمِنْهُمْ مَنْ خَسَفْنَا بِهِ الْأَرْضَ وَمِنْهُمْ مَنْ أَغْرَقْنَا وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ وَلٰكِنْ كَانُوٓا أَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٤١﴾

42. Enfaanana y'abo abeefunira abakuumi *abalala* ebbali wa Allah bafaanana ne nabbubi eyeekolera ennyumba. Naye mazima

مَثَلُ الَّذِينَ اتَّخَذُوا مِنْ دُونِ اللَّهِ أَوْلِيَآءَ كَمَثَلِ الْعَنْكَبُوتِ

اتَّخَذَتْ بَيْتًا ۖ وَإِنَّ أَوْهَنَ الْبُيُوتِ لَبَيْتُ الْعَنكَبُوتِ ۖ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ﴿٤١﴾

enju ensinga enju zonna obuyenjebufu, y’enju ya nabbubi, singa babadde bamanyi!

إِنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا يَدْعُونَ مِن دُونِهِ مِن شَيْءٍ ۚ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٤٢﴾

43. Mazima Allah amanyi buli kimu kye baalaajanira ebbali we; era Ye ye Luwangula, Omugezi ennyo.

وَتِلْكَ الْأَمْثَالُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ ۖ وَمَا يَعْقِلُهَا إِلَّا الْعَالِمُونَ ﴿٤٣﴾

44. Era eby’okulabirako ebyo tubireetera abantu, naye tebabitegeera okuggyako abamanyi.

خَلَقَ اللَّهُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ بِالْحَقِّ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِّلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٤﴾

45. Allah yatonda *emigigi gy’* eggulu n’ensi mu mazima. Mazima mw’ekyo ddala mulimu akabonero *kanene* eri abakkiriza.

**Juzu 21**

**Ruku 5**

اتْلُ مَا أُوحِيَ إِلَيْكَ مِنَ الْكِتَابِ وَأَقِمِ الصَّلَاةَ ۖ إِنَّ الصَّلَاةَ تَنْهَىٰ عَنِ الْفَحْشَاءِ وَالْمُنكَرِ ۗ وَلَذِكْرُ اللَّهِ أَكْبَرُ ۗ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا تَصْنَعُونَ ﴿٤٥﴾

46. Soma ebyo ebyakubikkulirwa mu Kitabo era ojjumbirenga essaala. Mazima Essaala y’eziyiza ebyambyoone n’ebitasaana, era ddala okujjukira Allah ky’ekisinga *byonna* obukulu. Era bye mukola, Allah abimanyi.

وَلَا تُجَادِلُوا أَهْلَ الْكِتَابِ إِلَّا بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ إِلَّا الَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْهُمْ ۖ وَقُولُوا آمَنَّا بِالَّذِي أُنزِلَ إِلَيْنَا وَأُنزِلَ إِلَيْكُمْ وَإِلَٰهُنَا وَإِلَٰهُكُمْ وَاحِدٌ وَنَحْنُ لَهُ مُسْلِمُونَ ﴿٤٦﴾

47. Era temuwakananga n’abantu b’Ekitabo wabula n’ekyo ekisinga obulungi; naye abo abakyaamu mu bo, *temuwakaniranga ddala nabo.* Era mugambe nti: Tukkiriza ebyo ebyassibwa gye tuli n’ebyassibwa gye muli, era Omusinzibwa waffe n’Omusinzibwa wammwe ali Omu yekka era ffe tuli bajeemulukufu gy’ali.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَا إِلَيْكَ الْكِتَابَ ۚ فَالَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ يُؤْمِنُونَ بِهِ ۖ وَمِنْ هَٰؤُلَاءِ مَن يُؤْمِنُ بِهِ ۚ وَمَا يَجْحَدُ بِآيَاتِنَا إِلَّا الْكَافِرُونَ ﴿٤٧﴾

48. Na bwe kityo, twassa gy’oli Ekitabo *Kur’ani.* Kale abo be twawa Ekitabo bakikkiriza ; era ne mu bano mulimu abakikkiriza. Era tewali agaana Aya zaffe mu bugenderevu okuggyako abeerema.

وَمَا كُنتَ تَتْلُو مِن قَبْلِهِ مِن كِتَابٍ وَلَا تَخُطُّهُ بِيَمِينِكَ ۖ إِذًا لَّارْتَابَ الْمُبْطِلُونَ ﴿٤٨﴾

49. Era oluberebery lwa kyo tewasomako kitabo kyonna wadde tewakiwandiika na mukono gwo ogwa ddyo. *Singa kyali kityo,* olwo nno abalimbisa lwe baalibaddemu enkenyera.

بَلْ هُوَ آيَاتٌ بَيِّنَاتٌ فِي صُدُورِ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ ۚ وَمَا يَجْحَدُ بِآيَاتِنَا إِلَّا

50. Wabula yo *Kur’āni kwe* kulabula okw’olwaatu okuli mu mitima gy’abo abaaweebwa okumanya. Era tewali agaana

الظّٰلِمُوْنَ ﴿٥٠﴾

mu bugenderevu kulabula kwaffe okuggyako abakozi b'ebibi.

وَقَالُوْا لَوْلَآ اُنْزِلَ عَلَيْهِ اٰيٰتٌ مِّنْ رَّبِّهٖ ؕ قُلْ اِنَّمَا الْاٰيٰتُ عِنْدَ اللّٰهِ ؕ وَاِنَّمَآ اَنَا نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٥١﴾

51. Era baagamba nti: Lwaki tassizibwa bubonero okuva eri Mukama we? Gamba nti: Ddala obubonero buli eri Allah, naye ddala nze ndi mulabuzi ow'olwaatu.

اَوَلَمْ يَكْفِهِمْ اَنَّآ اَنْزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتٰبَ يُتْلٰى عَلَيْهِمْ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَرَحْمَةً وَّذِكْرٰى لِقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿٥٢﴾ ع

52. Abaffe, tekibamala *okulaba* nti ddala Ffe twassa gy'oli Ekitabo ekibasomerwa? Mazima mu kyo ddala mulimu okusaasira n'okubuulirira eri abantu abakkiriza.

**Ruku 6**

قُلْ كَفٰى بِاللّٰهِ بَيْنِيْ وَبَيْنَكُمْ شَهِيْدًا ۚ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِالْبَاطِلِ وَكَفَرُوْا بِاللّٰهِ ۙ اُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿٥٣﴾

53. Gamba nti: Allah amala okuba omujulizi wakati wange nammwe. Y'amanyi byonna ebiri mu ggulu ne mu nsi. Naye abo abakkiriza eby'obulimba nebeegaana Allah, abo be b'okufaafaaganirwa.

وَيَسْتَعْجِلُوْنَكَ بِالْعَذَابِ ؕ وَلَوْلَآ اَجَلٌ مُّسَمًّى لَّجَآءَهُمُ الْعَذَابُ ؕ وَلَيَاْتِيَنَّهُمْ بَغْتَةً وَّهُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٥٤﴾

54.Era bakusaba okwanguyako ekibonerezo. Naye singa si kiseera ekyagerekebwa, mazima ekibonerezo kyaalibatuuseeko. Era ddala kiribatuukako kibwatukira nga tebategedde.

يَسْتَعْجِلُوْنَكَ بِالْعَذَابِ ؕ وَاِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيْطَةٌ ۢ بِالْكٰفِرِيْنَ ﴿٥٥﴾

55. Bakusaba okwanguyaako ekibonerezo; naye mazima ddala Jahannamu eryebungulula abatakkiriza,

يَوْمَ يَغْشٰهُمُ الْعَذَابُ مِنْ فَوْقِهِمْ وَمِنْ تَحْتِ اَرْجُلِهِمْ وَيَقُوْلُ ذُوْقُوْا مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٥٦﴾

56. Ku lunaku ekibonerezo lwe kiribasaanikira nga kiva waggulu waabwe ne wansi w'ebigere byabwe, era *Allah* aligamba nti: Kale mulege *ku bivudde* mw'ebyo bye mwakolanga.

يٰعِبَادِيَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِنَّ اَرْضِيْ وَاسِعَةٌ فَاِيَّايَ فَاعْبُدُوْنِ ﴿٥٧﴾

57. Abange mmwe abaweereza bange abakkkiriza, mazima ensi yange ngazi *nnyo*, kale musinze Nze nzekka.

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ الْمَوْتِ ۫ ثُمَّ اِلَيْنَا تُرْجَعُوْنَ ﴿٥٨﴾

58. Buli mwoyo gwa kulega ku kufa; n'oluvannyuma gye tuli gye mulizzibwa.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَنُبَوِّئَنَّهُمْ مِّنَ الْجَنَّةِ غُرَفًا تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ نِعْمَ اَجْرُ الْعٰمِلِيْنَ ﴿٥٩﴾

59. Era abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi, mazima tulibabeeza mu bisenge mu Janna ekulukutamu emigga wansi wa yo, omwo mwe balibeera. Empeera y'abakozi *b'ebirungi* si nnungi ggero,

60. Abo abagumiikiriza era abassa obwesige bwabwe mu Mukama waabwe.

الَّذِينَ صَبَرُوا وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٦٠﴾

61. Ye ebiramu bimeka ebitetikka bya kulya bya byo ! Allah abigabula era nammwe *bw'atyo*. Era Ye y'Awulira byonna, y'Amanyi byonna.

وَكَأَيِّن مِّن دَابَّةٍ لَّا تَحْمِلُ رِزْقَهَا اللَّهُ يَرْزُقُهَا وَإِيَّاكُمْ ۚ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٦١﴾

62. Era bw'obabuuza nti: Ani yatonda *emigigi gy'*eggulu n'ensi era n'asssa enjuba n'omwezi ku kuweereza? Ddala bajja kugamba nti: Allah. Kale ate olwo bawugulwa batya?

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ لَيَقُولُنَّ اللَّهُ ۖ فَأَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٦٢﴾

63. Allah y'ayanjululiza ebigabibwa oyo gw'aba ayagadde mu baweereza be era y'abimukendeereza. Mazima Allah y'amanyi buli kimu.

اللَّهُ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَن يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ وَيَقْدِرُ لَهُ ۚ إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٦٣﴾

64. Era bw'obabuuza nti: Ani atonnyesa amazzi okuva mu bire n'agalamusisa ensi oluvannyuma lw'okufa kwa yo ? Ddala bajja kugamba nti: Allah. Gamba nti: Amatendo gonna ga Allah. Naye abasinga obungi mu bo tebategeera.

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّن نَّزَّلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَحْيَا بِهِ الْأَرْضَ مِن بَعْدِ مَوْتِهَا لَيَقُولُنَّ اللَّهُ ۚ قُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ﴿٦٤﴾

**Ruku 7**

65. Era obulamu bw'ensi buno si kirala wabula kwegayaaza na kuzannya. Naye ddala amaka g'enkomerero — go bwe bulamu *obwa nnamaddala*, singa babadde bamanyi.

وَمَا هَٰذِهِ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا إِلَّا لَهْوٌ وَلَعِبٌ ۚ وَإِنَّ الدَّارَ الْآخِرَةَ لَهِيَ الْحَيَوَانُ ۚ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ﴿٦٥﴾

66. Kale bwe basaabala mu kyombo *nekitabuka,* balaajanira Allah ng'olwo bamalirivu mu kukkiririza mu Ye. Naye bw'abawonya *nebatuuka* ku lukalu, amangu ago nga bamwenkanya n'ebirala,

فَإِذَا رَكِبُوا فِي الْفُلْكِ دَعَوُا اللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ فَلَمَّا نَجَّاهُمْ إِلَى الْبَرِّ إِذَا هُمْ يُشْرِكُونَ ﴿٦٦﴾

67. *Mbu* balyooke beegaane ebyo bye twabawa era *mbu* balyooke beesanyuseemu *katono*. Naye mangu nnyo bajja kumanya.

لِيَكْفُرُوا بِمَا آتَيْنَاهُمْ وَلِيَتَمَتَّعُوا ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٦٧﴾

68. Abaffe, tebalaba nga bwe twafuula ekifo ekitukuvu (Makkah) okuba eky'emirembe, so nga abantu ababeetoolodde basikambulwa? Abaffe, eby'obulimba bye bakkiriza, naye ebyengera bya Allah nebabigaana?

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا جَعَلْنَا حَرَمًا آمِنًا وَيُتَخَطَّفُ النَّاسُ مِنْ حَوْلِهِمْ ۚ أَفَبِالْبَاطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَةِ اللَّهِ يَكْفُرُونَ ﴿٦٨﴾

69. Ye ani asinga obujoozi kw'oyo akonjera Allah eby'obulimba oba alimbisa amazima nga gamutuuseeko? Abaffe, mu Jahannamu temuliimu maka ga beerema?

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِالْحَقِّ لَمَّا جَاءَهُ ۚ أَلَيْسَ فِي جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْكَافِرِينَ ﴿٦٩﴾

وَالَّذِينَ جَاهَدُوا فِينَا لَنَهْدِيَنَّهُمْ سُبُلَنَا ۚ وَإِنَّ اللَّهَ لَمَعَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٧٠﴾ ع

70. Era abo abanatakabananga ku lwaffe, naffe ddala tunaabalung’amizanga mu makubo gaffe. Era ddala Allah ali wamu n’abakozi b’ebirungi.



ركوعاتها ٦ — سُوْرَةُ الرُّوْمِ مَكِّيَّةٌ ٣٠ — اٰياتها ٦١

## AL-RŪM

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Alif Lām Mīm*.

الٓمّٓ ②

3. Abarooma bawanguddwa,

غُلِبَتِ الرُّوْمُ ③

4. Mu nsi ey'okumpi, naye ate nabo oluvannyuma lw'okuwangulwa kwabwe, bajja kuwangula

فِيْٓ اَدْنَى الْاَرْضِ وَهُمْ مِّنْۢ بَعْدِ غَلَبِهِمْ سَيَغْلِبُوْنَ ④

5. Mu myaka mpawegizira. Ekiragiro eky'olubereberye n'ekyoluvannyuma bya Allah. Era kw'olwo abakkiriza balijaganya

فِيْ بِضْعِ سِنِيْنَ ؕ لِلّٰهِ الْاَمْرُ مِنْ قَبْلُ وَمِنْۢ بَعْدُ ؕ وَيَوْمَئِذٍ يَّفْرَحُ الْمُؤْمِنُوْنَ ⑤

6. Olw'obuyambi bwa Allah ayamba oyo gw'aba ayagadde; era Ye ye Luwangula, Ow'ekisa ekingi.

بِنَصْرِ اللّٰهِ ؕ يَنْصُرُ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ⑥

7. *Ekyo* kisuubizo kya Allah. Allah tamenya kisuubizo kye, naye abantu abasinga obungi tebamanyi.

وَعْدَ اللّٰهِ ؕ لَا يُخْلِفُ اللّٰهُ وَعْدَهٗ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ⑦

8. Bamanyi ebyo *byokka* eby'olwaatu mu bulamu bw'oku nsi, naye eby'enkomerero tebabifaako.

يَعْلَمُوْنَ ظَاهِرًا مِّنَ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۚۖ وَهُمْ عَنِ الْاٰخِرَةِ هُمْ غٰفِلُوْنَ ⑧

9. Abaffe, tebafumiitirizaako mu myoyo gyabwe *nti* Allah teyatonda ggulu na nsi n'ebiri wakati wa byombi wabula lwa nsonga n'ekiseera ekigere? Naye ddala bangi mu bantu eky'okusisinkana ne Mukama waabwe tebakikkiriza.

اَوَلَمْ يَتَفَكَّرُوْا فِيْٓ اَنْفُسِهِمْ ۗ مَا خَلَقَ اللّٰهُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَآ اِلَّا بِالْحَقِّ وَاَجَلٍ مُّسَمًّى ؕ وَاِنَّ كَثِيْرًا مِّنَ النَّاسِ بِلِقَآئِ رَبِّهِمْ لَكٰفِرُوْنَ ⑨

10. Abaffe, tebatambulako mu nsi nebalaba enkomerero y'abo abaabasooka nga bwe yali? Baali babasinga nnyo amaanyi era baalimanga ensi era nebabuna mu yo okusinga ne bano bwe bagibunyeemu, n'Abatume baabwe bajja gye bali n'obubonero obw'olwaatu. Naye Allah teyabalyazaamaanya, wabula beryazaamaanya bokka.

اَوَلَمْ يَسِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ فَيَنْظُرُوْا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ؕ كَانُوْٓا اَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَّاَثَارُوا الْاَرْضَ وَعَمَرُوْهَآ اَكْثَرَ مِمَّا عَمَرُوْهَا وَجَآءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ ؕ فَمَا كَانَ اللّٰهُ لِيَظْلِمَهُمْ وَلٰكِنْ كَانُوْٓا اَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُوْنَ ⑩

---

*30:2. Nze Allah Amanyi ennyo.*

11. N'oluvannyuma enkomerero y'abo abaakola ebibi yali mbi nnyo olw'okubanga baalimbisanga obubonero bwa Allah, era baabujereganga.

ثم كان عاقبة الذين أساءوا السوأى أن كذبوا بآيات الله وكانوا بها يستهزئون ﴿١١﴾

**Ruku 2**

12. Allah y'atandika ekitonde era y'akiddamu, n'oluvannyuma gy'ali gye mulizzibwa.

الله يبدأ الخلق ثم يعيده ثم إليه ترجعون ﴿١٢﴾

13. Era olunaku Essaawa lw'erituuka, aboononyi baliggweebwamu essuubi.

ويوم تقوم الساعة يبلس المجرمون ﴿١٣﴾

14. Era tebaliba na bawolereza okuva mu *bakatonda baabwe* be benkanya ne Allah era balyegaana *bakatonda* baabwe be benkanyanga ne *Allah.*

ولم يكن لهم من شركائهم شفعاء وكانوا بشركائهم كافرين ﴿١٤﴾

15. Era olunaku Essaawa lw'erituuka, kw'olwo balyawukanamu.

ويوم تقوم الساعة يومئذ يتفرقون ﴿١٥﴾

16. Naye abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi, kale be baliba mu nnimiro nga basanyusibwa *mu kitiibwa.*

فأما الذين آمنوا وعملوا الصالحات فهم في روضة يحبرون ﴿١٦﴾

17. Era abo abatakkiriza era abalimbisa Aya zaffe n'okusisinkana kw'enkomerero, kale abo be balireetebwa eri ekibonerezo.

وأما الذين كفروا وكذبوا بآياتنا ولقاء الآخرة فأولئك في العذاب محضرون ﴿١٧﴾

18. Kale mugulumizenga Allah awo nga buwungeera n'awo nga bubakeerera.

فسبحان الله حين تمسون وحين تصبحون ﴿١٨﴾

19. Era y'alina amatendo gonna mu ggulu ne mu nsi era *mumutenderezenga* olw'eggulo n'awo nga muli mu kiseera enjuba w'ekkiririra.

وله الحمد في السماوات والأرض وعشيا وحين تظهرون ﴿١٩﴾

20. Y'aggya ekiramu mu kifu era y'aggya ekifu mu kiramu era y'alamusa ensi oluvannyuma lw'okufa kwa yo. Bwe mutyo nno nammwe bwe muliggyibwayo.

يخرج الحي من الميت ويخرج الميت من الحي ويحيي الأرض بعد موتها ۚ وكذلك تخرجون ﴿٢٠﴾

**Ruku 3**

21. Era ne mu bubonero bwe, kwe kuba nti yabatonda mu ttaka, nate okwejjuukiriza nga muli bantu abasaasaanye *wonna.*

ومن آياته أن خلقكم من تراب ثم إذا أنتم بشر تنتشرون ﴿٢١﴾

22. Era ne mu bubonero bwe, kwe kuba nti yabatondera be mufumbiriganwa nabo nga bava mu mmwe, mulyooke mufune obutebenkevu mu bo, era n'assa okwagalana n'okusaasiragana wakati wammwe. Mazima mw'ebyo mulimu obubonero eri abantu abafumiitiriza.

ومن آياته أن خلق لكم من أنفسكم أزواجا لتسكنوا إليها وجعل بينكم مودة ورحمة ۚ إن في ذلك لآيات لقوم يتفكرون ﴿٢٢﴾

23. Ne mu bubonero bwe *mwe muli* okutondebwa *kw'emigigi* gy'eggulu n'ensi, n'okwawulayawula ennimi zammwe ne langi zammwe. Mazima mw'ebyo ddala mulimu obubonero eri abalina okumanya.

وَمِنْ آيَاتِهِ خَلْقُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَاخْتِلَافُ أَلْسِنَتِكُمْ وَأَلْوَانِكُمْ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِلْعَالِمِينَ ﴿٢٣﴾

24. *N'akamu* mu bubonero bwe, kwe kwebaka kwammwe ekiro n'emisana, n'okunoonya kwammwe emikisa gye. Mazima mw'ebyo ddala mulimu obubonero eri abantu abawulira.

وَمِنْ آيَاتِهِ مَنَامُكُمْ بِاللَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَابْتِغَاؤُكُمْ مِنْ فَضْلِهِ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يَسْمَعُونَ ﴿٢٤﴾

25. *N'akamu* mu bubonero bwe, abalaga okumyansa *kw'eggulu okuleeta* entiisa n'essuubi, era y'atonnyesa amazzi okuva mu bire n'agalamusisa ensi oluvannyuma lw'okufa kwa yo. Mazima mw'ebyo ddala mulimu obubonero eri abantu abategeera.

وَمِنْ آيَاتِهِ يُرِيكُمُ الْبَرْقَ خَوْفًا وَطَمَعًا وَيُنَزِّلُ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَيُحْيِي بِهِ الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٢٥﴾

26. *N'akamu* mu bubonero bwe, kwe kuyimirirawo kw'eggulu n'ensi olw'okulagira kwe. N'oluvannyuma bw'alibakoowoola olukoowoola okuva mu nsi, okwejjuukiriza nga muvuddeyo.

وَمِنْ آيَاتِهِ أَنْ تَقُومَ السَّمَاءُ وَالْأَرْضُ بِأَمْرِهِ ۚ ثُمَّ إِذَا دَعَاكُمْ دَعْوَةً ۖ مِنَ الْأَرْضِ ۖ إِذَا أَنْتُمْ تَخْرُجُونَ ﴿٢٦﴾

27. Era *bonna* abali mu *migigi* gy'eggulu n'ensi babe. *Era* bonna Ye gwe bagondera.

وَلَهُ مَنْ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ كُلٌّ لَهُ قَانِتُونَ ﴿٢٧﴾

28.Era Ye y'atandika okutonda n'oluvannyuma n'akudding'ana, era ekyo kyangu bulala gy'ali. Era ye Nannyini kitiibwa ekisukkirivu ennyo mu ggulu ne mu nsi; era Ye ye Luwangula, Omugezi ennyo.

وَهُوَ الَّذِي يَبْدَأُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ وَهُوَ أَهْوَنُ عَلَيْهِ ۚ وَلَهُ الْمَثَلُ الْأَعْلَىٰ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٢٨﴾ ع

**Ruku 4**

29. *Allah* abaleetedde eky'okulabirako ekiri ku mmwe bennyini. Abaffe, mulinayo yenna mw'abo abali mu buyinza bwammwe be mwenkanyankanya nabo *obuyinza* mw'ebyo bye twabawa era nemwenkanankanira ddala *nabo* mu byo *era* nemubatya nga bwe mutyang'ana mmwe bennyinni? Bwe tutyo nno bwe tunnyonnyola obubonero bwaffe eri abantu abategeera.

ضَرَبَ لَكُمْ مَثَلًا مِنْ أَنْفُسِكُمْ ۖ هَلْ لَكُمْ مِنْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ مِنْ شُرَكَاءَ فِي مَا رَزَقْنَاكُمْ فَأَنْتُمْ فِيهِ سَوَاءٌ تَخَافُونَهُمْ كَخِيفَتِكُمْ أَنْفُسَكُمْ ۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٢٩﴾

30. Naye abo abakyaamu bagoberera kwagala kwabwe awatali kumanya kwonna. Kale ani ayinza okulung'amya oyo Allah gw'asalidde nti abuze? Era tebalifunayo bayambi.

بَلِ اتَّبَعَ الَّذِينَ ظَلَمُوا أَهْوَاءَهُمْ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖ فَمَنْ يَهْدِي مَنْ أَضَلَّ اللَّهُ ۖ وَمَا لَهُمْ مِنْ نَاصِرِينَ ﴿٣٠﴾

31. Kale ssanga nnyo omwoyo gwo ku ddiini nga oli mwesimbu *ku mazima, nga ogoberera* obuwangwa bwa Allah* obwo kwe yatondera abantu. Tewali kukyuukakyuuka mu ntonda ya Allah. Eyo y'eddiini ennesimbu *ekubiriza n'endala okuba ennesimbu.* Naye era abasinga obungi mu bantu tebamanyi.

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفًا ۚ فِطْرَتَ اللَّهِ الَّتِي فَطَرَ النَّاسَ عَلَيْهَا ۚ لَا تَبْدِيلَ لِخَلْقِ اللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ الدِّينُ الْقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣١﴾

32. *Mwenna* mubeere betoowaze gy'ali era mumutye era mujjumbirenga essaala era temubeeranga mw'abo abenkanya ebirala ne Allah —

مُنِيبِينَ إِلَيْهِ وَاتَّقُوهُ وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَلَا تَكُونُوا مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٣٢﴾

33. Mw'abo abaayawulayawula mu ddiini yaabwe nebaba mu bubiinabiina; buli kabiina nga kasanyukira ebyo bye kalina.

مِنَ الَّذِينَ فَرَّقُوا دِينَهُمْ وَكَانُوا شِيَعًا ۖ كُلُّ حِزْبٍ بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُونَ ﴿٣٣﴾

34. Era abantu bwe batuukibwako obuzibu, olwo balaajanira Mukama waabwe nga beetoowaze gy'ali. Naye bw'abaloza ku kusaasira okuva gy' ali, okwejjuukiriza nga abamu mu bo *benkanyizza* Mukama waabwe n'ebirala,

وَإِذَا مَسَّ النَّاسَ ضُرٌّ دَعَوْا رَبَّهُمْ مُنِيبِينَ إِلَيْهِ ثُمَّ إِذَا أَذَاقَهُمْ مِنْهُ رَحْمَةً إِذَا فَرِيقٌ مِنْهُمْ بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُونَ ﴿٣٤﴾

35. N'ekivaamu beegaana bye twabawa. Kale *ggwe* mweyagaleko, naye mangu nnyo mujja kumanya.

لِيَكْفُرُوا بِمَا آتَيْنَاهُمْ ۚ فَتَمَتَّعُوا فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٣٥﴾

36. Abaffe, twabassizaawo obukakafu nga bwogera kw'ebyo bye benkanya naye?

أَمْ أَنْزَلْنَا عَلَيْهِمْ سُلْطَانًا فَهُوَ يَتَكَلَّمُ بِمَا كَانُوا بِهِ يُشْرِكُونَ ﴿٣٦﴾

37. Era bwe tuloza abantu ku kusaasira, bakusanyukira nnyo. Naye bwe batuukibwako akabi olw'ebyo emikono gyabwe *gyennyini* bye gyakulembeza, okwejjuukiriza nga baterebuse.

وَإِذَا أَذَقْنَا النَّاسَ رَحْمَةً فَرِحُوا بِهَا ۖ وَإِنْ تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ إِذَا هُمْ يَقْنَطُونَ ﴿٣٧﴾

38. Abaffe, tebalaba nga Allah bw'agaziyiza ebigabibwa eri oyo gw'aba ayagadde era n'abikendeereza *oyo gw'aba ayagadde?* Mazima mw'ekyo ddala mulimu obubonero eri abantu abakkiriza.

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّ اللَّهَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَشَاءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٣٨﴾

39. Kale wa owuwo ekituukana naye, n'omunkuseere, n'omutambuze. Ekyo ky'ekisinga obulungi eri abo abanoonya okusiimwa Allah era abo be b'okuganyulwa.

فَآتِ ذَا الْقُرْبَىٰ حَقَّهُ وَالْمِسْكِينَ وَابْنَ السَّبِيلِ ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ لِلَّذِينَ يُرِيدُونَ وَجْهَ اللَّهِ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ

---

*30:31. Obuwangwa bwa Allah obwogerwako wano ge matendo ge amakula. Mu Aya eno kyeraga kaati nti omuntu asobola okukoppa n'okugeegeenya agamu ku amatendo gano ng'agooleseza mu bikolwa, era eno y'engeri ennyangu esobozesa omuntu okukulaakulana mu by'omwoyo amangu. Ebitonde ebirala tebirina busobozi obwo. Kino kitegeeza nti tekisoboka eri omuntu okusembera eri Katonda awatali kukoppa matendo ge amakula.*

الْمُفْلِحُونَ ﴿٣٩﴾

40. Era *ensimbi zonna* ze mutoola ng'e-nkizo nti zongere ku bugagga bw'abantu, mu maaso ga Allah tebweyongerako. Naye zaka yonna gye mutoola nga munoonya okusiimwa Allah , kale *abagitoola* be beeyongera *okugaggawala.*

وَمَا آتَيْتُمْ مِنْ رِبًا لِيَرْبُوَ فِي أَمْوَالِ النَّاسِ فَلَا يَرْبُو عِنْدَ اللَّهِ ۖ وَمَا آتَيْتُمْ مِنْ زَكَاةٍ تُرِيدُونَ وَجْهَ اللَّهِ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُضْعِفُونَ ﴿٤٠﴾

41. Allah y'Oyo eyabatonda n'oluvannyuma n'abagabula n'oluvannyuma y'alibafiisa nate era y'alibazuukiza. Abaffe, waliwo mu *bakatonda* bammwe *abo* be mumwenkanya nabo naye ayinza okukola kyonna kw'ebyo? Obutuukirivu bubwe, era ali waggulu nnyo n'ebyo bye bamwenkanya nabyo.

اللَّهُ الَّذِي خَلَقَكُمْ ثُمَّ رَزَقَكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ ۖ هَلْ مِنْ شُرَكَائِكُمْ مَنْ يَفْعَلُ مِنْ ذَٰلِكُمْ مِنْ شَيْءٍ ۚ سُبْحَانَهُ وَتَعَالَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٤١﴾

**Ruku 5**

42. Ebyambyoone bimaze okweyoleka ku lukalu ne ku nnyanja olw'ebyo emikono gy'abantu bye gikola, *Allah* ky'anaava abaloza *ku kibonerezo* olw'ebimu kw'ebyo bye bakola, balyooke beddemu.

ظَهَرَ الْفَسَادُ فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ بِمَا كَسَبَتْ أَيْدِي النَّاسِ لِيُذِيقَهُمْ بَعْضَ الَّذِي عَمِلُوا لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٤٢﴾

43. Gamba nti: Mutambuleko mu nsi mulabe enkomerero y'abo abaasooka nga bwe yali. Abasinga obungi mu bo baali benkanya Allah n'ebirala.

قُلْ سِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَانْظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِنْ قَبْلُ ۚ كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُشْرِكِينَ ﴿٤٣﴾

44. Kale ssanga nnyo omwoyo gwo ku ddiini ennesimbu nga olunaku olutaliiko kuziyizibwa ku Allah terunnatuuka. Ku lunaku olwo *abakkiriza n'abatakkiriza* balyeyawulamu.

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ الْقَيِّمِ مِنْ قَبْلِ أَنْ يَأْتِيَ يَوْمٌ لَا مَرَدَّ لَهُ مِنَ اللَّهِ ۖ يَوْمَئِذٍ يَصَّدَّعُونَ ﴿٤٤﴾

45. Oyo atakkiriza, *obubi bw'*obutakkiriza bwe buba ku ye, n'abo abakola ebirungi, kale emyoyo gyabwe gye bategekera *ebirungi.*

مَنْ كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهُ ۖ وَمَنْ عَمِلَ صَالِحًا فَلِأَنْفُسِهِمْ يَمْهَدُونَ ﴿٤٥﴾

46. *Kiba kityo, Allah* alyooke asasule abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi, ku mikisa gye. Mazima Ye tayagala beerema.

لِيَجْزِيَ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ مِنْ فَضْلِهِ ۚ إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الْكَافِرِينَ ﴿٤٦﴾

47. *N'akamu* ku bubonero bwe, aweereza empewo eziwa amawulire ag'essanyu, era alyooke abaloze ku kusaasira kwe, n'ebyombo biryooke biseeyeeye olw'okulagira kwe, era mulyooke munoonye ku mikisa gye, era mulyooke mwebaze.

وَمِنْ آيَاتِهِ أَنْ يُرْسِلَ الرِّيَاحَ مُبَشِّرَاتٍ وَلِيُذِيقَكُمْ مِنْ رَحْمَتِهِ وَلِتَجْرِيَ الْفُلْكُ بِأَمْرِهِ وَلِتَبْتَغُوا مِنْ فَضْلِهِ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٤٧﴾

48. Era ddala n'olubereberye lwo twatuma Ababaka eri abantu baabwe, nebabaleetera n'obubonero obw'olwaatu, kale

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ رُسُلًا إِلَىٰ قَوْمِهِمْ فَجَاءُوهُمْ بِالْبَيِّنَاتِ

netubonereza abo abaakola ebibi. Era kyaali kikakafu ku Ffe okuyamba abakkiriza.

فَانْتَقَمْنَا مِنَ الَّذِينَ أَجْرَمُوا ۖ وَكَانَ حَقًّا عَلَيْنَا نَصْرُ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٨﴾

49. Allah y'Oyo atuma empewo nezisaasaanya ebire. Kale abibunya mu bbanga nga bw'aba ayagadde era n'abyanja mu migigi, olwo n'olyooka olaba enkuba bw'eva wakati wa byo. Kale bw'agituusa kw'abo b'aba ayagadde mu baweereza be, okwejjuukiriza nga bajaganya,

اللَّهُ الَّذِي يُرْسِلُ الرِّيٰحَ فَتُثِيرُ سَحَابًا فَيَبْسُطُهُ فِي السَّمَاءِ كَيْفَ يَشَاءُ وَيَجْعَلُهُ كِسَفًا فَتَرَى الْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلٰلِهِ ۖ فَإِذَا أَصَابَ بِهِ مَنْ يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٤٩﴾

50. Newaakubadde nga olubereberye lwa yo nga tennabatonnyesezebwa baali baterebuse.

وَإِنْ كَانُوا مِنْ قَبْلِ أَنْ يُنَزَّلَ عَلَيْهِمْ مِنْ قَبْلِهِ لَمُبْلِسِينَ ﴿٥٠﴾

51. Kale tunulako eri obubonero bw'okusaasira kwa Allah: *Laba* nga bw'azuukiza ensi oluvannyuma lw'okufa kwa yo. Mazima ddala Oyo ye Muzuukiza w'abafu era y'alina obuyinza ku buli kimu.

فَانْظُرْ إِلَىٰ أَثَرِ رَحْمَتِ اللَّهِ كَيْفَ يُحْيِي الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمُحْيِي الْمَوْتَىٰ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٥١﴾

52. Era ne bwe tuweereza empewo *ebisimbe byabwe* nebabiraba nga bya kyenvu, era oluvannyuma lw'ekyo basigala nga tebakkiriza.

وَلَئِنْ أَرْسَلْنَا رِيحًا فَرَأَوْهُ مُصْفَرًّا لَظَلُّوا مِنْ بَعْدِهِ يَكْفُرُونَ ﴿٥٢﴾

53. Kale ddala ggwe toyinza kuwuliza bafu era toyinza kuwuliza bakiggala n'okukoowoola, bwe baba nga bakyuuse okudda emabega.

فَإِنَّكَ لَا تُسْمِعُ الْمَوْتَىٰ وَلَا تُسْمِعُ الصُّمَّ الدُّعَاءَ إِذَا وَلَّوْا مُدْبِرِينَ ﴿٥٣﴾

54. Era ggwe toyinza kulung'amya bamuzibe nebava mu bubuze bwabwe. Ggwe towuliza yenna okuggyako abo abakkiriza Aya zaffe era nga bajeemulukufu.

وَمَا أَنْتَ بِهٰدِ الْعُمْيِ عَنْ ضَلٰلَتِهِمْ ۖ إِنْ تُسْمِعُ إِلَّا مَنْ يُؤْمِنُ بِآيٰتِنَا فَهُمْ مُسْلِمُونَ ﴿٥٤﴾

**Ruku 6**

55. Allah y'Oyo eyabatonda mu bunafu, n'oluvannyuma lw'obunafu n'abawa amaanyi, n'oluvannyuma lw'amaanyi n'aleeta nate obunafu n'obukadde. Atonda nga bw'aba ayagadde. Era ye Mumanyi wa byonna, Ow'obuyinza ennyo.

اللَّهُ الَّذِي خَلَقَكُمْ مِنْ ضُعْفٍ ثُمَّ جَعَلَ مِنْ بَعْدِ ضُعْفٍ قُوَّةً ثُمَّ جَعَلَ مِنْ بَعْدِ قُوَّةٍ ضُعْفًا وَشَيْبَةً ۚ يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ ۖ وَهُوَ الْعَلِيمُ الْقَدِيرُ ﴿٥٥﴾

56. Era olunaku Essaawa lw'erituuka, aboononyi balirayira nti tebaawangaala okuggyako essaawa emu. Bwe batyo nno bwe bawugulwa.

وَيَوْمَ تَقُومُ السَّاعَةُ يُقْسِمُ الْمُجْرِمُونَ ۙ مَا لَبِثُوا غَيْرَ سَاعَةٍ ۚ كَذَٰلِكَ كَانُوا يُؤْفَكُونَ ﴿٥٦﴾

57. Naye abo abaaweebwa okumanya n'obukkiriza baligamba nti: *Okusinziira* mu Kitabo kya Allah, mwawangaala okutuusa

وَقَالَ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ وَالْإِيمَانَ لَقَدْ لَبِثْتُمْ فِي كِتٰبِ اللَّهِ إِلَىٰ يَوْمِ

ku lunaku lw'okuzuukira. Era luno lwe lunaku lw'okuzuukira, naye era mmwe temwafaayo kumanya.

الْبَعْثِ فَهٰذَا يَوْمُ الْبَعْثِ وَلٰكِنَّكُمْ كُنْتُمْ لَا تَعْلَمُوْنَ ۝٥٧

58. Kale ku lunaku olwo, aboononyi okuwampanya kwabwe tekulibagasa era tebalisembezebwa.

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يَنْفَعُ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مَعْذِرَتُهُمْ وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُوْنَ ۝٥٨

59. Era ddala twaleeta eby'okulabirako ebya buli ngeri eri abantu mu Kur'āni eno. Naye ne bw'onoobaleetera akabonero, mazima era abo abeerema bajja kugamba nti: Mmwe temuli kirala, wabula muli balimba.

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِيْ هٰذَا الْقُرْاٰنِ مِنْ كُلِّ مَثَلٍ ۗ وَلَئِنْ جِئْتَهُمْ بِاٰيَةٍ لَّيَقُوْلَنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِنْ اَنْتُمْ اِلَّا مُبْطِلُوْنَ ۝٥٩

60. Bw'atyo nno Allah bw'akoona envumbo ku mitima gy'abo abatamanyi.

كَذٰلِكَ يَطْبَعُ اللّٰهُ عَلٰى قُلُوْبِ الَّذِيْنَ لَا يَعْلَمُوْنَ ۝٦٠

61. Kale gumiikiriza, ddala ekisuubizo kya Allah kya mazima era abo abatalina bukakafu baleme kukufuula kirerya.

فَاصْبِرْ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ وَّلَا يَسْتَخِفَّنَّكَ الَّذِيْنَ لَا يُوْقِنُوْنَ ۝٦١ ع



سُورَةُ لُقْمَانَ مَكِّيَّةٌ ٣١ — رُكُوعَاتُهَا ٤

## LUQMĀN

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

2. Alif Lām Mīm*.

الٓمٓ ②

3. Zino ze Aya z'Ekitabo *ekijjudde* eby'amagezi.

تِلْكَ آيَاتُ الْكِتَابِ الْحَكِيمِ ③

4. Bwe bulung'amu era kwe kusaasira eri abakozi b'ebirungi,

هُدًى وَرَحْمَةً لِلْمُحْسِنِينَ ④

5. Abo abajjumbira essaala era abatoola zaka era abakakasiza ddala *okubaawo kw*'enkomerero.

الَّذِينَ يُقِيمُونَ الصَّلَاةَ وَيُؤْتُونَ الزَّكَاةَ وَهُمْ بِالْآخِرَةِ هُمْ يُوقِنُونَ ⑤

6. Abo be bali ku bulung'amu obuva eri Mukama waabwe era abo be baliganyulwa.

أُولَٰئِكَ عَلَىٰ هُدًى مِنْ رَبِّهِمْ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ⑥

7. Era mu bantu mulimu agula ebigambo ebitaliimu nsa alyooke abuze *abantu* ku kkubo lya Allah awatali bumanyi era n'alitwala nga eky'okuzannyisa. Abo be balifuna ekibonerezo ekiswaaza.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَشْتَرِي لَهْوَ الْحَدِيثِ لِيُضِلَّ عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَيَتَّخِذَهَا هُزُوًا ۚ أُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُهِينٌ ⑦

8. Era nga bw'asomerwa Aya zaffe, akubayo mabega nga yeekuluntaza ng'ataziwulira, ne kiba nga mu matu ge omuli obuggavu. Kale muwe amawulire g'ekibonerezo ekirumya.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ آيَاتُنَا وَلَّىٰ مُسْتَكْبِرًا كَأَنْ لَمْ يَسْمَعْهَا كَأَنَّ فِي أُذُنَيْهِ وَقْرًا ۖ فَبَشِّرْهُ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ⑧

9. Mazima abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi, balifuna ensuku ez'essanyu erijjuvu

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَهُمْ جَنَّاتُ النَّعِيمِ ⑨

10. Omwo mwe balibeera. Okusuubiza kwa Allah kwa mazima era Ye ye Luwangula, Omugezi ennyo.

خَالِدِينَ فِيهَا ۖ وَعْدَ اللَّهِ حَقًّا ۚ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ⑩

11. Yatonda *emigigi gy*'eggulu awatali mpagi ze mulaba era n'assa ku nsi ensozi ennyweevu ereme kubayuuguumya era n'abunya mu yo ebiramu ebya buli ngeri. Era twassa amazzi okuva mu bire, netumeza mu yo *ebimera* amakula ebya buli ng eri.

خَلَقَ السَّمَاوَاتِ بِغَيْرِ عَمَدٍ تَرَوْنَهَا ۖ وَأَلْقَىٰ فِي الْأَرْضِ رَوَاسِيَ أَنْ تَمِيدَ بِكُمْ وَبَثَّ فِيهَا مِنْ كُلِّ دَابَّةٍ ۚ وَأَنْزَلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَنْبَتْنَا فِيهَا مِنْ كُلِّ زَوْجٍ كَرِيمٍ ⑪

---

*31:2. Nze Allah Amanyi ennyo*

12. Okwo nno kwe kutonda okwa Allah. Kati mmwe mundage abo abali ebbali we, *bo* biki bye baatonda? Ddala aboononyi bali mu bubuze bwa lwaatu.

هَٰذَا خَلْقُ اللَّهِ فَأَرُونِي مَاذَا خَلَقَ الَّذِينَ مِن دُونِهِ ۚ بَلِ الظَّالِمُونَ فِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿١٢﴾

**Ruku 2**

13. Era ddala twawa Luqmāni amagezi nti weebazenga Allah. Era oyo eyeebaza, mazima yeebaza lwa *kugasa* mwoyo gwe. N'oyo ateebaza, kale *amanye nti* ddala ye Allah Yeemala, y'Atenderezebwa.

وَلَقَدْ آتَيْنَا لُقْمَانَ الْحِكْمَةَ أَنِ اشْكُرْ لِلَّهِ ۚ وَمَن يَشْكُرْ فَإِنَّمَا يَشْكُرُ لِنَفْسِهِ ۖ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ اللَّهَ غَنِيٌّ حَمِيدٌ ﴿١٣﴾

14. Era *jjukira* nga Luqmāni bwe yagamba mutabani we nga amubuulirira, *nti*: Mwana wange, tewenkanyanga Allah n'ebirala. Mazima okwenkanya Allah n'ebirala kibi kisuffu.

وَإِذْ قَالَ لُقْمَانُ لِابْنِهِ وَهُوَ يَعِظُهُ يَا بُنَيَّ لَا تُشْرِكْ بِاللَّهِ ۖ إِنَّ الشِّرْكَ لَظُلْمٌ عَظِيمٌ ﴿١٤﴾

15. Era twakuutira omuntu ku bazadde be — *kuba* nnyina aba olubuto lwe mu bunafu ate ku bunafu, era n'okumuggya ku mabeere kutwaala emyaka ebiri — *netugamba* nti: Weebazenga Nze era *weebazenga* n'abazadde bo. *Era* gyendi y'eri obuddo.

وَوَصَّيْنَا الْإِنسَانَ بِوَالِدَيْهِ حَمَلَتْهُ أُمُّهُ وَهْنًا عَلَىٰ وَهْنٍ وَفِصَالُهُ فِي عَامَيْنِ أَنِ اشْكُرْ لِي وَلِوَالِدَيْكَ إِلَيَّ الْمَصِيرُ ﴿١٥﴾

16. Naye *abazaddde* bwe bakufuubaanangako nti onnenkanye n'ebyo by'otolina ky'obimanyiiko, olwo tobagonderanga; naye okolagananga nabo mu by'ensi mu butuufu; naye *mu by'omwoyo* gobereranga ekkubo ly'oyo eyeetoowaza gyendi. N'oluvanyuma gyendi y'eri obuddo bwammwe, kale ndibategeeza ebyo bye mwakolanga.

وَإِن جَاهَدَاكَ عَلَىٰ أَن تُشْرِكَ بِي مَا لَيْسَ لَكَ بِهِ عِلْمٌ فَلَا تُطِعْهُمَا ۖ وَصَاحِبْهُمَا فِي الدُّنْيَا مَعْرُوفًا ۖ وَاتَّبِعْ سَبِيلَ مَنْ أَنَابَ إِلَيَّ ۚ ثُمَّ إِلَيَّ مَرْجِعُكُمْ فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٦﴾

17. Owange mwana wange, ddala ne bwe wabaawo ekizitowa ng'empeke ya kalidaali nga eri mu lwaazi oba ng'eri mu ggulu oba mu nsi, era Allah aligiggyayo. Mazima Allah Amanyi ebyekusifu, Ategeera byonna.

يَا بُنَيَّ إِنَّهَا إِن تَكُ مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِّنْ خَرْدَلٍ فَتَكُن فِي صَخْرَةٍ أَوْ فِي السَّمَاوَاتِ أَوْ فِي الْأَرْضِ يَأْتِ بِهَا اللَّهُ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٌ ﴿١٧﴾

18. Owange mwana wange, jjumbiranga nnyo essaala, era okubirizenga ebirungi, era oziyizenga ebitasaana, era gumiikirizanga kw'ekyo ekibanga kikutuseeko. Mazima ekyo kiri mu nsonga *ezeetaaga* obumalirivu.

يَا بُنَيَّ أَقِمِ الصَّلَاةَ وَأْمُرْ بِالْمَعْرُوفِ وَانْهَ عَنِ الْمُنكَرِ وَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا أَصَابَكَ ۖ إِنَّ ذَٰلِكَ مِنْ عَزْمِ الْأُمُورِ ﴿١٨﴾

19. Era tewenyinyimbwanga bantu era totambulanga mu nsi nga weejabaata; ddala Allah tayagala buli wa malala, eyenyumiriza.

وَلَا تُصَعِّرْ خَدَّكَ لِلنَّاسِ وَلَا تَمْشِ فِي الْأَرْضِ مَرَحًا ۖ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُورٍ ﴿١٩﴾

20. Naye banga wa kigero mu kutambula kwo, era kakkanyanga eddoboozi lyo; mazima ekikyayibwa ennyo mu maloboozi gonna, ly'eddoboozi ly'endogoyi.

وَاقْصِدْ فِي مَشْيِكَ وَاغْضُضْ مِنْ صَوْتِكَ ۚ إِنَّ أَنْكَرَ الْأَصْوَاتِ لَصَوْتُ الْحَمِيرِ ﴿٢٠﴾

ع

**Ruku 3**

21. Abaffe, temulaba nga Allah bwe yabateerawo ebyo ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi okubaweereza, era n'atuukiriza ku mmwe ebyengera bye ebirabika n'ebitalabika? Naye mu bantu mulimu abawakana ku bifa ku Allah awatali kumanya kwonna oba obulung'amu wadde Ekitabo ekitangaaza.

أَلَمْ تَرَوْا أَنَّ اللَّهَ سَخَّرَ لَكُمْ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ وَأَسْبَغَ عَلَيْكُمْ نِعَمَهُ ظَاهِرَةً وَبَاطِنَةً ۗ وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يُجَادِلُ فِي اللَّهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَلَا هُدًى وَلَا كِتَابٍ مُنِيرٍ ﴿٢١﴾

22. Era bwe bagambibwa nti: Mugoberere ebyo Allah bye yassa, bagamba nti: Nedda, ffe tugoberera ebyo bye twasangako bakitaffe. Abaffe, Sitaani ne bw'aba nga abakoowoolera eri ekibonerezo ky'omuliro ogubumbujja, *era nga bagenda?*

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ اتَّبِعُوا مَا أَنْزَلَ اللَّهُ قَالُوا بَلْ نَتَّبِعُ مَا وَجَدْنَا عَلَيْهِ آبَاءَنَا ۚ أَوَلَوْ كَانَ الشَّيْطَانُ يَدْعُوهُمْ إِلَىٰ عَذَابِ السَّعِيرِ ﴿٢٢﴾

23. Naye oyo eyeeweerayo ddala yenna eri Allah era nga mukozi wa birungi, mazima aba amaze okwekwata ku kyekwatwako ekinyweevu. Era eri Allah y'eri enkomerero y'ensonga zonna.

وَمَنْ يُسْلِمْ وَجْهَهُ إِلَى اللَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ فَقَدِ اسْتَمْسَكَ بِالْعُرْوَةِ الْوُثْقَىٰ ۗ وَإِلَى اللَّهِ عَاقِبَةُ الْأُمُورِ ﴿٢٣﴾

24. Naye oyo atakkiriza, kale obutakkiriza bwe buleme kukunakuwaza. Gye tuli y'eri obuddo bwabwe, kale tulibategeeza ebyo bye baakola. Mazima Allah y'amanyi obulungi ebiri mu bifuba.

وَمَنْ كَفَرَ فَلَا يَحْزُنْكَ كُفْرُهُ ۚ إِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ فَنُنَبِّئُهُمْ بِمَا عَمِلُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٢٤﴾

25. Tujja kubeeyagazaamu katono n'oluvannyuma tubagobere eri ekibonerezo ekikakali.

نُمَتِّعُهُمْ قَلِيلًا ثُمَّ نَضْطَرُّهُمْ إِلَىٰ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٢٥﴾

26. Era bw'obabuuza nti: Ani yatonda eggulu n'ensi? Ddala bajja kugamba nti: Allah. Gamba nti: Amatendo gonna ga Allah. Naye abasinga obungi mu bo temanyi.

وَلَئِنْ سَأَلْتَهُمْ مَنْ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ اللَّهُ ۚ قُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٦﴾

27. Ebiri mu ggulu ne mu nsi byonna bya Allah. Mazima Allah y'Eyeemala, y'Atenderezebwa.

لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ إِنَّ اللَّهَ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ﴿٢٧﴾

28. Era singa emiti gyonna egiri mu nsi giba nga z'ekkalaamu, n'ennyanja *nga ye bwiino, ate* oluvannyuma lwa yo n'eyongerwako n'ennyanja *endala* musanvu, era ebigambo bya Allah tebyandiweddeyo. Mazima Allah ye Luwangula, Omugezi ennyo.

وَلَوْ أَنَّمَا فِي الْأَرْضِ مِنْ شَجَرَةٍ أَقْلَامٌ وَالْبَحْرُ يَمُدُّهُ مِنْ بَعْدِهِ سَبْعَةُ أَبْحُرٍ مَا نَفِدَتْ كَلِمَاتُ اللَّهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٨﴾

29. Okutondebwa kwammwe n'okuzuukizibwa kwammwe si kintu,wabula biring'anga *okutonda n'okuzuukiza* omuntu omu. Mazima Allah y'Awulira byonna, y'Alaba byonna.

مَا خَلْقُكُمْ وَلَا بَعْثُكُمْ إِلَّا كَنَفْسٍ وَاحِدَةٍ ۗ إِنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ بَصِيرٌ ﴿٢٩﴾

30. Abaffe, tolaba nga Allah bw'ayingiza ekiro mu misana era n'ayingiza emisana mu kiro, era y'eyassa enjuba n'omwezi ku kuweereza, *nga* buli kimu kiddukira ku kiseera ekigere, era byonna bye mukola, ddala Allah abitegeera?

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ يُولِجُ اللَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَيُولِجُ النَّهَارَ فِي اللَّيْلِ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ۖ كُلٌّ يَجْرِي إِلَىٰ أَجَلٍ مُسَمًّى وَأَنَّ اللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٣٠﴾

31. Ekyo lwa kubanga Allah ye w'Amazima, ng'ate ebyo bye balaajanira ebbali we *bya* bulimba, n'olwokuba nti ddala Allah ye Mugulumivu ennyo, Omukulu ennyo.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ هُوَ الْحَقُّ وَأَنَّ مَا يَدْعُونَ مِنْ دُونِهِ الْبَاطِلُ وَأَنَّ اللَّهَ هُوَ الْعَلِيُّ الْكَبِيرُ ﴿٣١﴾

**Ruku 4**

32. Abaffe, tolaba nga ebyombo bwe biseeyeeya ku nnyanja olw'ekisa kya Allah alyooke abalage ku bubonero bwe? Mazima mw'ebyo mulimu okulabula eri buli mugumiikiriza, eyeebaza.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ الْفُلْكَ تَجْرِي فِي الْبَحْرِ بِنِعْمَتِ اللَّهِ لِيُرِيَكُمْ مِنْ آيَاتِهِ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِكُلِّ صَبَّارٍ شَكُورٍ ﴿٣٢﴾

33. Era awo amayengo bwe gababuutikira negaba ng'ebibikka, olwo balaajanira Allah nga bamalirivu gy'ali mu buwulize. Naye bw'abawonya *n'abatuusa* ku lukalu, kale abamu mu bo be basigala ku kkubo ettuufu. Era tewali agaana Aya zaffe mu bugenderevu, okuggyako buli ateesigibwa, ateebaza.

وَإِذَا غَشِيَهُمْ مَوْجٌ كَالظُّلَلِ دَعَوُا اللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ فَلَمَّا نَجَّاهُمْ إِلَى الْبَرِّ فَمِنْهُمْ مُقْتَصِدٌ ۚ وَمَا يَجْحَدُ بِآيَاتِنَا إِلَّا كُلُّ خَتَّارٍ كَفُورٍ ﴿٣٣﴾

34. Abange mmwe abantu, mutye Mukama wammwe era mutye olunaku omuzadde lw'ataligasa mwana we, wadde omwana okugasa muzadde we mu kyonna. Mazima okusuubiza kwa Allah kwa mazima. Kale obulamu bw'ensi tebubawubisanga, n'oyo abuzaabuza tababuzaabuzanga ku bifa ku Allah.

يَا أَيُّهَا النَّاسُ اتَّقُوا رَبَّكُمْ وَاخْشَوْا يَوْمًا لَا يَجْزِي وَالِدٌ عَنْ وَلَدِهِ وَلَا مَوْلُودٌ هُوَ جَازٍ عَنْ وَالِدِهِ شَيْئًا ۚ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ ۖ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا وَلَا يَغُرَّنَّكُمْ بِاللَّهِ الْغَرُورُ ﴿٣٤﴾

35. Mazima Allah gy'ali y'eri okumanya kw'Essaawa. Era y'atonnyesa enkuba, era y'amanya ebiri mu nnabaana. Naye omuntu tamanyi ki ky'anaafuna enkya era omuntu tamanyi nsi ki gy'alifiiramu. Mazima Allah y'Amanyi byonna, y'Ategeera byonna.

إِنَّ اللَّهَ عِنْدَهُ عِلْمُ السَّاعَةِ وَيُنَزِّلُ الْغَيْثَ وَيَعْلَمُ مَا فِي الْأَرْحَامِ ۖ وَمَا تَدْرِي نَفْسٌ مَاذَا تَكْسِبُ غَدًا ۖ وَمَا تَدْرِي نَفْسٌ بِأَيِّ أَرْضٍ تَمُوتُ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌ ﴿٣٥﴾




سُوْرَةُ السَّجْدَةِ مَكِّيَّةٌ ٣٢

## AL-SAJDAH

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Alif Lām Mīm*.

الٓمّٓ ②

3. Okubikkulirwa kw'Ekitabo *kino*— tewali kubuusabuusa mu kyo — kwaviira ddala eri Mukama w'ebitonde byonna.

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ لَا رَيْبَ فِيْهِ مِنْ رَّبِّ الْعٰلَمِيْنَ ③

4. Kazzi bagamba nti ye y'eyakiyiiya? Nedda, kyo ge mazima agaava eri Mukama wo, olyooke olabule abantu abatatuukibwangako Mulabuzi yenna olubereberye lwo, balyooke balung'ame.

اَمْ يَقُوْلُوْنَ افْتَرٰىهُ ۚ بَلْ هُوَ الْحَقُّ مِنْ رَّبِّكَ لِتُنْذِرَ قَوْمًا مَّآ اَتٰىهُمْ مِّنْ نَّذِيْرٍ مِّنْ قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُوْنَ ④

5. Allah y'Oyo eyatonda eggulu n'ensi n'ebiri wakati wa byombi mu biseera mukaaga, n'oluvannyuma n'atebenkera ku Nnamulondo. Temulinaayo muyambi yenna ebbali we wadde omuwolereza. Abaffe, temufumiitiriza?

اَللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى الْعَرْشِ ۗ مَا لَكُمْ مِّنْ دُوْنِهٖ مِنْ وَّلِيٍّ وَّلَا شَفِيْعٍ ۗ اَفَلَا تَتَذَكَّرُوْنَ ⑤

6. Y'ategeka ekiragiro okuva mu ggulu okujja ku nsi, n'oluvannyuma kiririnnya gy'ali mu lunaku ekigero kya lwo *ekyenkana n'*emyaka lukumi mw'egyo gye mubala.

يُدَبِّرُ الْاَمْرَ مِنَ السَّمَآءِ اِلَى الْاَرْضِ ثُمَّ يَعْرُجُ اِلَيْهِ فِيْ يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهٗٓ اَلْفَ سَنَةٍ مِّمَّا تَعُدُّوْنَ ⑥

7. Oyo nno ye Mumanyi w'ebitalabika *n'*ebirabika, *ye* Luwangula, Ow'ekisa ekingi.

ذٰلِكَ عٰلِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ⑦

8. Y'oyo eyayooyoota buli kimu kye yatonda. Era yatandika okutonda kw'omuntu mu budongo.

الَّذِيْٓ اَحْسَنَ كُلَّ شَيْءٍ خَلَقَهٗ وَبَدَاَ خَلْقَ الْاِنْسَانِ مِنْ طِيْنٍ ⑧

9. Oluvannyuma yakola ezzadde lye mu mazzi amakenenule, aganyoomebwa.

ثُمَّ جَعَلَ نَسْلَهٗ مِنْ سُلٰلَةٍ مِّنْ مَّآءٍ مَّهِيْنٍ ⑨

10. N'oluvannyuma yamutereeza n'amufuuwamu omwoyo gwe era n'abakolera amatu, n'amaaso, n'emitima.* Naye mwebaza kitono.

ثُمَّ سَوّٰىهُ وَنَفَخَ فِيْهِ مِنْ رُّوْحِهٖ وَجَعَلَ لَكُمُ السَّمْعَ وَالْاَبْصَارَ وَالْاَفْـِٕدَةَ ۗ قَلِيْلًا مَّا تَشْكُرُوْنَ ⑩

---

*32:2. Nze Allah, Amanyi ennyo.*

*32:10. Mu Kur'āni Entukuvu, ekigambo 'Fuaad' ( فُؤَاد ) tekitegeeza mutima kyokka, wabula kitegeeza obutegeevu oba ensibuko ya bwo. Soma : 14:38, 28: 11, 53:12.*

11. Era bagamba nti: Abaffe, bwe tulimala okubulira mu ttaka, abaffe, era *tulizuukizibwa* mu ntonda empya? Nedda, bo okusisinkana ne Mukama waabwe tebakukkiriza.

وَقَالُوٓا۟ أَءِذَا ضَلَلْنَا فِى ٱلْأَرْضِ أَءِنَّا لَفِى خَلْقٍ جَدِيدٍۭ ۚ بَلْ هُم بِلِقَآءِ رَبِّهِمْ كَـٰفِرُونَ ﴿١١﴾

12. Gamba nti: Malayika w'okufa oyo eyabasigirwa ajja kubafiisa, n'oluvannyuma eri Mukama wammwe gye mulizzibwa.

قُلْ يَتَوَفَّىٰكُم مَّلَكُ ٱلْمَوْتِ ٱلَّذِى وُكِّلَ بِكُمْ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ تُرْجَعُونَ ﴿١٢﴾

**Ruku 2**

13. Era singa olaba awo nga aboonoonyi bakotese emitwe gyaabwe mu maaso ga Mukama waabwe *nga bagamba nti:* Mukama waffe, tulabye era tuwulidde, naye tuzzeeyo tukole ebikolwa ebirungi; mazima *kati* tukakasizza.

وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلْمُجْرِمُونَ نَاكِسُوا۟ رُءُوسِهِمْ عِندَ رَبِّهِمْ رَبَّنَآ أَبْصَرْنَا وَسَمِعْنَا فَٱرْجِعْنَا نَعْمَلْ صَـٰلِحًا إِنَّا مُوقِنُونَ ﴿١٣﴾

14. Era singa twayagala *kukaka,* mazima buli muntu twalimuwadde obulung'amu bwe, naye ekigambo kyamala okukakata okuva gyendi *nti:* Mazima ng'enda kujjuza Jahannamu okuva mu Majinni n'abantu bonna *abalijeema.*

وَلَوْ شِئْنَا لَـَٔاتَيْنَا كُلَّ نَفْسٍ هُدَىٰهَا وَلَـٰكِنْ حَقَّ ٱلْقَوْلُ مِنِّى لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنَ ٱلْجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ أَجْمَعِينَ ﴿١٤﴾

15. *Tulibagamba nti*: Kale muloze *ku kibonerezo* olw'okwerabira kwammwe ensisinkano y'olunaku lwammwe luno. Naffe *bwe tutyo* tubeerabidde. Era muloze ku kibonerezo eky'obugenderevu olw'ebyo bye mwakolanga.

فَذُوقُوا۟ بِمَا نَسِيتُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هَـٰذَآ إِنَّا نَسِينَـٰكُمْ ۖ وَذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلْخُلْدِ بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٥﴾

16. Mazima ddala abakkiriza be bo abeyala wansi nebavuunama awo nga Aya zaffe zibajjukizibbwa era nebatendereza n'amatendo ga Mukama waabwe era bo tebeekuza.

إِنَّمَا يُؤْمِنُ بِـَٔايَـٰتِنَا ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُوا۟ بِهَا خَرُّوا۟ سُجَّدًا وَسَبَّحُوا۟ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ﴿١٦﴾

17. Embiriizi zaabwe zaawukana n'obuliri *bwaabwe;* nga balaajanira Mukama waabwe mu kutya n'essuubi era nga batoola ne mw'ebyo bye twabawa.

تَتَجَافَىٰ جُنُوبُهُمْ عَنِ ٱلْمَضَاجِعِ يَدْعُونَ رَبَّهُمْ خَوْفًا وَطَمَعًا وَمِمَّا رَزَقْنَـٰهُمْ يُنفِقُونَ ﴿١٧﴾

18. Kale tewali muntu yenna amanyi ebyo ebyabakisibwa mw'ebyo ebisanyusa amaaso, nga y'empeera olw'ebyo bye baakolanga.

فَلَا تَعْلَمُ نَفْسٌ مَّآ أُخْفِىَ لَهُم مِّن قُرَّةِ أَعْيُنٍ جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٨﴾

19. Abaffe, oyo aba omukkiriza afaanana n'oyo aba omujeemu? Tebenkanankana.

أَفَمَن كَانَ مُؤْمِنًا كَمَن كَانَ فَاسِقًا ۚ لَّا يَسْتَوُۥنَ ﴿١٩﴾

20. Naye abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi, kale balifuna ensuku

أَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ

فَلَهُمْ جَنّٰتُ الْمَاْوٰى نُزُلًا بِمَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٢٠﴾

ez'amaka ag'olubeerera, nga kwe kusembezebwa olw'ebyo bye baakolanga.

وَاَمَّا الَّذِيْنَ فَسَقُوْا فَمَاْوٰىهُمُ النَّارُ كُلَّمَآ اَرَادُوْٓا اَنْ يَّخْرُجُوْا مِنْهَآ اُعِيْدُوْا فِيْهَا وَقِيْلَ لَهُمْ ذُوْقُوْا عَذَابَ النَّارِ الَّذِيْ كُنْتُمْ بِهٖ تُكَذِّبُوْنَ ﴿٢١﴾

21. Naye abo abaajeema, kale obutuulo bwabwe muliro. Buli lwe balyagalanga okugufulumamu, baliguzzibwangamu, era baligambibwa *nti:* Muloze ku kibonerezo ky'omuliro ekyo kye mwalimbisanga.

وَلَنُذِيْقَنَّهُمْ مِّنَ الْعَذَابِ الْاَدْنٰى دُوْنَ الْعَذَابِ الْاَكْبَرِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُوْنَ ﴿٢٢﴾

22. Era ddala tugenda kubaloza *ne* ku kibonerezo ekitono olubereberye lw'ekibonerezo makeke, balyooke beddemu.

وَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنْ ذُكِّرَ بِاٰيٰتِ رَبِّهٖ ثُمَّ اَعْرَضَ عَنْهَا اِنَّا مِنَ الْمُجْرِمِيْنَ مُنْتَقِمُوْنَ ﴿٢٣﴾

23. Era ani mwonoonyi asinga kw'oyo ajjukizibwa Aya za Mukama we n'oluvannyuma n'azikuba amabega? Mazima ddala aboononyi tugenda kubabonereza.

### Ruku 3

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْكِتٰبَ فَلَا تَكُنْ فِيْ مِرْيَةٍ مِّنْ لِّقَآئِهٖ وَجَعَلْنٰهُ هُدًى لِّبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ ﴿٢٤﴾

24. Era ddala Ffe twawa Mūsa Ekitabo — kale tobaamu okubuusabuusa ku kusisinkana naye (Allah)— era twakifuula bulung'amu eri abaana ba Isirairi.

وَجَعَلْنَا مِنْهُمْ اَئِمَّةً يَّهْدُوْنَ بِاَمْرِنَا لَمَّا صَبَرُوْا وَكَانُوْا بِاٰيٰتِنَا يُوْقِنُوْنَ ﴿٢٥﴾

25. Era twassa mu bo abakulembeze nga balung'amya olw'okulagira kwaffe, olw'okubanga baali bagumiikiriza era baalinga bakakasa Aya zaffe.

اِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَفْصِلُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ فِيْمَا كَانُوْا فِيْهِ يَخْتَلِفُوْنَ ﴿٢٦﴾

26. Mazima Mukama wo aliramula wakati waabwe ku lunaku lw'okuzuukira mw'ebyo bye baali batakkiriziganyaamu.

اَوَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ اَهْلَكْنَا مِنْ قَبْلِهِمْ مِّنَ الْقُرُوْنِ يَمْشُوْنَ فِيْ مَسٰكِنِهِمْ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ اَفَلَا يَسْمَعُوْنَ ﴿٢٧﴾

27. Abaffe, tekibalung'amya *okulaba nti* emirembe mingi gye twazikiriza olubereberye lwaabwe, nga *n'agaali* amaka gaabwe *bo* mwe batambulira? Ddala mw'ekyo mulimu okulabula. Abaffe, *era* tebaawulire?

اَوَلَمْ يَرَوْا اَنَّا نَسُوْقُ الْمَآءَ اِلَى الْاَرْضِ الْجُرُزِ فَنُخْرِجُ بِهٖ زَرْعًا تَاْكُلُ مِنْهُ اَنْعَامُهُمْ وَاَنْفُسُهُمْ اَفَلَا يُبْصِرُوْنَ ﴿٢٨﴾

28. Abaffe, tebalaba nga bwe tusindika amazzi *netugatwala* eri ensi eba ekaze netugamezesesa ebimera ebiriibwako ebisolo byabwe nabo bennyini? Abaffe, tebalaba?

وَيَقُوْلُوْنَ مَتٰى هٰذَا الْفَتْحُ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٢٩﴾

29. Era bagamba nti: Ye obuwanguzi obwo bwa ddi, obanga mwogera mazima?

30. Gamba nti: Ku lunaku lw'obuwanguzi, abo abeerema, okukkiriza kwabwe tekulibagasa era tebaliweebwa kaagaanya.

قُلْ يَوْمَ الْفَتْحِ لَا يَنْفَعُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِيْمَانُهُمْ وَلَا هُمْ يُنْظَرُوْنَ ﴿٣٠﴾

31. Kale ggwe baleke olinde, ddala nabo balinda.

فَاَعْرِضْ عَنْهُمْ وَانْتَظِرْ اِنَّهُمْ مُّنْتَظِرُوْنَ ﴿٣١﴾ ع



سُوْرَةُ الْاَحْزَابِ مَدَنِيَّةٌ ٣٣



## AL-AḤZĀB

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Owange ggwe Nabbi, weekuumise Allah era togondera batakkiriza ne bannanfuusi. Mazima Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ اتَّقِ اللّٰهَ وَلَا تُطِعِ الْكٰفِرِيْنَ وَالْمُنٰفِقِيْنَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ②

3. Naye gwe goberera ebyo ebikubikkulirwa okuva eri Mukama wo. Mazima bye mukola, Allah abitegeera bulungi.

وَّاتَّبِعْ مَا يُوْحٰٓى اِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرًا ③

4. Era weesige Allah *yekka*, era Allah amalira ddala nga omulabirizi.

وَّتَوَكَّلْ عَلَى اللّٰهِ ؕ وَكَفٰى بِاللّٰهِ وَكِيْلًا ④

5. Allah takoleranga muntu mitima ebiri mu kifuba kye, era tafuulanga bakyala bammwe abo be muzira nga mubayita bannyammwe, okuba bannyammwe aba ddala. Era tafuulanga bakuzire bammwe okuba abaana bammwe bwooya. Ebyo bigambo bugambo bya mimwa gyammwe, naye Allah g'ayogera ge mazima, era Ye y'alung'amya mu kkubo *ettuufu.*

مَا جَعَلَ اللّٰهُ لِرَجُلٍ مِّنْ قَلْبَيْنِ فِيْ جَوْفِهٖ ۚ وَمَا جَعَلَ اَزْوَاجَكُمُ الّٰٓـِٔيْ تُظٰهِرُوْنَ مِنْهُنَّ اُمَّهٰتِكُمْ ۚ وَمَا جَعَلَ اَدْعِيَآءَكُمْ اَبْنَآءَكُمْ ؕ ذٰلِكُمْ قَوْلُكُمْ بِاَفْوَاهِكُمْ ؕ وَاللّٰهُ يَقُوْلُ الْحَقَّ وَهُوَ يَهْدِى السَّبِيْلَ ⑤

6. *Abakuzire* mubayitenga mannya ga bakitaabwe, obwo bwe bwenkanya obusinga mu maaso ga Allah. Naye bwe mubanga temumanyi bakitaabwe, olwo baba baganda bammwe mu ddiini era mikwano gyammwe. Naye temubaako kinenyo kw'ebyo bye musobya *nga temugenderedde*, okuggyako ebyo emitima gyammwe *bye gikola* mu bugenderevu. Era Allah ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.

اُدْعُوْهُمْ لِاٰبَآئِهِمْ هُوَ اَقْسَطُ عِنْدَ اللّٰهِ ۚ فَاِنْ لَّمْ تَعْلَمُوْٓا اٰبَآءَهُمْ فَاِخْوَانُكُمْ فِى الدِّيْنِ وَمَوَالِيْكُمْ ؕ وَلَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ فِيْمَآ اَخْطَاْتُمْ بِهٖ ۙ وَلٰكِنْ مَّا تَعَمَّدَتْ قُلُوْبُكُمْ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ⑥

7. Nabbi y'akulembezebwa eri abakkiriza okusinga ne ku bo bennyini , ne bakyala be baba bannyaabwe. Naye ab'olulyo be bakulembezebwanga *mu* nsonga *ezikwata* ku bokka na bokka *nga bwe kiri* mu Kitabo kya Allah, okusinga ne ku bakkiriza n'Abasenguse, okuggyako nga mukoze kisa busa eri mikwano gyammwe. *Era* ekyo kyawandiikibwa mu Kitabo *kino.*

اَلنَّبِيُّ اَوْلٰى بِالْمُؤْمِنِيْنَ مِنْ اَنْفُسِهِمْ وَاَزْوَاجُهٗٓ اُمَّهٰتُهُمْ ؕ وَاُولُوا الْاَرْحَامِ بَعْضُهُمْ اَوْلٰى بِبَعْضٍ فِيْ كِتٰبِ اللّٰهِ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ وَالْمُهٰجِرِيْنَ اِلَّآ اَنْ تَفْعَلُوْٓا اِلٰٓى اَوْلِيٰٓئِكُمْ مَّعْرُوْفًا ؕ كَانَ ذٰلِكَ فِى الْكِتٰبِ مَسْطُوْرًا ⑦

وَإِذْ أَخَذْنَا مِنَ النَّبِيِّينَ مِيثَاقَهُمْ وَمِنْكَ وَمِنْ نُوحٍ وَإِبْرَاهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَى ابْنِ مَرْيَمَ ۖ وَأَخَذْنَا مِنْهُمْ مِيثَاقًا غَلِيظًا ﴿٨﴾

8. Era *jjukira* nga bwe twajja ku Babaka endagaano yaabwe, ne ku ggwe, ne ku Nūhu, ne Ibrāhīmu, ne Mūsa, ne 'Isa mutabani wa Maryamu, era twabaggyako endagaano ennyweevu.

لِيَسْأَلَ الصَّادِقِينَ عَنْ صِدْقِهِمْ ۚ وَأَعَدَّ لِلْكَافِرِينَ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٩﴾

9. *Allah* alyooke abuuze ab'amazima ku mazima gaabwe. Era yategekera abeerema ekibonerezo ekirumya.

**Ruku 2**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اذْكُرُوا نِعْمَةَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ جَاءَتْكُمْ جُنُودٌ فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا وَجُنُودًا لَمْ تَرَوْهَا ۚ وَكَانَ اللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرًا ﴿١٠﴾

10. Abange mmwe abakkiriza, mujjukire ekisa kya Allah ku mmwe awo bwe mwajjirwa amagye. Kale twabasindikira embuyaga n'amagye ge mutaalaba. Era bye mukola Allah abiraba.

إِذْ جَاءُوكُمْ مِنْ فَوْقِكُمْ وَمِنْ أَسْفَلَ مِنْكُمْ وَإِذْ زَاغَتِ الْأَبْصَارُ وَبَلَغَتِ الْقُلُوبُ الْحَنَاجِرَ وَتَظُنُّونَ بِاللَّهِ الظُّنُونَا ﴿١١﴾

11. Awo bwe baabajjira okuva eky'engulu wammwe n'okuva eky'emmanga wammwe, n'awo amaaso we gaatabukira n'emitima *ne gibeewanika* negituuka mu mimiro era nemulowooza ku Allah mu ndowooza *ezitali zimu.*

هُنَالِكَ ابْتُلِيَ الْمُؤْمِنُونَ وَزُلْزِلُوا زِلْزَالًا شَدِيدًا ﴿١٢﴾

12. Mu kiseera ekyo abakkiriza baagezesebwa, era nebakankanyizibwa olukankana kasiggu.

وَإِذْ يَقُولُ الْمُنَافِقُونَ وَالَّذِينَ فِي قُلُوبِهِمْ مَرَضٌ مَا وَعَدَنَا اللَّهُ وَرَسُولُهُ إِلَّا غُرُورًا ﴿١٣﴾

13. Era *jjukira* nga bannanfuusi n'abo abalina obulwadde mu mitima gyaabwe bwe baagamba nti: Allah ne Mutume we tebaatusuubiza wabula kubuzaabuza.

وَإِذْ قَالَتْ طَائِفَةٌ مِنْهُمْ يَا أَهْلَ يَثْرِبَ لَا مُقَامَ لَكُمْ فَارْجِعُوا ۚ وَيَسْتَأْذِنُ فَرِيقٌ مِنْهُمُ النَّبِيَّ يَقُولُونَ إِنَّ بُيُوتَنَا عَوْرَةٌ وَمَا هِيَ بِعَوْرَةٍ ۖ إِنْ يُرِيدُونَ إِلَّا فِرَارًا ﴿١٤﴾

14. Era awo ekibiina ekimu mu bo bwe kyagamba nti: Abange mmwe ab'e Yathrib, temulina buyimiriro *ku mulabe,* n'olwekyo muddeyo buzzi. Olwo ekibiina mu bo kyasaba Mutume okuweebwa olukusa, nga bagamba nti: Mazima enju zaffe njereere, so nga tezaali njereere, wabula nga kye baagala kwe kudduka.

وَلَوْ دُخِلَتْ عَلَيْهِمْ مِنْ أَقْطَارِهَا ثُمَّ سُئِلُوا الْفِتْنَةَ لَآتَوْهَا وَمَا تَلَبَّثُوا بِهَا إِلَّا يَسِيرًا ﴿١٥﴾

15. Era singa baayingirirwa *abalabe mu kibuga kyabwe* okuva buli ludda lwa kyo n'oluvannyuma nebasabibwa *okwetaba mu* mivuyo, ddala baalikikoze era n'amaka tebaaligabaddemu okuggyako akatono ennyo.

وَلَقَدْ كَانُوا عَاهَدُوا اللَّهَ مِنْ قَبْلُ لَا يُوَلُّونَ الْأَدْبَارَ ۚ وَكَانَ عَهْدُ اللَّهِ

16. Songa ddala baali beeyamye eri Allah olubereberye *nti* tebalikyuusa migongo *kudduka* era obweyamo *bwabwe* eri Allah

bwa kubuuzibwa.

مَسْـُٔوْلًا ⑯

17. Gamba nti: Okudduka tekujja kubagasa. Ne bwe munadduka okufa oba okuttibwa, era temujja kuganyulwa okuggyako akatono ennyo.

قُلْ لَّنْ يَّنْفَعَكُمُ الْفِرَارُ اِنْ فَرَرْتُمْ مِّنَ الْمَوْتِ اَوِ الْقَتْلِ وَ اِذًا لَّا تُمَتَّعُوْنَ اِلَّا قَلِيْلًا ⑰

18. Gamba nti: Ani ayinza okubawonya Allah bw'aba nga abaagalizza akabi oba nga abaagalizza okusaasira? Era tebayinza kuzuulayo mukuumi wadde omuyambi *omulala* ebbali wa Allah.

قُلْ مَنْ ذَا الَّذِيْ يَعْصِمُكُمْ مِّنَ اللّٰهِ اِنْ اَرَادَ بِكُمْ سُوْٓءًا اَوْ اَرَادَ بِكُمْ رَحْمَةً ؕ وَلَا يَجِدُوْنَ لَهُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَلِيًّا وَّ لَا نَصِيْرًا ⑱

19. Mazima Allah amanyi bulungi abo mu mmwe abalemesa *abantu okulwana* n'abo abagamba baganda baabwe nti: Mujje eno gye tuli *temulwana;* era tebagenda eri kulwana okuggyako akatono.

قَدْ يَعْلَمُ اللّٰهُ الْمُعَوِّقِيْنَ مِنْكُمْ وَ الْقَآئِلِيْنَ لِاِخْوَانِهِمْ هَلُمَّ اِلَيْنَا ۚ وَ لَا يَاْتُوْنَ الْبَاْسَ اِلَّا قَلِيْلًا ⑲

20. Babakwatirwa obuggya. Naye entiisa bw'etuuka, obalaba nga batunula gy'oli nga amaaso gaabwe gawulunguta nga ag'oyo azirika olw'okufa. Ate entiisa bw'eggwawo, nebabakyokkya n'ennimi zaabwe enjogi nga balulunkanira ebirungi *bye muwambye*. Abo tebakkirizanga. Ne Allah kye yava afaafaaganya ebikolwa byabwe. Era ekyo eri Allah kyangu nnyo.

اَشِحَّةً عَلَيْكُمْ ۚ فَاِذَا جَآءَ الْخَوْفُ رَاَيْتَهُمْ يَنْظُرُوْنَ اِلَيْكَ تَدُوْرُ اَعْيُنُهُمْ كَالَّذِيْ يُغْشٰى عَلَيْهِ مِنَ الْمَوْتِ ۚ فَاِذَا ذَهَبَ الْخَوْفُ سَلَقُوْكُمْ بِاَلْسِنَةٍ حِدَادٍ اَشِحَّةً عَلَى الْخَيْرِ ؕ اُولٰٓئِكَ لَمْ يُؤْمِنُوْا فَاَحْبَطَ اللّٰهُ اَعْمَالَهُمْ ؕ وَ كَانَ ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرًا ⑳

21. Bakyalowooza nti amagye amagatte tegannagumbulukuka. Era singa amagye amagatte gaali ga kujja *nate,* baalyegombye nti singa baali mu Bawarabu b'omu ddungu, *babe* nga babuuza bubuuza ebifa ku mmwe. Era ne bwe baalibadde awamu nammwe, tebaalirwanye okuggyako akatono.

يَحْسَبُوْنَ الْاَحْزَابَ لَمْ يَذْهَبُوْا ۚ وَاِنْ يَّاْتِ الْاَحْزَابُ يَوَدُّوْا لَوْ اَنَّهُمْ بَادُوْنَ فِي الْاَعْرَابِ يَسْاَلُوْنَ عَنْ اَنْۢبَآئِكُمْ ؕ وَ لَوْ كَانُوْا فِيْكُمْ مَّا قٰتَلُوْٓا اِلَّا قَلِيْلًا ㉑ ع

**Ruku 3**

22. Mazima mulina eky'okulabirako amakula mu Mubaka wa Allah eri oyo atya Allah n'olunaku lw'enkomerero era n'ajjukira nnyo Allah.

لَقَدْ كَانَ لَكُمْ فِيْ رَسُوْلِ اللّٰهِ اُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِّمَنْ كَانَ يَرْجُوا اللّٰهَ وَ الْيَوْمَ الْاٰخِرَ وَذَكَرَ اللّٰهَ كَثِيْرًا ㉒

23. Era abakkiriza bwe baalaba amagye amagatte, baagamba nti: Kino kye twaasuubizibwa Allah ne Mutume we, era Allah ne Mutume we baayogera mazima. Era tekyabongera okuggyako okukkiriza

وَلَمَّا رَاَ الْمُؤْمِنُوْنَ الْاَحْزَابَ ۙ قَالُوْا هٰذَا مَا وَعَدَنَا اللّٰهُ وَ رَسُوْلُهٗ وَصَدَقَ اللّٰهُ وَ رَسُوْلُهٗ ؗ وَمَا زَادَهُمْ اِلَّآ اِيْمَانًا

n'okweweerayo ddala.

وَتَسْلِيمًا ﴿٢٣﴾

24. Mu bakkiriza mulimu abantu abaatuukiriza ebyo bye baasuubizako Allah. Ne mu bo mulimu abo abaatuukiriza obweyamo bwabwe, ne mu bo mulimu abalindiridde *okutuukiriza obweyamo bwabwe* era tebakyuusangako wadde akatono.

مِنَ الْمُؤْمِنِينَ رِجَالٌ صَدَقُوا مَا عَاهَدُوا اللَّهَ عَلَيْهِ ۖ فَمِنْهُمْ مَنْ قَضَىٰ نَحْبَهُ وَمِنْهُمْ مَنْ يَنْتَظِرُ ۖ وَمَا بَدَّلُوا تَبْدِيلًا ﴿٢٤﴾

25. *Ekyo kiri bwe kityo,* Allah alyooke asasule ab'amazima olw'amazima gaabwe era abonereze bannanfuusi bw'aba ayagadde, oba abaddiremu. Mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

لِيَجْزِيَ اللَّهُ الصَّادِقِينَ بِصِدْقِهِمْ وَيُعَذِّبَ الْمُنَافِقِينَ إِنْ شَاءَ أَوْ يَتُوبَ عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَحِيمًا ﴿٢٥﴾

26. Era Allah yazzaayo abatakkiriza n'essungu lyabwe nga tebafunyeyo kalungi konna. Era Allah yamalira abakkiriza *n'abayamba* mu kulwana. Era Allah ye w'Amaanyi ennyo, Luwangula.

وَرَدَّ اللَّهُ الَّذِينَ كَفَرُوا بِغَيْظِهِمْ لَمْ يَنَالُوا خَيْرًا ۚ وَكَفَى اللَّهُ الْمُؤْمِنِينَ الْقِتَالَ ۚ وَكَانَ اللَّهُ قَوِيًّا عَزِيزًا ﴿٢٦﴾

27. Era y'eyaleeta abo abaayamba *bali abaava* mu bantu b'Ekitabo ne bava mu bigo byaabwe, era n'assa ensisi mu mitima gyabwe. Abamu ne mubatta, n'abalala ne mubawamba.

وَأَنْزَلَ الَّذِينَ ظَاهَرُوهُمْ مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ مِنْ صَيَاصِيهِمْ وَقَذَفَ فِي قُلُوبِهِمُ الرُّعْبَ فَرِيقًا تَقْتُلُونَ وَتَأْسِرُونَ فَرِيقًا ﴿٢٧﴾

28. Era mmwe n'abasikiza ensi yaabwe n'amaka gaabwe, n'ebyobugagga bwabwe, n'ensi gye mwaali mutalinnyangako kigere. Era Allah ye w'Obuyinza ku buli kimu.

وَأَوْرَثَكُمْ أَرْضَهُمْ وَدِيَارَهُمْ وَأَمْوَالَهُمْ وَأَرْضًا لَمْ تَطَئُوهَا ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرًا ﴿٢٨﴾

**Ruku 4**

29. Owange ggwe Nabbi, gamba bakyaala bo nti: Bwe muba nga mwagala bulamu bwa nsi n'amajolobera gaayo, kale mujje mbasibirire era mbasiibule okusiibula okulungi.

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ قُلْ لِأَزْوَاجِكَ إِنْ كُنْتُنَّ تُرِدْنَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا وَزِينَتَهَا فَتَعَالَيْنَ أُمَتِّعْكُنَّ وَأُسَرِّحْكُنَّ سَرَاحًا جَمِيلًا ﴿٢٩﴾

30. Naye bwe muba nga Allah ne Mutume we be mwagala n'amaka g'enkomerero, kale ddala Allah yategekera abakyaala abakozi b'ebirungi mu mmwe empeera ensuffu.

وَإِنْ كُنْتُنَّ تُرِدْنَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَالدَّارَ الْآخِرَةَ فَإِنَّ اللَّهَ أَعَدَّ لِلْمُحْسِنَاتِ مِنْكُنَّ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٣٠﴾

31. Abange mmwe bakyaala ba Nabbi, oyo yenna mu mmwe aba akoze ebyambyoone mu lwaatu, alyongerwa ekibonerezo enfunda bbiri. Era ekyo eri Allah kyangu nnyo.

يَا نِسَاءَ النَّبِيِّ مَنْ يَأْتِ مِنْكُنَّ بِفَاحِشَةٍ مُبَيِّنَةٍ يُضَاعَفْ لَهَا الْعَذَابُ ضِعْفَيْنِ ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرًا ﴿٣١﴾

**Juzu 22**

32. Era oyo yenna mu mmwe agondera Allah ne Mutume we era n'akola ebikolwa ebirungi, tulimuwa empeera ye emirundi ebiri era twamutegekera okugabirwa okw'ekitiibwa.

33. Abange mmwe bakyala ba Nabbi, mmwe temuli nga omulala yenna mu bakazi bwe muba nga mutya Allah. N'olwekyo temwekejjebezanga nga mwogera, si kulwa ng'oyo alina obulwadde mu mutima gwe asikirizibwa; kale mwogerenga enjogera esaanidde.

34. Era mukkalirenga mu mayumba gammwe era temweyolesanga *eri abantu* mu nneeyolesa y'omu biseera by'obutamanya obw'edda era mujjumbirenga essaala era mutoole zaka era mugonderenga Allah ne Mutume we. Mazima Allah ky'ayagala kwe kubaggyako ebyesittaza, mmwe abantu b'omu nju, era abatukuze olutukuza.

35. Era mujjukirenga nnyo ebyo ebisomebwa mu nnyumba zammwe mu Aya za Allah n'ebyamagezi. Mazima Allah y'Amanyi eby'ekusifu, Amanyi buli kimu.

**Ruku 5**

36. Mazima abasajja abeewaayo *eri Allah* n'abakazi abeewaayo *eri Allah*, n'abakkiriza abasajja n'abakkiriza abakazi, n'abasajja abawulize n'abakazi abawulize, n'abasajja ab'amazima n'abakazi ab'amazima, n'abasajja abagumiikiriza n'abakazi abagumiikiriza, n'abasajja abeetoowaza n'abakazi abeetoowaza, n'abasajja abatoola saddaaka n'abakazi abatoola saddaaka, n'abasajja abasiiba n'abakazi abasiiba, n'abasajja abakuuma obweereere bwabwe n'abakazi abeekuuma, n'abasajja abatendereza Allah ennyo n'abakazi abatendereza, *abo bonna* Allah yabategekera okusonyiyibwa n'empeera ensuffu.

37. Era tekisaanira mukkiriza omusajja wadde omukkiriza omukazi awo nga Allah ne Mutume we bamaze okuwa ensala ku nsonga yonna, nabo okuba n'okweroboza mu nsonga yaabwe *esaliddwawo.* Era oyo ajeemera Allah ne Mutume we, kale *oyo* aba abuze okubula okw'olwaatu.

وَمَن يَقْنُتْ مِنكُنَّ لِلَّهِ وَرَسُولِهِ وَتَعْمَلْ صَالِحًا نُّؤْتِهَا أَجْرَهَا مَرَّتَيْنِ وَأَعْتَدْنَا لَهَا رِزْقًا كَرِيمًا ﴿٣٢﴾

يَا نِسَاءَ النَّبِيِّ لَسْتُنَّ كَأَحَدٍ مِّنَ النِّسَاءِ إِنِ اتَّقَيْتُنَّ فَلَا تَخْضَعْنَ بِالْقَوْلِ فَيَطْمَعَ الَّذِي فِي قَلْبِهِ مَرَضٌ وَقُلْنَ قَوْلًا مَّعْرُوفًا ﴿٣٣﴾

وَقَرْنَ فِي بُيُوتِكُنَّ وَلَا تَبَرَّجْنَ تَبَرُّجَ الْجَاهِلِيَّةِ الْأُولَىٰ وَأَقِمْنَ الصَّلَاةَ وَآتِينَ الزَّكَاةَ وَأَطِعْنَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ ۚ إِنَّمَا يُرِيدُ اللَّهُ لِيُذْهِبَ عَنكُمُ الرِّجْسَ أَهْلَ الْبَيْتِ وَيُطَهِّرَكُمْ تَطْهِيرًا ﴿٣٤﴾

وَاذْكُرْنَ مَا يُتْلَىٰ فِي بُيُوتِكُنَّ مِنْ آيَاتِ اللَّهِ وَالْحِكْمَةِ ۚ إِنَّ اللَّهَ كَانَ لَطِيفًا خَبِيرًا ﴿٣٥﴾

إِنَّ الْمُسْلِمِينَ وَالْمُسْلِمَاتِ وَالْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ وَالْقَانِتِينَ وَالْقَانِتَاتِ وَالصَّادِقِينَ وَالصَّادِقَاتِ وَالصَّابِرِينَ وَالصَّابِرَاتِ وَالْخَاشِعِينَ وَالْخَاشِعَاتِ وَالْمُتَصَدِّقِينَ وَالْمُتَصَدِّقَاتِ وَالصَّائِمِينَ وَالصَّائِمَاتِ وَالْحَافِظِينَ فُرُوجَهُمْ وَالْحَافِظَاتِ وَالذَّاكِرِينَ اللَّهَ كَثِيرًا وَالذَّاكِرَاتِ أَعَدَّ اللَّهُ لَهُم مَّغْفِرَةً وَأَجْرًا عَظِيمًا ﴿٣٦﴾

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ وَلَا مُؤْمِنَةٍ إِذَا قَضَى اللَّهُ وَرَسُولُهُ أَمْرًا أَن يَكُونَ لَهُمُ الْخِيَرَةُ مِنْ أَمْرِهِمْ ۗ وَمَن يَعْصِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَالًا مُّبِينًا ﴿٣٧﴾

38. Era *jjukira nga* bwe wagamba oyo Allah gwe yakolera ekisa era naawe n'omukolera ekisa *nti:* Nyweza *obufumbo ne* mukyala wo, era tya Allah. Era n'okisa mu mwoyo gwo *ekyo kye wamanya ku mbeera y'obufumbo bwabwe* Allah kye yali agenda okwoleka, n'otya *okukibuulira* abantu, so nga Allah yekka gw'oteekwa okutya. Kale oluvannyuma Zaidi bwe yakomya okwagala gy'ali *n'amuwa Talaka,*Ffe kwe kumukufumbiza, walyooke waleme kubaawo buzibu ku bakkiriza *okuwasa abaali* baka bakuzire baabwe, bwe baba nga *bo* bamaze okukomya okwagala gye bali. Era ekiragiro kya Allah kyali kiteekwa buteekwa okutuukirizibwa.

وَاِذْ تَقُوْلُ لِلَّذِيْٓ اَنْعَمَ اللّٰهُ عَلَيْهِ وَاَنْعَمْتَ عَلَيْهِ اَمْسِكْ عَلَيْكَ زَوْجَكَ وَاتَّقِ اللّٰهَ وَتُخْفِيْ فِيْ نَفْسِكَ مَا اللّٰهُ مُبْدِيْهِ وَتَخْشَى النَّاسَ ۚ وَاللّٰهُ اَحَقُّ اَنْ تَخْشٰىهُ ؕ فَلَمَّا قَضٰى زَيْدٌ مِّنْهَا وَطَرًا زَوَّجْنٰكَهَا لِكَيْ لَا يَكُوْنَ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ حَرَجٌ فِيْٓ اَزْوَاجِ اَدْعِيَآئِهِمْ اِذَا قَضَوْا مِنْهُنَّ وَطَرًا ؕ وَكَانَ اَمْرُ اللّٰهِ مَفْعُوْلًا ﴿٣٨﴾

39. *N'olwekyo* Nabbi tayinza kubaako kinenyo kyonna kw'ebyo Allah by'aba akakasizza ku ye. Eyo y'enkola ya Allah *eyaliwo* ne mw'abo abaggwaawo olubereberye, era ekiragiro kya Allah liba tteeka eriba liteekwa okutuukirizibwa.

مَا كَانَ عَلَى النَّبِيِّ مِنْ حَرَجٍ فِيْمَا فَرَضَ اللّٰهُ لَهٗ ؕ سُنَّةَ اللّٰهِ فِي الَّذِيْنَ خَلَوْا مِنْ قَبْلُ ؕ وَكَانَ اَمْرُ اللّٰهِ قَدَرًا مَّقْدُوْرَا ۨ ﴿٣٩﴾

40. *Era y'enkola ya Allah eri* abo abatuusa obubaka bwa Allah, era ne batya Ye, ne batatya yenna okuggyako Allah. Era Allah amalira ddala nga omubalirizi.

الَّذِيْنَ يُبَلِّغُوْنَ رِسٰلٰتِ اللّٰهِ وَيَخْشَوْنَهٗ وَلَا يَخْشَوْنَ اَحَدًا اِلَّا اللّٰهَ ؕ وَكَفٰى بِاللّٰهِ حَسِيْبًا ﴿٤٠﴾

41. Muhammad tabanga kitaawe wa yenna mu basajja bammwe, wabula Mubaka wa Allah era y'Empeta y'Abatume; era Allah y'amannyi obulungi buli kimu.

مَا كَانَ مُحَمَّدٌ اَبَآ اَحَدٍ مِّنْ رِّجَالِكُمْ وَلٰكِنْ رَّسُوْلَ اللّٰهِ وَخَاتَمَ النَّبِيّٖنَ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمًا ﴿٤١﴾

**Ruku 6**

42. Abange mmwe abakkiriza, mujjukirenga Allah okujjukira okungi;

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اذْكُرُوا اللّٰهَ ذِكْرًا كَثِيْرًا ﴿٤٢﴾

43. Era mumutenderezenga enkya n'eggulo.

وَّسَبِّحُوْهُ بُكْرَةً وَّاَصِيْلًا ﴿٤٣﴾

44. Ye y'Oyo abawa emikisa, ne ba malayika be, alyooke abajje mu kizikiza mudde eri obutangaavu, era wa kisa nnyo eri abakkiriza.

هُوَ الَّذِيْ يُصَلِّيْ عَلَيْكُمْ وَمَلٰٓئِكَتُهٗ لِيُخْرِجَكُمْ مِّنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ ؕ وَكَانَ بِالْمُؤْمِنِيْنَ رَحِيْمًا ﴿٤٤﴾

45. Ekiramuso kyabwe ku lunaku lwe balisisinkana naye kiriba: Mirembe. Era yabategekera empeera ey'ekitiibwa.

تَحِيَّتُهُمْ يَوْمَ يَلْقَوْنَهٗ سَلٰمٌ ۚۖ وَاَعَدَّ لَهُمْ اَجْرًا كَرِيْمًا ﴿٤٥﴾

46. Owange ggwe Nabbi, mazima twakutuma obe mujulizi era obe muwi wa mawulire ag'essanyu era obe mulabuzi,

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ اِنَّآ اَرْسَلْنٰكَ شَاهِدًا وَّمُبَشِّرًا وَّنَذِيْرًا ﴿٤٦﴾

47. Era obe akoowoolera *abantu* eri Allah olw'okulagira kwe era obe ttaala emulisa.

وَدَاعِيًا إِلَى اللَّهِ بِإِذْنِهِ وَسِرَاجًا مُّنِيرًا ﴿٤٧﴾

48. Era wa abakkiriza amawulire ag'essanyu nti balifuna okuva eri Allah emikisa emisuffu.

وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ بِأَنَّ لَهُم مِّنَ اللَّهِ فَضْلًا كَبِيرًا ﴿٤٨﴾

49. Era togonderanga batakkiriza ne bannanfuusi era tofa ku kujooga kwabwe, wabula weesige Allah. Era Allah nga omulabirizi amalira ddala.

وَلَا تُطِعِ الْكَافِرِينَ وَالْمُنَافِقِينَ وَدَعْ أَذَاهُمْ وَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ وَكِيلًا ﴿٤٩﴾

50. Abange mmwe abakkiriza, bwe mugattibwanga n'abakazi abakkiriza n'oluvannyuma nemubatalaka *olw'ensonga,* nga temunnaba kubatuukako, kale olwo tekibeetaaza kubalirira *'Idda* gye mwalibaliridde *ku bo.* Naye mubawe ebikozesebwa era mubasiibule okusiibula okulungi.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا نَكَحْتُمُ الْمُؤْمِنَاتِ ثُمَّ طَلَّقْتُمُوهُنَّ مِن قَبْلِ أَن تَمَسُّوهُنَّ فَمَا لَكُمْ عَلَيْهِنَّ مِنْ عِدَّةٍ تَعْتَدُّونَهَا ۖ فَمَتِّعُوهُنَّ وَسَرِّحُوهُنَّ سَرَاحًا جَمِيلًا ﴿٥٠﴾

51. Owange ggwe Nabbi, ddala twakukkiriza bakyala bo abo be wawa amahare gaabwe, n'abaawambibwa omukono gwo ogwa ddyo mw'abo Allah be yakuwa ng'amagoba g'olutalo, ne bawala ba kitaawo omuto, ne bawala ba bassenga bo, ne bawala ba bakojja bo, ne bawala ba bamaama bo abato abo abaasenguka naawe, n'omukazi omukkiriza bw'aba nga yeewaddeyo yekka eri Nabbi *amuwase* nga ne Nabbi asiimye okumuwasa. *Kino* kikwata ku ggwe wekka, abakkiriza tebaliiko. Twamala okumanyisa ebyo bye twabalagira ebikwata ku bakyala baabwe ne kw'abo abaawambibwa emikono gyabwe egya ddyo, walyooke waleme kubaawo buzibu bwonna ku ggwe *mu kukola emirimu gyo.* Era Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ إِنَّا أَحْلَلْنَا لَكَ أَزْوَاجَكَ اللَّاتِي آتَيْتَ أُجُورَهُنَّ وَمَا مَلَكَتْ يَمِينُكَ مِمَّا أَفَاءَ اللَّهُ عَلَيْكَ وَبَنَاتِ عَمِّكَ وَبَنَاتِ عَمَّاتِكَ وَبَنَاتِ خَالِكَ وَبَنَاتِ خَالَاتِكَ اللَّاتِي هَاجَرْنَ مَعَكَ وَامْرَأَةً مُّؤْمِنَةً إِن وَهَبَتْ نَفْسَهَا لِلنَّبِيِّ إِنْ أَرَادَ النَّبِيُّ أَن يَسْتَنكِحَهَا خَالِصَةً لَّكَ مِن دُونِ الْمُؤْمِنِينَ ۗ قَدْ عَلِمْنَا مَا فَرَضْنَا عَلَيْهِمْ فِي أَزْوَاجِهِمْ وَمَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُمْ لِكَيْلَا يَكُونَ عَلَيْكَ حَرَجٌ ۗ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٥١﴾

52. Oyinza okuleka *okuwasa oyo* gw'oba oyagadde mu bo, oba *oyinza* okusembeza gy'oli *n'owasa* oyo gw'oba oyagadde. Naye bw'oba nga oyagadde *okuwasa* yenna mw'abo be waleka, kale tewaba kinenyo ku ggwe. Ekyo ky'ekisinga okuba okumpi *gye bali,* olwo amaaso gaabwe galyooke gakkakkane era baleme kunakuwala era olwo bonna balyooke basanyukire n'ebyo by'obawa. Era Allah amanyi ebiri mu mitima gyammwe. Era Allah ye Mumanyi wa byonna, Alumirwa ennyo *abaweereza be.*

تُرْجِي مَن تَشَاءُ مِنْهُنَّ وَتُؤْوِي إِلَيْكَ مَن تَشَاءُ ۖ وَمَنِ ابْتَغَيْتَ مِمَّنْ عَزَلْتَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكَ ۚ ذَٰلِكَ أَدْنَىٰ أَن تَقَرَّ أَعْيُنُهُنَّ وَلَا يَحْزَنَّ وَيَرْضَيْنَ بِمَا آتَيْتَهُنَّ كُلُّهُنَّ ۚ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا فِي قُلُوبِكُمْ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَلِيمًا ﴿٥٢﴾

53. Tokkirizibwa *kuwasa* bakazi balala ebbali *wa bano* wadde okubakyuusaamu abakazi *abalala*, obulungi bwabwe ne bwe bukusanyusa butya, okuggyako *oyo* awambiddwa omukono gwo ogwa ddyo. Era Allah ye Mulabirizi wa buli kimu.

لَا يَحِلُّ لَكَ النِّسَاءُ مِنْ بَعْدُ وَلَا أَنْ تَبَدَّلَ بِهِنَّ مِنْ أَزْوَاجٍ وَلَوْ أَعْجَبَكَ حُسْنُهُنَّ إِلَّا مَا مَلَكَتْ يَمِينُكَ ۗ وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ رَقِيبًا ﴿٥٣﴾

**Ruku 7**

54. Abange mmwe abakkiriza, temuyingiranga mu nju za Nabbi *okulyayo* okuggyako nga muyitiddwa ku kijjulo, naye *era* nga temudda *awo* kukuumirira kiseera kya kyo. Naye bwe muyitibwanga, olwo muyingirenga; ate bwe mumalanga okulya, olwo musaasaanenga *mangu ago;* so si *kudda awo* kunyumirwa mboozi. Mazima ekyo kikaluubiriza Nabbi kyokka ye abakwatirwa ensoyi, naye Allah takwatibwa nsonyi ku mazima. Ate bwe mubanga musaba bakyala *be* ekintu kyonna, kale mubasabenga nga muli mabega wa lutimbe. Ekyo ky'ekisinga obulongoofu eri emyoyo gyammwe n'emyoyo gyabwe. Era temusaanidde kukaluubiriza Mubaka wa Allah, wadde okuwasa bakyala be oluvannyuma lwe ddi na ddi. Mazima ekyo eri Allah *kibi* kisukkirivu.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَدْخُلُوا بُيُوتَ النَّبِيِّ إِلَّا أَنْ يُؤْذَنَ لَكُمْ إِلَىٰ طَعَامٍ غَيْرَ نَاظِرِينَ إِنَاهُ وَلَٰكِنْ إِذَا دُعِيتُمْ فَادْخُلُوا فَإِذَا طَعِمْتُمْ فَانْتَشِرُوا وَلَا مُسْتَأْنِسِينَ لِحَدِيثٍ ۚ إِنَّ ذَٰلِكُمْ كَانَ يُؤْذِي النَّبِيَّ فَيَسْتَحْيِي مِنْكُمْ ۖ وَاللَّهُ لَا يَسْتَحْيِي مِنَ الْحَقِّ ۚ وَإِذَا سَأَلْتُمُوهُنَّ مَتَاعًا فَاسْأَلُوهُنَّ مِنْ وَرَاءِ حِجَابٍ ۚ ذَٰلِكُمْ أَطْهَرُ لِقُلُوبِكُمْ وَقُلُوبِهِنَّ ۚ وَمَا كَانَ لَكُمْ أَنْ تُؤْذُوا رَسُولَ اللَّهِ وَلَا أَنْ تَنْكِحُوا أَزْوَاجَهُ مِنْ بَعْدِهِ أَبَدًا ۚ إِنَّ ذَٰلِكُمْ كَانَ عِنْدَ اللَّهِ عَظِيمًا ﴿٥٤﴾

55. Bwe mwoleka ekintu oba bwe mukikisa, mazima Allah amanyi bulungi buli kimu.

إِنْ تُبْدُوا شَيْئًا أَوْ تُخْفُوهُ فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمًا ﴿٥٥﴾

56. Tewali kisobyo ku bo (abakyala) *okulaba* ku bakitaabwe, oba batabani baabwe, oba bannyinaabwe, oba batabani ba bannyinaabwe, oba batabani ba baganda baabwe, oba bakazi bannaabwe, wadde abawambe abali mu mikono gyabwe egya ddyo. Era (abakyala) mutye nnyo Allah. Mazima Allah ye Mujulizi ku buli kimu.

لَا جُنَاحَ عَلَيْهِنَّ فِي آبَائِهِنَّ وَلَا أَبْنَائِهِنَّ وَلَا إِخْوَانِهِنَّ وَلَا أَبْنَاءِ إِخْوَانِهِنَّ وَلَا أَبْنَاءِ أَخَوَاتِهِنَّ وَلَا نِسَائِهِنَّ وَلَا مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُنَّ ۗ وَاتَّقِينَ اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدًا ﴿٥٦﴾

57. Mazima Allah ne ba malayika be baagaliza Nabbi emikisa. Abange mmwe abakkiriza, *nammwe* mumusabire emikisa era mulamuse n'okulamusa okw'emirembe.

إِنَّ اللَّهَ وَمَلَائِكَتَهُ يُصَلُّونَ عَلَى النَّبِيِّ ۚ يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا صَلُّوا عَلَيْهِ وَسَلِّمُوا تَسْلِيمًا ﴿٥٧﴾

58. Mazima abo abanyiiza Allah ne Mutume we, Allah yabakolimira mu nsi ne ku nkomerererero era yabategekera ekibonerezo ekiswaaza.

إِنَّ الَّذِينَ يُؤْذُونَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ لَعَنَهُمُ اللَّهُ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَأَعَدَّ لَهُمْ عَذَابًا مُهِينًا ﴿٥٨﴾

59. Era n'abo abalumya abakkiriza abasajja n'abakkiriza abakazi *nga babakonjera ebyo* bye batakoze, mazima baba beetisse okuwaayiriza n'ekibi eky'olwaatu .

وَ الَّذِيْنَ يُؤْذُوْنَ الْمُؤْمِنِيْنَ وَ الْمُؤْمِنٰتِ بِغَيْرِ مَا اكْتَسَبُوْا فَقَدِ احْتَمَلُوْا بُهْتَانًا وَّ اِثْمًا مُّبِيْنًا ٥٩

**Ruku 8**

60. Owange ggwe Nabbi, gamba bakyala bo, ne bawala bo, n'abakyala b'abakkiriza bassenga eby'ebikkirirwa byaabwe *ku byeenyi byabwe nga bamaze okwambala.* Ekyo ky'ekisinga *gye bali* balyooke bamanyike, baleme kutawaanyizibwa. Era Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

يٰۤاَيُّهَا النَّبِيُّ قُلْ لِّاَزْوَاجِكَ وَ بَنٰتِكَ وَ نِسَآءِ الْمُؤْمِنِيْنَ يُدْنِيْنَ عَلَيْهِنَّ مِنْ جَلَابِيْبِهِنَّ ؕ ذٰلِكَ اَدْنٰۤى اَنْ يُّعْرَفْنَ فَلَا يُؤْذَيْنَ ؕ وَ كَانَ اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ٦٠

61. Singa bannanfuusi n'abo abalina obulwadde mu mitima gyabwe n'ababungeesa eng'ambo mu kibuga tebeekomeko, mazima tujja kukulagira obakoleko; n'oluvannyuma tebajja kuba baliraanwa bo mu kyo, okuggyako akatono.

لَئِنْ لَّمْ يَنْتَهِ الْمُنٰفِقُوْنَ وَ الَّذِيْنَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ وَّ الْمُرْجِفُوْنَ فِي الْمَدِيْنَةِ لَنُغْرِيَنَّكَ بِهِمْ ثُمَّ لَا يُجَاوِرُوْنَكَ فِيْهَاۤ اِلَّا قَلِيْلًا ٦١

62. *Era* bakolimirwe. Buli wonna we balisangibwa, bakwatibwe battibwe olutta.

مَّلْعُوْنِيْنَ ۛ اَيْنَمَا ثُقِفُوْۤا اُخِذُوْا وَ قُتِّلُوْا تَقْتِيْلًا ٦٢

63. *Eyo* y'enkola ya Allah eyaliwo ne mw'abo abaggwaawo olubereberye, era tojja kusanga kukyuuka kwonna mu nkola ya Allah.

سُنَّةَ اللّٰهِ فِي الَّذِيْنَ خَلَوْا مِنْ قَبْلُ ۚ وَ لَنْ تَجِدَ لِسُنَّةِ اللّٰهِ تَبْدِيْلًا ٦٣

64. Abantu bakubuuza ebifa ku Ssaawa *eyalagaanyizibwa.* Gamba nti: Mazima okumanya kwa yo kuli eri Allah *yekka*. Ye ggwe ki ekinaakumanyisa obanga Essaawa eri na kumpi?

يَسْـَٔلُكَ النَّاسُ عَنِ السَّاعَةِ ؕ قُلْ اِنَّمَا عِلْمُهَا عِنْدَ اللّٰهِ ؕ وَ مَا يُدْرِيْكَ لَعَلَّ السَّاعَةَ تَكُوْنُ قَرِيْبًا ٦٤

65. Mazima Allah yakolimira abeerema era n'abategekera omuliro ogubumbujja,

اِنَّ اللّٰهَ لَعَنَ الْكٰفِرِيْنَ وَ اَعَدَّ لَهُمْ سَعِيْرًا ٦٥

66. Omwo mwe balibeera ddi na ddi. Tebalizuulayo mukuumi *mulala* wadde omuyambi.

خٰلِدِيْنَ فِيْهَاۤ اَبَدًا ۚ لَا يَجِدُوْنَ وَلِيًّا وَّ لَا نَصِيْرًا ٦٦

67. Olunaku obwenyi bwabwe lwe bulikyuusibwakyuusibwa mu muliro, baligamba nti: Woowe! Singa kale twagondera Allah netugondera n'Omubaka!

يَوْمَ تُقَلَّبُ وُجُوْهُهُمْ فِي النَّارِ يَقُوْلُوْنَ يٰلَيْتَنَاۤ اَطَعْنَا اللّٰهَ وَ اَطَعْنَا الرَّسُوْلَا ٦٧

68. Era baligamba nti: Mukama waffe, mazima ffe twagonderanga bakama baffe n'abakulu baffe, kale nebatubuza ku kkubo *eggolokofu.*

وَ قَالُوْا رَبَّنَاۤ اِنَّاۤ اَطَعْنَا سَادَتَنَا وَ كُبَرَآءَنَا فَاَضَلُّوْنَا السَّبِيْلَا ٦٨

رَبَّنَآ اٰتِهِمْ ضِعْفَيْنِ مِنَ الْعَذَابِ وَالْعَنْهُمْ لَعْنًا كَبِيْرًا ﴿٦٩﴾ ع

69. Mukama waffe, bawe ekibonerezo kya mirundi ebiri, era obakolimire olukolima olunene.

**Ruku 9**

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَكُوْنُوْا كَالَّذِيْنَ اٰذَوْا مُوْسٰى فَبَرَّاَهُ اللّٰهُ مِمَّا قَالُوْا ؕ وَكَانَ عِنْدَ اللّٰهِ وَجِيْهًا ﴿٧٠﴾

70. Abange mmwe abakkiriza, temuba ng'abo abaawaayiriza Mūsa, naye Allah n'amwejjeereza kw'ebyo bye baayogera. Era yali wa kitiibwa nnyo mu maaso ga Allah.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ وَقُوْلُوْا قَوْلًا سَدِيْدًا ﴿٧١﴾

71. Abange mmwe abakkiriza, mutye Allah era mwogerenga ekigambo ekyesimbu.

يُّصْلِحْ لَكُمْ اَعْمَالَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوْبَكُمْ ؕ وَمَنْ يُّطِعِ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ فَقَدْ فَازَ فَوْزًا عَظِيْمًا ﴿٧٢﴾

72. *Allah* ajja kubalongooseza ebikolwa byammwe era abasonyiwe ebyonoono byammwe. Era oyo agondera Allah ne Mutume we, kale aba amaze okuwangula oluwangula olusuffu.

اِنَّا عَرَضْنَا الْاَمَانَةَ عَلَى السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَالْجِبَالِ فَاَبَيْنَ اَنْ يَّحْمِلْنَهَا وَاَشْفَقْنَ مِنْهَا وَحَمَلَهَا الْاِنْسَانُ ؕ اِنَّهٗ كَانَ ظَلُوْمًا جَهُوْلًا ﴿٧٣﴾

73. Mazima twawa Ekisigirwa eri *emigigi gy*'eggulu, n'ensi, n'ensozi, naye nebigaana okukyetikka era nebikitya, naye omuntu n'akyetikka. Mazima ye yeerumya nnyo ate mu butebalirira yeekansa!

لِّيُعَذِّبَ اللّٰهُ الْمُنٰفِقِيْنَ وَالْمُنٰفِقٰتِ وَالْمُشْرِكِيْنَ وَالْمُشْرِكٰتِ وَيَتُوْبَ اللّٰهُ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ وَالْمُؤْمِنٰتِ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿٧٤﴾ ع

74. *Ekyo kyakolebwa,* Allah alyooke abonereze abannanfuusi abasajja ne bannanfuusi abakazi, n'abasajja abenkanya Allah n'ebirala n'abakazi abenkanya Allah n'ebirala, era Allah alyooke addiremu abakkiriza abasajja n'abakkiriza abakazi. Era Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.



سُورَةُ سَبَإٍ مَكِّيَّةٌ ٣٤



## SABA'

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ (١)

2. Amatendo gonna ga Allah, Oyo nannyini ebyo ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi era y'aliba n'amatendo ku Nkomerero; era ye Mugezi ennyo, Ategeera byonna.

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ وَلَهُ الْحَمْدُ فِي الْآخِرَةِ ۚ وَهُوَ الْحَكِيمُ الْخَبِيرُ (٢)

3. Y'amanyi ebyo ebiyingira mu nsi n'ebiva mu yo, n'ebyo ebikka okuva mu ggulu n'ebyo ebirinnya mu lyo; era Ye ye w'Ekisa ennyo, Omusonyiyi ennyo.

يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِي الْأَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنْزِلُ مِنَ السَّمَاءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيهَا ۚ وَهُوَ الرَّحِيمُ الْغَفُورُ (٣)

4. Era abo abatakkiriza bagamba nti: Essaawa *eyalagaanyizibwa* tegenda kututuukako. Gamba nti: Si kyo. Amazima ga Mukama wange, ddala egenda kubatuukako, *ng'ebatuusibwako Oyo* Omumanyi w'ebyenkiso. Teri *kantu* konna kamwekwekako mu ggulu oba mu nsi akenkana ng'akakunkumuka oba akatono ennyo okukasingako wadde akanene *ku ko*, wabula kasangibwa mu Kitabo ekitangaaza.

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لَا تَأْتِينَا السَّاعَةُ ۖ قُلْ بَلَىٰ وَرَبِّي لَتَأْتِيَنَّكُمْ عَالِمِ الْغَيْبِ ۖ لَا يَعْزُبُ عَنْهُ مِثْقَالُ ذَرَّةٍ فِي السَّمَاوَاتِ وَلَا فِي الْأَرْضِ وَلَا أَصْغَرُ مِنْ ذَٰلِكَ وَلَا أَكْبَرُ إِلَّا فِي كِتَابٍ مُبِينٍ (٤)

5. *Aligireeta* alyooke asasule abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi. Abo be balifuna okusonyiyibwa n'okugabirwa okw'ekitiibwa.

لِيَجْزِيَ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ ۚ أُولَٰئِكَ لَهُمْ مَغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ (٥)

6. Naye abo abasiitaana ku Aya zaffe *mbu* bazifufuggaze, abo be balifuna ekibonerezo ekirumya *ng'ate* kibi nnyo.

وَالَّذِينَ سَعَوْا فِي آيَاتِنَا مُعْجِزِينَ أُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مِنْ رِجْزٍ أَلِيمٌ (٦)

7. Era abo abaaweebwa okumanya balaba nti ddala ebyo ebyakubikkulirwa okuva eri Mukama wo ge mazima era by'ebirung'amya eri ekkubo lya Luwangula, Atenderezebwa.

وَيَرَى الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ الَّذِي أُنْزِلَ إِلَيْكَ مِنْ رَبِّكَ هُوَ الْحَقَّ وَيَهْدِي إِلَىٰ صِرَاطِ الْعَزِيزِ الْحَمِيدِ (٧)

8. Naye abo abatakkiriza bagamba nti: Abaffe, tubalage omuntu anaabategeeza nti nga mumaze okusensebukira ddala, *mbu* ddala nate mulizuukizibwa mu ntonda empya?

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا هَلْ نَدُلُّكُمْ عَلَىٰ رَجُلٍ يُنَبِّئُكُمْ إِذَا مُزِّقْتُمْ كُلَّ مُمَزَّقٍ إِنَّكُمْ لَفِي خَلْقٍ جَدِيدٍ (٨)

9. Apaatiika ku Allah bya bulimba, nandiki agudde ddalu? Naye abo abatakkiriza nkomerero be bali ku kibonerezo n'okubula okw'ewala.

أَفْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا أَمْ بِهِ جِنَّةٌ ۗ بَلِ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ فِي الْعَذَابِ وَالضَّلَالِ الْبَعِيدِ ﴿٩﴾

10. Abaffe, tebatunuluko eri ebyo ebiri mu maaso gaabwe n'ebiri emabega waabwe mu ggulu ne mu nsi? Bwe tuba nga twagadde, tubamizisa ensi oba tubasuulako ebibajjo okuva mu ggulu. Mazima mw'ekyo mulimu okulabula eri buli muntu omwenenyi.

أَفَلَمْ يَرَوْا إِلَىٰ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ مِنَ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ ۚ إِنْ نَشَأْ نَخْسِفْ بِهِمُ الْأَرْضَ أَوْ نُسْقِطْ عَلَيْهِمْ كِسَفًا مِنَ السَّمَاءِ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِكُلِّ عَبْدٍ مُنِيبٍ ﴿١٠﴾

**Ruku 2**

11. Era ddala twawa Dāūdi emikisa okuva gye tuli *netugamba nti:* Mmwe ensozi n'ennyonyi mutendereze wamu naye, era netumugondeza n'ekyuuma.

وَلَقَدْ آتَيْنَا دَاوُودَ مِنَّا فَضْلًا ۖ يَا جِبَالُ أَوِّبِي مَعَهُ وَالطَّيْرَ ۖ وَأَلَنَّا لَهُ الْحَدِيدَ ﴿١١﴾

12. *Netumugamba nti:* Kola ekkooti empanvu ez'ekyuuma era okole n'empeta ez'ekigero era mukolenga ebikolwa ebirungi. Mazima bye mukola mbiraba.

أَنِ اعْمَلْ سَابِغَاتٍ وَقَدِّرْ فِي السَّرْدِ ۖ وَاعْمَلُوا صَالِحًا ۖ إِنِّي بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١٢﴾

13. Ne Sulaimāni *twamugondeza* empewo; ng'okufuumuuka kwa yo okw'oku makya kuweza *olugendo olw'* omwezi, n'okufuumuuka kwa yo okw'olweggulo kuweza *olugendo olw'* omwezi. Era twamutiiriisiza ensulo z'ekikomo ekisaanuufu. Ne mu Majinni nga mulimu agakolera wansi we olw'okulagira kwa Mukama we. Era *twalagira nti:* Yenna mu bo aliwuguka ku kiragiro kyaffe, tulimuloza ku kibonerezo ky'omuliro ogubumbujja.

وَلِسُلَيْمَانَ الرِّيحَ غُدُوُّهَا شَهْرٌ وَرَوَاحُهَا شَهْرٌ ۖ وَأَسَلْنَا لَهُ عَيْنَ الْقِطْرِ ۖ وَمِنَ الْجِنِّ مَنْ يَعْمَلُ بَيْنَ يَدَيْهِ بِإِذْنِ رَبِّهِ ۖ وَمَنْ يَزِغْ مِنْهُمْ عَنْ أَمْرِنَا نُذِقْهُ مِنْ عَذَابِ السَّعِيرِ ﴿١٣﴾

14. Nga bamukolera buli ky'ayagala: ebifo eby'okusinzizaamu, n'ebifaananyi ebibumbe, n'ebbenseni ennene eziring'anga ebididiba, n'agatamu agaanywerezebwa mu bifo bya go. *Netugamba nti:* Abange mmwe ab'omu nju ya Dāūdi, mukole nga bwe mwebaza. Naye batono nnyo mu baweereza bange abeebaza.

يَعْمَلُونَ لَهُ مَا يَشَاءُ مِنْ مَحَارِيبَ وَتَمَاثِيلَ وَجِفَانٍ كَالْجَوَابِ وَقُدُورٍ رَاسِيَاتٍ ۚ اعْمَلُوا آلَ دَاوُودَ شُكْرًا ۚ وَقَلِيلٌ مِنْ عِبَادِيَ الشَّكُورُ ﴿١٤﴾

15. Awo *Sulaimāni* bwe twasalawo okumufiisa, tewali kyabamanyisa kufa kwe okuggyako ekiwuka* ky'omu ttaka ekyalya

فَلَمَّا قَضَيْنَا عَلَيْهِ الْمَوْتَ مَا دَلَّهُمْ عَلَىٰ مَوْتِهِ إِلَّا دَابَّةُ الْأَرْضِ تَأْكُلُ

---

*34:15 Ekigambo ' daabbah' ( دَابَّةٌ ) kitegeeza buli kiramu. N'olwekyo kireme kutwalibwa nti amakulu ge tukiggyeemu nti kitegeeza 'ekiwuka kyoomu ttaka', ge gokka ag'ekigambo ekyo. Wano ayogerwako nga ekiwuka kyoomu ttaka ye mutabani wa Sulaimāni(a.s) eyayitibwanga Reheboam eyamusikira. Eky'omukisa omubi, ye teyayoleka bitone bya butuukirivu n'obufuzi*

مِنسَاَتَهٗ ۚ فَلَمَّا خَرَّ تَبَيَّنَتِ الْجِنُّ اَنْ لَّوْ كَانُوْا يَعْلَمُوْنَ الْغَيْبَ مَا لَبِثُوْا فِي الْعَذَابِ الْمُهِيْنِ ﴿١٥﴾

omuggo ggwe. Kale bwe yagwa, nekimanyika eri Amajinni nti ddala singa baali bamanyi eby'enkiso, tebaalibadde mu kibonerezo ekiswaaza.

لَقَدْ كَانَ لِسَبَاٍ فِيْ مَسْكَنِهِمْ اٰيَةٌ ۚ جَنَّتٰنِ عَنْ يَّمِيْنٍ وَّ شِمَالٍ ۬ؕ كُلُوْا مِنْ رِّزْقِ رَبِّكُمْ وَ اشْكُرُوْا لَهٗ ؕ بَلْدَةٌ طَيِّبَةٌ وَّ رَبٌّ غَفُوْرٌ ﴿١٦﴾

16. Mazima Abasabiyi baalina akabonero akaali mu maka gaabwe: *waaliwo* ensuku bbiri *olumu* nga luli ku ddyo *n'olulala ku* kkono. *Netugamba nti:* Mulye ku bigabulwa bya Mukama wammwe era mumwebaze. Ettaka eddungi, ne Mukama Omusonyiyi ennyo!

فَاَعْرَضُوْا فَاَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ سَيْلَ الْعَرِمِ وَ بَدَّلْنٰهُمْ بِجَنَّتَيْهِمْ جَنَّتَيْنِ ذَوَاتَيْ اُكُلٍ خَمْطٍ وَّ اَثْلٍ وَّ شَيْءٍ مِّنْ سِدْرٍ قَلِيْلٍ ﴿١٧﴾

17. Naye baakubayo mabega, kale netubaweereza amataba ag'akabi *okuva mu bbibiro eryabotoka.* Netubakyuusiza mu nsuku zaabwe ensuku endala bbiri ezirina ebibala ebikambagga *n'emiti gya* Athli n'egimu ku miti gya Sidiri emitonotono.

ذٰلِكَ جَزَيْنٰهُمْ بِمَا كَفَرُوْا ؕ وَ هَلْ نُجٰزِيْۤ اِلَّا الْكَفُوْرَ ﴿١٨﴾

18. Ebyo twabibasasula lwa buteebaza; naye nga tetusasula *bwe tutyo,* okuggyako abateebaza.

وَ جَعَلْنَا بَيْنَهُمْ وَ بَيْنَ الْقُرَى الَّتِيْ بٰرَكْنَا فِيْهَا قُرًى ظَاهِرَةً وَّ قَدَّرْنَا فِيْهَا السَّيْرَ ؕ سِيْرُوْا فِيْهَا لَيَالِيَ وَ اَيَّامًا اٰمِنِيْنَ ﴿١٩﴾

19. Era twateeka wakati waabwe ne wakati w'ebibuga ebyo bye twassaamu omukisa, ebibuga *ebirala* ebirabikira ddala era netugereka ebiwummulo mu byo. *Netugamba nti:* Mutambule mirembe mu byo ekiro n'emisana.

فَقَالُوْا رَبَّنَا بٰعِدْ بَيْنَ اَسْفَارِنَا وَ ظَلَمُوْۤا اَنْفُسَهُمْ فَجَعَلْنٰهُمْ اَحَادِيْثَ وَ مَزَّقْنٰهُمْ كُلَّ مُمَزَّقٍ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُوْرٍ ﴿٢٠﴾

20. Naye baagamba nti: Mukama waffe, wanvuya ebiwummulo ebiri wakati w'eng'endo zaffe, bwe batyo nebeeryazaamaanya bokka; olwo netubafuula ngero era netubasensebula olusensebula. Ddala mw'ekyo mulimu obubonero eri buli mugumiikiriza, omwebazi.

وَ لَقَدْ صَدَّقَ عَلَيْهِمْ اِبْلِيْسُ ظَنَّهٗ فَاتَّبَعُوْهُ اِلَّا فَرِيْقًا مِّنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٢١﴾

21. Era ddala Ibilīsi yakisanga nti endowooza ye yali ntuufu ku bo, kale baamugoberera, okuggyako ekibiina ky'abamu mu bakkiriza *abatuufu.*

وَ مَا كَانَ لَهٗ عَلَيْهِمْ مِّنْ سُلْطٰنٍ اِلَّا لِنَعْلَمَ مَنْ يُّؤْمِنُ بِالْاٰخِرَةِ مِمَّنْ هُوَ مِنْهَا فِيْ شَكٍّ ؕ وَ رَبُّكَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ حَفِيْظٌ ﴿٢٢﴾ ع

22. So teyalina buyinza bwonna ku bo, wabula *twayagala* kumanyisa oyo akkiriza enkomerero okuva kw'abo abagibuusabuusamu. Era Mukama wo ye Mulabirizi ku buli kimu.

---

*obulungi ebyali mu kitaawe. Mu bufuzi bwa Reheboam, bakakensa abaakolanga emirimu egitali gimu ku mulembe gwa Sulaimāni(a.s) (wano abayitiddwa 'jinni'), oluvannyuma lw'okulaba obunafu bw'omusika, baamanya nti ddala obwakabaka bwa Sulaimāni(a.s) bwali bugudde, kyebaava bamulwanyisa ne bakutulakutula mu bwakabaka obwo.*

### Ruku 3

23. Gamba nti: Kale mulaajanire abo be mubala *nti bakatonda* ebbali wa Allah. Tebalina buyinza wadde *obwenkana* obuzito bw'akakunkumuka akali mu ggulu wadde mu nsi, era byombi tebabirinamu mugabo; era *Allah* tabanga na muyambi yenna mu bo.

قُلِ ادْعُوا الَّذِيْنَ زَعَمْتُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ ۚ لَا يَمْلِكُوْنَ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ فِي السَّمٰوٰتِ وَلَا فِي الْاَرْضِ وَمَا لَهُمْ فِيْهِمَا مِنْ شِرْكٍ وَّمَا لَهٗ مِنْهُمْ مِّنْ ظَهِيْرٍ ﴿٢٣﴾

24. Era okuwolereza tekugasa gy'ali, okuggyako eri oyo gw'aba akkirizza, okutuusa awo nga emyoyo gyabwe giggyiddwamu ensisi, *aboogezi* bagambe nti: Mukama wammwe yagamba ki? Baliddamu nti: Yayogera mazima. Era ye Mugulumivu ennyo, Omukulu ennyo.

وَلَا تَنْفَعُ الشَّفَاعَةُ عِنْدَهٗۤ اِلَّا لِمَنْ اَذِنَ لَهٗ ۚ حَتّٰۤى اِذَا فُزِّعَ عَنْ قُلُوْبِهِمْ قَالُوْا مَاذَا ۙ قَالَ رَبُّكُمْ ۚ قَالُوا الْحَقَّ ۚ وَهُوَ الْعَلِيُّ الْكَبِيْرُ ﴿٢٤﴾

25. Gamba nti : Ani abagabira okuva mu ggulu ne mu nsi? Gamba nti: Allah. Naye ddala ku ffe oba ku mmwe kuliko ali ku bulung'amu oba ku bubuze obw'olwaatu.

قُلْ مَنْ يَّرْزُقُكُمْ مِّنَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ قُلِ اللّٰهُ ۙ وَاِنَّاۤ اَوْ اِيَّاكُمْ لَعَلٰى هُدًى اَوْ فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٢٥﴾

26. Gamba nti: Mmwe temulibuuzibwa ku bibi bye twakola, naffe tetulibuuzibwa kw'ebyo bye mukola.

قُلْ لَّا تُسْـَٔلُوْنَ عَمَّاۤ اَجْرَمْنَا وَلَا نُسْـَٔلُ عَمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿٢٦﴾

27.Gamba nti: Mukama waffe alitukung'aanya wamu, n'oluvannyuma aliramula wakati waffe mu mazima. Era Ye ye Ssabalamuzi, Omumanyi wa byonna.

قُلْ يَجْمَعُ بَيْنَنَا رَبُّنَا ثُمَّ يَفْتَحُ بَيْنَنَا بِالْحَقِّ ۚ وَهُوَ الْفَتَّاحُ الْعَلِيْمُ ﴿٢٧﴾

28.Gamba nti: Mundage abo be mwamupaatiikako nga mubenkanyankanya naye. Nedda, wabula Ye Allah ye Luwangula, Omugezi ennyo.

قُلْ اَرُوْنِيَ الَّذِيْنَ اَلْحَقْتُمْ بِهٖ شُرَكَآءَ كَلَّا ۚ بَلْ هُوَ اللّٰهُ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٢٨﴾

29. Era tetwakutuma wabula lwa kuba muwi wa mawulire ag'essanyu era omulabuzi eri abantu bonna, naye abasinga obungi mu bantu tebamanyi.

وَمَاۤ اَرْسَلْنٰكَ اِلَّا كَآفَّةً لِّلنَّاسِ بَشِيْرًا وَّنَذِيْرًا وَّلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٢٩﴾

30. Era bagamba nti: Ye ekisuubizo kino kya ddi, obanga mwogera mazima ?

وَيَقُوْلُوْنَ مَتٰى هٰذَا الْوَعْدُ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٣٠﴾

31. Gamba nti: Mulina ekisuubizo ky'olunaku lwe mutayinza kwerwisalwisaako kaseera wadde temuyinza kuluyitako.

قُلْ لَّكُمْ مِّيْعَادُ يَوْمٍ لَّا تَسْتَاْخِرُوْنَ عَنْهُ سَاعَةً وَّلَا تَسْتَقْدِمُوْنَ ﴿٣١﴾

### Ruku 4

32. Era abatakkiriza bagamba nti: Tetujja kukkiriza Kur'āni eno wadde ebyo ebyagikulembera. Naye singa olaba aboononyi awo nga bayimirizibbwa mu maaso ga Mukama waabwe nga balumagana bokka na bokka, abo abaatwalibwanga nti banafu baligamba abo

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَنْ نُّؤْمِنَ بِهٰذَا الْقُرْاٰنِ وَلَا بِالَّذِيْ بَيْنَ يَدَيْهِ ۚ وَلَوْ تَرٰۤى اِذِ الظّٰلِمُوْنَ مَوْقُوْفُوْنَ عِنْدَ رَبِّهِمْ ۖۚ يَرْجِعُ بَعْضُهُمْ اِلٰى بَعْضِ ِۨ الْقَوْلَ ۚ يَقُوْلُ الَّذِيْنَ

abeekuzanga nti: Singa temwali mmwe, mazima twalibadde bakkiriza.

اسْتُضْعِفُوا لِلَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا لَوْلَا أَنتُمْ لَكُنَّا مُؤْمِنِينَ ﴿٣٢﴾

33. Abo abeekuzanga baligamba abo abaatwalibwanga nti banafu nti: Abaffe, ddala ffe twabaziyiza eri obulung'amu oluvannyuma nga bubatuuseko? *Nedda*, wabula mmwe bennyini mwali boonoonyi.

قَالَ الَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا لِلَّذِينَ اسْتُضْعِفُوا أَنَحْنُ صَدَدْنَاكُمْ عَنِ الْهُدَىٰ بَعْدَ إِذْ جَاءَكُم بَلْ كُنتُم مُّجْرِمِينَ ﴿٣٣﴾

34. Era abo abaatwalibwanga nti banafu baligamba abo abeekuzanga nti: Nedda, *twabuzibwa na* kwekoba *kwammwe* okw'ekiro n'emisana nga mutupikiriza tugaane Allah era tumuteekerewo n'abavuganya naye. Era *baligezaako* okukweka okwejjusa awo nga balabye ekibonerezo. Era tulissa enjegere mu bulago bw'abo abatakkiriza. Era tebalisasulwa okuggyako olw'ebyo bye baakoola.

وَقَالَ الَّذِينَ اسْتُضْعِفُوا لِلَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا بَلْ مَكْرُ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ إِذْ تَأْمُرُونَنَا أَن نَّكْفُرَ بِاللَّهِ وَنَجْعَلَ لَهُ أَندَادًا ۚ وَأَسَرُّوا النَّدَامَةَ لَمَّا رَأَوُا الْعَذَابَ ۚ وَجَعَلْنَا الْأَغْلَالَ فِي أَعْنَاقِ الَّذِينَ كَفَرُوا ۚ هَلْ يُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٣٤﴾

35. Era tetutumanga mu kibuga Mulabuzi yenna wabula bannaggagga baamu baagamba nti: Ddala bye mutumiddwa nabyo ffe tubigaanyi.

وَمَا أَرْسَلْنَا فِي قَرْيَةٍ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتْرَفُوهَا إِنَّا بِمَا أُرْسِلْتُم بِهِ كَافِرُونَ ﴿٣٥﴾

36. Era baagamba nti: Ffe tusinza eby'obuggagga ebingi n'abaana, era tetuli ba kubonerezebwa.

وَقَالُوا نَحْنُ أَكْثَرُ أَمْوَالًا وَأَوْلَادًا وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿٣٦﴾

37. Gamba nti: Mazima Mukama wange agaziyiza ebigabibwa eri oyo gw'aba ayagadde era y'abikendeeza. Naye era abasinga obungi mu bantu tebamanyi.

قُلْ إِنَّ رَبِّي يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَن يَشَاءُ وَيَقْدِرُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٧﴾ ع

**Ruku 5**

38. Era eby'obugagga bwammwe wadde abaana bammwe si by'ebiribasembeza okumpi naffe *mu madaala*, okuggyako oyo alikkiriza era n'akola ebikolwa ebirungi; kale abo be balifuna empeera ey'emirundi ebiri olw'ebyo bye baakolanga era be baliba mu magoloofa nga bali ntende.

وَمَا أَمْوَالُكُمْ وَلَا أَوْلَادُكُم بِالَّتِي تُقَرِّبُكُمْ عِندَنَا زُلْفَىٰ إِلَّا مَنْ آمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَأُولَٰئِكَ لَهُمْ جَزَاءُ الضِّعْفِ بِمَا عَمِلُوا وَهُمْ فِي الْغُرُفَاتِ آمِنُونَ ﴿٣٨﴾

39. Naye abo abeefubiriranga okufufuggaza Aya zaffe, abo be balireetebwa eri ekibonerezo.

وَالَّذِينَ يَسْعَوْنَ فِي آيَاتِنَا مُعَاجِزِينَ أُولَٰئِكَ فِي الْعَذَابِ مُحْضَرُونَ ﴿٣٩﴾

40. Gamba nti: Mukama wange agaziyiza ebigabibwa oyo gw'aba ayagadde mu baweereza be era y'abimukendeereza. Era ekintu kyonna kye mutoola, kale akizzaawo; era Ye y'Asinga abagabi bonna.

قُلْ إِنَّ رَبِّي يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ وَيَقْدِرُ لَهُ ۚ وَمَا أَنْفَقْتُمْ مِنْ شَيْءٍ فَهُوَ يُخْلِفُهُ ۖ وَهُوَ خَيْرُ الرَّازِقِينَ ﴿٤٠﴾

41. Era *jjukira* olunaku lw'alibakung'aanya bonna n'oluvannyuma aligamba ba malayika nti: Abaffe, bano ddala mmwe be baasinzanga ?

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا ثُمَّ يَقُولُ لِلْمَلَائِكَةِ أَهَٰؤُلَاءِ إِيَّاكُمْ كَانُوا يَعْبُدُونَ ﴿٤١﴾

42. Baliddamu nti: Obutuukirivu bubwo! Ggwe Mutaasa waffe ku bo. Nedda, baasinzanga Majinni *era* abasinga obungi mu bo, go ge bakkiririzangamu.

قَالُوا سُبْحَانَكَ أَنْتَ وَلِيُّنَا مِنْ دُونِهِمْ ۖ بَلْ كَانُوا يَعْبُدُونَ الْجِنَّ ۖ أَكْثَرُهُمْ بِهِمْ مُؤْمِنُونَ ﴿٤٢﴾

43. *Baligambibwa nti:* Kale nno olwa leero temulina buyinza kugasagana wadde okulumyagana. Era tuligamba abo abaayonoona nti: Mulege ku kibonerezo ky'omuliro ekyo kye mwalimbisanga.

فَالْيَوْمَ لَا يَمْلِكُ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ نَفْعًا وَلَا ضَرًّا وَنَقُولُ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا ذُوقُوا عَذَابَ النَّارِ الَّتِي كُنْتُمْ بِهَا تُكَذِّبُونَ ﴿٤٣﴾

44. Era bwe basomerwa Aya zaffe ez'olwaatu, bagamba nti: Ono si mulala wabula ye muntu ayagala okubaziyiza kw'ebyo bakitammwe bye baasinzanga. Era bagamba nti: Kino si kirala naye bwe bulimba obujingirire. Era abo abatakkiriza boogera ku mazima nga gabatuuseeko nti: Kino si kirala wabula kwe kubuzaabuza okw'olwaatu.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ قَالُوا مَا هَٰذَا إِلَّا رَجُلٌ يُرِيدُ أَنْ يَصُدَّكُمْ عَمَّا كَانَ يَعْبُدُ آبَاؤُكُمْ ۖ وَقَالُوا مَا هَٰذَا إِلَّا إِفْكٌ مُفْتَرًى ۚ وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلْحَقِّ لَمَّا جَاءَهُمْ إِنْ هَٰذَا إِلَّا سِحْرٌ مُبِينٌ ﴿٤٤﴾

45. Naye tetubawangako bitabo *nti* bye baasomamu era tetutumanga gye bali Mulabuzi yenna olubereberye lwo *nti y'eyabagamba bino*.

وَمَا آتَيْنَاهُمْ مِنْ كُتُبٍ يَدْرُسُونَهَا ۖ وَمَا أَرْسَلْنَا إِلَيْهِمْ قَبْلَكَ مِنْ نَذِيرٍ ﴿٤٥﴾

46. Era n'abo abaabasooka baalimbisa *obubaka* — na bano abatannatuusa na kimu kya kumi eky'ebyo bye twaawa bali, nabo era balimbisizza Ababaka bange. Naye *ekibonerezo* ky'okung'aana kyaali kitya?

وَكَذَّبَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ وَمَا بَلَغُوا مِعْشَارَ مَا آتَيْنَاهُمْ فَكَذَّبُوا رُسُلِي ۖ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٤٦﴾

**Ruku 6**

47. Gamba nti: Nze mbabuulirira ekintu kimu: Muyimirirenga ku lwa Allah babiri babiri, n'omu omu, n'oluvannyuma

قُلْ إِنَّمَا أَعِظُكُمْ بِوَاحِدَةٍ ۖ أَنْ تَقُومُوا لِلَّهِ مَثْنَىٰ وَفُرَادَىٰ ثُمَّ

mufumiitirizenga nnyo. *Mujja kumanya nti munnammwe tagwanga ddalu.* Ye si mulala wabula ye Mulabuzi gye muli ku kibonerezo ekikakali ekisonze.

تَتَفَكَّرُوا ۚ مَا بِصَاحِبِكُم مِّن جِنَّةٍ ۚ إِنْ هُوَ إِلَّا نَذِيرٌ لَّكُم بَيْنَ يَدَيْ عَذَابٍ شَدِيدٍ ﴿٤٧﴾

48. Gamba nti: Empeera yonna gye nnaalibasabye, kale ebeere yammwe. Nze empeera eyange teri *ku mulala* wabula eri ku Allah, era ye Mujulizi ku buli kimu.

قُلْ مَا سَأَلْتُكُم مِّنْ أَجْرٍ فَهُوَ لَكُمْ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَى اللَّهِ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿٤٨﴾

49. Gamba nti: Mazima Mukama wange amegguza amazima *ku bulimba n'abusaanyaawo era* ye Ssaabamanyi w'ebyenkiso.

قُلْ إِنَّ رَبِّي يَقْذِفُ بِالْحَقِّ عَلَّامُ الْغُيُوبِ ﴿٤٩﴾

50. Gamba nti: Amazima gazze era obulimba tebukyagunzeewo *kintu* wadde okukizzaawo.

قُلْ جَاءَ الْحَقُّ وَمَا يُبْدِئُ الْبَاطِلُ وَمَا يُعِيدُ ﴿٥٠﴾

51. Gamba nti: Bwe mba nga mbuze, kale mbuze ku lwange nzekka. Era bwe mba nga nnung'amye, *nnung'amye* lw'ebyo ebimbikkulirwa Mukama wange. Mazima Ye y'Awulira byonna, Ow'okumpi ennyo.

قُلْ إِن ضَلَلْتُ فَإِنَّمَا أَضِلُّ عَلَىٰ نَفْسِي ۖ وَإِنِ اهْتَدَيْتُ فَبِمَا يُوحِي إِلَيَّ رَبِّي ۚ إِنَّهُ سَمِيعٌ قَرِيبٌ ﴿٥١﴾

52. Era singa olaba awo nga bakankana, naye nga tewali butolokero, *waalyewuunyizza!* Ate balikwatirwa mu kifo kya kumpi nnyo.

وَلَوْ تَرَىٰ إِذْ فَزِعُوا فَلَا فَوْتَ وَأُخِذُوا مِن مَّكَانٍ قَرِيبٍ ﴿٥٢﴾

53. Era baligamba nti: *Kati byonna* tubikkiriza. Naye obwo buliba *bukkiriza* nnabaki* *bwe balifuna* nga bamaze na kutuuka mu kifo ekiri ewala ennyo *bwe kityo*,

وَقَالُوا آمَنَّا بِهِ وَأَنَّىٰ لَهُمُ التَّنَاوُشُ مِن مَّكَانٍ بَعِيدٍ ﴿٥٣﴾

54. Ate nga *okukkiriza* baakugaana olubereberye nga bapaatiikawo n'ebitaliiwo nga basinziira mu kifo *kye baalowoozanga nti* kiri wala nnyo *ne Allah?*

وَقَدْ كَفَرُوا بِهِ مِن قَبْلُ ۖ وَيَقْذِفُونَ بِالْغَيْبِ مِن مَّكَانٍ بَعِيدٍ ﴿٥٤﴾

55. Era olukomera luliteekebwa wakati waabwe n'ebyo bye baayaayaaniranga, nga bwe kyakolwa eri abo abaababfaananaanga olubereberye. Mazima nabo baali mu kubuusabuusa okutawaanya.

وَحِيلَ بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ مَا يَشْتَهُونَ كَمَا فُعِلَ بِأَشْيَاعِهِم مِّن قَبْلُ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا فِي شَكٍّ مُّرِيبٍ ﴿٥٥﴾

---

*34:53. Kino kitegeeza nti oluvannyuma lw'okulemwa okukkiriza nga bakyali wano ku nsi, okukkiriza kwabwe ku lunaku lw'enkomerero tekuliba na mugaso gwonna.*






سُورَةُ فَاطِرٍ مَّكِّيَّةٌ ٣٥

ركوعاتها ٥

## FĀṬIR

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Amatendo gonna ga Allah Omutandisi w'eggulu n'ensi, assaawo ba malayika okuba ababaka: abalina ebiwawaatiro ebibiri, n'ebisatu, n'ebina. Ayongera ku ntonda nga bw'aba ayagadde. Mazima Allah ye w'Obuyinza ku buli kimu.

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ فَاطِرِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ جَاعِلِ الْمَلٰٓئِكَةِ رُسُلًا اُولِيْٓ اَجْنِحَةٍ مَّثْنٰى وَثُلٰثَ وَرُبٰعَ ؕ يَزِيْدُ فِي الْخَلْقِ مَا يَشَآءُ ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٢﴾

3. Okusaasira kwonna Allah kw'aba agguliddewo abantu tewali akuziyiza, *n'ekyo* ky'aba aziyizza, tewali mulala akiweereza atali Ye. Era Ye ye Luwangula, Omugezi ennyo.

مَا يَفْتَحِ اللّٰهُ لِلنَّاسِ مِنْ رَّحْمَةٍ فَلَا مُمْسِكَ لَهَا ۚ وَمَا يُمْسِكْ ۙ فَلَا مُرْسِلَ لَهٗ مِنْۢ بَعْدِهٖ ؕ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٣﴾

4. Abange mmwe abantu, mujjukire ekisa kya Allah ekiri ku mmwe. Abaffe, eriyo omutonzi yenna atali Allah abagabira okuva mu ggulu ne *mu* nsi? Teri musinzibwa mulala okuggyako Ye. Kati ate muwugulirwa wa?

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اذْكُرُوْا نِعْمَتَ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ ؕ هَلْ مِنْ خَالِقٍ غَيْرُ اللّٰهِ يَرْزُقُكُمْ مِّنَ السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ ؕ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۟ۚ فَاَنّٰى تُؤْفَكُوْنَ ﴿٤﴾

5. Era bwe banaakulimbisa *teweewuunya,* mazima n'Abatume abaakusooka baalimbisibwa; naye eri Allah ensonga zonna gye zizzibwa.

وَاِنْ يُّكَذِّبُوْكَ فَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ مِّنْ قَبْلِكَ ؕ وَاِلَى اللّٰهِ تُرْجَعُ الْاُمُوْرُ ﴿٥﴾

6. Abange mmwe abantu, mazima ekisuubizo kya Allah kya mazima. Kale obulamu bw'ensi buleme kubayinula, n'abuzaabuza aleme kubabuzaabuza ku bifa ku Allah.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا ٙ وَلَا يَغُرَّنَّكُمْ بِاللّٰهِ الْغَرُوْرُ ﴿٦﴾

7. Mazima Sitaani mulabe wammwe, kale mumutwalenga ng'omulabe. Mazima akoowoola ab'ekibiina kye balyooke babeere mu bantu b'omuliro ogubumbujja.

اِنَّ الشَّيْطٰنَ لَكُمْ عَدُوٌّ فَاتَّخِذُوْهُ عَدُوًّا ؕ اِنَّمَا يَدْعُوْا حِزْبَهٗ لِيَكُوْنُوْا مِنْ اَصْحٰبِ السَّعِيْرِ ﴿٧﴾

8. Abo abeerema balifuna ekibonerezo ekikakali. Naye abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi, be balifuna okusonyiyibwa n'empeera ennene ennyo.

اَلَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيْدٌ ۬ؕ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّاَجْرٌ كَبِيْرٌ ﴿٨﴾ ع ١٣

**Ruku 2**

9. Abaffe, oyo eyalungiyizibwa ebikolwa bye ebibi, *ye* n'abiraba nga birungi *ayinza okulung'ama ?* Mazima Allah y'abuza oyo gw'aba asalidde era y'alung'amya oyo gw'aba asiimye. Kale omwoyo gwo guleme kukuggwaamu olw'okubalumirwa. Mazima Allah amanyi bulungi bye bakola.

أَفَمَنْ زُيِّنَ لَهُ سُوٓءُ عَمَلِهِ فَرَاٰهُ حَسَنًا ۖ فَإِنَّ اللّٰهَ يُضِلُّ مَنْ يَّشَآءُ وَيَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ ۖ فَلَا تَذْهَبْ نَفْسُكَ عَلَيْهِمْ حَسَرٰتٍ ۚ إِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌۢ بِمَا يَصْنَعُوْنَ ﴿٩﴾

10. Era Allah y'Oyo aweereza empewo nezisitula ebire, olwo netubiraza eri ensi efudde, kale netubiramusisa ensi *eyo* oluvannyuma lw'okufa kwa yo. N'okuzuukira nno bwe kutyo *bwe kuliba.*

وَاللّٰهُ الَّذِيْٓ أَرْسَلَ الرِّيٰحَ فَتُثِيْرُ سَحَابًا فَسُقْنٰهُ إِلٰى بَلَدٍ مَّيِّتٍ فَأَحْيَيْنَا بِهِ الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ كَذٰلِكَ النُّشُوْرُ ﴿١٠﴾

11. Oyo ayagala ekitiibwa, kale *amanye nti* ekitiibwa kyonna kya Allah. Gy'ali ebigambo ebirungi gye birinnya, n'ebikolwa ebirungi by'ebibisitula. Era abo abasala enkwe embi be balifuna ekibonerezo ekikakali; n'okwekoba kw'abo kwe kw'okugwa obutaka.

مَنْ كَانَ يُرِيْدُ الْعِزَّةَ فَلِلّٰهِ الْعِزَّةُ جَمِيْعًا ۚ إِلَيْهِ يَصْعَدُ الْكَلِمُ الطَّيِّبُ وَالْعَمَلُ الصَّالِحُ يَرْفَعُهُ ۚ وَالَّذِيْنَ يَمْكُرُوْنَ السَّيِّاٰتِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيْدٌ ۚ وَمَكْرُ أُولٰٓئِكَ هُوَ يَبُوْرُ ﴿١١﴾

12. Era Allah y'eyabatonda mu ttaka, n'oluvannyuma mu ttondo ly'amazzi agazaala, n'oluvannyuma yabafuula ababiribabiri. Era ekikazi kyonna tekiba lubuto wadde tekizaala wabula na kumanya kwe. Era tewali yenna awangaazibwa mu bawangaazibwa, wadde tewali akendeezebwa ku buwangaazi bwe, wabula kiba *kiwandiike* mu Kitabo. Mazima ekyo eri Allah kyangu nnyo.

وَاللّٰهُ خَلَقَكُمْ مِّنْ تُرَابٍ ثُمَّ مِنْ نُّطْفَةٍ ثُمَّ جَعَلَكُمْ أَزْوَاجًا ۚ وَمَا تَحْمِلُ مِنْ أُنْثٰى وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِ ۚ وَمَا يُعَمَّرُ مِنْ مُّعَمَّرٍ وَّلَا يُنْقَصُ مِنْ عُمُرِهِٓ إِلَّا فِيْ كِتٰبٍ ۚ إِنَّ ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرٌ ﴿١٢﴾

13. Era ennyanja ebbiri tezenkanankana: eno nga ya *mazzi* maseeneekerevu, mawoomerevu, gamirika mu kuganywa, ate endala nga ya munnyo, ekaayirira; so nga mu zonna mulyamu ennyama ensu era nemuziggyamu n'ebyamajolobera bye mwambala. Era olaba ebyombo ku zo nga bigenda bisala *amazzi* mulyooke munoonye ku mikisa gye era mulyooke mwebaze.

وَمَا يَسْتَوِي الْبَحْرٰنِ ۖ هٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ سَآئِغٌ شَرَابُهُ وَهٰذَا مِلْحٌ أُجَاجٌ ۚ وَمِنْ كُلٍّ تَأْكُلُوْنَ لَحْمًا طَرِيًّا وَّتَسْتَخْرِجُوْنَ حِلْيَةً تَلْبَسُوْنَهَا ۚ وَتَرَى الْفُلْكَ فِيْهِ مَوَاخِرَ لِتَبْتَغُوْا مِنْ فَضْلِهِ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿١٣﴾

14. Y'ayingiza ekiro mu misana era y'ayingiza emisana mu kiro. Era yassa enjuba n'omwezi ku kuweereza, nga buli kimu kiseeyeeya ku kiseera ekigere. Oyo

يُوْلِجُ الَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَيُوْلِجُ النَّهَارَ فِي الَّيْلِ ۙ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ

وَالْقَمَرَ ۖ كُلٌّ يَجْرِي لِأَجَلٍ مُسَمًّى ۚ
ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمْ لَهُ الْمُلْكُ ۚ وَالَّذِينَ
تَدْعُونَ مِنْ دُونِهِ مَا يَمْلِكُونَ مِنْ
قِطْمِيرٍ ﴿١٤﴾

nno ye Allah Mukama wammwe; obwakabaka bubwe. Naye abo be mulaajanira ebbali we, tebalina bwa nannyini wadde akasirikitu.

إِنْ تَدْعُوهُمْ لَا يَسْمَعُوا دُعَاءَكُمْ ۖ
وَلَوْ سَمِعُوا مَا اسْتَجَابُوا لَكُمْ ۖ وَيَوْمَ
الْقِيَامَةِ يَكْفُرُونَ بِشِرْكِكُمْ ۚ وَلَا
يُنَبِّئُكَ مِثْلُ خَبِيرٍ ﴿١٥﴾

15.Ne bwe mubalaajanira, tebawulira kulaajana kwammwe; ate ne bwe baaliwulidde, era tebaalisobodde kubaanukula. Era ku lunaku lw'okuzuukira balyegaana okubenkanya kwammwe ne Allah. Era tewali ayinza kukunnyonnyola okufaanana ng'*Oyo* ategeera byonna.

**Ruku 3**

يَا أَيُّهَا النَّاسُ أَنْتُمُ الْفُقَرَاءُ إِلَى
اللَّهِ ۖ وَاللَّهُ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ﴿١٦﴾

16. Abange mmwe abantu, mmwe beetaavu eri Allah, so nga ye Allah y'Atalina kye yeetaaga kyonna, y'Atenderezebwa ennyo.

إِنْ يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ وَيَأْتِ بِخَلْقٍ
جَدِيدٍ ﴿١٧﴾

17. Bw'aba nga ayagadde, mmwe abaggyawo n'aleetayo ebitonde ebiggya *mu kifo kyammwe.*

وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ بِعَزِيزٍ ﴿١٨﴾

18. Era ekyo eri Allah si kizibu.

وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۚ وَإِنْ تَدْعُ
مُثْقَلَةٌ إِلَىٰ حِمْلِهَا لَا يُحْمَلْ مِنْهُ
شَيْءٌ وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ ۗ إِنَّمَا تُنْذِرُ
الَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ بِالْغَيْبِ
وَأَقَامُوا الصَّلَاةَ ۚ وَمَنْ تَزَكَّىٰ فَإِنَّمَا
يَتَزَكَّىٰ لِنَفْسِهِ ۚ وَإِلَى اللَّهِ الْمَصِيرُ ﴿١٩﴾

19. Era omwetissi talyetikka buzito bwa mulala era n'azitooweredddwa bw'aliraajanira *omulala* amuyambe ku buzito bwe, talyetikka ku bwo wadde akatono, ne bw'aliba owuwe. Mazima ggwe olabula abo abatya Mukama waabwe munda ddala nebajjumbira n'essaala. Era oyo eyetukuza, kale ddala yetukuza lwa *kugasa* mwoyo gwe; era eri Allah y'eri obuddo.

وَمَا يَسْتَوِي الْأَعْمَىٰ وَالْبَصِيرُ ﴿٢٠﴾

20. Era omuzibe w'amaaso teyenkanankana n'oyo alaba,

وَلَا الظُّلُمَاتُ وَلَا النُّورُ ﴿٢١﴾

21. Wadde ekizikiza *okwenkanankana* n'obutangaavu,

وَلَا الظِّلُّ وَلَا الْحَرُورُ ﴿٢٢﴾

22. Wadde ekisiikirize *okwenkanankana* n'ebbugumu.

وَمَا يَسْتَوِي الْأَحْيَاءُ وَلَا الْأَمْوَاتُ ۚ
إِنَّ اللَّهَ يُسْمِعُ مَنْ يَشَاءُ ۖ وَمَا أَنْتَ
بِمُسْمِعٍ مَنْ فِي الْقُبُورِ ﴿٢٣﴾

23. Era abalamu n'abafu tebenkanankana. Mazima Allah awuliza oyo gw'aba ayagadde, naye ggwe toyinza kuwuliza abo abali mu ntaana.

إِنْ أَنْتَ إِلَّا نَذِيرٌ ﴿٢٤﴾

24. Ggwe toli kirala wabula oli Mulabuzi.

إِنَّا أَرْسَلْنَاكَ بِالْحَقِّ بَشِيرًا وَنَذِيرًا ۚ

25. Mazima twakutuma n'amazima nga ggwe muwi w'amawulire ag'essanyu era

Omulabuzi. Era tewali bantu *baasuulirirwa* wabula *bonna* baatumwamu Omulabuzi.

وَإِن مِّنْ أُمَّةٍ إِلَّا خَلَا فِيهَا نَذِيرٌ ﴿٢٥﴾

26. Naye bwe bakulimbisa, *teweekanga;* ddala n'abo abaasooka baalimbisa *Ababaka.* Ababaka baabwe baabajjiranga n'obubonero obw'olwaatu, n'ebiwandiiko, n'Ekitabo ekitangaaza.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كَذَّبَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ جَاءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ وَبِالزُّبُرِ وَبِالْكِتَابِ الْمُنِيرِ ﴿٢٦﴾

*27.* N'oluvannyuma nabonereza abo abeerema. Naye *ekibonerezo* ky'obutanzikiriza kyali kitya!

ثُمَّ أَخَذْتُ الَّذِينَ كَفَرُوا فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٢٧﴾

**Ruku 4**

28. Abaffe, tolaba nga Allah bw'atonnyesa amazzi okuva mu bire, kale netugamezesa ebibala eby'erangi ezitali zimu. Ne mu nsozi mulimu ez'enkoloboze enjeru n'emmyuufu, ez'erangi ezitali zimu, n'enzirugavu kagongolo;

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ أَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَخْرَجْنَا بِهِ ثَمَرَاتٍ مُّخْتَلِفًا أَلْوَانُهَا وَمِنَ الْجِبَالِ جُدَدٌ بِيضٌ وَحُمْرٌ مُّخْتَلِفٌ أَلْوَانُهَا وَغَرَابِيبُ سُودٌ ﴿٢٨﴾

29. Ne mu bantu, ne mu bisolo eby'omu nsiko, ne mu bisolo ebifugibwa namwo mulimu eby'erangi ezitali zimu? Mazima abatya Allah mu baddu be be bo abalina okumanya. Mazima Allah ye Luwangula, Omusonyiyi ennyo.

وَمِنَ النَّاسِ وَالدَّوَابِّ وَالْأَنْعَامِ مُخْتَلِفٌ أَلْوَانُهُ كَذَٰلِكَ إِنَّمَا يَخْشَى اللَّهَ مِنْ عِبَادِهِ الْعُلَمَاءُ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ غَفُورٌ ﴿٢٩﴾

30. Mazima abo abagoberera Ekitabo kya Allah nebajjumbira essaala era nebatoola ne mw'ebyo bye twabagabira mu kyaama ne mu lwaatu be basuubira obusuubuzi *bw'Enkomerero* obutagwa butaka.

إِنَّ الَّذِينَ يَتْلُونَ كِتَابَ اللَّهِ وَأَقَامُوا الصَّلَاةَ وَأَنفَقُوا مِمَّا رَزَقْنَاهُمْ سِرًّا وَعَلَانِيَةً يَرْجُونَ تِجَارَةً لَّن تَبُورَ ﴿٣٠﴾

31. *Bakola ebyo, Allah* Alyooke abawe empeera yaabwe mu bujjuvu era abongeze ne ku mikisa gye. Mazima Ye ye Musonyiyi ennyo, Omusiimi ennyo.

لِيُوَفِّيَهُمْ أُجُورَهُمْ وَيَزِيدَهُم مِّن فَضْلِهِ إِنَّهُ غَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٣١﴾

32. Era ebyo bye twakubikkulira mu Kitabo ge mazima agakakasa ebyo ebyakikulembera. Mazima Allah y'Ategeera obulungi, y'Alaba obulungi ebikwata ku baweereza be.

وَالَّذِي أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ مِنَ الْكِتَابِ هُوَ الْحَقُّ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ إِنَّ اللَّهَ بِعِبَادِهِ لَخَبِيرٌ بَصِيرٌ ﴿٣٢﴾

33. N'oluvannyuma Ekitabo twakisikiza abo be twalonda mu baweereza baffe. Kale mu bo mulimu eyeerumya *olw'okukkakkanya amaddu g'omutima gwe*, ne mu bo mulimu ow'ekigero, ne mu bo mulimu asukkirira *ku balala* mu kukola ebirungi olw'okulagira kwa Allah. Ogwo nno gwe mukisa omunene.

ثُمَّ أَوْرَثْنَا الْكِتَابَ الَّذِينَ اصْطَفَيْنَا مِنْ عِبَادِنَا فَمِنْهُمْ ظَالِمٌ لِّنَفْسِهِ وَمِنْهُم مُّقْتَصِدٌ وَمِنْهُمْ سَابِقٌ بِالْخَيْرَاتِ بِإِذْنِ اللَّهِ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَضْلُ الْكَبِيرُ ﴿٣٣﴾

34. *Abo be baliweebwa* ensuku ez'olubeerera ze baliyingiramu. Baliwundirwamu n'ebikomo ebya zaabu ne luulu, n'ebyambalo byaabwe mu zo biriba bya liiri.

جَنّٰتُ عَدْنٍ يَّدْخُلُوْنَهَا يُحَلَّوْنَ فِيْهَا مِنْ اَسَاوِرَ مِنْ ذَهَبٍ وَّ لُؤْلُؤًا ۚ وَ لِبَاسُهُمْ فِيْهَا حَرِيْرٌ ﴿٣٤﴾

35. Era baligamba nti: Amatendo gonna ga Allah Oyo atuggyeeko ennaku. Mazima Mukama waffe ye Musonyiyi ennyo, Omusiimi ennyo.

وَقَالُوا الْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْٓ اَذْهَبَ عَنَّا الْحَزَنَ ؕ اِنَّ رَبَّنَا لَغَفُوْرٌ شَكُوْرُ ﴿٣٥﴾

36. Anti y'Oyo atutebenkezza, olw'emikisa gye, mu maka ag'olubeerera; mu go tetutuukibwako kutawaana era mu go tetutuukibwako bukoowu.

الَّذِيْٓ اَحَلَّنَا دَارَ الْمُقَامَةِ مِنْ فَضْلِهٖ ۚ لَا يَمَسُّنَا فِيْهَا نَصَبٌ وَّ لَا يَمَسُّنَا فِيْهَا لُغُوْبٌ ﴿٣٦﴾

37. Naye abo abeerema be balifuna omuliro gwa Jahannamu. Tebalisalirwa nti bafe, wadde tebalikendeeerezebwa ku kibonerezo kya gwo. Bwe tutyo nno bwe tusasula buli muteebaza.

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَهُمْ نَارُ جَهَنَّمَ ۚ لَا يُقْضٰى عَلَيْهِمْ فَيَمُوْتُوْا وَ لَا يُخَفَّفُ عَنْهُمْ مِّنْ عَذَابِهَا ؕ كَذٰلِكَ نَجْزِيْ كُلَّ كَفُوْرٍ ﴿٣٧﴾

38. Era baliraajanira mu gwo *nti*: Mukama waffe, tuggyeemu tukole ebikolwa ebirungi ebitali ng'ebyo bye twakolanga. *Allah aligamba nti:* Abaffe, tetwabawangaaza *ekimala* oyo afumiitiriza okufumiitiririzaamu era nemutuukwako n'Omulabuzi? Kale muloze ku *kibonerezo;* kuba aboononyi tebalinaayo muyambi yenna.

وَهُمْ يَصْطَرِخُوْنَ فِيْهَا ۚ رَبَّنَآ اَخْرِجْنَا نَعْمَلْ صَالِحًا غَيْرَ الَّذِيْ كُنَّا نَعْمَلُ ؕ اَوَلَمْ نُعَمِّرْكُمْ مَّا يَتَذَكَّرُ فِيْهِ مَنْ تَذَكَّرَ وَجَآءَكُمُ النَّذِيْرُ ؕ فَذُوْقُوْا فَمَا لِلظّٰلِمِيْنَ مِنْ نَّصِيْرٍ ﴿٣٨﴾

**Ruku 5**

39. Mazima Allah ye Mumanyi w'ebyaama by'eggulu n'ensi. Mazima Ye y'amanyi obulungi ebiri mu bifuba.

اِنَّ اللّٰهَ عٰلِمُ غَيْبِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ اِنَّهٗ عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿٣٩﴾

40. Ye y'eyabafuula abasika mu nsi. Kale oyo atakkiriza, obutakkiriza bwe bukosa ye. Era abatakkiriza, obutakkiriza bwabwe tebulina kye bubongerako eri Mukama waabwe, okuggyako obukyaayi; era abatakkiriza obutakkiriza bwabwe tebulina kye bubongerako, okuggyako okufaafaaganirwa.

هُوَ الَّذِيْ جَعَلَكُمْ خَلٰٓئِفَ فِي الْاَرْضِ ؕ فَمَنْ كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهٗ ؕ وَ لَا يَزِيْدُ الْكٰفِرِيْنَ كُفْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ اِلَّا مَقْتًا ۚ وَ لَا يَزِيْدُ الْكٰفِرِيْنَ كُفْرُهُمْ اِلَّا خَسَارًا ﴿٤٠﴾

41. Gamba nti: Abaffe, mulabye mutya? Ba katonda bammwe abo be mulaajanira ebbali wa Allah, mundageyo kye baatonda ku nsi? Nandiki balina omugabo *mu kutondebwa* kw'eggulu? Oba twabawaayo ekitabo nti bali ku bukakafu obw'olwaatu obuva mu kyo ? Ddala aboonooonyi tebasuubiziganya bokka na bokka okuggyako okubuzaabuza.

قُلْ اَرَءَيْتُمْ شُرَكَآءَكُمُ الَّذِيْنَ تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ ؕ اَرُوْنِيْ مَاذَا خَلَقُوْا مِنَ الْاَرْضِ اَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِي السَّمٰوٰتِ ۚ اَمْ اٰتَيْنٰهُمْ كِتٰبًا فَهُمْ عَلٰى بَيِّنَتٍ

مِّنْهُ ۚ بَلْ إِن يَعِدُ الظَّٰلِمُونَ بَعْضُهُم بَعْضًا إِلَّا غُرُورًا ﴿٤١﴾

42. Mazima Allah y'akwatiridde *emigigi gy'*eggulu n'ensi byombi bireme kusagaasagana, kuba bwe bisagaasagana, tewali yenna ayinza kubikwatirira atali Ye. Mazima Ye y'Alumirirwa ennyo *abaweereza be,* Omusonyiyi ennyo.

إِنَّ اللَّهَ يُمْسِكُ السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضَ أَن تَزُولَا ۚ وَلَئِن زَالَتَا إِنْ أَمْسَكَهُمَا مِنْ أَحَدٍ مِّنۢ بَعْدِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ حَلِيمًا غَفُورًا ﴿٤٢﴾

43. Era balayira Allah mu kulayira kwabwe okw'okwekaza *nti* singa Omulabuzi anajja gye bali, mazima bajja kuba balung'amu nnyo okusinga ebibiina byonna. Naye Omulabuzi bwe yajja gye bali, tekyabongerako okuggyako okwesamba,

وَأَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَٰنِهِمْ لَئِن جَآءَهُمْ نَذِيرٌ لَّيَكُونُنَّ أَهْدَىٰ مِنْ إِحْدَى الْأُمَمِ ۖ فَلَمَّا جَآءَهُمْ نَذِيرٌ مَّا زَادَهُمْ إِلَّا نُفُورًا ﴿٤٣﴾

44. N'okwekulumbaliza mu nsi n'okwekoba okubi. Naye okwekoba okubi tekwebungulula mulala okuggyako ba nnyini kwo. Abaffe, ate balindayo ekirala okuggyako *okutuukibwako* enkola *Allah gye yayisaamu* ab'edda? Naye tojja kusanga kukyuuka kwonna mu nkola ya Allah era tojja kusanga kuwuguka kwonna mu mpisa ya Allah.

اسْتِكْبَارًا فِي الْأَرْضِ وَمَكْرَ السَّيِّئِ ۚ وَلَا يَحِيقُ الْمَكْرُ السَّيِّئُ إِلَّا بِأَهْلِهِۦ ۚ فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا سُنَّتَ الْأَوَّلِينَ ۚ فَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ اللَّهِ تَبْدِيلًا ۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ اللَّهِ تَحْوِيلًا ﴿٤٤﴾

45. Abaffe, tebatambulako mu nsi nebalaba enkomerero y'abaabasooka nga bwe yali ng'ate baali babasinza nnyo amaanyi? Era tewali kyonna mu ggulu wadde mu nsi ekiyinza okulemesa Allah . Mazima Ye ye Mumanyi wa byonna, ow'Obuyinza ennyo.

أَوَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَكَانُوٓا أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً ۚ وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُعْجِزَهُۥ مِن شَيْءٍ فِي السَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِي الْأَرْضِ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَلِيمًا قَدِيرًا ﴿٤٥﴾

46. Era singa Allah yali akangavvulirawo abantu olwa buli *kibi* kye baba bakoze, *ku nsi* teyaalireseeko kiramu kyonna; naye abalindiriza okutuusa ku kiseera ekyagerekebwa. Kale entuuko yaabwe bw'etuuka, *okakasa nti* ddala Allah abaweereza be abalaba bulungi.

وَلَوْ يُؤَاخِذُ اللَّهُ النَّاسَ بِمَا كَسَبُوا مَا تَرَكَ عَلَىٰ ظَهْرِهَا مِن دَآبَّةٍ وَلَٰكِن يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمْ فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ بِعِبَادِهِۦ بَصِيرًا ﴿٤٦﴾

ع ٨ ١٧




ركوعاتها ٥ — سُوْرَةُ يٰسٓ مَكِّيَّةٌ ٣٦ — اٰياتها ٨٤

## YĀ SĪN

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

2. Yā Sīn*.

يٰسٓ ۝٢

3. Njuliza Kur'āni ejjudde eby'amagezi,

وَالْقُرْاٰنِ الْحَكِيْمِ ۝٣

4. Mazima ddala oli mu Batume,

اِنَّكَ لَمِنَ الْمُرْسَلِيْنَ ۝٤

5. *Abali* ku kkubo eggolokofu.

عَلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ۝٥

6. *Kuno* kwe kubikkulirwa okuva eri Luwangula, Ow'ekisa ekingi,

تَنْزِيْلَ الْعَزِيْزِ الرَّحِيْمِ ۝٦

7. Olyooke olabule abantu bakitaabwe abataalabulwa, bwe batyo balagajjadde.

لِتُنْذِرَ قَوْمًا مَّآ اُنْذِرَ اٰبَآؤُهُمْ فَهُمْ غٰفِلُوْنَ ۝٧

8. Mazima ensala yamala okukakata ku basinga obungi mu bo, kale si bakkiriza.

لَقَدْ حَقَّ الْقَوْلُ عَلٰٓى اَكْثَرِهِمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ۝٨

9. Mazima twassa ebikoligo mu nsingo zaabwe, byo nga bituukira ddala ku bulevu; bwe batyo emitwe gyabwe gibinuddwa.

اِنَّا جَعَلْنَا فِيْٓ اَعْنَاقِهِمْ اَغْلٰلًا فَهِيَ اِلَى الْاَذْقَانِ فَهُمْ مُّقْمَحُوْنَ ۝٩

10. Era twassa mu maaso gaabwe ekiziyiza, n'ekiziyiza *ekirala* emabega waabwe, kale netubabuutikira; bwe batyo tebalaba.

وَجَعَلْنَا مِنْۢ بَيْنِ اَيْدِيْهِمْ سَدًّا وَّمِنْ خَلْفِهِمْ سَدًّا فَاَغْشَيْنٰهُمْ فَهُمْ لَا يُبْصِرُوْنَ ۝١٠

11. Era ky'ekimu gye bali: Bw'obalabula nebw'otabalabula, tebakkiriza.

وَسَوَآءٌ عَلَيْهِمْ ءَاَنْذَرْتَهُمْ اَمْ لَمْ تُنْذِرْهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ۝١١

12. Mazima ggwe olabula oyo agoberera okubuulirira era nga atya *Allah* Ow'ekisa mu kyaama. Kale muwe amawulire ag'essanyu ag'okusonyiyibwa n'empeera ey'ekitiibwa.

اِنَّمَا تُنْذِرُ مَنِ اتَّبَعَ الذِّكْرَ وَخَشِيَ الرَّحْمٰنَ بِالْغَيْبِ ۚ فَبَشِّرْهُ بِمَغْفِرَةٍ وَّاَجْرٍ كَرِيْمٍ ۝١٢

13. Mazima Ffe tuzuukiza abafu era netuwandiika n'ebyo bye bakulembeza ne bye baleka emabega era buli kimu tukikuumira mu Kitabo ekitangaaza.

اِنَّا نَحْنُ نُحْيِ الْمَوْتٰى وَنَكْتُبُ مَا قَدَّمُوْا وَاٰثَارَهُمْ ۣ وَكُلَّ شَيْءٍ اَحْصَيْنٰهُ فِيْٓ اِمَامٍ مُّبِيْنٍ ۝١٣

### Ruku 2

14. Era baleetere eky'okulabirako eky'abantu b'omu kibuga awo nga Ababaka bakituuseeko.

وَاضْرِبْ لَهُمْ مَّثَلًا اَصْحٰبَ الْقَرْيَةِ ۘ اِذْ جَآءَهَا الْمُرْسَلُوْنَ ۝١٤

---

*36:2. Owange ggwe Omukulembeze Omutuukirivu*

15. Awo bwe twatuma gye bali A*babaka* babiri kale nebabalimbisa, olwo A*babaka* netubongeramu amaanyi n'owokusatu, nebagamba nti: Mazima tuli Babaka gye muli.

إِذْ أَرْسَلْنَا إِلَيْهِمُ اثْنَيْنِ فَكَذَّبُوهُمَا فَعَزَّزْنَا بِثَالِثٍ فَقَالُوا إِنَّا إِلَيْكُم مُّرْسَلُونَ ﴿١٥﴾

16. Nebagamba nti: Mmwe temuli kirala wabula muli bantu nga ffe era *Allah* Omusaasizi ennyo tassanga kintu kyonna, wabula mmwe mulimba bulimbi.

قَالُوا مَا أَنتُمْ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا وَمَا أَنزَلَ الرَّحْمَٰنُ مِن شَيْءٍ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا تَكْذِبُونَ ﴿١٦﴾

17. Nebagamba nti: Ddala Mukama waffe amanyi bulungi nti ddala tuli Babaka *be* gye muli.

قَالُوا رَبُّنَا يَعْلَمُ إِنَّا إِلَيْكُمْ لَمُرْسَلُونَ ﴿١٧﴾

18. Era ffe tetuvunaanyizibwa okuggyako okutuusa obubaka mu lwaatu.

وَمَا عَلَيْنَا إِلَّا الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ﴿١٨﴾

19. *Abatakkiriza* nebagamba nti: Mazima tufunye nnyo ekikwa ku lwammwe. Naye bwe muteekomeko, ddala tujja kubakuba amayinja era ddala mujja kutuukibwako ekibonerezo ekirumya okuva gye tuli.

قَالُوا إِنَّا تَطَيَّرْنَا بِكُمْ ۖ لَئِن لَّمْ تَنتَهُوا لَنَرْجُمَنَّكُمْ وَلَيَمَسَّنَّكُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٩﴾

20. *Abatume* nebagamba nti: Ekikwa kyammwe kiri mu mmwe. *Mugamba mutyo* lwa kuba nti mubuuliriddwa? Nedda, muli bantu abasukkiridde *obubi.*

قَالُوا طَائِرُكُم مَّعَكُمْ ۚ أَئِن ذُكِّرْتُم ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُونَ ﴿٢٠﴾

21 . Olwo omusajja kwe kujja ng'adduka okuva mu kitundu eky'ewala mu kibuga, n'agamba nti: Bannange, mugoberere Abatume.

وَجَاءَ مِنْ أَقْصَى الْمَدِينَةِ رَجُلٌ يَسْعَىٰ قَالَ يَا قَوْمِ اتَّبِعُوا الْمُرْسَلِينَ ﴿٢١﴾

22. Mugoberere abo abatabasaba mpeera ate nga balung'amu.

اتَّبِعُوا مَن لَّا يَسْأَلُكُمْ أَجْرًا وَهُم مُّهْتَدُونَ ﴿٢٢﴾

**Juzu 23**

23. Ye nnina *nsonga* ki obutasinza Oyo eyantonda ate nga gy'ali gye mulizzibwa?

وَمَا لِيَ لَا أَعْبُدُ الَّذِي فَطَرَنِي وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٣﴾

24. Abaffe, ate ntwale abasinzibwa abalala ebbali we? Singa *Allah* Ow'ekisa ennyo anjagaliza akabi, okuwolereza kwabwe tekungasa n'akatono wadde tebasobola kumponya.

أَأَتَّخِذُ مِن دُونِهِ آلِهَةً إِن يُرِدْنِ الرَّحْمَٰنُ بِضُرٍّ لَّا تُغْنِ عَنِّي شَفَاعَتُهُمْ شَيْئًا وَلَا يُنقِذُونِ ﴿٢٤﴾

25. Olwo nange ddala mba ndi mu kubula kwa lwaatu.

إِنِّي إِذًا لَّفِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٢٥﴾

26. Mazima nze nzikiririza mu Mukama wammwe, kale mumpulirize.

إِنِّي آمَنتُ بِرَبِّكُمْ فَاسْمَعُونِ ﴿٢٦﴾

27. Kyagambibwa nti: Yingira mu Janna. Nagamba nti: O! Kale singa ne bannange baamanya,

قِيلَ ادْخُلِ الْجَنَّةَ ۖ قَالَ يَا لَيْتَ قَوْمِي يَعْلَمُونَ ﴿٢٧﴾

28. Nga Mukama wange bwe yansonyiwa era n'anfuula *omu* mw'abo ab'ekitiibwa!

بِمَا غَفَرَ لِي رَبِّي وَجَعَلَنِي مِنَ الْمُكْرَمِينَ ﴿٢٨﴾

29. Era tetwaweereza eri eggwanga lye ggye lyonna oluvannyuma lwe okuva mu ggulu era kyaali tekitwetaagisa na kuweereza.

وَمَا أَنْزَلْنَا عَلَىٰ قَوْمِهِ مِنْ بَعْدِهِ مِنْ جُنْدٍ مِنَ السَّمَاءِ وَمَا كُنَّا مُنْزِلِينَ ﴿٢٩﴾

30. Anti tewaali kirala okuggyako olubwatuka lumu, okwejjuukiriza nga baweddewo!

إِنْ كَانَتْ إِلَّا صَيْحَةً وَاحِدَةً فَإِذَا هُمْ خَامِدُونَ ﴿٣٠﴾

31. Kya kusaalirwa eri abantu, *kuba* tebajjirwa Mutume yenna, wabula bamujerega.

يَا حَسْرَةً عَلَى الْعِبَادِ ۚ مَا يَأْتِيهِمْ مِنْ رَسُولٍ إِلَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٣١﴾

32. Abaffe, tebalaba emirembe emeka gye twazikiriza olubereberye lwabwe nti bo tebakyadda gye bali?

أَلَمْ يَرَوْا كَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُمْ مِنَ الْقُرُونِ أَنَّهُمْ إِلَيْهِمْ لَا يَرْجِعُونَ ﴿٣٢﴾

33. Era bonna wamu ddala ba kuleetebwa mu maaso gaffe.

وَإِنْ كُلٌّ لَمَّا جَمِيعٌ لَدَيْنَا مُحْضَرُونَ ﴿٣٣﴾

**Ruku 3**

34. N'akabonero gye bali y'ensi enfu: tugizuukiza era netumeza mu yo empeke, kale ku zo kwe balya.

وَآيَةٌ لَهُمُ الْأَرْضُ الْمَيْتَةُ أَحْيَيْنَاهَا وَأَخْرَجْنَا مِنْهَا حَبًّا فَمِنْهُ يَأْكُلُونَ ﴿٣٤﴾

35. Era tuteeka mu yo ensuku z'emitende n'emizabibu, era netufukumula mu yo ensulo,

وَجَعَلْنَا فِيهَا جَنَّاتٍ مِنْ نَخِيلٍ وَأَعْنَابٍ وَفَجَّرْنَا فِيهَا مِنَ الْعُيُونِ ﴿٣٥﴾

36. Balyooke balye ku bibala bya zo, so nga emikono gyabwe si gy'egibikola. Abaffe, tebeebaza?

لِيَأْكُلُوا مِنْ ثَمَرِهِ وَمَا عَمِلَتْهُ أَيْدِيهِمْ ۖ أَفَلَا يَشْكُرُونَ ﴿٣٦﴾

37. Omutukuvu y'Oyo eyatonda byonna nga bibiribibiri (ekisajja n'ekikazi) kw'ebyo ensi by'emeza, ne mu bo bennyini, ne mw'ebyo bye batamanyi.

سُبْحَانَ الَّذِي خَلَقَ الْأَزْوَاجَ كُلَّهَا مِمَّا تُنْبِتُ الْأَرْضُ وَمِنْ أَنْفُسِهِمْ وَمِمَّا لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٧﴾

38. N'akabonero gye bali ky'ekiro kye tuyubulamu emisana, okwejjuukiriza nga bali mu kizikiza.

وَآيَةٌ لَهُمُ اللَّيْلُ نَسْلَخُ مِنْهُ النَّهَارَ فَإِذَا هُمْ مُظْلِمُونَ ﴿٣٨﴾

39. N'enjuba etambula nga egoba kkubo eryagitegekerwa. Okwo nno kwe kugereka kwa Luwangula, Omumanyi wa byonna.

وَالشَّمْسُ تَجْرِي لِمُسْتَقَرٍّ لَهَا ۚ ذَٰلِكَ تَقْدِيرُ الْعَزِيزِ الْعَلِيمِ ﴿٣٩﴾

40. N'omwezi twagugerekera emitendera *gye guyitamu* okutuusa lwe guddayo neguba ng'olukindukindu lw'omutende olukalu olw'edda.

وَالْقَمَرَ قَدَّرْنَاهُ مَنَازِلَ حَتَّىٰ عَادَ كَالْعُرْجُونِ الْقَدِيمِ ﴿٤٠﴾

لَا الشَّمْسُ يَنْۢبَغِيْ لَهَآ اَنْ تُدْرِكَ الْقَمَرَ وَلَا الَّيْلُ سَابِقُ النَّهَارِ ۭ وَكُلٌّ فِيْ فَلَكٍ يَّسْبَحُوْنَ ۝٤١

41. Tekisoboka njuba okutuuka ku mwezi, wadde ekiro okuyisa emisana; so nga byonna biri ku nkulungo emu kwe biseeyeeyeza.

وَاٰيَةٌ لَّهُمْ اَنَّا حَمَلْنَا ذُرِّيَّتَهُمْ فِي الْفُلْكِ الْمَشْحُوْنِ ۝٤٢

42. N'akabonero gye bali kali nti Ffe tusitula abaana baabwe mu kyombo ekijjuzibbwa.

وَخَلَقْنَا لَهُمْ مِّنْ مِّثْلِهٖ مَا يَرْكَبُوْنَ ۝٤٣

43. Era tulibakolerayo *n'ebidduka ebirala* ebikifaanana bye balyebagala.

وَاِنْ نَّشَاْ نُغْرِقْهُمْ فَلَا صَرِيْخَ لَهُمْ وَلَا هُمْ يُنْقَذُوْنَ ۝٤٤

44. Ate bwe tuba nga twagadde, tubasaanyaawo; era tebaba na mwasirizi wadde tebalokolebwa,

اِلَّا رَحْمَةً مِّنَّا وَمَتَاعًا اِلٰى حِيْنٍ ۝٤٥

45. Okuggyako nga kubadde kusaasira okuva gye tuli n'okweyagaza okumala akaseera.

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمُ اتَّقُوْا مَا بَيْنَ اَيْدِيْكُمْ وَمَا خَلْفَكُمْ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ۝٤٦

46. Era bwe bagambibwa nti: Mwegendereze ebyo ebiri mu maaso gammwe n'ebiri emabega wammwe mulyooke musaasirwe, *tebafaayo.*

وَمَا تَاْتِيْهِمْ مِّنْ اٰيَةٍ مِّنْ اٰيٰتِ رَبِّهِمْ اِلَّا كَانُوْا عَنْهَا مُعْرِضِيْنَ ۝٤٧

47. Era tebatuukwako kabonero konna mu bubonero bwa Mukama waabwe, wabula bakakuba mabega.

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمْ اَنْفِقُوْا مِمَّا رَزَقَكُمُ اللّٰهُ ۙ قَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَنُطْعِمُ مَنْ لَّوْ يَشَاۗءُ اللّٰهُ اَطْعَمَهٗٓ ڰ اِنْ اَنْتُمْ اِلَّا فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ۝٤٨

48. Era bwe bagambibwa nti: Mutoole okuva mw'ebyo Allah bye yabagabira, abo abatakkiriza bagamba abo abakkiriza nti: Abaffe, tuliise oyo Allah gwe yaaliriisizza singa yali ayagadde? Mmwe temuli kirala wabula muli mu kubula kwa lwaatu.

وَيَقُوْلُوْنَ مَتٰى هٰذَا الْوَعْدُ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ۝٤٩

49. Era bagamba nti: Ye okusuubiza kuno kwa ddi, obanga mwogera mazima?

مَا يَنْظُرُوْنَ اِلَّا صَيْحَةً وَّاحِدَةً تَاْخُذُهُمْ وَهُمْ يَخِصِّمُوْنَ ۝٥٠

50. Tebalina kye balinda okuggyako olubwatuka lumu olulibavumbagira nga bali mu kutotoogana.

فَلَا يَسْتَطِيْعُوْنَ تَوْصِيَةً وَّلَآ اِلٰٓى اَهْلِهِمْ يَرْجِعُوْنَ ۝٥١

51. Kale tebalisobola na kulaama wadde n'eri ab'ewaabwe tebaliddayo.

**Ruku 4**

وَنُفِخَ فِي الصُّوْرِ فَاِذَا هُمْ مِّنَ الْاَجْدَاثِ اِلٰى رَبِّهِمْ يَنْسِلُوْنَ ۝٥٢

52. Era eng'ombe erifuuyibwa, okwejjuukiriza nga bavudde mu ntaana, beeyuna eri Mukama waabwe.

قَالُوْا يٰوَيْلَنَا مَنْۢ بَعَثَنَا مِنْ مَّرْقَدِنَا ۜ

53. Baligamba nti: Nga zitusanze! Ani atuzuukusizza mu bwebakiro bwaffe?

هَٰذَا مَا وَعَدَ الرَّحْمَٰنُ وَصَدَقَ الْمُرْسَلُونَ ﴿٥٢﴾

*Baligambibwa nti:* Kino *Allah* Omusaasizi ennyo kye yabasuubiza, n'Abatume baayogera mazima.

إِن كَانَتْ إِلَّا صَيْحَةً وَاحِدَةً فَإِذَا هُمْ جَمِيعٌ لَّدَيْنَا مُحْضَرُونَ ﴿٥٣﴾

54. Tewaliba *kirala* okuggyako olubwatuka lumu, okwejjuukiriza nga bonna baleeteddwa mu maaso gaffe.

فَالْيَوْمَ لَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْئًا وَلَا تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٥٤﴾

55. Kale kw'olwo tewali muntu aliryazaamaanyizibwa kintu kyonna era temulisasulwa okuggyako olw'ebyo bye mwakolanga.

إِنَّ أَصْحَابَ الْجَنَّةِ الْيَوْمَ فِي شُغُلٍ فَاكِهُونَ ﴿٥٥﴾

56. Mazima abantu b'omu Janna kw'olwo baliba mu kwetala nga bajaganya.

هُمْ وَأَزْوَاجُهُمْ فِي ظِلَالٍ عَلَى الْأَرَائِكِ مُتَّكِئُونَ ﴿٥٦﴾

57. Bo ne bakyala baabwe balibeera mu bisiikirize nga bagalaamiridde ku ntebe empunde, engulumivu.

لَهُمْ فِيهَا فَاكِهَةٌ وَلَهُم مَّا يَدَّعُونَ ﴿٥٧﴾

58. Balifuniramu ebibala, era balifuna buli kye baliragiriza.

سَلَامٌ قَوْلًا مِّن رَّبٍّ رَّحِيمٍ ﴿٥٨﴾

59. 'Salaam' (Mirembe) ky'ekigambo *ky'okulamusa kye balikozesa* ekyava eri Mukama Ow'ekisa.

وَامْتَازُوا الْيَوْمَ أَيُّهَا الْمُجْرِمُونَ ﴿٥٩﴾

60. *Allah aligamba nti:* Olwa leero mweyawule *muve mu bakozi b'ebirungi,* abange mmwe aboonoonyi!

أَلَمْ أَعْهَدْ إِلَيْكُمْ يَا بَنِي آدَمَ أَن لَّا تَعْبُدُوا الشَّيْطَانَ ۖ إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ﴿٦٠﴾

61. Abange mmwe abaana ba Ādamu, saabalagira nti temusinzanga Sitaani, mazima ye mulabe wa lwaatu gye muli?

وَأَنِ اعْبُدُونِي ۚ هَٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٦١﴾

62. Era nti: Musinze Nze nzekka? Lino ly'ekkubo eggolokofu.

وَلَقَدْ أَضَلَّ مِنكُمْ جِبِلًّا كَثِيرًا ۖ أَفَلَمْ تَكُونُوا تَعْقِلُونَ ﴿٦٢﴾

63. Era ddala S*itaani* yabuza abantu nkumu mu mmwe. Abaffe, mwaali temukozesa magezi?

هَٰذِهِ جَهَنَّمُ الَّتِي كُنتُمْ تُوعَدُونَ ﴿٦٣﴾

64. Eno nno ye Jahannamu gye mwasuubizibwanga.

اصْلَوْهَا الْيَوْمَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿٦٤﴾

65. Mugiyingire olwa leero, kubanga temwakkiriza.

الْيَوْمَ نَخْتِمُ عَلَىٰ أَفْوَاهِهِمْ وَتُكَلِّمُنَا أَيْدِيهِمْ وَتَشْهَدُ أَرْجُلُهُم بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٦٥﴾

66. Olwa leero tujja kussa envumbo ku mimwa gyabwe, emikono gyabwe gitutegeeze *bye baakola,* n'amagulu gaabwe gajulire kw'ebyo bye baakolanga.

وَلَوْ نَشَاءُ لَطَمَسْنَا عَلَىٰ أَعْيُنِهِمْ فَاسْتَبَقُوا الصِّرَاطَ فَأَنَّىٰ يُبْصِرُونَ ﴿٦٦﴾

67. Era singa twayagala, ddala twalibajjeemu amaaso gaabwe, awo nno lwe baalyeyunye *okunoonya* ekkubo. Naye olwo

baalirabye batya?.

68. Era singa twayagala, twalibasibidde mu bifo byabwe, olwo tebaalisobodde *kutambula* kugenda mu maaso wadde okudda emabega.

وَلَوْ نَشَاءُ لَمَسَخْنَاهُمْ عَلَىٰ مَكَانَتِهِمْ فَمَا اسْتَطَاعُوا مُضِيًّا وَلَا يَرْجِعُونَ ﴿٦٨﴾

**Ruku 5**

69. Era buli gwe tuba tuwangaazizza, tumunafuya mu butonde. Abaffe, era tebaategeere?

وَمَنْ نُعَمِّرْهُ نُنَكِّسْهُ فِي الْخَلْقِ ۖ أَفَلَا يَعْقِلُونَ ﴿٦٩﴾

70. Era *Nabbi* tetumuyigirizanga bitontome era tebimusaanira. Kino si kirala wabula ky'Ekijjukiza era ye Kur'ān, Etangaaza.

وَمَا عَلَّمْنَاهُ الشِّعْرَ وَمَا يَنْبَغِي لَهُ ۚ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ وَقُرْآنٌ مُبِينٌ ﴿٧٠﴾

71. *Twagissa* eryooke erabule oyo omulamu, n'ensala eryooke ekakate ku batakkiriza.

لِيُنْذِرَ مَنْ كَانَ حَيًّا وَيَحِقَّ الْقَوْلُ عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٧١﴾

72. Abaffe, tebalaba nga bwe twabatondera ebisolo ebyo emikono gyaffe bye gyakola ate bo ne baba bakama ba byo?

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا خَلَقْنَا لَهُمْ مِمَّا عَمِلَتْ أَيْدِينَا أَنْعَامًا فَهُمْ لَهَا مَالِكُونَ ﴿٧٢﴾

73. Era twabibagondeza balyooke beebagale ebimu ku byo era n'ebirala babirya.

وَذَلَّلْنَاهَا لَهُمْ فَمِنْهَا رَكُوبُهُمْ وَمِنْهَا يَأْكُلُونَ ﴿٧٣﴾

74. Era babirinamu n'emigaso emirala mingi n'ebyokunywa. Abaffe, tebeebaze?

وَلَهُمْ فِيهَا مَنَافِعُ وَمَشَارِبُ ۖ أَفَلَا يَشْكُرُونَ ﴿٧٤﴾

75. Naye era beefunirayo abasinzibwa abalala ebbali wa Allah mbu balyooke bayambibwe.

وَاتَّخَذُوا مِنْ دُونِ اللَّهِ آلِهَةً لَعَلَّهُمْ يُنْصَرُونَ ﴿٧٥﴾

76. Tebasobola kubayamba *wabula* ate bo be baliba ekibinja ekirireetebwa ku bo *okubalumiriza.*

لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَهُمْ وَهُمْ لَهُمْ جُنْدٌ مُحْضَرُونَ ﴿٧٦﴾

77. Kale okwogera kwabwe kuleme kukunakuwaza. Mazima Ffe tumanyi bye bakisa ne bye booleka.

فَلَا يَحْزُنْكَ قَوْلُهُمْ ۘ إِنَّا نَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٧﴾

78. Abaffe, omuntu talaba nga bwe twamutonda mu ttondo ly'amazzi agazaala, okwejjuukiriza ng'ate ye muyombi ow'olwaatu.

أَوَلَمْ يَرَ الْإِنْسَانُ أَنَّا خَلَقْنَاهُ مِنْ نُطْفَةٍ فَإِذَا هُوَ خَصِيمٌ مُبِينٌ ﴿٧٨﴾

79. Era ateekawo n'ebyokutugerageranyiza-ako, kyokka neyeerabira okutondebwa kwe, n'agamba nti: Ani alizuukiza amagumba nga gamaze okusensebuka?

وَضَرَبَ لَنَا مَثَلًا وَنَسِيَ خَلْقَهُ ۖ قَالَ مَنْ يُحْيِي الْعِظَامَ وَهِيَ رَمِيمٌ ﴿٧٩﴾

80. Gamba nti: Oyo eyagatonda omulundi ogwasooka y'aligazuukiza era Ye y'amanyi obulungi buli kitonde.

قُلْ يُحْيِيهَا الَّذِي أَنْشَأَهَا أَوَّلَ مَرَّةٍ ۖ وَهُوَ بِكُلِّ خَلْقٍ عَلِيمٌ ﴿٨٠﴾

الَّذِي جَعَلَ لَكُم مِّنَ الشَّجَرِ الْأَخْضَرِ نَارًا فَإِذَا أَنتُم مِّنْهُ تُوقِدُونَ ﴿٨١﴾

81. Y'oyo eyabakolera omuliro okuva mu muti omubisi, okwejjuukiriza nga ku gwo mmwe kwe mukoleeza.

أَوَلَيْسَ الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ بِقَادِرٍ عَلَىٰ أَن يَخْلُقَ مِثْلَهُم ۚ بَلَىٰ وَهُوَ الْخَلَّاقُ الْعَلِيمُ ﴿٨٢﴾

82. Abaffe, Oyo eyatonda eggulu n'ensi y'atasobola kutondayo babafaanana? Anti ddala Ye ye Ssaabatonzi, Omumanyi wa byonna.

إِنَّمَا أَمْرُهُ إِذَا أَرَادَ شَيْئًا أَن يَقُولَ لَهُ كُن فَيَكُونُ ﴿٨٣﴾

83. Mazima ekiragiro kye bw'aba nga ayagadde ekintu kyonna, kale akigamba bugambi nti: Ba! olwo ne kitandika okuba.

فَسُبْحَانَ الَّذِي بِيَدِهِ مَلَكُوتُ كُلِّ شَيْءٍ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٨٤﴾

84. Kale Omutukuvu y'Oyo alina mu mukono gwe obuyinza bwa buli kimu era gy'ali mwenna gye mulizzibwa.




## سُورَةُ الصّٰٓفّٰتِ مَكِّيَّةٌ ٣٧




## AL-ṢĀFFĀT

*(Yakka lubeberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Njuliza abo abasimba ennyiriri olusimba,

وَالصّٰٓفّٰتِ صَفًّا ﴿٢﴾

3. Olwo nebatwala *abalabe* ekirinnyamutikka,

فَالزّٰجِرٰتِ زَجْرًا ﴿٣﴾

4. Ate nebasoma *okubuulirirwa okuli mu Kur'āni* Ekijjukiza,

فَالتّٰلِيٰتِ ذِكْرًا ﴿٤﴾

5. Mazima Omusinzibwa wammwe ali Omu yekka,

اِنَّ اِلٰهَكُمْ لَوَاحِدٌ ﴿٥﴾

6. Mukama w'eggulu n'ensi n'ebyo ebiri wakati wa byombi era ye Mukama w'ebuvanjuba yonna.

رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَرَبُّ الْمَشَارِقِ ﴿٦﴾

7. Mazima twawunda eggulu ly'okumpimpi n'amatiribona g'emmunyeenye,

اِنَّا زَيَّنَّا السَّمَآءَ الدُّنْيَا بِزِيْنَةِ ِالْكَوَاكِبِ ﴿٧﴾

8. Era netulikuuma ku buli Sitaani omujeemu.

وَحِفْظًا مِّنْ كُلِّ شَيْطٰنٍ مَّارِدٍ ﴿٨﴾

9. *Sitaani* teziyinza kuwuliriza mu lukiiko lw'oku ntikko *ne bwe zigezaako zitya* era zikasukirwa *kibonoomu* okuva buli ludda,

لَا يَسَّمَّعُوْنَ اِلَى الْمَلَاِ الْاَعْلٰى وَيُقْذَفُوْنَ مِنْ كُلِّ جَانِبٍ ﴿٩﴾

10. Nga zisindiikirizibwa, era zirina n'ekibonerezo eky'olubeerera.

دُحُوْرًا وَّلَهُمْ عَذَابٌ وَّاصِبٌ ﴿١٠﴾

11. Wabula buli *agezaako* okunyakula *ebyaama* obunyakuzi, alondoolwa kibonoomu ayakaayakana.

اِلَّا مَنْ خَطِفَ الْخَطْفَةَ فَاَتْبَعَهٗ شِهَابٌ ثَاقِبٌ ﴿١١﴾

12. Kale babuuze *nti*: Abaffe, bo bye bakola by'ebisinga obugumu oba Ffe bye twatonda? Mazima bo twabatonda mu budongo obukwatira.

فَاسْتَفْتِهِمْ اَهُمْ اَشَدُّ خَلْقًا اَمْ مَّنْ خَلَقْنَا ؕ اِنَّا خَلَقْنٰهُمْ مِّنْ طِيْنٍ لَّازِبٍ ﴿١٢﴾

13. Ddala ggwe weewuunya, ate bo bajerega bujerezi.

بَلْ عَجِبْتَ وَيَسْخَرُوْنَ ﴿١٣﴾

14. Ate bwe babuulirirwa, tebafaayo.

وَاِذَا ذُكِّرُوْا لَا يَذْكُرُوْنَ ﴿١٤﴾

15. Era ne bwe balaba akabonero konna, bajerega bujerezi.

وَاِذَا رَاَوْا اٰيَةً يَّسْتَسْخِرُوْنَ ﴿١٥﴾

16. Nga bagamba nti: Kino si kirala wabula kubuzaabuza kwa nkukunala.

وَقَالُوْٓا اِنْ هٰذَآ اِلَّا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٦﴾

17. *Nga beebuuza nti:* Abaffe, bwe tulimala okufa nga tufuuse ttaka na magumba, ddala

ءَاِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَّعِظَامًا ءَاِنَّا

لَمَبْعُوثُونَ ﴿١٧﴾

ate tulizuukizibwa?

أَوَآبَاؤُنَا الْأَوَّلُونَ ﴿١٨﴾

18. Kazzi mbu ne bakitaffe ab'edda *nabo*?

قُلْ نَعَمْ وَأَنْتُمْ دَاخِرُونَ ﴿١٩﴾

19. Gamba nti: Yee! Era muliswazibwa.

فَإِنَّمَا هِيَ زَجْرَةٌ وَاحِدَةٌ فَإِذَا هُمْ يَنْظُرُونَ ﴿٢٠﴾

20. Kale ddala lwo luliba olukowoola lumu, okwejjuukiriza nga batunula!

وَقَالُوا يَا وَيْلَنَا هَٰذَا يَوْمُ الدِّينِ ﴿٢١﴾

21. Era baligamba nti: Zitusanze! Mazima luno lwe lunaku lw'okusasulwa.

هَٰذَا يَوْمُ الْفَصْلِ الَّذِي كُنْتُمْ بِهِ تُكَذِّبُونَ ﴿٢٢﴾

22. Luno lwe lunaku lw'okulamula lwe mwali mulimbisa.

**Ruku 2**

احْشُرُوا الَّذِينَ ظَلَمُوا وَأَزْوَاجَهُمْ وَمَا كَانُوا يَعْبُدُونَ ﴿٢٣﴾

23. *Ba malayika baligambibwa nti:* Mukung'aanye abo abaayonoona ne bannaabwe n'ebyo bye baasinzanga

مِنْ دُونِ اللَّهِ فَاهْدُوهُمْ إِلَىٰ صِرَاطِ الْجَحِيمِ ﴿٢٤﴾

24. Ebbali wa Allah; kale muboolekeze eri ekkubo ly'omuliro;

وَقِفُوهُمْ إِنَّهُمْ مَسْئُولُونَ ﴿٢٥﴾

25. Era mubayimirize, kuba ddala bateekwa okubuuzibwa.

مَا لَكُمْ لَا تَنَاصَرُونَ ﴿٢٦﴾

26. *Balibuuzibwa nti*: Mubadde ki, nga temuyambagana?

بَلْ هُمُ الْيَوْمَ مُسْتَسْلِمُونَ ﴿٢٧﴾

27. Naye nno kw'olwo balijeemulukukira ddala.

وَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَاءَلُونَ ﴿٢٨﴾

28. Era balyolekagana bokka na bokka nga bwe basimbagana ebibuuzo.

قَالُوا إِنَّكُمْ كُنْتُمْ تَأْتُونَنَا عَنِ الْيَمِينِ ﴿٢٩﴾

29. Baligamba nti: Mazima mmwe mwatufulumanga ku ddyo.

قَالُوا بَلْ لَمْ تَكُونُوا مُؤْمِنِينَ ﴿٣٠﴾

30. Balibaddamu nti: Nedda, mmwe bennyini mmwe mutaali bakkiriza.

وَمَا كَانَ لَنَا عَلَيْكُمْ مِنْ سُلْطَانٍ ۖ بَلْ كُنْتُمْ قَوْمًا طَاغِينَ ﴿٣١﴾

31. Kuba ffe tetwalina buyinza bwonna ku mmwe; wabula mmwe bennyini mwali bantu bajeemu.

فَحَقَّ عَلَيْنَا قَوْلُ رَبِّنَا ۖ إِنَّا لَذَائِقُونَ ﴿٣٢﴾

32. Kale kati ensala ya Mukama waffe emaze okutukakatako, tuteekwa buteekwa okuloza *ku kibonerezo*.

فَأَغْوَيْنَاكُمْ إِنَّا كُنَّا غَاوِينَ ﴿٣٣﴾

33. *Temutunenya*, twababuza kuba naffe twali babuze.

فَإِنَّهُمْ يَوْمَئِذٍ فِي الْعَذَابِ مُشْتَرِكُونَ ﴿٣٤﴾

34. Kale abo kw'olwo be baliba mu kibonerezo nga bali bumu.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَفْعَلُ بِالْمُجْرِمِينَ ﴿٣٥﴾

35. Mazima bwe tutyo bwe tuyisa aboonoonyi.

إِنَّهُمْ كَانُوا إِذَا قِيلَ لَهُمْ لَا إِلَٰهَ إِلَّا اللَّهُ يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٣٦﴾

36. Mazima baali nga bwe bagambibwa nti: Teri Musinzibwa mulala okuggyako Allah, nga beekuluntaza.

وَيَقُولُونَ أَئِنَّا لَتَارِكُو آلِهَتِنَا لِشَاعِرٍ مَّجْنُونٍ ﴿٣٧﴾

37. Era nga bagamba nti: Abaffe, tulekeyo bakatonda baffe olw'omuyiiya w'ebitontome omulogovvu?

بَلْ جَاءَ بِالْحَقِّ وَصَدَّقَ الْمُرْسَلِينَ ﴿٣٨﴾

38. Ddala *oyo gwe mujerega* y'aleese amazima n'akakasa n'obutuufu bw'Abatume *bonna.*

إِنَّكُمْ لَذَائِقُو الْعَذَابِ الْأَلِيمِ ﴿٣٩﴾

39. Mazima mujja kuloza ku kibonerezo ekirumya.

وَمَا تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٤٠﴾

40. Era temujja kusasulwa okuggyako olw'ebyo bye mwakolanga,

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿٤١﴾

41. Okuggyako abaweereza ba Allah abalondemu;

أُولَٰئِكَ لَهُمْ رِزْقٌ مَّعْلُومٌ ﴿٤٢﴾

42. Abo be balifuna okugabulwa okumanyiddwa:

فَوَاكِهُ ۖ وَهُم مُّكْرَمُونَ ﴿٤٣﴾

43. *Okw'*ebibala; era baweebwe n'ebitiibwa,

فِي جَنَّاتِ النَّعِيمِ ﴿٤٤﴾

44. Nga bali mu Janna ey'essanyu erijjuvu,

عَلَىٰ سُرُرٍ مُّتَقَابِلِينَ ﴿٤٥﴾

45. *Nga bali* ku ntebe empunde, nga batunuuliganye.

يُطَافُ عَلَيْهِم بِكَأْسٍ مِّن مَّعِينٍ ﴿٤٦﴾

46. Balyetooloozwamu ekikopo *ky'ekyokunywa* ekiva mu nsulo ezitiiriika,

بَيْضَاءَ لَذَّةٍ لِّلشَّارِبِينَ ﴿٤٧﴾

47. *Eky'okunywa* ekyeru tukutuku ekiwoomera abanywi,

لَا فِيهَا غَوْلٌ وَلَا هُمْ عَنْهَا يُنزَفُونَ ﴿٤٨﴾

48. Ekitalibaamu kitamiiza era tebaliyenjebuka ku lwa kyo.

وَعِندَهُمْ قَاصِرَاتُ الطَّرْفِ عِينٌ ﴿٤٩﴾

49. Era baliba n'abakyala abeekuumi, ab'amaaso ag'endege,

كَأَنَّهُنَّ بَيْضٌ مَّكْنُونٌ ﴿٥٠﴾

50. Nga baling'anga amagi* amakusike.

---

*37:50. 'Baidhun' ( بَيْضٌ ) ne 'baidhatun' ( بَيْضَةٌ ) byombi bitegeeza eggi lya maaya oba ery'ekinyonyi ekirala kyonna. Mu njongera y'Abawarabu 'huwa baidhatul balad' ( هُوَ بَيْضَةُ الْبَلَدِ ) kitegeeza omuntu akuumwa obulungi obutiribiri nga maaya bw'ekuuma eggi lya yo obutiribiri olw'akaana akaba mu lyo — anti likuumwa mpanga. N'oluusi kikozesebwa okutegeeza omuntumulamu atasangikasangika, okufaananako n'eggi eribeera lyokka. Ekigambo kino era kikozesebwa ku muntu ow'ekitiibwa ennyo oba omwami, oba mu nkozesa eno nti: Gundi 'balad', nga kitegeeza nti abantu bonna bamweyunira era muganzi gye bali okufananako n'ekibuga 'balad' (الْبَلَدِ) oba ekifo abantu kye bettanira ennyo olw'obulungi bwa kyo. Abawarabu era bakozesa enjogera eno ku muntu omumanyifu ennyo nga wa ttutumu ate nga n'abantu bamuwuliriramu nnyo oba nga bamutendereza nnyo olw'ebirungi by'akola n'empisa ze ennungi. N'olwensonga zino zonna 'baidhun maknoon' ( بَيْضٌ مَّكْنُونٌ ) kiba kitegeeza amakula ga Janna agakuumibwa obutiribiri ate nga malungi okuzaama.*

51. Kale balyolekagana bokka na bokka nga bwe beebuuzaganya.

فَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَاءَلُونَ ﴿٥١﴾

52. Omwogezi omu mu bo aligamba nti: Ddala nze nalina mukwano gwange,

قَالَ قَائِلٌ مِّنْهُمْ إِنِّي كَانَ لِي قَرِينٌ ﴿٥٢﴾

53. Eyagambanga nti: Kazzi naawe oli mw'abo abakakasa nti kituufu,

يَقُولُ أَئِنَّكَ لَمِنَ الْمُصَدِّقِينَ ﴿٥٣﴾

54. Nti bwe tulifa netufuuka ettaka n'amagumba *amasa,* mbu era tulilamulwa?

أَئِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَامًا أَئِنَّا لَمَدِينُونَ ﴿٥٤﴾

55. *Omwogezi* aligamba nti: Abaffe, munaalingiza ?

قَالَ هَلْ أَنتُم مُّطَّلِعُونَ ﴿٥٥﴾

56. Kale aliringiza n'amulaba ng'ali wakati mu muliro.

فَاطَّلَعَ فَرَآهُ فِي سَوَاءِ الْجَحِيمِ ﴿٥٦﴾

57. Aligamba nti: Amazima ga Allah, kata onsaanyeewo.

قَالَ تَاللَّهِ إِن كِدتَّ لَتُرْدِينِ ﴿٥٧﴾

58. Singa tekwali kusaasira kwa Mukama wange, mazima nange naalibadde mw'abo abaleeteddwa *mu gwo.*

وَلَوْلَا نِعْمَةُ رَبِّي لَكُنتُ مِنَ الْمُحْضَرِينَ ﴿٥٨﴾

59. Kazzi ffe tetuli ba kufa nate,

أَفَمَا نَحْنُ بِمَيِّتِينَ ﴿٥٩﴾

60. Okuggyako okufa kwaffe okwasooka era tetuli na ba kubonerezebwa?

إِلَّا مَوْتَتَنَا الْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿٦٠﴾

61. Mazima buno bwe buwanguzi obusuffu!

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿٦١﴾

62. Kale olw'ebiringa bino, abakola bye baba bakolerera.

لِمِثْلِ هَٰذَا فَلْيَعْمَلِ الْعَامِلُونَ ﴿٦٢﴾

63. Abaffe, okusembeza okulinga okwo kwe kusinga obulungi oba okw'omuti gwa Zaqqūmi?

أَذَٰلِكَ خَيْرٌ نُّزُلًا أَمْ شَجَرَةُ الزَّقُّومِ ﴿٦٣﴾

64. Mazima gwo twagufuula kigezo eri aboononyi.

إِنَّا جَعَلْنَاهَا فِتْنَةً لِّلظَّالِمِينَ ﴿٦٤﴾

65. Ddala gwo gwe muti ogusibukira ddala ku ntobo ya Jahannamu.

إِنَّهَا شَجَرَةٌ تَخْرُجُ فِي أَصْلِ الْجَحِيمِ ﴿٦٥﴾

66. Ebibala bya gwo biring'anga emitwe gy'emisota.

طَلْعُهَا كَأَنَّهُ رُءُوسُ الشَّيَاطِينِ ﴿٦٦﴾

67. Kale ddala bo gwe balirya nebagujjuza embuto *zaabwe.*

فَإِنَّهُمْ لَآكِلُونَ مِنْهَا فَمَالِئُونَ مِنْهَا الْبُطُونَ ﴿٦٧﴾

68. N'oluvannyuma, ddala baliguzzaako *eky'okunywa* ekitabuddwa mu lweje.

ثُمَّ إِنَّ لَهُمْ عَلَيْهَا لَشَوْبًا مِّنْ حَمِيمٍ ﴿٦٨﴾

69. Nate ddala obuddo bwabwe buliba eri Jahannamu.

ثُمَّ إِنَّ مَرْجِعَهُمْ لَإِلَى الْجَحِيمِ ﴿٦٩﴾

70. Ddala bo baasanga ne bakitaabwe nga babuze,

إِنَّهُمْ أَلْفَوْا آبَاءَهُمْ ضَالِّينَ ﴿٧٠﴾

71. Naye ate nabo nebeeyunira eri buwufu bwabwe.

فَهُمْ عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِمْ يُهْرَعُونَ ﴿٧١﴾

72. Era ddala abasinga obungi mu baabasooka baali babuze.

وَلَقَدْ ضَلَّ قَبْلَهُمْ أَكْثَرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٧٢﴾

73. Era ddala twatuma Abalabuzi mu bo.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا فِيهِم مُّنذِرِينَ ﴿٧٣﴾

74. Naye laba enkomerero y'abo abaalabulwa nga bwe yali,

فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُنذَرِينَ ﴿٧٤﴾

75. Okuggyako abaweereza ba Allah abalondemu.

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿٧٥﴾

**Ruku 3**

76. Era ddala Nūhu yatulaajanira, ye nga mu baanukula tuli balungi nnyo!

وَلَقَدْ نَادَىٰنَا نُوحٌ فَلَنِعْمَ ٱلْمُجِيبُونَ ﴿٧٦﴾

77. Era twamuwonya n'abantu be omutawaana omusuffu,

وَنَجَّيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥ مِنَ ٱلْكَرْبِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٧٧﴾

78. Netufuula ab'ezadde lye okuba nti be baawonawo.

وَجَعَلْنَا ذُرِّيَّتَهُۥ هُمُ ٱلْبَاقِينَ ﴿٧٨﴾

79. Era netumulekerawo *ettutumu* mu b'oluvannyuma.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى ٱلْءَاخِرِينَ ﴿٧٩﴾

80. Emirembe gibeere ku Nūhu mu bantu bonna!

سَلَٰمٌ عَلَىٰ نُوحٍ فِى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٨٠﴾

81. Mazima Ffe bwe tutyo bwe tusasula abakozi b'ebirungi.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٨١﴾

82. Ddala ye yali mu baweereza baffe abakkiriza.

إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٢﴾

83. N'oluvannyuma abalala twabasaanyaawo.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا ٱلْءَاخَرِينَ ﴿٨٣﴾

84. Era ddala mu kibinja kye mwe muli Ibrāhīmu;

وَإِنَّ مِن شِيعَتِهِۦ لَإِبْرَٰهِيمَ ﴿٨٤﴾

85. Awo bwe yajja eri Mukama we n'omwoyo omujeemulukufu.

إِذْ جَآءَ رَبَّهُۥ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ﴿٨٥﴾

86. Awo bwe yagamba kitaawe n'abantu be nti: Biki *ebyo* bye musinza?

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦ مَاذَا تَعْبُدُونَ ﴿٨٦﴾

87. Abaffe, bakatonda ab'obulimba be mwagala okuba Katonda ebbali wa Allah?

أَئِفْكًا ءَالِهَةً دُونَ ٱللَّهِ تُرِيدُونَ ﴿٨٧﴾

88. Kati olwo mulowooza mutya ku Mukama w'ebitonde byonna?

فَمَا ظَنُّكُم بِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٨٨﴾

89. Olwo yatunula olutunula mu mmunyeenye,

فَنَظَرَ نَظْرَةً فِى ٱلنُّجُومِ ﴿٨٩﴾

90. N'agamba nti: Ddala seewulira bulungi.

فَقَالَ إِنِّى سَقِيمٌ ﴿٩٠﴾

91. Kale bo baamusegulira nebamukuba amabega.

فَتَوَلَّوْا۟ عَنْهُ مُدْبِرِينَ ﴿٩١﴾

92. Olwo yagenda bubba eri bakatonda baabwe n'agamba nti: Abange, temuulye?

فَرَاغَ إِلَىٰٓ ءَالِهَتِهِمْ فَقَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ﴿٩٢﴾

93. Mubadde ki, nga temwogera?

مَا لَكُمْ لَا تَنْطِقُوْنَ ﴿٩٣﴾

94. Amangu ago yatandika okukubaakuba *amasanamu* ne ddyo.

فَرَاغَ عَلَيْهِمْ ضَرْبًا بِالْيَمِيْنِ ﴿٩٤﴾

95. Kale *oluvannyuma* bajja gy'ali bunnambiro.

فَأَقْبَلُوْا إِلَيْهِ يَزِفُّوْنَ ﴿٩٥﴾

96. N'agamba nti: Abaffe, musinza ebyo mmwe bennyini bye mubazze,

قَالَ أَتَعْبُدُوْنَ مَا تَنْحِتُوْنَ ﴿٩٦﴾

97. So nga Allah y'eyabatonda era n'ebyo bye mukola?

وَاللّٰهُ خَلَقَكُمْ وَمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿٩٧﴾

98. Nebagamba nti: Mumuzimbire omuzimbo n'oluvannyuma mumusuule mu muliro.

قَالُوا ابْنُوْا لَهٗ بُنْيَانًا فَأَلْقُوْهُ فِي الْجَحِيْمِ ﴿٩٨﴾

99. Kale baayagala okumwekobera naye ate bo betwafuula abaweebuufu.

فَأَرَادُوْا بِهٖ كَيْدًا فَجَعَلْنٰهُمُ الْأَسْفَلِيْنَ ﴿٩٩﴾

100. *Ibrāhīmu* n'agamba nti: Mazima nze ng'enda eri Mukama wange ajja kunnung'amya.

وَقَالَ إِنِّيْ ذَاهِبٌ إِلٰى رَبِّيْ سَيَهْدِيْنِ ﴿١٠٠﴾

101. Ayi Mukama wange, mpa *omwana* ng'ali mu batuukirivu.

رَبِّ هَبْ لِيْ مِنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿١٠١﴾

102. Kale twamuwa amawulire ag'essanyu *ag'omwana* ow'omutima omugonvu.

فَبَشَّرْنٰهُ بِغُلٰمٍ حَلِيْمٍ ﴿١٠٢﴾

103. Awo bwe yatuuka okutakabana awamu naye, n'agamba nti: Owange mwana wange, mazima ndabye mu kirooto nga nkusala. Kale wetegereze, olaba otya? N'agamba nti: Ssebo kitange, kola ekyo ky'olagiddwa. Allah nga ayagadde, ojja kunsanga nga ndi mu bagumiikiriza.

فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ السَّعْيَ قَالَ يٰبُنَيَّ إِنِّيْ أَرٰى فِي الْمَنَامِ أَنِّيْ أَذْبَحُكَ فَانْظُرْ مَاذَا تَرٰى ۚ قَالَ يٰأَبَتِ افْعَلْ مَا تُؤْمَرُ ۖ سَتَجِدُنِيْ إِنْ شَاءَ اللّٰهُ مِنَ الصّٰبِرِيْنَ ﴿١٠٣﴾

104. Kale bombi bwe baamala okwewaayo *eri Allah* era nga amuvuunise ku kyenyi kye,

فَلَمَّا أَسْلَمَا وَتَلَّهٗ لِلْجَبِيْنِ ﴿١٠٤﴾

105. Netumukoowoola nti: Owange Ibrāhīmu,

وَنَادَيْنٰهُ أَنْ يّٰإِبْرٰهِيْمُ ﴿١٠٥﴾

106. Mazima otuukirizza ekirooto. Ddala naffe bwe tutyo bwe tusasula abakozi b'ebirungi.

قَدْ صَدَّقْتَ الرُّءْيَا ۚ إِنَّا كَذٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١٠٦﴾

107. Mazima ekyo kyali kigezo kya nkukunala.

إِنَّ هٰذَا لَهُوَ الْبَلٰٓؤُا الْمُبِيْنُ ﴿١٠٧﴾

108. Era *omwana* twamununula n'ekiweebwayo ekisukkirivu.

وَفَدَيْنٰهُ بِذِبْحٍ عَظِيْمٍ ﴿١٠٨﴾

109. Era netumulekerawo *ettutumu* mu b'oluvannyuma.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي الْاٰخِرِيْنَ ﴿١٠٩﴾



110. Emirembe gibeere ku Ibrāhīmu.

سَلٰمٌ عَلٰٓى اِبْرٰهِيْمَ ﴿۱۱۰﴾

111. Bwe tutyo bwe tusasula abakozi b'ebirungi.

كَذٰلِكَ نَجْزِى الْمُحْسِنِيْنَ ﴿۱۱۱﴾

112. Mazima ye yali mu baweereza baffe abakkiriza.

اِنَّهٗ مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿۱۱۲﴾

113. Era twamuwa n'amawulire ag'essanyu *ag'okuzaala* Isihāka, Nabbi ali mu batuukirivu.

وَبَشَّرْنٰهُ بِاِسْحٰقَ نَبِيًّا مِّنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿۱۱۳﴾

114. Era netumuwa omukisa ye ne Isihāka. Ne mu zzadde lyabwe *mwalimu oyo* akola ebirungi n'oyo alabika nti teyeebalirira.*

وَبٰرَكْنَا عَلَيْهِ وَعَلٰٓى اِسْحٰقَ ؕ وَمِنْ ذُرِّيَّتِهِمَا مُحْسِنٌ وَّظَالِمٌ لِّنَفْسِهٖ مُبِيْنٌ ﴿۱۱۴﴾

**Ruku 4**

115. Era ddala twassa okusaasira ku Mūsa ne Hārūna.

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلٰى مُوْسٰى وَهٰرُوْنَ ﴿۱۱۵﴾

116. Era netubawonya n'abantu baabwe akabi akasuffu,

وَنَجَّيْنٰهُمَا وَقَوْمَهُمَا مِنَ الْكَرْبِ الْعَظِيْمِ ﴿۱۱۶﴾

117. Era netubayamba, kale nebaba nga be bawanguzi.

وَنَصَرْنٰهُمْ فَكَانُوْا هُمُ الْغٰلِبِيْنَ ﴿۱۱۷﴾

118. Era netubawa Ekitabo ekitangaaza.

وَاٰتَيْنٰهُمَا الْكِتٰبَ الْمُسْتَبِيْنَ ﴿۱۱۸﴾

119 Era bombiriri netubalung'amya mu kkubo eggolokofu.

وَهَدَيْنٰهُمَا الصِّرَاطَ الْمُسْتَقِيْمَ ﴿۱۱۹﴾

120. Era netubalekerawo *n'ettutumu* mu b'oluvannyuma.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِمَا فِى الْاٰخِرِيْنَ ﴿۱۲۰﴾

121. Emirembe gibeere ku Mūsa ne Hārūna!

سَلٰمٌ عَلٰى مُوْسٰى وَهٰرُوْنَ ﴿۱۲۱﴾

122. Mazima bwe tutyo bwe tusasula abakozi b'ebirungi.

اِنَّا كَذٰلِكَ نَجْزِى الْمُحْسِنِيْنَ ﴿۱۲۲﴾

123. Mazima bombi baali mu baweereza baffe abakkiriza.

اِنَّهُمَا مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿۱۲۳﴾

124. Era ddala ne Iliyāsi yali mu Batume.

وَاِنَّ اِلْيَاسَ لَمِنَ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿۱۲۴﴾

125. Awo bwe yagamba abantu be nti: Abaffe, temuutye Allah?

اِذْ قَالَ لِقَوْمِهٖٓ اَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿۱۲۵﴾

126. Abaffe, mulaajanira Ba'l nemulekawo Asinga abatonzi bonna,

اَتَدْعُوْنَ بَعْلًا وَّتَذَرُوْنَ اَحْسَنَ الْخٰلِقِيْنَ ﴿۱۲۶﴾

---

*37:114 'Dhwaalim' (ظَالِمٌ) 'omujoozi' ne 'Dhulm' (ظُلْم) 'obujoozi' mu Kur'ani Entukuvu tebiwa makulu mabi gokka. Mu 35:33, mu baweereza ba Allah mulimu ayitiddwa 'Dhwaalimun li nafsihi' ateebalirira, eyeerekereza byonna ku lwa Allah. Era abo babalirwa mu ttuluba ly'abalung'amu abayitibwa 'muqtaswid' ( مُّقْتَصِدٌ ) ne 'Saabiq bil khairaat'. (سَابِقٌۢ بِالْخَيْرٰتِ). Kitegeerekeke bulungi nti okukulaakulana mu by'omwoyo, omuntu asooka kwerumya, kwekaluubiriza, n'okwefiiriza ebingi. Abo abakola ebyo ku lwa Allah baba ba kitiibwa era batenderezebwa mu maaso ge era bayitibwa 'Dhwaalimun li nafsihi' ( ظَالِمٌ لِّنَفْسِهٖ ) abeefiiriza ku lulwe.*

127. Allah, Mukama wammwe era Mukama wa ba kitammwe ab'edda?

اللَّهَ رَبَّكُمْ وَرَبَّ آبَائِكُمُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٢٧﴾

128. Naye baamulimbisa, kale ddala ba kuleetebwa *bavunaanibwe,*

فَكَذَّبُوهُ فَإِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ﴿١٢٨﴾

129. Okuggyako abaweereza ba Allah abalondemu.

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿١٢٩﴾

130. Era twamulekerawo *ettutumu* mu b'oluvannyuma.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي الْآخِرِينَ ﴿١٣٠﴾

131. Emirembe gibeere ku ba Iliyāsi.

سَلَامٌ عَلَىٰ إِلْ يَاسِينَ ﴿١٣١﴾

132. Mazima Ffe bwe tutyo bwe tusasula abakozi b'ebirungi.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿١٣٢﴾

133. Mazima ye yali mu baweereza baffe abakkiriza.

إِنَّهُ مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٣٣﴾

134. Era ddala ne Lūti yali mu Batume.

وَإِنَّ لُوطًا لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٣٤﴾

135. Awo bwe twamuwonya n'abantu be bonna,

إِذْ نَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ أَجْمَعِينَ ﴿١٣٥﴾

136. Okuggyako omukazi omukadde eyali mw'abo abaasigala *emabega.*

إِلَّا عَجُوزًا فِي الْغَابِرِينَ ﴿١٣٦﴾

137. N'oluvannyuma abalala twabazikiriza.

ثُمَّ دَمَّرْنَا الْآخَرِينَ ﴿١٣٧﴾

138. Era ddala mubayitako ku makya,

وَإِنَّكُمْ لَتَمُرُّونَ عَلَيْهِمْ مُصْبِحِينَ ﴿١٣٨﴾

139. N'ekiro. Abaffe, temukozesa magezi?

وَبِاللَّيْلِ ۗ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٣٩﴾

**Ruku 5**

140. Ne Yūnusu ddala yali mu Batume.

وَإِنَّ يُونُسَ لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٤٠﴾

141. Awo bwe yaddukira eri ekyombo ekijjuzibbwa.

إِذْ أَبَقَ إِلَى الْفُلْكِ الْمَشْحُونِ ﴿١٤١﴾

142. Kale bwe yakuba akalulu *olw'okulagirwa abalunnyanja,* yali mw'abo abaafiirwa, *n'asuulibwa mu nnyanja.*

فَسَاهَمَ فَكَانَ مِنَ الْمُدْحَضِينَ ﴿١٤٢﴾

143. Kale eky'ennyanja ekinene nekimumira ng'eno bwe yejjusa.

فَالْتَقَمَهُ الْحُوتُ وَهُوَ مُلِيمٌ ﴿١٤٣﴾

144. Naye singa teyali mw'abo abatendereza *Allah.*

فَلَوْلَا أَنَّهُ كَانَ مِنَ الْمُسَبِّحِينَ ﴿١٤٤﴾

145. Mazima yaalisigadde mu lubuto lwa kyo okutuusa ku lunaku *abantu* lwe balizuukizibwa.

لَلَبِثَ فِي بَطْنِهِ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿١٤٥﴾

146. Kale *oluvannyuma* twamusuula *ettale* mu kyeererezi nga mulwadde,

فَنَبَذْنَاهُ بِالْعَرَاءِ وَهُوَ سَقِيمٌ ﴿١٤٦﴾

147. Era netumumezako ekiryo ky'ensujju.

وَأَنْبَتْنَا عَلَيْهِ شَجَرَةً مِنْ يَقْطِينٍ ﴿١٤٧﴾

148. Nate twamutuma eri emitwalo *gy'abantu* kkumi oba nga basinga nawo.

وَأَرْسَلْنَاهُ إِلَىٰ مِائَةِ أَلْفٍ أَوْ يَزِيدُونَ ﴿١٤٨﴾

149. Kale *bo* bakkiriza era netubeeyagaza okumala ekiseera.

فَآمَنُوا فَمَتَّعْنَاهُمْ إِلَىٰ حِينٍ ﴿١٤٩﴾

150. Kale babuuze nti: Abaffe, Mukama wo y'alina abaana ab'obuwala naye bo be balina ab'obulenzi?

فَاسْتَفْتِهِمْ أَلِرَبِّكَ الْبَنَاتُ وَلَهُمُ الْبَنُونَ ﴿١٥٠﴾

151. Nandiki, twatonda ba malayika nga bakazi, bo nga be bajulizi *ku kyo?*

أَمْ خَلَقْنَا الْمَلَائِكَةَ إِنَاثًا وَهُمْ شَاهِدُونَ ﴿١٥١﴾

152. Mwegendereze, mazima bo olw'obulimba bwabwe b'agamba nti:

أَلَا إِنَّهُمْ مِنْ إِفْكِهِمْ لَيَقُولُونَ ﴿١٥٢﴾

153. Allah yazaala. Naye mazima ddala balimba.

وَلَدَ اللَّهُ وَإِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿١٥٣﴾

154. Abaffe, Ye yalonda bawala ku balenzi?

أَصْطَفَى الْبَنَاتِ عَلَى الْبَنِينَ ﴿١٥٤﴾

155. Mubadde mutya, mulamula ngeri ki?

مَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ﴿١٥٥﴾

156. Abaffe, temufumiitiriza?

أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿١٥٦﴾

157. Nandiki, mulinayo obukakafu obw'olwaatu *ku kyo?*

أَمْ لَكُمْ سُلْطَانٌ مُبِينٌ ﴿١٥٧﴾

158. Kale muleete ekitabo ekyammwe obanga muli ba mazima.

فَأْتُوا بِكِتَابِكُمْ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٥٨﴾

159. Era bassaawo n'oluganda wakati we (Allah) n'Amajinni, so nga n'Amajinni gamanyi nti ddala ga kuleetebwa *gy'ali.*

وَجَعَلُوا بَيْنَهُ وَبَيْنَ الْجِنَّةِ نَسَبًا ۚ وَلَقَدْ عَلِمَتِ الْجِنَّةُ إِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ﴿١٥٩﴾

160. Omutuukirivu ye Allah ali ewala ennyo n'ebyo bye boogera.

سُبْحَانَ اللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٦٠﴾

161. Okuggyako abaweereza ba Allah abalondemu *bo teboogera batyo.*

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿١٦١﴾

162. Kale ddala mmwe n'ebyo bye musinza —

فَإِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُونَ ﴿١٦٢﴾

163. Temusobola kuwubisa *yenna* ku Ye,

مَا أَنْتُمْ عَلَيْهِ بِفَاتِنِينَ ﴿١٦٣﴾

164. Okuggyako oyo ow'okuyingira mu muliro.

إِلَّا مَنْ هُوَ صَالِ الْجَحِيمِ ﴿١٦٤﴾

165. Era *ne malayika zigamba nti:* Tewali yenna mu ffe wabula *buli omu* alina ekifo ekimanyiddwa.

وَمَا مِنَّا إِلَّا لَهُ مَقَامٌ مَعْلُومٌ ﴿١٦٥﴾

166. Era ddala ffe tusimba ennyiriri *mu maaso ge.*

وَإِنَّا لَنَحْنُ الصَّافُّونَ ﴿١٦٦﴾

167. Era ddala ffe tutendereza *Allah.*

وَإِنَّا لَنَحْنُ الْمُسَبِّحُونَ ﴿١٦٧﴾

168. Era ddala *abatakkiriza* baagambanga.

وَإِنْ كَانُوا لَيَقُولُونَ ﴿١٦٨﴾

169. *Nti*: Singa ddala tulina okubuulirira *okufaanana* n'okwabaatusooka,

لَوْ أَنَّ عِنْدَنَا ذِكْرًا مِنَ الْأَوَّلِينَ ﴿١٦٩﴾

170. Ddala twalibadde baweereza ba Allah abalondemu.

لَكُنَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿١٧٠﴾

| | |
|---|---|
| 171. *Naye bwe kwajja,* baakugaana; kale mangu nnyo bajja kumanya. | فَكَفَرُوا بِهِ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿١٧١﴾ |
| 172. Era ddala okusalawo kwaffe kwamala okuggwa eri abaweereza baffe, Abatume, | وَلَقَدْ سَبَقَتْ كَلِمَتُنَا لِعِبَادِنَا الْمُرْسَلِينَ ﴿١٧٢﴾ |
| 173. Nti ddala bo be bajja okuyambibwanga; | إِنَّهُمْ لَهُمُ الْمَنْصُورُونَ ﴿١٧٣﴾ |
| 174. Era nti mazima ab'eggye lyaffe ddala be bajjanga okuwangula. | وَإِنَّ جُنْدَنَا لَهُمُ الْغَالِبُونَ ﴿١٧٤﴾ |
| 175. Kale ogira obaleka okumala akaseera. | فَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿١٧٥﴾ |
| 176. Era basseeko abiri, mangu nnyo bajja kulaba. | وَأَبْصِرْهُمْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ﴿١٧٦﴾ |
| 177. Abaffe, ekibonerezo kyaffe kye bawujjirira? | أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ﴿١٧٧﴾ |
| 178. Naye nno bwe kirimala okukka mu mpya zaabwe, olwo bulikya bubi nnyo eri abaalabulwa *nebeerema.* | فَإِذَا نَزَلَ بِسَاحَتِهِمْ فَسَاءَ صَبَاحُ الْمُنْذَرِينَ ﴿١٧٨﴾ |
| 179. Naye ogira obaleka okumala akaseera. | وَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿١٧٩﴾ |
| 180. Era osseewo abiri, mangu nnyo bajja kulaba. | وَأَبْصِرْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ﴿١٨٠﴾ |
| 181. Omutuukirivu ye Mukama wo, Mukama Ow'ekitiibwa, ali ewala ennyo n'ebyo bye boogera. | سُبْحَانَ رَبِّكَ رَبِّ الْعِزَّةِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٨١﴾ |
| 182. Era emirembe gibeere ku Batume! | وَسَلَامٌ عَلَى الْمُرْسَلِينَ ﴿١٨٢﴾ |
| 183. Era amatendo gonna ga Allah, Omutonzi w'ebitonde byonna. | وَالْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٨٣﴾ |



سُوْرَةُ صٓ مَكِّيَّةٌ ٣٨ — اٰياتها ٨٩ — ركوعاتها ٥

## ṢĀD

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1.Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Swād.* Njuliza Kur'āni ejjudde okubuulirira.

صٓ وَالْقُرْاٰنِ ذِى الذِّكْرِ ﴿٢﴾

3. Naye abo abatakkiriza bali mu *kunoonya* bitiibwa na njawukana.

بَلِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فِيْ عِزَّةٍ وَّشِقَاقٍ ﴿٣﴾

4. Emirembe emeka gye twazikiriza olubereberye lwabwe! Kale baalaajana naye nga tewakyali kiseera kya kwesumattula.

كَمْ اَهْلَكْنَا مِنْ قَبْلِهِمْ مِّنْ قَرْنٍ فَنَادَوْا وَّلَاتَ حِيْنَ مَنَاصٍ ﴿٤﴾

5. Era beewuunya olw'okuba mbu bajjiddwa Omulabuzi ava mu bo; era abatakkiriza baagamba nti: Ono mubuzabuza, mulimba mukulu.

وَعَجِبُوْٓا اَنْ جَآءَهُمْ مُّنْذِرٌ مِّنْهُمْ ۡ وَقَالَ الْكٰفِرُوْنَ هٰذَا سٰحِرٌ كَذَّابٌ ﴿٥﴾

6. Abaffe, addira abasinzibwa bonna n'abafuula omusinzibwa omu *bw'ati*? Mazima kino kintu kya kyewuunyo nnyo!

اَجَعَلَ الْاٰلِهَةَ اِلٰهًا وَّاحِدًا ۖ اِنَّ هٰذَا لَشَيْءٌ عُجَابٌ ﴿٦﴾

7. Era abakungu abamu mu bo baagendanga *bagamba abantu* nti: Mmwe mugende munywerere ku bakatonda bammwe. Mazima kino kintu kyekobe.

وَانْطَلَقَ الْمَلَاُ مِنْهُمْ اَنِ امْشُوْا وَاصْبِرُوْا عَلٰٓى اٰلِهَتِكُمْ ۖ اِنَّ هٰذَا لَشَيْءٌ يُّرَادُ ﴿٧﴾

8. Ffe kino tetukiwulirangako mu nzikiriza endala *zonna*. Kino si kirala wabula kijingejinge.

مَا سَمِعْنَا بِهٰذَا فِي الْمِلَّةِ الْاٰخِرَةِ ۖ اِنْ هٰذَآ اِلَّا اخْتِلَاقٌ ﴿٨﴾

9. Abaffe, era ye y'assibwako Okubuulirira mu ffe fenna? Ddala bali mu kubuusabuusa ku kubuulirira kwange. Nedda, wabula tebannaloza ku kibonerezo *kyange*!

ءَاُنْزِلَ عَلَيْهِ الذِّكْرُ مِنْۢ بَيْنِنَا ۗ بَلْ هُمْ فِيْ شَكٍّ مِّنْ ذِكْرِيْ ۚ بَلْ لَّمَّا يَذُوْقُوْا عَذَابِ ﴿٩﴾

10. Abaffe, bo be balina amawanika g'okusaasira kwa Mukama wo, Luwangula, Lugaba?

اَمْ عِنْدَهُمْ خَزَآئِنُ رَحْمَةِ رَبِّكَ الْعَزِيْزِ الْوَهَّابِ ﴿١٠﴾

11. Nandiki, be balina obwakabaka bw'eggulu n'ensi n'ebiri wakati wa byombi? Kale bawalampe mu makubo *nga bwe basobola.*

اَمْ لَهُمْ مُّلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۫ فَلْيَرْتَقُوْا فِي الْاَسْبَابِ ﴿١١﴾

12. *Bo* ggye ggatte erijja okuwangulirwa wano.

جُنْدٌ مَّا هُنَالِكَ مَهْزُوْمٌ مِّنَ الْاَحْزَابِ ﴿١٢﴾

13. Abantu ba Nūhu n'aba 'Ād ne Farāwo eyalinanga enkambi ez'amaanyi nabo baalimbisa *Ababaka* olubereberye lwabwe.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوْحٍ وَّعَادٌ وَّفِرْعَوْنُ ذُو الْاَوْتَادِ ﴿١٣﴾

---

*38:2. Allah wa mazima.*

وَثَمُوْدُ وَقَوْمُ لُوْطٍ وَّاَصْحٰبُ لْـَٔيْكَةِ ؕ اُولٰٓئِكَ الْاَحْزَابُ ﴿١٤﴾

14. N'aba Thamūda n'abantu ba Lūti n'abantu b'omu bibira; abo nno ly'eggye eggatte *elyawangulwa lyonna..*

اِنْ كُلٌّ اِلَّا كَذَّبَ الرُّسُلَ فَحَقَّ عِقَابِ ﴿١٥﴾

15. Tewali mw'abo bonna *yakkiriza* wabula *bonna* baalimbisa Ababaka, kale nebakakatako ekibonerezo kyange.

**Ruku 2**

وَمَا يَنْظُرُ هٰٓؤُلَآءِ اِلَّا صَيْحَةً وَّاحِدَةً مَّا لَهَا مِنْ فَوَاقٍ ﴿١٦﴾

16. Era abo tebalindayo *kirala* okuggyako olubwatuka lumu olutaliiko kalembereza.

وَقَالُوْا رَبَّنَا عَجِّلْ لَّنَا قِطَّنَا قَبْلَ يَوْمِ الْحِسَابِ ﴿١٧﴾

17. Era baagamba nti: Mukama waffe, twanguyizeeko ekitundu ekyaffe *eky'ekibonerezo* nga olunaku lw'okubalirira terunnatuuka.

اِصْبِرْ عَلٰى مَا يَقُوْلُوْنَ وَاذْكُرْ عَبْدَنَا دَاوٗدَ ذَا الْاَيْدِ ۚ اِنَّهٗٓ اَوَّابٌ ﴿١٨﴾

18. *Ggwe* gumiikiriza kw'ebyo bye boogera, era ojjukire omuweereza waffe Dāūdi ow'amaanyi ennyo; mazima yali yeyunira nnyo *eri Allah.*

اِنَّا سَخَّرْنَا الْجِبَالَ مَعَهٗ يُسَبِّحْنَ بِالْعَشِيِّ وَالْاِشْرَاقِ ﴿١٩﴾

19. Mazima twassa ensozi* ku kuweereza awamu naye, nga zitendereza *Allah* nga buwungeera n'enjuba ng'evaayo.

وَالطَّيْرَ مَحْشُوْرَةً ؕ كُلٌّ لَّهٗٓ اَوَّابٌ ﴿٢٠﴾

20. Era *twamugondeza* ennyonyi* ezakung'aanyizibwa, nga zonna zeyuna gy'ali.

وَشَدَدْنَا مُلْكَهٗ وَاٰتَيْنٰهُ الْحِكْمَةَ وَفَصْلَ الْخِطَابِ ﴿٢١﴾

21. Era twanyweza obwakabaka bwe netumuwa ebyamagezi n'ekitone ky'okwogera

وَهَلْ اَتٰىكَ نَبَؤُا الْخَصْمِ ۘ اِذْ تَسَوَّرُوا الْمِحْرَابَ ﴿٢٢﴾

22. Abaffe, watukwako ebyafa ku baatotoogana bwe baalinnya ekisenge?

اِذْ دَخَلُوْا عَلٰى دَاوٗدَ فَفَزِعَ مِنْهُمْ قَالُوْا لَا تَخَفْ ۚ خَصْمٰنِ بَغٰى بَعْضُنَا عَلٰى بَعْضٍ فَاحْكُمْ بَيْنَنَا بِالْحَقِّ وَلَا تُشْطِطْ وَاهْدِنَآ اِلٰى سَوَآءِ الصِّرَاطِ ﴿٢٣﴾

23. *Awo* bwe baayingira eri Dāūdi kale n'abeekanga. Nebagamba nti: Totya. Tutotooganye fembi ng'omu ku ffe ayiikiriza munne. Kale lamula wakati waffe mu bwenkanya, era tosaliriza; era tulung'amye eri ekkubo ettuufu.

اِنَّ هٰذَآ اَخِيْ ۙ لَهٗ تِسْعٌ وَّتِسْعُوْنَ نَعْجَةً وَّلِيَ نَعْجَةٌ وَّاحِدَةٌ ۙ فَقَالَ اَكْفِلْنِيْهَا وَعَزَّنِيْ فِي الْخِطَابِ ﴿٢٤﴾

24. Mazima muganda wange ono alina endiga enkazi kyenda mu mwenda, ate nze nnina endiga enkazi emu *yokka,* naye agamba nti nayo gimpe, era ye ansinza ebigambo.

قَالَ لَقَدْ ظَلَمَكَ بِسُؤَالِ نَعْجَتِكَ اِلٰى نِعَاجِهٖ ؕ وَاِنَّ كَثِيْرًا مِّنَ الْخُلَطَآءِ

25. *Dāūdi* n'agamba nti: akuyiikirizza okukusaba endiga yo agigatte ku zize. Era ddala bangi mu bakolagana, abamu mu bo

*38:19. Ekigambo 'Jibaal' ( جِبَال )ensozi, kiyinza okutegeeza amawanga ag'amaanyi agaabeeranga mu nsozi Dāūdi(a.s) ge yafuganga, oba eby'obugagga ebyasimwanga mu nsozi.*

*38:20. Ekigambo 'attwair' ( اَلطَّيْر )ennyonyi, kitegeeza abantu abalina talanta ezibasukkulumya ku balala.*

لَيَبْغِي بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَقَلِيلٌ مَا هُمْ ۗ وَظَنَّ دَاوُودُ أَنَّمَا فَتَنَّاهُ فَاسْتَغْفَرَ رَبَّهُ وَخَرَّ رَاكِعًا وَأَنَابَ ۩ ٢٥

bayiikiriza abalala, okuggyako abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi; naye abo batono nnnyo. Naye Dāūdi yamanya nti tumugezesezza, kale n'asaba okubikkirirwa eri Mukama we era n'akka wansi n'akutama okusinza era n'adda *gy'ali.*

فَغَفَرْنَا لَهُ ذَٰلِكَ ۖ وَإِنَّ لَهُ عِنْدَنَا لَزُلْفَىٰ وَحُسْنَ مَآبٍ ٢٦

26. Kale twamubikkirira ku kyo, era ddala alina ekifo eky'oku lusegere gye tuli n'obuddo amakula.

يَا دَاوُودُ إِنَّا جَعَلْنَاكَ خَلِيفَةً فِي الْأَرْضِ فَاحْكُمْ بَيْنَ النَّاسِ بِالْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعِ الْهَوَىٰ فَيُضِلَّكَ عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ ۚ إِنَّ الَّذِينَ يَضِلُّونَ عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ بِمَا نَسُوا يَوْمَ الْحِسَابِ ٢٧

27. *Era twamugamba nti:* Owange ggwe Dāūdi, mazima Ffe tukufudde Khalifa mu nsi, kale lamula wakati w'abantu mu mazima, togoberera kwagala kwa mutima, si kulwa nga gakuwabya ku kkubo lya Allah. Mazima abo abawaba ku kkubo lya Allah, balifuna ekibonerezo ekikakali, kubanga baasuulirira olunaku lw'okubala.

**Ruku 3**

وَمَا خَلَقْنَا السَّمَاءَ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا بَاطِلًا ۚ ذَٰلِكَ ظَنُّ الَّذِينَ كَفَرُوا ۚ فَوَيْلٌ لِلَّذِينَ كَفَرُوا مِنَ النَّارِ ٢٨

28. Era tetwatonda ggulu na nsi n'ebiri wakati wa byombi lwa bwereere. Eyo ndowooza y'abo abatakkiriza. Naye zibasanze abo abeerema olw'omuliro *ogulibookya.*

أَمْ نَجْعَلُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ كَالْمُفْسِدِينَ فِي الْأَرْضِ أَمْ نَجْعَلُ الْمُتَّقِينَ كَالْفُجَّارِ ٢٩

29. Abaffe, tuyise abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi ng'abo abatabulatabula mu nsi? Nandiki, tuyise abatya Allah nga aboonoonefu?

كِتَابٌ أَنْزَلْنَاهُ إِلَيْكَ مُبَارَكٌ لِيَدَّبَّرُوا آيَاتِهِ وَلِيَتَذَكَّرَ أُولُو الْأَلْبَابِ ٣٠

30. Ekitabo *kino* twakissa gy'oli nga kijjudde emikisa, balyooke bafumiitirize ku Aya za kyo, n'abalina amagezi balyooke balabuke.

وَوَهَبْنَا لِدَاوُودَ سُلَيْمَانَ ۚ نِعْمَ الْعَبْدُ ۖ إِنَّهُ أَوَّابٌ ٣١

31. Era Dāūdi twamuwa Sulaimāni, omuweereza omulungi. Mazima yali mweyunyi nnyo *eri Allah.*

إِذْ عُرِضَ عَلَيْهِ بِالْعَشِيِّ الصَّافِنَاتُ الْجِيَادُ ٣٢

32. Awo enfalaasi ez'olulyo olwa waggulu empenyusi bwe zaayolekebwa gy'ali olw'eggulo,

فَقَالَ إِنِّي أَحْبَبْتُ حُبَّ الْخَيْرِ عَنْ ذِكْرِ رَبِّي حَتَّىٰ تَوَارَتْ بِالْحِجَابِ ٣٣

33. Kale n'agamba nti: Ddala nze njagala nnyo ebirungi (nga enfalaasi) kubanga binzijukiza Mukama wange. Kale *yalinda* okutuusa lwe zaabulira emabega w'ekisiikiriza.

34. *N'agamba nti:* Muzikomyewo gyendi, kale n'atandika okuweeweeta ku magulu *ga zo* ne ku nsingo.

رُدُّوهَا عَلَيَّ ۖ فَطَفِقَ مَسْحًا بِالسُّوقِ وَالْأَعْنَاقِ ﴿٣٤﴾

35. Era ddala twagezesa Sulaimāni era netussa ku ntebe ye ekibiribiri, oluvannyuma yadding'ana *eri Allah okusaba ekisa kye.*

وَلَقَدْ فَتَنَّا سُلَيْمَانَ وَأَلْقَيْنَا عَلَىٰ كُرْسِيِّهِ جَسَدًا ثُمَّ أَنَابَ ﴿٣٥﴾

36. N'agamba nti: Mukama wange, mbikkirira era ompe obwakabaka *atabusaanira* yenna bw'atalifuna luvannyuma lwange. Mazima Ggwe Lugaba.

قَالَ رَبِّ اغْفِرْ لِي وَهَبْ لِي مُلْكًا لَا يَنْبَغِي لِأَحَدٍ مِنْ بَعْدِي ۖ إِنَّكَ أَنْتَ الْوَهَّابُ ﴿٣٦﴾

37. Kale twamugondeza empewo, nga efuumuuka kimpoowooze olw'okulagira kwe *okulaga* yonna gye yabanga ayagadde;

فَسَخَّرْنَا لَهُ الرِّيحَ تَجْرِي بِأَمْرِهِ رُخَاءً حَيْثُ أَصَابَ ﴿٣٧﴾

38. Ne gakirimaanyi, n'abazimbi aba buli ngeri, n'ababbizi,

وَالشَّيَاطِينَ كُلَّ بَنَّاءٍ وَغَوَّاصٍ ﴿٣٨﴾

39. N'abalala nga basibiddwa ku njegere.

وَآخَرِينَ مُقَرَّنِينَ فِي الْأَصْفَادِ ﴿٣٩﴾

40. Kino *nga* ky'ekirabo kyaffe ekitaliiko kubalirira— kale gaba mu ddembe oba kwatirira, *kiri gy'oli.*

هَٰذَا عَطَاؤُنَا فَامْنُنْ أَوْ أَمْسِكْ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٤٠﴾

41. Era ddala alina ekifo gye tuli eky'oku lusegere n'obuddo amakula.

وَإِنَّ لَهُ عِنْدَنَا لَزُلْفَىٰ وَحُسْنَ مَآبٍ ﴿٤١﴾

**Ruku 4**

42. Ate jjukira omuweereza waffe Ayyūbu, awo bwe yalaajanira Mukama we nti: Mazima Sitaani antuusizzaako omutawaana n'okubonaabona.

وَاذْكُرْ عَبْدَنَا أَيُّوبَ إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُ أَنِّي مَسَّنِيَ الشَّيْطَانُ بِنُصْبٍ وَعَذَابٍ ﴿٤٢﴾

43. *Netumugamba nti:* Sambya ekigere kyo ku *nsolo gye weebagadde eyanguweko.* Amazzi gaagano agannyogoga aganaabibwako era aganywebwa.

ارْكُضْ بِرِجْلِكَ ۖ هَٰذَا مُغْتَسَلٌ بَارِدٌ وَشَرَابٌ ﴿٤٣﴾

44. Era twamuwa ab'omu maka ge n'abalala abalinga bo *ne baba* wamu nabo, nga kwe kusaasira okuva gye tuli era nga kwe kubuulirira eri abo abalina amagezi.

وَوَهَبْنَا لَهُ أَهْلَهُ وَمِثْلَهُمْ مَعَهُمْ رَحْمَةً مِنَّا وَذِكْرَىٰ لِأُولِي الْأَلْبَابِ ﴿٤٤﴾

45. Era *netugamba nti:* Kwata n'emikono gyo akaganda k'obuti obukalu, kale bw'oba ogikubisa era tomenya ekirayiro. Mazima twamusanga nga mugumiikiriza. Nga yali muweereza mulungi nnyo! Mazima yali mweyunyi *eri Allah bulijjo.*

وَخُذْ بِيَدِكَ ضِغْثًا فَاضْرِبْ بِهِ وَلَا تَحْنَثْ ۗ إِنَّا وَجَدْنَاهُ صَابِرًا ۚ نِعْمَ الْعَبْدُ ۖ إِنَّهُ أَوَّابٌ ﴿٤٥﴾

46. Era jjukira abaweereza baffe: Ibrāhīmu, ne Isihāka, ne Ya'qūbu, abaalina obuvumu n'okulengera ewala.

وَاذْكُرْ عِبَادَنَا إِبْرَاهِيمَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ أُولِي الْأَيْدِي وَالْأَبْصَارِ ﴿٤٦﴾

47. Mazima twabalondera omulimu ogw'enjawulo ogw'okujjukiza *abantu* amaka

إِنَّا أَخْلَصْنَاهُمْ بِخَالِصَةٍ ذِكْرَى الدَّارِ ﴿٤٧﴾

*g'enkomerero.*

48. Era ddala bo gye tuli bali mw'abo abalondemu abasingira ddala obulungi.

وَإِنَّهُمْ عِندَنَا لَمِنَ الْمُصْطَفَيْنَ الْأَخْيَارِ ﴿٤٨﴾

49. Era jjukira Ismāili ne Yasa' ne Dhul-Kifl, era bonna baali mw'abo abasingira ddala obulungi.

وَاذْكُرْ إِسْمَاعِيلَ وَالْيَسَعَ وَذَا الْكِفْلِ ۖ وَكُلٌّ مِّنَ الْأَخْيَارِ ﴿٤٩﴾

50. Kuno kwe Kubuulirira. Era ddala abatya Allah be balifuna obuddo amakula:

هَٰذَا ذِكْرٌ ۚ وَإِنَّ لِلْمُتَّقِينَ لَحُسْنَ مَآبٍ ﴿٥٠﴾

51. Ensuku ez'olubeerera nga enzigi zonna zibagguliddwawo,

جَنَّاتِ عَدْنٍ مُّفَتَّحَةً لَّهُمُ الْأَبْوَابُ ﴿٥١﴾

52. Nga bagalaamiridde mu zo. Balisabiramu n'ebibala nkumu na nkumu n'ebyokunywa.

مُتَّكِئِينَ فِيهَا يَدْعُونَ فِيهَا بِفَاكِهَةٍ كَثِيرَةٍ وَشَرَابٍ ﴿٥٢﴾

53. Era baliba n'abakyala abeekuumi abawombeefu b'amaaso ab'emyaka egyenkanankana.

وَعِندَهُمْ قَاصِرَاتُ الطَّرْفِ أَتْرَابٌ ﴿٥٣﴾

54. *Baligambibwa nti:* Ebyo bye mwasuubizibwa ku lunaku lw'okubalirira.

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِيَوْمِ الْحِسَابِ ﴿٥٤﴾

55. Mazima okwo kwe kugaba kwaffe okutaliiko kkomo.

إِنَّ هَٰذَا لَرِزْقُنَا مَا لَهُ مِن نَّفَادٍ ﴿٥٥﴾

56. Bino *bya bakkiriza.* Naye ddala abajeemu balina obuddo bubi nnyo —

هَٰذَا ۚ وَإِنَّ لِلطَّاغِينَ لَشَرَّ مَآبٍ ﴿٥٦﴾

57. Jahannamu — gye baliyingiramu. Ekyo nga kiwummulo kibi nnyo!

جَهَنَّمَ يَصْلَوْنَهَا فَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿٥٧﴾

58. Kino *kya batakkiriza.* Kale olweje kabalulozeeko n'olusaayisaayi oluwunya ennyo, olumeketa.

هَٰذَا فَلْيَذُوقُوهُ حَمِيمٌ وَغَسَّاقٌ ﴿٥٨﴾

59. *N'ebibonerezo* ebirala ebikifaanana eby'engeri ezitali zimu.

وَآخَرُ مِن شَكْلِهِ أَزْوَاجٌ ﴿٥٩﴾

60. *Baligambibwa nti*: Kino ky'ekibiina ekinaayingira awamu nammwe, tebaayanirizibwe. Mazima bo balina okwokebwa mu muliro.

هَٰذَا فَوْجٌ مُّقْتَحِمٌ مَّعَكُمْ ۖ لَا مَرْحَبًا بِهِمْ ۚ إِنَّهُمْ صَالُو النَّارِ ﴿٦٠﴾

61. *Abagoberezi* baligamba *abakulembeze nti:* Nedda, mmwe bennyini, mmwe mutagendera ddala kwanirizibwa, anti mmwe mwatutegekera kino. Naye nga kiwummulo kibi nnyo !

قَالُوا بَلْ أَنتُمْ لَا مَرْحَبًا بِكُمْ ۖ أَنتُمْ قَدَّمْتُمُوهُ لَنَا ۖ فَبِئْسَ الْقَرَارُ ﴿٦١﴾

62. Baligamba nti: Mukama waffe, oyo atutuusizza ku kino, mwongere ekibonerezo ky'omuliro emirundi ebiri.

قَالُوا رَبَّنَا مَن قَدَّمَ لَنَا هَٰذَا فَزِدْهُ عَذَابًا ضِعْفًا فِي النَّارِ ﴿٦٢﴾

63. Era baligamba nti: Tubadde ki, nga tetulaba bantu be twabaliranga mu babi?

وَقَالُوا مَا لَنَا لَا نَرَىٰ رِجَالًا كُنَّا نَعُدُّهُم مِّنَ الْأَشْرَارِ ﴿٦٣﴾

64. Abaffe, lwa kubanga twabatwalanga ng'ekyokuzannyisa, nandiki amaaso ge gabawubiddwa?

أَتَّخَذْنٰهُمْ سِخْرِيًّا أَمْ زَاغَتْ عَنْهُمُ الْأَبْصَارُ ﴿٦٤﴾

65. Ddala eky'okutotoogana kw'abantu b'omu muliro kituufu ddala.

ع ١٣ إِنَّ ذٰلِكَ لَحَقٌّ تَخَاصُمُ أَهْلِ النَّارِ ﴿٦٥﴾

**Ruku 5**

66. Gamba nti: Mazima nze ndi Mulabuzi. Era teri musinzibwa mulala okuggyako Allah, Omu yekka, Omukasi;

قُلْ إِنَّمَا أَنَا مُنْذِرٌ ۖ وَّمَا مِنْ إِلٰهٍ إِلَّا اللّٰهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ﴿٦٦﴾

67. Mukama w'eggulu n'ensi n'ebiri wakati wa byombi, Luwangula, Omusonyiyi ennyo.

رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا الْعَزِيزُ الْغَفَّارُ ﴿٦٧﴾

68. Gamba nti: Ago amawulire amasukkirivu,

قُلْ هُوَ نَبَؤٌا عَظِيمٌ ﴿٦٨﴾

69. Mmwe ge mukuba amabega .

أَنْتُمْ عَنْهُ مُعْرِضُونَ ﴿٦٩﴾

70. Nze sirina kye nnamanya ku Lukiiko lwa waggulu bwe baali nga bakubaganya ebirowoozo *ku kyo.*

مَا كَانَ لِيَ مِنْ عِلْمٍۢ بِالْمَلَإِ الْأَعْلٰى إِذْ يَخْتَصِمُونَ ﴿٧٠﴾

71. Naye ekimbikkulirwa si kirala okuggyako nti ddala nze ndi Mulabuzi ow'olwaatu.

إِنْ يُوحٰى إِلَيَّ إِلَّا أَنَّمَا أَنَا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٧١﴾

72. *Jjukira* nga Mukama wo bwe yagamba ba malayika nti: Ddala ng'enda kutonda omuntu mu budongo,

إِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلٰٓئِكَةِ إِنِّي خَالِقٌۢ بَشَرًا مِّنْ طِينٍ ﴿٧٢﴾

73. Kale bwe nnaamala okumutereeza nemmufuuwamu n'omwoyo gwange, olwo mweyale wansi ku lulwe mumugondere.

فَإِذَا سَوَّيْتُهُ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِنْ رُّوحِي فَقَعُوا لَهُ سٰجِدِينَ ﴿٧٣﴾

74. Kale ba malayika bonna wamu baamugondera,

فَسَجَدَ الْمَلٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُونَ ﴿٧٤﴾

75. Okuggyako Ibilīsi. Ye yeekuluntaza era n'aba mu beerema.

إِلَّآ إِبْلِيسَ ۭ اسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ الْكٰفِرِينَ ﴿٧٥﴾

76. Allah n'agamba nti: Owange Ibilīsi, kiki ekikugaanyi okugondera oyo gwe ntonze n'emikono gyange? Abaffe, weekuluntazza oba oli mw'abo abegulumiza.

قَالَ يٰٓإِبْلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَنْ تَسْجُدَ لِمَا خَلَقْتُ بِيَدَيَّ ۭ أَسْتَكْبَرْتَ أَمْ كُنْتَ مِنَ الْعَالِينَ ﴿٧٦﴾

77. *Ibilīsi* n'agamba nti: Nze mmusinga. Nze wantonda mu muliro, naye ye wamutonda mu budongo.

قَالَ أَنَا خَيْرٌ مِّنْهُ ۭ خَلَقْتَنِي مِنْ نَّارٍ وَّخَلَقْتَهُ مِنْ طِينٍ ﴿٧٧﴾

78. *Allah* n'agamba nti: Kale vaamu, kuba oli mukolimire.

قَالَ فَاخْرُجْ مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٌ ﴿٧٨﴾

79. Era ddala ojja kubaako ekikolimo kyange okutuusa ku lunaku lw'okulamulirwako.

وَّإِنَّ عَلَيْكَ لَعْنَتِي إِلٰى يَوْمِ الدِّينِ ﴿٧٩﴾

قَالَ رَبِّ فَاَنْظِرْنِيٓ اِلٰى يَوْمِ يُبْعَثُوْنَ ﴿٨٠﴾

80. *Ibilīsi* n'agamba nti: Mukama wange, mpa akaagaanya okutuusa ku lunaku lwe balizuukizibwa.

قَالَ فَاِنَّكَ مِنَ الْمُنْظَرِيْنَ ﴿٨١﴾

81. *Allah* n'agamba nti: Ddala oli mw'abo abaweereddwa akaagaanya,

اِلٰى يَوْمِ الْوَقْتِ الْمَعْلُوْمِ ﴿٨٢﴾

82. Okutuusa ku lunaku lw'ekiseera ekyategekebwa.

قَالَ فَبِعِزَّتِكَ لَاُغْوِيَنَّهُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿٨٣﴾

83. *Ibilīsi* n'agamba nti: Kale ndayira mu kitiibwa kyo, mazima nzija kubabuza bonna,

اِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ الْمُخْلَصِيْنَ ﴿٨٤﴾

84. Okuggyako abaweereza bo abalondemu mu bo.

قَالَ فَالْحَقُّ وَالْحَقَّ اَقُوْلُ ﴿٨٥﴾

85. *Allah* n'agamba nti: Ddala gano ge mazima, era amazima ge njogera,

لَاَمْلَئَنَّ جَهَنَّمَ مِنْكَ وَمِمَّنْ تَبِعَكَ مِنْهُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿٨٦﴾

86. Ddala ng'enda kujjuza Jahannamu naawe era n'abo bonna abalikugoberera mu bo.

قُلْ مَآ اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ اَجْرٍ وَّمَآ اَنَا مِنَ الْمُتَكَلِّفِيْنَ ﴿٨٧﴾

87. Gamba nti: Nze sibasaba mpeera kw'ebyo *bye nkola* era nze siri mw'abo abeekaluubiriza *mu bitaliimu.*

اِنْ هُوَ اِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعٰلَمِيْنَ ﴿٨٨﴾

88. Naye yo *Kur'āni* si kirala, wabula yo ky'Ekijjukiza eri abantu bonna.

وَلَتَعْلَمُنَّ نَبَاَهٗ بَعْدَ حِيْنٍ ﴿٨٩﴾

89. Era ddala mujja kumanya amazima ga yo oluvannyuma lw'ekiseera.

ركوعاتها ٨ سُورَةُ الزُّمَرِ مَكِّيَّةٌ ٣٩ 

## AL-ZUMAR

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

2. Okubikkulirwa kw'Ekitabo *kino* kwaviira ddala eri Allah, Luwangula, Omugezi ennyo.

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ ۝٢

3. Ddala Ffe twakubikkulira Ekitabo mu mazima; kale sinza Allah nga oli mwesimbu gy'ali mu buwulize.

اِنَّآ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ فَاعْبُدِ اللّٰهَ مُخْلِصًا لَّهُ الدِّيْنَ ۝٣

4. Mwetegereze, obuwulize bwennyini *busaanye kuba* bwa Allah. Naye abo abatwala abakuumi abalala ebbali we *bagamba nti:* Tetubasinza wabula balyooke batusembeze ku lusegere lwa Allah. Mazima Allah aliramula wakati waabwe mw'ebyo bye batakkiriziganyaamu. Mazima Allah talung'amya oyo omulimba, omuteebaza lukulwe.

اَلَا لِلّٰهِ الدِّيْنُ الْخَالِصُ ؕ وَ الَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِهٖٓ اَوْلِيَآءَ ۘ مَا نَعْبُدُهُمْ اِلَّا لِيُقَرِّبُوْنَآ اِلَى اللّٰهِ زُلْفٰى ؕ اِنَّ اللّٰهَ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ فِيْ مَا هُمْ فِيْهِ يَخْتَلِفُوْنَ ۬ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِيْ مَنْ هُوَ كٰذِبٌ كَفَّارٌ ۝٤

5. Singa Allah yayagala kwefunira mwana, y'alyerobozza mw'ebyo bye yatonda kyonna kye yaalyaagadde. Obutuukirivu bubwe! Ye Allah Omu yekka, Omukasi.

لَوْ اَرَادَ اللّٰهُ اَنْ يَّتَّخِذَ وَلَدًا لَّاصْطَفٰى مِمَّا يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۙ سُبْحٰنَهٗ ؕ هُوَ اللّٰهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ۝٥

6. Yatonda *emigigi gy*'eggulu n'ensi mu magezi amasuffu. Y'asaanikira ekiro ku misana, era y'asaanikira emisana ku kiro era y'eyassa enjuba n'omwezi ku kuweereza, nga buli kimu kiseeyeeya okumala ekiseera ekigere. Mwetegereze! Oyo nno ye Luwangula, Omusonyiyi ennyo.

خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ بِالْحَقِّ ۚ يُكَوِّرُ الَّيْلَ عَلَى النَّهَارِ وَ يُكَوِّرُ النَّهَارَ عَلَى الَّيْلِ وَ سَخَّرَ الشَّمْسَ وَ الْقَمَرَ ؕ كُلٌّ يَّجْرِيْ لِاَجَلٍ مُّسَمًّى ؕ اَلَا هُوَ الْعَزِيْزُ الْغَفَّارُ ۝٦

7. Y'eyabatonda okuva mu mwoyo ogumu n'oluvannyuma n'akola mu gwo gunnaagwo era n'abassiza ebisolo (ekisajja n'ekikazi) emigogo munaana. Era yabatondera mu mbuto za bannyammwe *nga abayisa mu* ntonda emu oluvannyuma lw'entonda endala *nga muyita* mu bizikiza bisatu.Oyo nno ye Allah Mukama wammwe, Nannyini bwakabaka. Teri musinzibwa mulala okuggyako Ye yekka. Kale ate muwugulirwa wa?

خَلَقَكُمْ مِّنْ نَّفْسٍ وَّاحِدَةٍ ثُمَّ جَعَلَ مِنْهَا زَوْجَهَا وَ اَنْزَلَ لَكُمْ مِّنَ الْاَنْعَامِ ثَمٰنِيَةَ اَزْوَاجٍ ؕ يَخْلُقُكُمْ فِيْ بُطُوْنِ اُمَّهٰتِكُمْ خَلْقًا مِّنْۢ بَعْدِ خَلْقٍ فِيْ ظُلُمٰتٍ ثَلٰثٍ ؕ ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ لَهُ الْمُلْكُ ؕ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۚ فَاَنّٰى تُصْرَفُوْنَ ۝٧

8. Bwe muteebaza, *mumanye nti* ddala ye Allah talina ky'abetaagako. Naye tayagaliza baddu be buteebaza. Kyokka bwe mwebaza, ekyo ky'abaagaliza. Era teri mwetissi alyetikka buzito bwa mulala. N'oluvannyuma eri Mukama wammwe y'eri obuddo bwammwe, kale alibategeeza ebyo bye mwakolanga. Mazima Ye y'Amanyi obulungi ebiri mu mitima.

إِنْ تَكْفُرُوا فَإِنَّ اللَّهَ غَنِيٌّ عَنْكُمْ ۖ وَلَا
يَرْضَىٰ لِعِبَادِهِ الْكُفْرَ ۖ وَإِنْ تَشْكُرُوا
يَرْضَهُ لَكُمْ ۗ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ
أُخْرَىٰ ۗ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ مَرْجِعُكُمْ
فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ۚ إِنَّهُ
عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٨﴾

9. Era omuntu bw'atuukibwako akabi, olwo alaajanira Mukama we nga yetoowaza gy'ali. Naye ate bw'amuwa ku byengera ebiva gy'ali, *amangu ago* yeerabira bye yabadde alaajanako gy'ali olubereberye, olwo ng'assizaawo Allah abavuganya naye, *mbu* alyooke abuze *abantu* ku kkubo lye. Gamba nti: Kale weyagalemu katono n'obutakkiriza bwo, mazima oli mu bantu ba muliro.

وَإِذَا مَسَّ الْإِنْسَانَ ضُرٌّ دَعَا رَبَّهُ مُنِيبًا
إِلَيْهِ ثُمَّ إِذَا خَوَّلَهُ نِعْمَةً مِنْهُ نَسِيَ مَا
كَانَ يَدْعُو إِلَيْهِ مِنْ قَبْلُ وَجَعَلَ لِلَّهِ
أَنْدَادًا لِيُضِلَّ عَنْ سَبِيلِهِ ۚ قُلْ تَمَتَّعْ
بِكُفْرِكَ قَلِيلًا ۖ إِنَّكَ مِنْ أَصْحَابِ النَّارِ ﴿٩﴾

10. Abaffe, oyo asaba nga mwetoowaze *eri Allah* mu biseera by'ekiro nga bwe yeevuunika era nga bw'ayimirira, ng'atya enkomerero era nga asuubira okusaasira kwa Mukama we, *afaanana n'omujeemu atakola atyo*? Gamba nti: Abaffe, abo abamanyi n'abo abatamanyi benkana? Mazima abalina amagezi be balabuka.

أَمَّنْ هُوَ قَانِتٌ آنَاءَ اللَّيْلِ سَاجِدًا وَقَائِمًا
يَحْذَرُ الْآخِرَةَ وَيَرْجُو رَحْمَةَ رَبِّهِ ۗ
قُلْ هَلْ يَسْتَوِي الَّذِينَ يَعْلَمُونَ
وَالَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ۗ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ
أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿١٠﴾ ع ١٥

**Ruku 2**

11. Gamba nti: *Allah agamba nti:* Abange mmwe abaweereza bange abakkiriza, mutye Mukama wammwe. Abo abakola ebirungi ku nsi kuno, be balifuna ebirungi. Era ensi ya Allah ngazi nnyo. Mazima abagumiikiriza balifuna empeera yaabwe mu bujjuvu awatali kubalirira.

قُلْ يَا عِبَادِ الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا رَبَّكُمْ ۚ
لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۗ
وَأَرْضُ اللَّهِ وَاسِعَةٌ ۗ إِنَّمَا يُوَفَّى الصَّابِرُونَ
أَجْرَهُمْ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿١١﴾

12. Gamba nti: Mazima nze nalagirwa okusinzanga Allah nga ndi mumalirivu gy'ali mu buwulize.

قُلْ إِنِّي أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ اللَّهَ مُخْلِصًا
لَهُ الدِّينَ ﴿١٢﴾

13. Era nalagirwa mbeere mubereberye mu beewaayo *gy'ali.*

وَأُمِرْتُ لِأَنْ أَكُونَ أَوَّلَ الْمُسْلِمِينَ ﴿١٣﴾

14. Gamba nti: Mazima nze ntya ekibonerezo ky'olunaku olw'entiisa, singa njeemera Mukama wange.

قُلْ إِنِّي أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ
يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٤﴾

15. Gamba nti: Allah yekka gwe nsinza, nga ndi mumalirivu gy'ali mu ddiini yange.

قُلِ اللَّهَ أَعْبُدُ مُخْلِصًا لَهُ دِينِي ﴿١٥﴾

16. Kale *ggwe* mmwe musinze ebyo bye mwagala ebbali we. Gamba nti: Mazima abaafaafaaganirwa be bo abeefiiriza bokka

فَاعْبُدُوا مَا شِئْتُمْ مِنْ دُونِهِ ۗ قُلْ
إِنَّ الْخَاسِرِينَ الَّذِينَ خَسِرُوا أَنْفُسَهُمْ

*nebafiiriza* n'abewaabwe ku lunaku lw'okuzuukira. Mwetegereze, okwo nno kwe kufiirwa okw'olwaatu.

وَأَهْلِيهِمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۗ أَلَا ذٰلِكَ هُوَ الْخُسْرَانُ الْمُبِينُ ﴿١٦﴾

17. Baliba n'ebibikka eby'omuliro waggulu waabwe, nga ne wansi waabwe eriyo ebibikka. Ebyo Allah by'atiisa nabyo abeweereza be. Abange mmwe abaweereza bange, kale mutye Nze nzeka.

لَهُمْ مِّنْ فَوْقِهِمْ ظُلَلٌ مِّنَ النَّارِ وَمِنْ تَحْتِهِمْ ظُلَلٌ ۗ ذٰلِكَ يُخَوِّفُ اللّٰهُ بِهِ عِبَادَهُ ۚ يٰعِبَادِ فَاتَّقُونِ ﴿١٧﴾

18. Era abo abeewala okusinza bakatonda ab'obulimba era nebeetoowaza eri Allah, balina amawulire ag'essanyu. Kale wa abaweereza bange amawulire ag'essanyu,

وَالَّذِينَ اجْتَنَبُوا الطَّاغُوتَ أَنْ يَّعْبُدُوهَا وَأَنَابُوا إِلَى اللّٰهِ لَهُمُ الْبُشْرٰى ۚ فَبَشِّرْ عِبَادِ ﴿١٨﴾

19. Abo abawuliriza ekigambo n'oluvannyuma nebagoberera ekisinga obulungi mu kyo. Abo nno be bo Allah be yalung'amya, era abo be balina amagezi.

الَّذِينَ يَسْتَمِعُونَ الْقَوْلَ فَيَتَّبِعُونَ أَحْسَنَهُ ۗ أُولٰئِكَ الَّذِينَ هَدٰىهُمُ اللّٰهُ وَأُولٰئِكَ هُمْ أُولُوا الْأَلْبَابِ ﴿١٩﴾

20. Abaffe, oyo aba akakaseeko ensala y'ekibonerezo, *waliwo ayinza okumuwonya?* Abaffe, ggwe osobola okuwonya oyo ali mu muliro?

أَفَمَنْ حَقَّ عَلَيْهِ كَلِمَةُ الْعَذَابِ ۗ أَفَأَنْتَ تُنْقِذُ مَنْ فِي النَّارِ ﴿٢٠﴾

21. Naye abo abatya Mukama waabwe, balifuna ebizimbe ebitumbiivu nga ne waggulu wa byo ezimbiddwayo kalina, nga n'emigga gikulukutira wansi wa byo. *Ekyo* kisuubizo kya Allah, *ate* Allah tamenya kisuubizo.

لٰكِنِ الَّذِينَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ لَهُمْ غُرَفٌ مِّنْ فَوْقِهَا غُرَفٌ مَّبْنِيَّةٌ ۙ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهٰرُ ۗ وَعْدَ اللّٰهِ ۗ لَا يُخْلِفُ اللّٰهُ الْمِيعَادَ ﴿٢١﴾

22. Abaffe, tolaba nga Allah bw'atonnyesa amazzi okuva mu bire, kale n'agayisa mu nsulo eziri mu ttaka n'oluvannyuma n'agamezesa ebimera eby'erangi ezitali zimu? Oluvannyuma biwotoka n'obiraba nga bya kyenvu, n'oluvannyuma abifuula ebikutusekutuse. Mazima mw'ebyo mulimu okubuulirira eri abo abalina amagezi.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللّٰهَ أَنْزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَسَلَكَهُ يَنَابِيعَ فِي الْأَرْضِ ثُمَّ يُخْرِجُ بِهِ زَرْعًا مُّخْتَلِفًا أَلْوَانُهُ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرٰىهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ يَجْعَلُهُ حُطٰمًا ۗ إِنَّ فِي ذٰلِكَ لَذِكْرٰى لِأُولِي الْأَلْبَابِ ﴿٢٢﴾

**Ruku 3**

23. Abaffe, oyo Allah gw'ayanjululiza ekifuba kye eri Obusiramu era nga ali ku butangaavu obuva eri Mukama we *afaanana n'oyo awammanta mu kizikiza ky'obubuze?* Kale nno zibasanze abo abakakanyavu b'emitima ku kujjukira Allah. Abo nno be bali mu kubula okw'olwaatu.

أَفَمَنْ شَرَحَ اللّٰهُ صَدْرَهُ لِلْإِسْلَامِ فَهُوَ عَلٰى نُورٍ مِّنْ رَّبِّهِ ۗ فَوَيْلٌ لِّلْقٰسِيَةِ قُلُوبُهُمْ مِّنْ ذِكْرِ اللّٰهِ ۗ أُولٰئِكَ فِي ضَلٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٣﴾

24. Allah yassa ekigambo ekisingira ddala obulungi, *nga ky*'Ekitabo ekitabagana, ekidding'ana *ebigambo mu ngeri ezitali*

اللّٰهُ نَزَّلَ أَحْسَنَ الْحَدِيثِ كِتٰبًا مُّتَشٰبِهًا مَّثَانِيَ ۖ تَقْشَعِرُّ مِنْهُ جُلُودُ الَّذِينَ

zimu; ensusu z'abo abatya Mukama waabwe zeesisiwala ku lwa kyo *nga kisomeddwa,* n'oluvannyuma ensusu zaabwe n'emyoyo gyabwe bigonda olw'okujjukira Allah. Okwo nno kwe kulung'amya kwa Allah kw'alung'amyamu oyo gw'aba asiimye. Era oyo Allah gw'asalira nti abuze, kale aba takyalinayo mulung'amya.

يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ ثُمَّ تَلِينُ جُلُودُهُمْ وَقُلُوبُهُمْ إِلَىٰ ذِكْرِ اللَّهِ ذَٰلِكَ هُدَى اللَّهِ يَهْدِي بِهِ مَنْ يَشَاءُ وَمَنْ يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِنْ هَادٍ ﴿٢٤﴾

25. Abaffe, oyo eyeekuumisa ekyeenyi kye ku kibonerezo ekibi eky'olunaku lw'okuzuukira *yenkana n'oyo aliba emirembe?* Era aboonoonyi baligambibwa nti: Muloze *ku bubi* bw'ebyo bye mwakolanga.

أَفَمَنْ يَتَّقِي بِوَجْهِهِ سُوءَ الْعَذَابِ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَقِيلَ لِلظَّالِمِينَ ذُوقُوا مَا كُنْتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٢٥﴾

26. Abo abaakulembera baalimbisa *Ababaka,* kale ekibonerezo nekibatuukako mu ngeri gye bataamanya.

كَذَّبَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَأَتَاهُمُ الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٦﴾

27. Kale Allah n'abaloza ku buswaavu mu bulamu bw'oku nsi, naye ddala ekibonerezo ky'enkomerero ky'ekisinga obunene, singa babadde bamanyi.

فَأَذَاقَهُمُ اللَّهُ الْخِزْيَ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَلَعَذَابُ الْآخِرَةِ أَكْبَرُ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ﴿٢٧﴾

28. Era ddala twaleetera abantu eby'okulabirako ebya buli ngeri mu Kur'āni eno, balyooke bafumiitirize.

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا الْقُرْآنِ مِنْ كُلِّ مَثَلٍ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٨﴾

29. *Twassa gy'oli* Kur'āni *ennyinyonnyofu* mu Luwarabu nga teriimu bukyaamu bwonna, balyooke batye Allah.

قُرْآنًا عَرَبِيًّا غَيْرَ ذِي عِوَجٍ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿٢٩﴾

30. Allah yaleeta eky'okulabirako: omuntu atwalibwa abakolaganira awamu *nga bangi ate* nga bakuubagana, n'omulala nga yeewaayo okufugibwa omuntu omu *yekka.* Abaffe, bombi benkanankana mu mbeera? *Mumanye nti* amatendo gonna ga Allah naye era abasinga obungi mu bo tebamanyi.

ضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا رَجُلًا فِيهِ شُرَكَاءُ مُتَشَاكِسُونَ وَرَجُلًا سَلَمًا لِرَجُلٍ هَلْ يَسْتَوِيَانِ مَثَلًا الْحَمْدُ لِلَّهِ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٠﴾

31. Mazima ggwe oli wa kufa, era nabo ddala ba kufa.

إِنَّكَ مَيِّتٌ وَإِنَّهُمْ مَيِّتُونَ ﴿٣١﴾

32. N'oluvannyuma ddala mmwe ku lunaku lw'okuzuukira mulitotoogona mu maaso ga Mukama wammwe.

ثُمَّ إِنَّكُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ عِنْدَ رَبِّكُمْ تَخْتَصِمُونَ ﴿٣٢﴾

**Juzu 24**
**Ruku 4**

33. Naye ani mwonoonyi okusinga kw'oyo apaatiika obulimba ku Allah era n'alimbisa n'amazima nga gamutuuseeko? Abaffe, mu Jahannamu temulimu butuulo bw'abeerema?

فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنْ كَذَبَ عَلَى اللَّهِ وَكَذَّبَ بِالصِّدْقِ إِذْ جَاءَهُ أَلَيْسَ فِي جَهَنَّمَ مَثْوًى لِلْكَافِرِينَ ﴿٣٣﴾

34. Era oyo aleeta amazima n'oyo agakakasa, abo ddala be batya Allah.

وَالَّذِي جَاءَ بِالصِّدْقِ وَصَدَّقَ بِهِ أُولَٰئِكَ هُمُ الْمُتَّقُونَ ﴿٣٤﴾

35. Balifuna buli kye balyagala eri Mukama waabwe. Eyo nno y'empeera y'abakozi b'ebirungi.

لَهُم مَّا يَشَاءُونَ عِندَ رَبِّهِمْ ۚ ذَٰلِكَ جَزَاءُ الْمُحْسِنِينَ ﴿٣٥﴾

36. Allah *akola atyo* alyooke abasanguleko ebibi bye baakola era abasasule empeera yaabwe okusinziira ku bisingira ddala obulungi mw'ebyo bye baakolanga.

لِيُكَفِّرَ اللَّهُ عَنْهُمْ أَسْوَأَ الَّذِي عَمِلُوا وَيَجْزِيَهُمْ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ الَّذِي كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٣٦﴾

37. Abaffe, *ddala* Allah tamala muweereza we? Era bajja kukutiisatiisa n'ebyo *bye basinza* ebbali we. Naye Allah gw'asalira nti abuze, taba na mulung'amya *mulala.*

أَلَيْسَ اللَّهُ بِكَافٍ عَبْدَهُ ۖ وَيُخَوِّفُونَكَ بِالَّذِينَ مِن دُونِهِ ۚ وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِنْ هَادٍ ﴿٣٧﴾

38. Era oyo Allah gw'alung'amya aba takyalina yenna amubuza. Abaffe, Allah si ye Luwangula, Nannyini kwesasuza?

وَمَن يَهْدِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِن مُّضِلٍّ ۗ أَلَيْسَ اللَّهُ بِعَزِيزٍ ذِي انتِقَامٍ ﴿٣٨﴾

39. Era bw'obabuuza nti: Ani yatonda eggulu n'ensi, ddala bajja kugamba nti: Allah. Gamba nti: Mulowooza mutya kw'ebyo bye musinza ebbali wa Allah: singa Allah aba nga anjagalizza akabi, abaffe, byo bisobola okuggyawo akabi ke? Oba bw'aba nga anjagalizza okusaasira, abaffe, biyinza okuziyiza okusaasira kwe? Gamba nti: Nze Allah ammala. Ye abeesiga gwe baba beesiga.

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ اللَّهُ ۚ قُلْ أَفَرَأَيْتُم مَّا تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ إِنْ أَرَادَنِيَ اللَّهُ بِضُرٍّ هَلْ هُنَّ كَاشِفَاتُ ضُرِّهِ أَوْ أَرَادَنِي بِرَحْمَةٍ هَلْ هُنَّ مُمْسِكَاتُ رَحْمَتِهِ ۚ قُلْ حَسْبِيَ اللَّهُ ۖ عَلَيْهِ يَتَوَكَّلُ الْمُتَوَكِّلُونَ ﴿٣٩﴾

40. Gamba nti: Abange, mukole kyonna kye musobola, nange nkola; kale mangu nnyo mujja kumanya,

قُلْ يَا قَوْمِ اعْمَلُوا عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّي عَامِلٌ ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٤٠﴾

41. Ani ekibonerezo ekimuswaaza gwe kinaatuukako, n'ekibonerezo ekiwangaala kimukkeko.

مَن يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٤١﴾

42. Mazima tukubikkulidde Ekitabo eky'amazima ku *lw'okugasa* abantu. Kale oyo alung'ama, *alung'ama* lwa kugasa mwoyo gwe; n'oyo awaba, kale ddala abula n'afiiriza gwo. Era ggwe toli mulabirizi ku bo.

إِنَّا أَنزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتَابَ لِلنَّاسِ بِالْحَقِّ ۖ فَمَنِ اهْتَدَىٰ فَلِنَفْسِهِ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۖ وَمَا أَنتَ عَلَيْهِم بِوَكِيلٍ ﴿٤٢﴾

### Ruku 5

43. Allah atwala emyoyo *gy'abalamu* mu kiseera ky'okufa kwabwe, n'egyabo abatannafa *agitwalira* mu tulo twabwe. Kale aziyiza egyo *gyokka* egiba gisaliddwa okufa, emirala n'agizzaayo *eri ba nnyini gyo* okutuusa ku ntuuko eyagerekebwa.

اللَّهُ يَتَوَفَّى الْأَنفُسَ حِينَ مَوْتِهَا وَالَّتِي لَمْ تَمُتْ فِي مَنَامِهَا ۖ فَيُمْسِكُ الَّتِي قَضَىٰ عَلَيْهَا الْمَوْتَ وَيُرْسِلُ الْأُخْرَىٰ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ إِنَّ فِي

Mazima mw'ekyo mulimu obubonereo eri abantu abafumiitiriza*.

44. Abaffe, baafunayo abawolereza abalala ebbali wa Allah? Gamba nti: Abaffe, ne bwe baba nga tebalina buyinza ku kyonna wadde nga tebategeera?

45. Gamba nti: Okuwolereza kwonna kuli eri Allah. Obwakabaka bw'omu ggulu ne mu nsi bubwe. N'oluvannyuma gy'ali gye mulizzibwa.

46. Era Allah bw'ayogerwako nga bw'ali Omu yekka, emitima gy'abo abatakkiriza nkomerero gyetamwa; naye abo abali ebbali we bwe boogerwako, amangw'ago nga bajaganya.

47. Gamba nti: Ayi Allah Omutandisi w'eggulu n'ensi, Omumanyi w'ebitalabika n'ebirabika, *ddala* Ggwe oliramula wakati w'abantu bo mw'ebyo bye baayawukanangamu.

48. Era aboonoonyi ne bwe baalibadde n'ebiri mu nsi byonna nga bigattiddwako *n'ebirala* ebibyenkana, mazima baalibiwaddeyo okwenunula ku kibonerezo ekibi ennyo ku lunaku lw'okuzuukira. Era ebyo bye baali tebasuubira okuva eri Allah biryeyoleka gye bali.

49. Era n'obubi bw'ebyo bye baakolanga bulyeyoleka gye bali, era balyetooloolwa ebyo bye baajereganga.

50. Kale omuntu bw'atuukibwako akabi, olwo atulaajanira. Naye bwe tumuwa ku byengera ebiva gye tuli, ng'agamba nti: Bino bimpeereddwa lwa magezi *gange*. So nno ekyo *kiba* kigezo, naye abasinga obungi mu bo tebamanya.

51. Ddala n'abo abaabakulembera baakyogera, naye ebyo bye baakola tebyabagasa.

52. Naye baatuukibwako obubi bw'ebyo bye baakolanga, era n'abo aboonoonefu abali mu *batakkiriza* bano, nabo mangu nnyo bajja

ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّتَفَكَّرُوْنَ ﴿٤٣﴾

اَمِ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ شُفَعَآءَ ؕ قُلْ اَوَلَوْ كَانُوْا لَا يَمْلِكُوْنَ شَيْـًٔا وَّلَا يَعْقِلُوْنَ ﴿٤٤﴾

قُلْ لِّلّٰهِ الشَّفَاعَةُ جَمِيْعًا ؕ لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ ثُمَّ اِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿٤٥﴾

وَاِذَا ذُكِرَ اللّٰهُ وَحْدَهُ اشْمَاَزَّتْ قُلُوْبُ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ ۚ وَاِذَا ذُكِرَ الَّذِيْنَ مِنْ دُوْنِهٖٓ اِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُوْنَ ﴿٤٦﴾

قُلِ اللّٰهُمَّ فَاطِرَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ عٰلِمَ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ اَنْتَ تَحْكُمُ بَيْنَ عِبَادِكَ فِيْ مَا كَانُوْا فِيْهِ يَخْتَلِفُوْنَ ﴿٤٧﴾

وَلَوْ اَنَّ لِلَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مَا فِي الْاَرْضِ جَمِيْعًا وَّمِثْلَهٗ مَعَهٗ لَافْتَدَوْا بِهٖ مِنْ سُوْٓءِ الْعَذَابِ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ؕ وَبَدَا لَهُمْ مِّنَ اللّٰهِ مَا لَمْ يَكُوْنُوْا يَحْتَسِبُوْنَ ﴿٤٨﴾

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّاٰتُ مَا كَسَبُوْا وَحَاقَ بِهِمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٤٩﴾

فَاِذَا مَسَّ الْاِنْسَانَ ضُرٌّ دَعَانَا ؗ ثُمَّ اِذَا خَوَّلْنٰهُ نِعْمَةً مِّنَّا ۙ قَالَ اِنَّمَآ اُوْتِيْتُهٗ عَلٰى عِلْمٍ ؕ بَلْ هِيَ فِتْنَةٌ وَّلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٥٠﴾

قَدْ قَالَهَا الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَمَآ اَغْنٰى عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿٥١﴾

فَاَصَابَهُمْ سَيِّاٰتُ مَا كَسَبُوْا ؕ وَالَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مِنْ هٰٓؤُلَآءِ سَيُصِيْبُهُمْ سَيِّاٰتُ

مَا كَسَبُوْا ۙ وَمَا هُمْ بِمُعْجِزِيْنَ ﴿٥٢﴾

kutuukibwako obubi bw'ebyo bye bakola, era tebayinza kufufuggaza *ntegeka ya Allah.*

اَوَلَمْ يَعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَّشَآءُ وَيَقْدِرُ ۚ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿٥٣﴾

53. Abaffe, tebamanyi nti ddala Allah y'agaziyiza ebigabibwa oyo gw'aba ayagadde era y'abikendeeza? Mazima mw'ebyo mulimu okulabula eri abantu abakkiriza.

**Ruku 6**

قُلْ يٰعِبَادِيَ الَّذِيْنَ اَسْرَفُوْا عَلٰٓى اَنْفُسِهِمْ لَا تَقْنَطُوْا مِنْ رَّحْمَةِ اللّٰهِ ۗ اِنَّ اللّٰهَ يَغْفِرُ الذُّنُوْبَ جَمِيْعًا ۗ اِنَّهٗ هُوَ الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ﴿٥٤﴾

54. Gamba nti: Abange mmwe abaweereza bange abo abasukkiridde mu kweyonoona, temuggwebwamu ssuubi ku kusaasira kwa Allah. Mazima Allah asonyiwa ebyonoono byonna. Ddala Ye ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

وَاَنِيْبُوْٓا اِلٰى رَبِّكُمْ وَاَسْلِمُوْا لَهٗ مِنْ قَبْلِ اَنْ يَّاْتِيَكُمُ الْعَذَابُ ثُمَّ لَا تُنْصَرُوْنَ ﴿٥٥﴾

55. Kale mudde eri Mukama wammwe era mweweeyo gy'ali nga ekibonerezo tekinnabatuukako, *kuba* oluvannyuma temuliyambibwa.

وَاتَّبِعُوْٓا اَحْسَنَ مَآ اُنْزِلَ اِلَيْكُمْ مِّنْ رَّبِّكُمْ مِّنْ قَبْلِ اَنْ يَّاْتِيَكُمُ الْعَذَابُ بَغْتَةً وَّاَنْتُمْ لَا تَشْعُرُوْنَ ﴿٥٦﴾

56. Era mugoberere *enjigiriza* esinga obulungi eyassibwa gye muli okuva eri Mukama wammwe, nga ekibonerezo tekinnabatuukako kibwatukira nga temutegedde,

اَنْ تَقُوْلَ نَفْسٌ يّٰحَسْرَتٰى عَلٰى مَا فَرَّطْتُّ فِيْ جَنْۢبِ اللّٰهِ وَاِنْ كُنْتُ لَمِنَ السّٰخِرِيْنَ ﴿٥٧﴾

57. Si kulwa nga omuntu agamba nti: O! nga ndabye olw'ebyo bye nnagayaalirira ku ludda lwa Allah era ddala nali mw'abo abaabalaatanga,

اَوْ تَقُوْلَ لَوْ اَنَّ اللّٰهَ هَدٰىنِيْ لَكُنْتُ مِنَ الْمُتَّقِيْنَ ﴿٥٨﴾

58. Oba agambe nti: Singa ddala Allah yannung'amya, mazima naalibadde mw'abo abatya Allah;

اَوْ تَقُوْلَ حِيْنَ تَرَى الْعَذَابَ لَوْ اَنَّ لِيْ كَرَّةً فَاَكُوْنَ مِنَ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٥٩﴾

59. Oba agambe awo ng'alabye ekibonerezo nti: Singa nnyinza okuddayo, olwo naalibadde mu bakozi b'ebirungi.

بَلٰى قَدْ جَآءَتْكَ اٰيٰتِيْ فَكَذَّبْتَ بِهَا وَاسْتَكْبَرْتَ وَكُنْتَ مِنَ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٦٠﴾

60. *Aligambibwa nti:* Ddala watuukibwako okulabula kwange naye n'okulimbisa, neweekuza era n'oba mw'abo abagaanyi.

وَيَوْمَ الْقِيٰمَةِ تَرَى الَّذِيْنَ كَذَبُوْا عَلَى اللّٰهِ وُجُوْهُهُمْ مُّسْوَدَّةٌ ۗ اَلَيْسَ فِيْ جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْمُتَكَبِّرِيْنَ ﴿٦١﴾

61. Era ku lunaku lw'okuzuukira oliraba abo abaayogeranga obulimba ku Allah nga obwenyi bwabwe buddugadde. Abaffe, mu muliro temuliimu butuulo bw'abo abeekuza?

وَيُنَجِّي اللّٰهُ الَّذِيْنَ اتَّقَوْا بِمَفَازَتِهِمْ ۖ لَا يَمَسُّهُمُ السُّوْٓءُ وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿٦٢﴾

62. Era Allah awonya abo abamutya *n'abatuusa ku buwonero bwabwe obw'emirembe* n'obuwanguzi bwabwe nga tebatuukibbwaako kabi konna, wadde tebalinakuwala.

63. Allah ye Mutonzi wa buli kimu era ye Mulabirizi wa buli kimu.

اَللّٰهُ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ وَّهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ وَّكِيْلٌ ﴿٦٣﴾

64. Ye nannyini bisumuluzo by'eggulu n'ensi. Era abo abatakkiriza bubonero bwa Allah be b'okufaafaaganirwa.

لَهٗ مَقَالِيْدُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ اُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿٦٤﴾

**Ruku 7**

65. Gamba nti: Abange mmwe abatamanyi, abaffe, mundagira nsinze *bakatonda abalala* atali Allah?

قُلْ اَفَغَيْرَ اللّٰهِ تَاْمُرُوْٓنِّيْٓ اَعْبُدُ اَيُّهَا الْجٰهِلُوْنَ ﴿٦٥﴾

66. Era ddala kyabikkulirwa gy'oli n'eri abo abaakukulembera nti bw'olyenkanya Allah n'ebirala, ddala ebikolwa byo bigenda kwonooneka era ddala oliba mw'abo abalifaafaaganirwa.

وَلَقَدْ اُوْحِيَ اِلَيْكَ وَاِلَى الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكَ ۚ لَئِنْ اَشْرَكْتَ لَيَحْبَطَنَّ عَمَلُكَ وَلَتَكُوْنَنَّ مِنَ الْخٰسِرِيْنَ ﴿٦٦﴾

67. Wabula Allah *yekka* gw'oba osinzanga era beeranga mw'abo abeebaza.

بَلِ اللّٰهَ فَاعْبُدْ وَكُنْ مِّنَ الشّٰكِرِيْنَ ﴿٦٧﴾

68. *Mu butuufu* tebaawa Allah kitiibwa kye ekimusaanira. Era ensi yonna eriba mu kibatu kye ku lunaku lw'okuzuukira, n'*emigigi gy*'eggulu girizingibwako ne ddyo we. Obutuukirivu bubwe, era ali waggulu nnyo n'ebyo bye bamwenkanya nabyo.

وَمَا قَدَرُوا اللّٰهَ حَقَّ قَدْرِهٖ ۖ وَالْاَرْضُ جَمِيْعًا قَبْضَتُهٗ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ وَالسَّمٰوٰتُ مَطْوِيّٰتٌۢ بِيَمِيْنِهٖ ؕ سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٦٨﴾

69. Era eng'ombe erifuuyibwa, kale abali mu ggulu n'abali mu nsi *bonna* balizirika, okuggyako abo Allah baalisiima. N'oluvannyuma erifuuyibwamu *omulundi* omulala, okwejjuukiriza nga bayimuse, batunula!

وَنُفِخَ فِي الصُّوْرِ فَصَعِقَ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَمَنْ فِي الْاَرْضِ اِلَّا مَنْ شَآءَ اللّٰهُ ؕ ثُمَّ نُفِخَ فِيْهِ اُخْرٰى فَاِذَا هُمْ قِيَامٌ يَّنْظُرُوْنَ ﴿٦٩﴾

70. Era ensi eriyakaayakana n'ekitangaala kya Mukama wa yo, n'Ekitabo kiriteekebwawo, ne ba Nabbi, n'Abajulizi balireetebwa, era *abantu* baliramulwa wakati waabwe mu bwenkanya era tebaliryazaamaanyizibwa.

وَاَشْرَقَتِ الْاَرْضُ بِنُوْرِ رَبِّهَا وَوُضِعَ الْكِتٰبُ وَجِايْٓءَ بِالنَّبِيّٖنَ وَالشُّهَدَآءِ وَقُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْحَقِّ وَهُمْ لَا يُظْلَمُوْنَ ﴿٧٠﴾

71. Era buli mwoyo gulisasulwa mu bujjuvu olw'ebyo bye gwakola. Era Ye y'asinga okumanya ebyo bye bakola.

وَوُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ وَهُوَ اَعْلَمُ بِمَا يَفْعَلُوْنَ ﴿٧١﴾

**Ruku 8**

72. Era abo abatakkiriza baligoberwa eri Jahannamu mu bibinja. Okutuusa lwe baligituukako enzigi za gwo ne ziggulibwawo, olwo abalabirizi ba gwo baligamba nti: Abaffe, temwatuukibwako Batume nga

وَسِيْقَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِلٰى جَهَنَّمَ زُمَرًا ؕ حَتّٰٓى اِذَا جَآءُوْهَا فُتِحَتْ اَبْوَابُهَا وَقَالَ لَهُمْ خَزَنَتُهَآ اَلَمْ

bava mu mmwe, nga babasomera Aya za Mukama wammwe n'okubalabula ku nsisinkano y'olunaku lwammwe luno? Baliddamu nti: Yee, *baatutuukako* naye ensala y'ekibonerezo emaze okukakata ku batakkiriza.

يَأْتِكُمْ رُسُلٌ مِّنْكُمْ يَتْلُوْنَ عَلَيْكُمْ
اٰيٰتِ رَبِّكُمْ وَ يُنْذِرُوْنَكُمْ لِقَآءَ
يَوْمِكُمْ هٰذَا ؕ قَالُوْا بَلٰى وَلٰكِنْ حَقَّتْ
كَلِمَةُ الْعَذَابِ عَلَى الْكٰفِرِيْنَ ﴿٧٢﴾

73. Kirigambibwa nti: Kale muyingire mu miryango gya Jahannamu, omwo mwe mujja okubeera. Ye nga obutuulo bw'abekuluntaza buliba bubi nnyo!

قِيْلَ ادْخُلُوْٓا اَبْوَابَ جَهَنَّمَ
خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ۚ فَبِئْسَ مَثْوَى
الْمُتَكَبِّرِيْنَ ﴿٧٣﴾

74. Era n'abo abaatyanga Mukama waabwe balitwalibwa eri Janna mu bibinja. Okutuusa lwe baligituukako, enzigi za yo nezziggulibwawo. Olwo abakuumi ba yo baligamba nti: Emirembe gibeere ku mmwe, mwesanyukire, era mugiyingire mwebeerere *omwo.*

وَ سِيْقَ الَّذِيْنَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ اِلَى
الْجَنَّةِ زُمَرًا ؕ حَتّٰٓى اِذَا جَآءُوْهَا وَ
فُتِحَتْ اَبْوَابُهَا وَ قَالَ لَهُمْ خَزَنَتُهَا
سَلٰمٌ عَلَيْكُمْ طِبْتُمْ فَادْخُلُوْهَا
خٰلِدِيْنَ ﴿٧٤﴾

75. Era baligamba nti: Amatendo gonna ga Allah, Oyo atuukirizza ekisuubizo kye gye tuli n'atusikiza ensi , netutuula mu Janna wonna nga bwe twagala. Kale empeera y'abakozi *b'ebirungi* si nnungi ggero!

وَ قَالُوا الْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْ صَدَقَنَا
وَعْدَهٗ وَ اَوْرَثَنَا الْاَرْضَ نَتَبَوَّاُ مِنَ
الْجَنَّةِ حَيْثُ نَشَآءُ ۚ فَنِعْمَ اَجْرُ
الْعٰمِلِيْنَ ﴿٧٥﴾

76. Era oliraba ba malayika nga beetoolodde Nnamulondo nga batendereza n'amatendo ga Mukama waabwe. Era *abantu* baliramulwa wakati waabwe mu bwenkanya. Era kiryogerwa nti: Amatendo gonna ga Allah, Mukama w'ebitonde byonna.

وَ تَرَى الْمَلٰٓئِكَةَ حَآفِّيْنَ مِنْ حَوْلِ
الْعَرْشِ يُسَبِّحُوْنَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ ۚ وَ
قُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْحَقِّ وَقِيْلَ الْحَمْدُ لِلّٰهِ
رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٧٦﴾




ركوعاتها ٩ سُوۡرَةُ الۡمُؤۡمِنِ مَكِّيَّةٌ ٤٠ اٰياتها ٨٦

## AL-MU'MIN

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ﴿١﴾

2. Ḥā Mīm.*

حٰمٓ ﴿٢﴾

3. Okubikkulirwa kw'Ekitabo *kino* kwaviira ddala eri Allah Luwangula, Omumanyi wa byonna,

تَنۡزِيۡلُ الۡكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الۡعَزِيۡزِ الۡعَلِيۡمِ ﴿٣﴾

4. Omusonyiyi w'ebibi era Omukkiriza w'okwenenya, Omukakali mu kubonereza, Nannyini kugaba. Teri Musinzibwa mulala okuggyako Ye. Gy'ali y'eri obuddo.

غَافِرِ الذَّنۡۢبِ وَقَابِلِ التَّوۡبِ شَدِيۡدِ الۡعِقَابِ ۙ ذِى الطَّوۡلِ ؕ لَاۤ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ؕ اِلَيۡهِ الۡمَصِيۡرُ ﴿٤﴾

5. Tewali awakanya Aya za Allah okuggyako abo abatakkiriza. Kale okutawuka kwabwe mu nsi kuleme kukubuzaabuza.

مَا يُجَادِلُ فِىۡۤ اٰيٰتِ اللّٰهِ اِلَّا الَّذِيۡنَ كَفَرُوۡا فَلَا يَغۡرُرۡكَ تَقَلُّبُهُمۡ فِى الۡبِلَادِ ﴿٥﴾

6. N'olubereberye lwabwe, abantu ba Nūhu n'ebibinja *ebirala* oluvannyuma lwabwe baalimbisa *obubaka* era buli kibinja kyamalirira ku Mubaka wa kyo okumukwata era nebawakanyisa ebitaliimu mbu balyooke babifufuggazise amazima. Kale ne mbakwata, naye okubonereza kwange kwali kutya?

كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوۡحٍ وَّالۡاَحۡزَابُ مِنۡۢ بَعۡدِهِمۡ ۖ وَهَمَّتۡ كُلُّ اُمَّةٍۢ بِرَسُوۡلِهِمۡ لِيَاۡخُذُوۡهُ وَجَادَلُوۡا بِالۡبَاطِلِ لِيُدۡحِضُوۡا بِهِ الۡحَقَّ فَاَخَذۡتُهُمۡ ۖ فَكَيۡفَ كَانَ عِقَابِ ﴿٦﴾

7. Era bwe kityo, ekigambo kya Mukama wo nekikakata ku batakkiriza nti ddala bo bantu ba muliro.

وَكَذٰلِكَ حَقَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى الَّذِيۡنَ كَفَرُوۡۤا اَنَّهُمۡ اَصۡحٰبُ النَّارِ ﴿٧﴾

8. *Ba malayika* abo abawaniridde Nnamulondo era n'abo abagyetoolodde, batendereza n'amatendo ga Mukama waabwe, era bakkiririza mu Ye, era basabira abo abakkiriza okusonyiyibwa *nga bwe bagamba nti:* Mukama waffe, weetooloola buli kimu mu kusaasira n'okumanya, kale sonyiwa abo abeenenya nebagoberera ekkubo lyo era bawonye ekibonerezo ky'omuliro.

اَلَّذِيۡنَ يَحۡمِلُوۡنَ الۡعَرۡشَ وَمَنۡ حَوۡلَهٗ يُسَبِّحُوۡنَ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡ وَيُؤۡمِنُوۡنَ بِهٖ وَيَسۡتَغۡفِرُوۡنَ لِلَّذِيۡنَ اٰمَنُوۡا ۚ رَبَّنَا وَسِعۡتَ كُلَّ شَىۡءٍ رَّحۡمَةً وَّعِلۡمًا فَاغۡفِرۡ لِلَّذِيۡنَ تَابُوۡا وَاتَّبَعُوۡا سَبِيۡلَكَ وَقِهِمۡ عَذَابَ الۡجَحِيۡمِ ﴿٨﴾

9. Mukama waffe, era bayingize mu Janna ey'olubeerera eyo gye wabasuubiza, n'abo abaakola ebirungi mu bakitaabwe ne be baafumbiriganwa nabo n'ezadde

رَبَّنَا وَاَدۡخِلۡهُمۡ جَنّٰتِ عَدۡنِ اِۨلَّتِىۡ وَعَدۡتَّهُمۡ وَمَنۡ صَلَحَ مِنۡ اٰبَآئِهِمۡ وَاَزۡوَاجِهِمۡ وَذُرِّيّٰتِهِمۡ ؕ اِنَّكَ اَنۡتَ

---

*40:2. Atenderezebwa ennyo, Ow'ekitiibwa ennyo.*

lyabwe. Mazima Ggwe Luwangula, Omugezi ennyo.

الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٩﴾

10. Era bawonye ebibi. Era oyo gw'oliwonya ebibi olunaku olwo, mazima oliba omusaasidde. Era obwo bwe buwanguzi obusuffu.

وَقِهِمُ السَّيِّاٰتِ ۚ وَمَن تَقِ السَّيِّاٰتِ يَوْمَئِذٍ فَقَدْ رَحِمْتَهُ ۚ وَذٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٠﴾

**Ruku 2**

11. Mazima abo abatakkiriza baliwereekerezebwa *ebigambo nti:* Ddala okukyawa kwa Allah *kw'abakyayemu,* kusingira wala obukyayi mmwe bwe mwalinanga awo nga muyitiddwa eri okukkiriza, nemugaana.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا يُنَادَوْنَ لَمَقْتُ اللّٰهِ أَكْبَرُ مِن مَّقْتِكُمْ أَنفُسَكُمْ إِذْ تُدْعَوْنَ إِلَى الْإِيمَانِ فَتَكْفُرُونَ ﴿١١﴾

12. Baligamba nti: Mukama waffe, otutuusizzaako okufa kwa mirundi ebiri, era otuwadde obulamu bwa mirundi ebiri; kale *kati* tukkirizza ebisobyo byaffe. Abaffe, waliwo ku kkubo *erifuluma mu kibonerezo?*

قَالُوا رَبَّنَا أَمَتَّنَا اثْنَتَيْنِ وَأَحْيَيْتَنَا اثْنَتَيْنِ فَاعْتَرَفْنَا بِذُنُوبِنَا فَهَلْ إِلَىٰ خُرُوجٍ مِّن سَبِيلٍ ﴿١٢﴾

13. *Baligambibwa nti:* Ekyo *kibatuuseeko* olw'okubanga Allah bwe yalangirirwanga nti ali Omu yekka, mwagaananga; naye bwe yenkanyizibwanga n'ebirala, mwakkirizanga. *Kati nno* okulamula *okusembayo* kuli eri Allah yekka, Omugulumivu, Omukulu ennyo.

ذٰلِكُم بِأَنَّهُ إِذَا دُعِيَ اللّٰهُ وَحْدَهُ كَفَرْتُمْ ۖ وَإِن يُشْرَكْ بِهِ تُؤْمِنُوا ۚ فَالْحُكْمُ لِلّٰهِ الْعَلِيِّ الْكَبِيرِ ﴿١٣﴾

14. Ye y'Oyo abalaga obubonero bwe era y'abassiza ebigabibwa okuva mu ggulu. Naye teri afumiitiriza okuggyako oyo adding'ana *eri Allah.*

هُوَ الَّذِي يُرِيكُمْ اٰيٰتِهِ وَيُنَزِّلُ لَكُم مِّنَ السَّمَاءِ رِزْقًا ۚ وَمَا يَتَذَكَّرُ إِلَّا مَن يُنِيبُ ﴿١٤﴾

15. Kale musabenga Allah nga muli bamalirivu gy'ali mu buwulize, abatakkiriza ne bwe baba nga tebaagala.

فَادْعُوا اللّٰهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ وَلَوْ كَرِهَ الْكٰفِرُونَ ﴿١٥﴾

16. Y'asitula mu madaala, Nannyini Nnamulondo. Assa Mwoyo kw'oyo gw'aba asiimye mu baweereza be olw'okulagira kwe, alyooke alabule *abantu ebifa* ku lunaku lw'okusisinkana,

رَفِيعُ الدَّرَجٰتِ ذُو الْعَرْشِ ۚ يُلْقِي الرُّوحَ مِنْ أَمْرِهِ عَلَىٰ مَن يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ لِيُنذِرَ يَوْمَ التَّلَاقِ ﴿١٦﴾

17. Olunaku bonna lwe balijjirako *eri Allah,* tewali kyonna kibakwatako kiryekisa Allah. Obwakabaka buliba bw'ani kw'olwo? Buliba bwa Allah, Omu yekka, Omukasi.

يَوْمَ هُم بٰرِزُونَ ۖ لَا يَخْفَىٰ عَلَى اللّٰهِ مِنْهُمْ شَيْءٌ ۚ لِّمَنِ الْمُلْكُ الْيَوْمَ ۖ لِلّٰهِ الْوٰحِدِ الْقَهَّارِ ﴿١٧﴾

18. Olwa leero buli omu ajja kusasulwa olw'ebyo bye yakola. Leero tewali kulya-

اَلْيَوْمَ تُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍ بِمَا كَسَبَتْ ۚ لَا ظُلْمَ الْيَوْمَ ۚ إِنَّ اللّٰهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿١٨﴾

zaamaanya. Mazima Allah mwangu nnyo mu kubala.

19. Era balabule ku lunaku olubindabinda, awo nga emitima gituuse mu mimiro nga gifa ennaku. Aboononyi tebaliba na wa mukwano wadde omuwolereza alikkirizibwa.

وَأَنذِرْهُمْ يَوْمَ الْآزِفَةِ إِذِ الْقُلُوبُ لَدَى الْحَنَاجِرِ كَاظِمِينَ ۚ مَا لِلظَّالِمِينَ مِنْ حَمِيمٍ وَلَا شَفِيعٍ يُطَاعُ ﴿١٩﴾

20. *Allah* y'amanyi obulyake bw'amaaso n'ebyo ebifuba bye bikisa.

يَعْلَمُ خَائِنَةَ الْأَعْيُنِ وَمَا تُخْفِي الصُّدُورُ ﴿٢٠﴾

21. Era Allah alamula mu bwenkanya. Naye abo be balaajanira ebbali we, tebayinza kusalawo ku kyonna. Mazima Allah ye Muwulizi wa byonna, Omulabi wa byonna.

وَاللَّهُ يَقْضِي بِالْحَقِّ ۖ وَالَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِهِ لَا يَقْضُونَ بِشَيْءٍ ۗ إِنَّ اللَّهَ هُوَ السَّمِيعُ الْبَصِيرُ ﴿٢١﴾

**Ruku 3**

22. Abaffe, tebatambulako mu nsi nebalaba enkomerero y'abo abaabakulembera nga bwe yali ? Baali be babasinga ennyo mu maanyi *n'okuleka* ebyewuunyo mu nsi. Naye *era* Allah yabakangavvula olw'ebibi byabwe era tebaalina yenna wa kubataasa ku Allah.

أَوَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ كَانُوا مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوا هُمْ أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَآثَارًا فِي الْأَرْضِ فَأَخَذَهُمُ اللَّهُ بِذُنُوبِهِمْ وَمَا كَانَ لَهُم مِّنَ اللَّهِ مِن وَاقٍ ﴿٢٢﴾

23. Ekyo lwa kubanga baatuukwangako Abatume baabwe n'obubonero obw'olwaatu naye nebeerema, kale Allah n'abakangavvula. Mazima Ye wa maanyi nnyo, mukakali mu kubonereza.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانَت تَّأْتِيهِمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ فَكَفَرُوا فَأَخَذَهُمُ اللَّهُ ۚ إِنَّهُ قَوِيٌّ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٢٣﴾

24. Era ddala twatuma Mūsa n'obubonero bwaffe, n'obukakafu obw'olwaatu,

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِآيَاتِنَا وَسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ﴿٢٤﴾

25. Eri Farāwo ne Hāmāni ne Qārūna naye nebagamba nti: Mulogo, mulimba mukulu.

إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَهَامَانَ وَقَارُونَ فَقَالُوا سَاحِرٌ كَذَّابٌ ﴿٢٥﴾

26. Awo bwe yajja gye bali n'amazima agava gye tuli, baagamba nti: Mutte batabani b'abo abakkiriza awamu naye, naye mulekewo abakazi baabwe. Naye enkwe z'abatakkiriza si kirala wabula kugwa butaka.

فَلَمَّا جَاءَهُم بِالْحَقِّ مِنْ عِندِنَا قَالُوا اقْتُلُوا أَبْنَاءَ الَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ وَاسْتَحْيُوا نِسَاءَهُمْ ۚ وَمَا كَيْدُ الْكَافِرِينَ إِلَّا فِي ضَلَالٍ ﴿٢٦﴾

27. Era Farāwo yagamba nti: Mundeke nzite Mūsa, kale akoowoole

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ذَرُونِي أَقْتُلْ مُوسَىٰ

Mukama we *tulabe*. Mazima nze ntya nti ajja kukyuusa enzikiriza yammwe oba okuleeta obusambattuko mu nsi *yaffe*.

وَلْيَدْعُ رَبَّهُ ۚ إِنِّي أَخَافُ أَن يُبَدِّلَ دِينَكُمْ أَوْ أَن يُظْهِرَ فِي الْأَرْضِ الْفَسَادَ ﴿٢٧﴾

28. Era Mūsa n'agamba nti: Mazima neewogoma eri Mukama wange amponye buli eyeekuza, atakkiriza lunaku lwa kubalirira.

وَقَالَ مُوسَىٰ إِنِّي عُذْتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُم مِّن كُلِّ مُتَكَبِّرٍ لَّا يُؤْمِنُ بِيَوْمِ الْحِسَابِ ﴿٢٨﴾

**Ruku 4**

29. Era omusajja omu omukkiriza mu bantu ba Farāwo eyakisanga okukkiriza kwe, n'agamba nti: Abaffe, mutte omuntu olw'okubanga agambye nti: Mukama wange ye Allah, ate nga abaleetedde n'obukakafu obuva eri Mukama wammwe? Kale bw'aba nga mulimba, obulimba bwe buvunaanyizibwa ku ye; naye ddala bw'aba nga ayogera mazima, mujja kutuukibwako ebimu kw'ebyo by'abatiisa. Mazima Allah talung'amya oyo asukkiridde obubi, omulimba lukulwe.

وَقَالَ رَجُلٌ مُّؤْمِنٌ مِّنْ آلِ فِرْعَوْنَ يَكْتُمُ إِيمَانَهُ أَتَقْتُلُونَ رَجُلًا أَن يَقُولَ رَبِّيَ اللَّهُ وَقَدْ جَاءَكُم بِالْبَيِّنَاتِ مِن رَّبِّكُمْ ۖ وَإِن يَكُ كَاذِبًا فَعَلَيْهِ كَذِبُهُ ۖ وَإِن يَكُ صَادِقًا يُصِبْكُم بَعْضُ الَّذِي يَعِدُكُمْ ۖ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ كَذَّابٌ ﴿٢٩﴾

30. Bannange, olwa leero mmwe mulina obufuzi, mmwe muli kungulu mu nsi. Naye ani anaatuyamba ku kibonerezo kya Allah nga kitutuuseeko? Farāwo n'agamba nti: Nze sibalaga kirala wabula ebyo nange bye ndabako era sibalaga okuggyako ekkubo ettuufu.

يَا قَوْمِ لَكُمُ الْمُلْكُ الْيَوْمَ ظَاهِرِينَ فِي الْأَرْضِ فَمَن يَنصُرُنَا مِن بَأْسِ اللَّهِ إِن جَاءَنَا ۚ قَالَ فِرْعَوْنُ مَا أُرِيكُمْ إِلَّا مَا أَرَىٰ وَمَا أَهْدِيكُمْ إِلَّا سَبِيلَ الرَّشَادِ ﴿٣٠﴾

31. Era oli eyakkiriza yagamba nti: Bannange, nze mbatiisa *okuzikirira* okufaanana n'okwolunaku lwa b'ebibinja,

وَقَالَ الَّذِي آمَنَ يَا قَوْمِ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُم مِّثْلَ يَوْمِ الْأَحْزَابِ ﴿٣١﴾

32. Okufaanana n'embeera y'abantu ba Nūhu n'aba 'Ādi n'aba Thamūda n'aboluvannyuma lwabwe. Era Allah tayagala kulyazaamaanya baweereza *be*.

مِثْلَ دَأْبِ قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ وَالَّذِينَ مِن بَعْدِهِمْ ۚ وَمَا اللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمًا لِّلْعِبَادِ ﴿٣٢﴾

33. Era bannange, nze mbatiisa olunaku lw'okuwanjagiragana,

وَيَا قَوْمِ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ يَوْمَ التَّنَادِ ﴿٣٣﴾

34. Olunaku lwe mulikyuusa emigongo gyammwe okudduka. Temuliba na mutaakiriza yenna ku Allah. Era oyo Allah gw'asalira nti abuze, taba n'amulung'amya.

يَوْمَ تُوَلُّونَ مُدْبِرِينَ مَا لَكُم مِّنَ اللَّهِ مِنْ عَاصِمٍ ۗ وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِنْ هَادٍ ﴿٣٤﴾

35. Era ddala Yūsufu yajja gye muli oluberebery n'obubonero obw'olwaatu, naye temwalekayo kubuusabuusa mw'ebyo bye yabaleetera. Kyokka bwe yafa, mwagamba nti: Allah talituma Mubaka mulala luvannyuma lwe. Bw'atyo nno Allah bw'asalira okubula oyo asukkiridde obubi, abuusabuusa,

وَلَقَدْ جَآءَكُمْ يُوْسُفُ مِنْ قَبْلُ بِالْبَيِّنٰتِ فَمَا زِلْتُمْ فِيْ شَكٍّ مِّمَّا جَآءَكُمْ بِهٖ ؕ حَتّٰىٓ اِذَا هَلَكَ قُلْتُمْ لَنْ يَّبْعَثَ اللّٰهُ مِنْۢ بَعْدِهٖ رَسُوْلًا ؕ كَذٰلِكَ يُضِلُّ اللّٰهُ مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ مُّرْتَابُ ۙ ﴿۳۵﴾

36. Be bo abawakana ku Aya za Allah nga tebalina bukakafu bwonna obwabatuukako. *Ekyo* kikyayibwa nnyo mu maaso ga Allah n'eri abo abakkiriza. Bw'atyo nno Allah bw'akoona envumbo ku buli mutima gw'eyeekuza, nnalukalala.

الَّذِيْنَ يُجَادِلُوْنَ فِيْٓ اٰيٰتِ اللّٰهِ بِغَيْرِ سُلْطٰنٍ اَتٰىهُمْ ؕ كَبُرَ مَقْتًا عِنْدَ اللّٰهِ وَعِنْدَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ؕ كَذٰلِكَ يَطْبَعُ اللّٰهُ عَلٰى كُلِّ قَلْبِ مُتَكَبِّرٍ جَبَّارٍ ﴿۳۶﴾

37. Era Farāwo yagamba nti: Owange Hāmāni, nzimbira omunaala *omuwanvu* nsobole okutuuka ku makubo,

وَقَالَ فِرْعَوْنُ يٰهَامٰنُ ابْنِ لِيْ صَرْحًا لَّعَلِّيْٓ اَبْلُغُ الْاَسْبَابَ ۙ ﴿۳۷﴾

38. *Ku* makubo *agatuuka* mu ggulu ndyo-oke nningize eri Katonda wa Mūsa, era ddala nze nkakasa nti ye mulimba. Era bwe bityo ebikolwa bya Farāwo ebibi byamulungiyizibwa, n'aziyizibwa eri ekkubo *ettuufu;* era okwekoba kwa Farāwo si kirala wabula kwali mu kuzikirira.

اَسْبَابَ السَّمٰوٰتِ فَاَطَّلِعَ اِلٰٓى اِلٰهِ مُوْسٰى وَاِنِّيْ لَاَظُنُّهٗ كَاذِبًا ؕ وَكَذٰلِكَ زُيِّنَ لِفِرْعَوْنَ سُوْٓءُ عَمَلِهٖ وَصُدَّ عَنِ السَّبِيْلِ ؕ وَمَا كَيْدُ فِرْعَوْنَ اِلَّا فِيْ تَبَابٍ ﴿۳۸﴾

**Ruku 5**

39. Era oli eyakkiriza n'agamba nti: Bannange, mungoberere mbalage ekkubo eryesimbu.

وَقَالَ الَّذِيْٓ اٰمَنَ يٰقَوْمِ اتَّبِعُوْنِ اَهْدِكُمْ سَبِيْلَ الرَّشَادِ ۚ ﴿۳۹﴾

40. Bannange, mazima amasanyu g'ensi eno ga kaseera; naye ddala enkomerero, yo ge maka ag'olubeerera.

يٰقَوْمِ اِنَّمَا هٰذِهِ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا مَتَاعٌ ۫ وَّاِنَّ الْاٰخِرَةَ هِيَ دَارُ الْقَرَارِ ﴿۴۰﴾

41. Oyo eyakola ekibi, kale talisasulwa okuggyako ekikifaanana; n'oyo eyakola ekirungi mu basajja oba mu bakazi era nga mukkiriza, kale abo be baliyingira mu Janna; baligabulirwamu awatali kubalirira.

مَنْ عَمِلَ سَيِّئَةً فَلَا يُجْزٰٓى اِلَّا مِثْلَهَا ۚ وَمَنْ عَمِلَ صَالِحًا مِّنْ ذَكَرٍ اَوْ اُنْثٰى وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَاُولٰٓئِكَ يَدْخُلُوْنَ الْجَنَّةَ يُرْزَقُوْنَ فِيْهَا بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿۴۱﴾

42. Ye bannange, ddala lwaki nze mba-koowoolera eri okununulwa, ate mmwe nemunkoowoolera eri muliro?

وَيٰقَوْمِ مَا لِيْٓ اَدْعُوْكُمْ اِلَى النَّجٰوةِ وَتَدْعُوْنَنِيْٓ اِلَى النَّارِ ؕ ﴿۴۲﴾

43. *Abaffe,* mumpita neegaane Allah era mmwenkanye n'ebirala bye sirina kye mbimanyiiko, ng'ate nze mbakoowoolera eri

تَدْعُوْنَنِيْ لِاَكْفُرَ بِاللّٰهِ وَاُشْرِكَ بِهٖ مَا لَيْسَ لِيْ بِهٖ عِلْمٌ ۫ وَّاَنَا اَدْعُوْكُمْ

إِلَى الْعَزِيزِ الْغَفَّارِ ﴿٤٣﴾

Luwangula, Ssaabasonyiyi ?

لَا جَرَمَ أَنَّمَا تَدْعُونَنِي إِلَيْهِ لَيْسَ لَهُ دَعْوَةٌ فِي الدُّنْيَا وَلَا فِي الْآخِرَةِ وَأَنَّ مَرَدَّنَا إِلَى اللَّهِ وَأَنَّ الْمُسْرِفِينَ هُمْ أَصْحَابُ النَّارِ ﴿٤٤﴾

44. Tewali kubuusabuusa, ddala ebyo bye mumpitira tebirina ddoboozi mu nsi wadde ku nkomerero era ddala obuddo bwaffe buli eri Allah *yekka*, era ddala abeesukkulumya be bantu b'omuliro.

فَسَتَذْكُرُونَ مَا أَقُولُ لَكُمْ ۚ وَأُفَوِّضُ أَمْرِي إِلَى اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ بَصِيرٌ بِالْعِبَادِ ﴿٤٥﴾

45. Kale mangu nnyo mujja kujjukira bye mbagamba. Era ensonga yange ngirekedde Allah. Mazima Allah alaba bulungi abaweereza *be.*

فَوَقَاهُ اللَّهُ سَيِّئَاتِ مَا مَكَرُوا ۖ وَحَاقَ بِآلِ فِرْعَوْنَ سُوءُ الْعَذَابِ ﴿٤٦﴾

46. Kale Allah yamuwonya ebibi bye baamwekoberamu era ekibonerezo ekibi nekyetooloola abantu ba Farāwo —

النَّارُ يُعْرَضُونَ عَلَيْهَا غُدُوًّا وَعَشِيًّا ۖ وَيَوْمَ تَقُومُ السَّاعَةُ أَدْخِلُوا آلَ فِرْعَوْنَ أَشَدَّ الْعَذَابِ ﴿٤٧﴾

47. Omuliro. Boolesebwa ku gwo ku makya n'eggulo. Era olunaku essaawa *eyalagaanyizibwa* lw'eribaawo, *malayika zirigambibwa nti:* Muyingize abantu ba Farāwo mu kibonerezo ekisukkirivu.

وَإِذْ يَتَحَاجُّونَ فِي النَّارِ فَيَقُولُ الضُّعَفَاءُ لِلَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا إِنَّا كُنَّا لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ أَنْتُمْ مُغْنُونَ عَنَّا نَصِيبًا مِنَ النَّارِ ﴿٤٨﴾

48. Era awo bwe baliba nga batotooganira mu muliro, kale abateesobolanga baligamba abo abeekuzanga nti: Mazima ffe twali bagoberezi bammwe. Naye abaffe, munaatuwonyako ekitundu ku kibonerezo ky'omuliro?

قَالَ الَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا إِنَّا كُلٌّ فِيهَا إِنَّ اللَّهَ قَدْ حَكَمَ بَيْنَ الْعِبَادِ ﴿٤٩﴾

49. Abo abeekuzanga baliddamu nti: Mazima fenna tuli mu gwo. Ddala Allah amaze okulamula wakati w'abaweereza *be.*

وَقَالَ الَّذِينَ فِي النَّارِ لِخَزَنَةِ جَهَنَّمَ ادْعُوا رَبَّكُمْ يُخَفِّفْ عَنَّا يَوْمًا مِنَ الْعَذَابِ ﴿٥٠﴾

50. Era abo abaliba mu muliro baligamba abakuumi ba Jahannama nti: Musabe Mukama wammwe atuwewuleko ekibonerezo *waakiri* olunaku lumu.

قَالُوا أَوَلَمْ تَكُ تَأْتِيكُمْ رُسُلُكُمْ بِالْبَيِّنَاتِ ۖ قَالُوا بَلَىٰ ۚ قَالُوا فَادْعُوا ۗ وَمَا دُعَاءُ الْكَافِرِينَ إِلَّا فِي ضَلَالٍ ﴿٥١﴾

51. Baliddamu nti: Abaffe, temwatuukibwako Bababaka bammwe n'okulabula okw'o lwaatu? Baliddamu nti: Yee, *baatutuukako. Ba malayika* baligamba nti: Kale musabe. Naye nno okusaba kw'abatakkiriza *tekwanukulwa* wabula kugwa butaka.

**Ruku 6**

إِنَّا لَنَنْصُرُ رُسُلَنَا وَالَّذِينَ آمَنُوا فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَيَوْمَ يَقُومُ الْأَشْهَادُ ﴿٥٢﴾

52. Mazima Ffe ddala tuyamba Ababaka baffe n'abo abakkiriza, mu bulamu bw'oku nsi ne ku lunaku abajulizi lwe balyesimbawo,

يَوْمَ لَا يَنْفَعُ الظّٰلِمِيْنَ مَعْذِرَتُهُمْ وَلَهُمُ اللَّعْنَةُ وَلَهُمْ سُوْٓءُ الدَّارِ ﴿٥٣﴾

53. Olunaku aboonoonyi okuwampanya kwabwe lwe kutalibagasa, era balibaako ekikolimo era baliba n'obutuulo bubi nnyo.

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْهُدٰى وَاَوْرَثْنَا بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ الْكِتٰبَ ﴿٥٤﴾

54. Era ddala twawa Mūsa obulung'amu, era netusikiza abaana ba Isirairi Ekitabo —

هُدًى وَّذِكْرٰى لِاُولِي الْاَلْبَابِ ﴿٥٥﴾

55. *Nga bwe* bulung'amu era nga kwe kubuulirira eri abalina amagezi.

فَاصْبِرْ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ وَّاسْتَغْفِرْ لِذَنْۢبِكَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ بِالْعَشِيِّ وَالْاِبْكَارِ ﴿٥٦﴾

56. Kale gumiikiriza. Mazima okusuubiza kwa Allah kwa mazima. Era saba okubikkirirwa olw'obunafu bwo era tendereza n'amatendo ga Mukama wo eggulo n'enkya.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُجَادِلُوْنَ فِيْٓ اٰيٰتِ اللّٰهِ بِغَيْرِ سُلْطٰنٍ اَتٰىهُمْ اِنْ فِيْ صُدُوْرِهِمْ اِلَّا كِبْرٌ مَّا هُمْ بِبَالِغِيْهِ فَاسْتَعِذْ بِاللّٰهِ اِنَّهٗ هُوَ السَّمِيْعُ الْبَصِيْرُ ﴿٥٧﴾

57. Mazima abo abawakanya Aya za Allah awatali bukakafu bwonna bubatuuseeko, ddala mu mitima gyabwe temuli kirala wabula *mululu gwa* bukulu bwe batalituuka nako. Kale ggwe weewogome eri Allah. Mazima Ye ye Muwulizi wa byonna, Omulabi wa byonna.

لَخَلْقُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ اَكْبَرُ مِنْ خَلْقِ النَّاسِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٥٨﴾

58. Mazima okutonda kw'eggulu n'ensi kusingira wala okutonda kw'abantu, naye abantu abasinga obungi tebamanyi.

وَمَا يَسْتَوِي الْاَعْمٰى وَالْبَصِيْرُ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَلَا الْمُسِيْٓءُ قَلِيْلًا مَّا تَتَذَكَّرُوْنَ ﴿٥٩﴾

59. Era omuzibe w'amaaso n'oyo alaba tebenkanankana; era n'abo abakkiriza nebakola ebikolwa ebirungi *tebenkanankana* na mwonoonyi. *Naye* mufumiitiriza katono nnyo!

اِنَّ السَّاعَةَ لَاٰتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيْهَا وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٦٠﴾

60. Mazima Essaawa *eyalagaanyizibwa* ddala ya kutuuka, tekiriimu kuwannaanya; naye abantu abasinga obungi tebakkiriza.

وَقَالَ رَبُّكُمُ ادْعُوْنِيْٓ اَسْتَجِبْ لَكُمْ اِنَّ الَّذِيْنَ يَسْتَكْبِرُوْنَ عَنْ عِبَادَتِيْ سَيَدْخُلُوْنَ جَهَنَّمَ دٰخِرِيْنَ ﴿٦١﴾

61. Era Mukama wammwe yagamba nti: Munsabe, nzija kubaanukula. Mazima abo abekuluntaliza ku kunsinza, ddala baliyingira mu muliro nga banyoomoofu.

**Ruku 7**

اَللّٰهُ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الَّيْلَ لِتَسْكُنُوْا فِيْهِ وَالنَّهَارَ مُبْصِرًا اِنَّ اللّٰهَ لَذُوْ فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَشْكُرُوْنَ ﴿٦٢﴾

62. Allah y'Oyo eyabakolera ekiro mulyooke muwummulire mu kyo, n'emisana nga bwe butangaavu. Mazima Allah ye Nannyini mikisa eri abantu, naye abantu abasinga obungi tebeebaza.

63. Oyo nno ye Allah, Mukama wammwe, Omutonzi wa buli kimu. Teri musinzibwa mulala okuggyako Ye. Kale *ate* muwugulwa mutya?

ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمْ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ لَّا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٦٣﴾

64. Bwe kityo nno abawugulwa be bo abagaana Aya za Allah mu bugenderevu.

كَذَٰلِكَ يُؤْفَكُ الَّذِينَ كَانُوا بِآيَاتِ اللَّهِ يَجْحَدُونَ ﴿٦٤﴾

65. Allah y'Oyo eyabatondera ensi okuba ekiwummulo, n'eggulu okuba akasolya era n'abawa enfaanana era n'ayooyoota enfaanana yammwe era n'abawa ku birongoofu. Oyo nno ye Allah, Mukama wammwe. Kale ow'emikisa ye Allah, Omulezi w'ebitonde byonna.

اللَّهُ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَرْضَ قَرَارًا وَالسَّمَاءَ بِنَاءً وَصَوَّرَكُمْ فَأَحْسَنَ صُوَرَكُمْ وَرَزَقَكُم مِّنَ الطَّيِّبَاتِ ۚ ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمْ ۖ فَتَبَارَكَ اللَّهُ رَبُّ الْعَالَمِينَ ﴿٦٥﴾

66. Ye *Katonda* Omulamu. Teri musinzibwa mulala okuggyako Ye *yekka*. Kale mumusabenga nga muli beesimbu gy'ali mu ddiini. Amatendo gonna ga Allah, Omulezi w'ebitonde byonna.

هُوَ الْحَيُّ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَادْعُوهُ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ ۗ الْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٦٦﴾

67. Gamba nti: Nze nagaanibwa okusinza ebyo bye mulaajanira ebbali wa Allah okuva lwe nnamala okutuukibwako obukakafu obuva eri Mukama wange era nalagirwa okweweerayo ddala eri Mukama w'ebitonde byonna.

قُلْ إِنِّي نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ الَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ لَمَّا جَاءَنِيَ الْبَيِّنَاتُ مِن رَّبِّي وَأُمِرْتُ أَنْ أُسْلِمَ لِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٦٧﴾

68. Ye y'eyabatonda mu ttaka, n'oluvannyuma mu ttondo ly'amazzi agazaala, n'oluvannyuma mu kitole ky'omusaayi; n'oluvannyuma abafulumya nga muli bawere; nate *era abakuza* mulyooke mutuuke mu buvubuka bwammwe, n'oluvannyuma mulyooke mubeere abakadde. Naye mu mmwe mulimu abatuusibwako okufa olubereberye *lw'okukaddiwa,* era *abawangaaza* mulyooke mutuuke ku kiseera eky'entuuko era mulyooke mufune amagezi.

هُوَ الَّذِي خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ يُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوا أَشُدَّكُمْ ثُمَّ لِتَكُونُوا شُيُوخًا ۚ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ مِن قَبْلُ ۖ وَلِتَبْلُغُوا أَجَلًا مُّسَمًّى وَلَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٦٨﴾

69. Ye y'awa obulamu era y'afiisa. Kale bw'asalawo ekintu, ddala agamba kigambe nti: Ba! ne kiba.

هُوَ الَّذِي يُحْيِي وَيُمِيتُ ۖ فَإِذَا قَضَىٰ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُن فَيَكُونُ ﴿٦٩﴾

**Ruku 8**

70. Abaffe, tolaba abo abawakana ku Aya za Allah? *Tolaba* ngeri gye bawugulwamu *kuva ku mazima!*

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ يُجَادِلُونَ فِي آيَاتِ اللَّهِ أَنَّىٰ يُصْرَفُونَ ﴿٧٠﴾

71. Abo abaalimbisa Ekitabo era n'ebyo bye twatuma n'Abatume baffe. Mangu nnyo bajja kumanya,

الَّذِينَ كَذَّبُوا بِالْكِتَابِ وَبِمَا أَرْسَلْنَا بِهِ رُسُلَنَا ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٧١﴾

72. Awo nga ebikoligo biri mu nsingo zaabwe, n'enjegere. Nga bawalulirwa

إِذِ الْأَغْلَالُ فِي أَعْنَاقِهِمْ وَالسَّلَاسِلُ يُسْحَبُونَ ﴿٧٢﴾

73. Mu lweje, n'oluvannyuma balyokebwa mu muliro.

فِي الْحَمِيمِ ثُمَّ فِي النَّارِ يُسْجَرُونَ ﴿٧٣﴾

74. N'oluvannyuma baligambibwa nti: Baluwa abo be mwenkanyanga ne Allah

ثُمَّ قِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنْتُمْ تُشْرِكُونَ ﴿٧٤﴾

75. Ebbali wa Allah? Baligamba nti: Batwabulidde. *Nedda*, wabula n'olubereberye tetwasinzanga kintu kirala kyonna. Bw'atyo Allah bw'asalira abatakkiriza okubula.

مِنْ دُونِ اللَّهِ ۖ قَالُوا ضَلُّوا عَنَّا بَلْ لَمْ نَكُنْ نَدْعُو مِنْ قَبْلُ شَيْئًا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ اللَّهُ الْكَافِرِينَ ﴿٧٥﴾

76. Ekyo *kiribaawo,* lwa kubanga mwesanyusanga mu nsi mu butaali butuufu, n'olwokubanga mwejaabaatanga.

ذَٰلِكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَفْرَحُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَبِمَا كُنْتُمْ تَمْرَحُونَ ﴿٧٦﴾

77. Muyingire mu miryango gya Jahannamu mubeere omwo. Ye nga obutuulo bw'abekuluntaza *buliba* bubi nnyo!

ادْخُلُوا أَبْوَابَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ فِيهَا ۖ فَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٧٧﴾

78. Kale gumiikiriza. Mazima okusuubiza kwa Allah kwa mazima. Kale ne bwe tukulaga ebimu kw'ebyo bye tubalabulako oba ne bwe tukufiisa *nga tobirabyeko,* era gye tuli gye balizzibwa.

فَاصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ ۚ فَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِي نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ﴿٧٨﴾

79. Era ddala twatuma Ababaka olubeberye lwo. Abamu ku bo tubakutegeezezza, n'abamu ku bo tetubakutegeezezza. Naye tekibangawo eri Omubaka yenna okuleeta akabonero *ku lulwe* wabula *akikola* ku lwa buyinza bwa Allah. Naye ekiragiro kya Allah bwe kyatuukanga, ensonga nga esalibwawo mu bwenkanya, era *olwo* nga abalimba bazikiririra awo.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلًا مِنْ قَبْلِكَ مِنْهُمْ مَنْ قَصَصْنَا عَلَيْكَ وَمِنْهُمْ مَنْ لَمْ نَقْصُصْ عَلَيْكَ ۗ وَمَا كَانَ لِرَسُولٍ أَنْ يَأْتِيَ بِآيَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ فَإِذَا جَاءَ أَمْرُ اللَّهِ قُضِيَ بِالْحَقِّ وَخَسِرَ هُنَالِكَ الْمُبْطِلُونَ ﴿٧٩﴾

**Ruku 9**

80. Allah y'Oyo eyabatondera ebisolo *ebifugibwa* mulyooke mwebagale ku bimu ku byo n'ebirala kwe mulya.

اللَّهُ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَنْعَامَ لِتَرْكَبُوا مِنْهَا وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٨٠﴾

81. Era mubirinamu n'emigaso *emirala* era mulyooke mutuukirize na byo ebyetaago ebiri mu mitima gyammwe, era ku byo ne ku byombo kwe musitulirwa.

وَلَكُمْ فِيهَا مَنَافِعُ وَلِتَبْلُغُوا عَلَيْهَا حَاجَةً فِي صُدُورِكُمْ وَعَلَيْهَا وَعَلَى الْفُلْكِ تُحْمَلُونَ ﴿٨١﴾

82. Era abalaga obubonero bwe. Ye kabonero ki ku bubonero bwa Allah ke mugaana?

وَيُرِيكُمْ آيَاتِهِ فَأَيَّ آيَاتِ اللَّهِ تُنْكِرُونَ ﴿٨٢﴾

83. Abaffe, tebatambulako mu nsi nebalaba enkomerero y'abo abaabakulembera nga bwe yali? Baali babasinga obungi era nga babasinza amaanyi n'ebijjukizo *bye baaleka* mu nsi. Naye bye baakola *byonna* tebyabagasa.

أَفَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنْظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوا أَكْثَرَ مِنْهُمْ وَأَشَدَّ قُوَّةً وَآثَارًا فِي الْأَرْضِ فَمَا أَغْنَىٰ عَنْهُمْ مَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٨٣﴾

84. Kale bwe baatuukibwangako Ababaka baabwe n'obubonero obw'olwaatu, badda mu kweragalaga olw'okumanya kwe baalina; Naye ebyo bye baajereganga byennyini *ate* bye byabebungulula.

فَلَمَّا جَاءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنَاتِ فَرِحُوا بِمَا عِنْدَهُمْ مِنَ الْعِلْمِ وَحَاقَ بِهِمْ مَا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٨٤﴾

85. Naye bwe baalaba ekibonerezo kyaffe, baagamba nti: Tukkirizza Allah Omu yekka, era tetukyakkiriza ebyo bye tubadde twenkanya naye.

فَلَمَّا رَأَوْا بَأْسَنَا قَالُوا آمَنَّا بِاللَّهِ وَحْدَهُ وَكَفَرْنَا بِمَا كُنَّا بِهِ مُشْرِكِينَ ﴿٨٥﴾

86. Naye okukkiriza kwabwe kwali tekuyinza kubagasa awo nga bamaze kulaba kibonerezo kyaffe. *Eyo y*'enkola ya Allah eyaliwo *okuva edda* mu baweereza be. Era abatakkiriza bwe batyo bwe bafaafaaganirwa.

فَلَمْ يَكُ يَنْفَعُهُمْ إِيمَانُهُمْ لَمَّا رَأَوْا بَأْسَنَا ۖ سُنَّتَ اللَّهِ الَّتِي قَدْ خَلَتْ فِي عِبَادِهِ ۖ وَخَسِرَ هُنَالِكَ الْكَافِرُونَ ﴿٨٦﴾


سورة حم السجدة مكية ٤١


## ḤĀ MĪM SAJDAH

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Ḥā Mīm. *

حمٓ ﴿٢﴾

3. *Kuno* kwe kubikkulirwa okuva eri Omusaasizi ennyo Ow'ekisa ekingi.

تَنزِيلٌ مِّنَ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿٣﴾

4. *Ky'*Ekitabo Aya za kyo ezattottolwa mu bujjuvu, ye Kur'āni eri mu lulimi olunnyonnyofu ku lw'abantu abalina obumanyi.

كِتَٰبٌ فُصِّلَتْ ءَايَٰتُهُۥ قُرْءَانًا عَرَبِيًّا لِّقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٤﴾

5. Y'ewa amawulire ag'essanyu ate y'erabula. Naye abasinga obungi mu bo bakubayo mabega, kale tebawuliriza.

بَشِيرًا وَنَذِيرًا فَأَعْرَضَ أَكْثَرُهُمْ فَهُمْ لَا يَسْمَعُونَ ﴿٥﴾

6. Era bagamba nti: Emitima gyaffe, giriko ebisaanikira ku lw'ebyo bye mutuyitira, ne mu matu gaffe mulimu obuggavu, ne wakati waffe naawe waliwo eggigi. Kale kola *bibyo,* naffe tukola *byaffe.*

وَقَالُوا قُلُوبُنَا فِيٓ أَكِنَّةٍ مِّمَّا تَدْعُونَآ إِلَيْهِ وَفِيٓ ءَاذَانِنَا وَقْرٌ وَمِنۢ بَيْنِنَا وَبَيْنِكَ حِجَابٌ فَاعْمَلْ إِنَّنَا عَٰمِلُونَ ﴿٦﴾

7. Gamba nti: Ddala *nange* ndi muntu nga mmwe, *naye* nze mbikkulirwa nti ddala Omusinzibwa wammwe asinzibwa ali Omu yekka. Kale mubeere beesimbu gy'ali era mumusabe okusonyiyibwa. Naye zibasanze abo abamwenkanya n'ebirala,

قُلْ إِنَّمَآ أَنَا۠ بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ فَاسْتَقِيمُوٓا إِلَيْهِ وَاسْتَغْفِرُوهُ وَوَيْلٌ لِّلْمُشْرِكِينَ ﴿٧﴾

8. Abo abatatoola zaka, era bo n'enkomerero tebagikkiriza.

الَّذِينَ لَا يُؤْتُونَ الزَّكَوٰةَ وَهُم بِالْءَاخِرَةِ هُمْ كَٰفِرُونَ ﴿٨﴾

9. Mazima abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi balifuna empeera etaliiko kkomo.

إِنَّ الَّذِينَ ءَامَنُوا وَعَمِلُوا الصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ﴿٩﴾

**Ruku 2**

10. Gamba nti: Abaffe, ddala mmwe mugaana oyo eyatonda ensi mu biseera ebibiri era nemumuteerawo n'abavuganya naye? Oyo nno ye Mukama w'ebitonde byonna.

قُلْ أَئِنَّكُمْ لَتَكْفُرُونَ بِالَّذِي خَلَقَ الْأَرْضَ فِي يَوْمَيْنِ وَتَجْعَلُونَ لَهُۥٓ أَندَادًا ذَٰلِكَ رَبُّ الْعَٰلَمِينَ ﴿١٠﴾

11. Era yassa kungulu wa yo ensozi ennyweevu era n'agissaamu emikisa, n'agereka mu yo eby'okulya bya yo mu

وَجَعَلَ فِيهَا رَوَٰسِيَ مِن فَوْقِهَا وَبَٰرَكَ فِيهَا وَقَدَّرَ فِيهَآ أَقْوَٰتَهَا فِيٓ

---

*41:2. Allah Atenderezebwa ennyo, Ow'ekitiibwa ennyo.*

biseera bina — *kuno okwanukula* kwe kumu eri abo *bonna* ababuuza.

أَرْبَعَةِ أَيَّامٍ سَوَآءً لِّلسَّآئِلِينَ ﴿١١﴾

12. N'oluvannyuma yayolekera eri eggulu nga liri mukka bukka, kale n'ayogera gye liri n'eri ensi nti: Mwembi mujje *mung'ondere* mu kwagala oba mu butayagala. Nebigamba nti: Tuzze mu kwagala.

ثُمَّ اسْتَوٰىٓ إِلَى السَّمَآءِ وَهِيَ دُخَانٌ فَقَالَ لَهَا وَلِلْأَرْضِ ائْتِيَا طَوْعًا أَوْ كَرْهًا ۗ قَالَتَآ أَتَيْنَا طَآئِعِينَ ﴿١٢﴾

13. Kale n'amaliriza *emigigi* gy'eggulu omusanvu mu biseera bibiri, olwo n'abikkulira buli ggulu omulimu gwa lyo. Era twawunda eggulu erya wansi n'ettaala n'olwokukuuma. Okwo nno kwe kugereka kwa Luwangula, Omumanyi wa byonna.

فَقَضٰىهُنَّ سَبْعَ سَمٰوٰتٍ فِي يَوْمَيْنِ وَأَوْحٰى فِي كُلِّ سَمَآءٍ أَمْرَهَا ۗ وَزَيَّنَّا السَّمَآءَ الدُّنْيَا بِمَصٰبِيحَ ۖ وَحِفْظًا ۗ ذٰلِكَ تَقْدِيرُ الْعَزِيزِ الْعَلِيمِ ﴿١٣﴾

14. Kale bwe beekyuusa, *ggwe* gamba nti: Nze mbalabudde ku kibonerezo ekifaanana n'eky'Aba 'Ādi n'aba Thāmuda.

فَإِنْ أَعْرَضُوا فَقُلْ أَنْذَرْتُكُمْ صٰعِقَةً مِّثْلَ صٰعِقَةِ عَادٍ وَّثَمُودَ ﴿١٤﴾

15. Awo bwe baatuukibwako Ababaka okuva mu maaso gaabwe n'emabega waabwe *okubagamba nti:* Temusinza mulala okuggyako Allah, baddamu nti: Singa Mukama waffe yayagala *bw'atyo,* ddala yaalisindise ba malayika. Mazima ffe bye mwatumwa nabyo tubigaanyi.

إِذْ جَآءَتْهُمُ الرُّسُلُ مِنْۢ بَيْنِ أَيْدِيهِمْ وَمِنْ خَلْفِهِمْ أَلَّا تَعْبُدُوٓا إِلَّا اللّٰهَ ۗ قَالُوا لَوْ شَآءَ رَبُّنَا لَأَنْزَلَ مَلٰٓئِكَةً فَإِنَّا بِمَآ أُرْسِلْتُمْ بِهٖ كٰفِرُونَ ﴿١٥﴾

16. Kale *aba* 'Ādi beekuluntaliza mu nsi mu butali butuufu nebagamba nti: Ani atusinza amaanyi ? Abaffe, tebalaba nti ddala oyo Allah eyabatonda Ye abasingira wala amaanyi? Era baagaananga obubonero bwaffe mu bugenderevu.

فَأَمَّا عَادٌ فَاسْتَكْبَرُوا فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَقَالُوا مَنْ أَشَدُّ مِنَّا قُوَّةً ۗ أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّ اللّٰهَ الَّذِي خَلَقَهُمْ هُوَ أَشَدُّ مِنْهُمْ قُوَّةً ۗ وَكَانُوا بِاٰيٰتِنَا يَجْحَدُونَ ﴿١٦﴾

17. Kale twabaweereza empewo eya kibuyaga ow'amaanyi mu nnaku enzibu, tulyooke tubaloze ku kibonerezo ky'obuswaavu mu bulamu bw'oku nsi. Naye ddala ekibonerezo ky'enkomerero ky'ekirisinga n'okuswaaza, era tebaliyambibwa.

فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا صَرْصَرًا فِيٓ أَيَّامٍ نَّحِسَاتٍ لِّنُذِيقَهُمْ عَذَابَ الْخِزْيِ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۗ وَلَعَذَابُ الْاٰخِرَةِ أَخْزٰى وَهُمْ لَا يُنْصَرُونَ ﴿١٧﴾

18. Ate *aba* Thamūda twabawa obulung'amu, naye nebasinga kwagala buzibe bwa maaso ku bulung'amu, kale okubwatuka kw'ekibonerezo ekiswaaza nekubakwata olw'ebyo bye baakolanga.

وَأَمَّا ثَمُودُ فَهَدَيْنٰهُمْ فَاسْتَحَبُّوا الْعَمٰى عَلَى الْهُدٰى فَأَخَذَتْهُمْ صٰعِقَةُ الْعَذَابِ الْهُوْنِ بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿١٨﴾

19. Naye twawonya abo abakkiriza era nga bawulize.

وَنَجَّيْنَا الَّذِينَ آمَنُوا وَكَانُوا يَتَّقُونَ ﴿١٩﴾

**Ruku 3**

20. Era olunaku abalabe ba Allah lwe balikung'aanyizibwa eri omuliro, nga baawuddwa mu bibinja.

وَيَوْمَ يُحْشَرُ أَعْدَاءُ اللَّهِ إِلَى النَّارِ فَهُمْ يُوزَعُونَ ﴿٢٠﴾

21. Okutuusa awo nga bagutuuseeko, *olwo* amatu gaabwe, n'amaaso gaabwe, n'ensusu zaabwe, biribawaako obujulizi kw'ebyo bye baakolanga.

حَتَّىٰ إِذَا مَا جَاءُوهَا شَهِدَ عَلَيْهِمْ سَمْعُهُمْ وَأَبْصَارُهُمْ وَجُلُودُهُمْ بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٢١﴾

22. Era baligamba ensusu zaabwe nti: Lwaki mutuwaako obujulizi? Ziriddamu nti: Allah y'atwogezza Oyo ayogeza buli kimu. Era mmwe y'eyabatonda ku mulundi ogwasooka era gy'ali gye muzzibbwa.

وَقَالُوا لِجُلُودِهِمْ لِمَ شَهِدْتُمْ عَلَيْنَا ۖ قَالُوا أَنْطَقَنَا اللَّهُ الَّذِي أَنْطَقَ كُلَّ شَيْءٍ وَهُوَ خَلَقَكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٢﴾

23. Era temwalinamu kwekeka nti amatu gammwe oba amaaso gammwe oba ensusu zammwe biribawako obujulizi, naye mwalowoolezanga ddala nti Allah tamanyi bingi kw'ebyo bye mukola.

وَمَا كُنْتُمْ تَسْتَتِرُونَ أَنْ يَشْهَدَ عَلَيْكُمْ سَمْعُكُمْ وَلَا أَبْصَارُكُمْ وَلَا جُلُودُكُمْ وَلَٰكِنْ ظَنَنْتُمْ أَنَّ اللَّهَ لَا يَعْلَمُ كَثِيرًا مِمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٢٣﴾

24. Era okulowooza kwammwe okwo kwe mwalowoozanga ku Mukama wammwe kubazikirizza nemufuuka ab'okufaafaaganirwa.

وَذَٰلِكُمْ ظَنُّكُمُ الَّذِي ظَنَنْتُمْ بِرَبِّكُمْ أَرْدَاكُمْ فَأَصْبَحْتُمْ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٢٤﴾

25. Naye ne bwe balyegumya batya, era omuliro bwe buliba obutuulo bwabwe; era ne bwe balisaba bawulirizibwe, tebaliba mw'abo abaliwulirizibwa.

فَإِنْ يَصْبِرُوا فَالنَّارُ مَثْوًى لَهُمْ ۖ وَإِنْ يَسْتَعْتِبُوا فَمَا هُمْ مِنَ الْمُعْتَبِينَ ﴿٢٥﴾

26. Era twabateekerawo ab'emikwano, kale baabalungiyiza ebikolwa ebyo ebiri mu maaso gaabwe n'ebiri emabega waabwe, olwo nebakakatako ensala *eringa* eyali ku migigi egyayita oluberebery e lwabwe mu Majinni n'abantu. Mazima baali *mw'abo* abaafiirwa.

وَقَيَّضْنَا لَهُمْ قُرَنَاءَ فَزَيَّنُوا لَهُمْ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَحَقَّ عَلَيْهِمُ الْقَوْلُ فِي أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِهِمْ مِنَ الْجِنِّ وَالْإِنْسِ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا خَاسِرِينَ ﴿٢٦﴾

**Ruku 4**

27. Era abo abatakkiriza bagamba nti: Temuwulirizanga Kur'āni eno era mugizibiikirizenga *nga esomwa,* mulyooke muwangule.

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لَا تَسْمَعُوا لِهَٰذَا الْقُرْآنِ وَالْغَوْا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَغْلِبُونَ ﴿٢٧﴾

28. Mazima abo abeerema tugenda kubaloza ku kibonerezo ekikakali era ddala

فَلَنُذِيقَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا عَذَابًا

tulibasasula *okusinziira* ku bisinga obubi bye baakolanga.

شَدِيدًا ۙ وَّلَنَجْزِيَنَّهُمْ أَسْوَأَ الَّذِي كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٢٨﴾

29. Ogwo omuliro y'empeera y'abalabe ba Allah. Balibaamu n'obutuulo obw'olubeerera nga kwe kusasula kw'ebyo bye baaga-ananga mu bubonero bwaffe mu bugenderevu.

ذٰلِكَ جَزَآءُ أَعْدَآءِ اللّٰهِ النَّارُ ۚ لَهُمْ فِيهَا دَارُ الْخُلْدِ ۖ جَزَآءً بِمَا كَانُوا بِآيٰتِنَا يَجْحَدُونَ ﴿٢٩﴾

30. Era abeerema baligamba nti: Mukama waffe, tulage kw'abo bombiriri abaatubuza mu Majinni n'abantu tubateeke wansi w'ebigere byaffe, balyooke babeere mu ba wansi ennyo.

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا رَبَّنَآ أَرِنَا الَّذَيْنِ أَضَلّٰنَا مِنَ الْجِنِّ وَالْإِنْسِ نَجْعَلْهُمَا تَحْتَ أَقْدَامِنَا لِيَكُونَا مِنَ الْأَسْفَلِينَ ﴿٣٠﴾

31. Mazima abo abagamba nti: Mukama waffe ye Allah n'oluvannyuma ne baba banyweevu, ba malayika bakka gye bali *nga babagamba* nti: Temutya era temweraliikirira, era mujaganye olw'e Janna eyo gye mwasuubizibwa.

إِنَّ الَّذِينَ قَالُوا رَبُّنَا اللّٰهُ ثُمَّ اسْتَقَامُوا تَتَنَزَّلُ عَلَيْهِمُ الْمَلٰٓئِكَةُ أَلَّا تَخَافُوا وَلَا تَحْزَنُوا وَأَبْشِرُوا بِالْجَنَّةِ الَّتِي كُنْتُمْ تُوعَدُونَ ﴿٣١﴾

32. Ffe tuli mikwano gyammwe mu bulamu bw'oku nsi ne ku nkomerero, era *mu Janna* mulifuniramu ebyo emyoyo gyammwe bye giryagala, era mulifuniramu buli kye mulisaba —

نَحْنُ أَوْلِيٰٓؤُكُمْ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَفِي الْآخِرَةِ ۚ وَلَكُمْ فِيهَا مَا تَشْتَهِيٓ أَنْفُسُكُمْ وَلَكُمْ فِيهَا مَا تَدَّعُونَ ﴿٣٢﴾

33. Nga kwe kusembeza okuva eri *Allah* Omusonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

نُزُلًا مِّنْ غَفُورٍ رَّحِيمٍ ﴿٣٣﴾ ع ١٨

**Ruku 5**

34. Ye ani asinza ebigambo ebirungi kw'oyo akoowoola *abantu nga abalaza* eri Allah era n'akola n'ebikolwa ebirungi, n'agamba nti: Mazima nze ndi mw'abo abeewaayo?

وَمَنْ أَحْسَنُ قَوْلًا مِّمَّنْ دَعَآ إِلَى اللّٰهِ وَعَمِلَ صَالِحًا وَّقَالَ إِنَّنِي مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٣٤﴾

35. Era ekirungi n'ekibi tebyenkanankana. Kale sindiikiriza *ekibi* nga weyambisa ekyo ekisinga obulungi, okwejjuukiriza nga n'oyo gw'obadde n'obulabe wakati wo naye, nga aling'anga ow'omukwano ogukyayokya.

وَلَا تَسْتَوِي الْحَسَنَةُ وَلَا السَّيِّئَةُ ۚ اِدْفَعْ بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ فَإِذَا الَّذِي بَيْنَكَ وَبَيْنَهُ عَدَاوَةٌ كَأَنَّهُ وَلِيٌّ حَمِيمٌ ﴿٣٥﴾

36. Naye ekyo tekifunibwa okuggyako abo abagumiikiriza; era ekyo tekifunibwa okuggyako abo abalina omugabo omusuffu *mu bulongoofu.*

وَمَا يُلَقّٰهَآ إِلَّا الَّذِينَ صَبَرُوا ۚ وَمَا يُلَقّٰهَآ إِلَّا ذُو حَظٍّ عَظِيمٍ ﴿٣٦﴾

37. Era bw'ofukuutirirwanga ne Sitaani olufukuutirira, kale weewogomenga eri Allah. Mazima Ye ye Muwulizi wa byonna, Omumanyi wa byonna.

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ الشَّيْطَٰنِ نَزْغٌ فَاسْتَعِذْ بِاللَّهِ ۖ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ٣٧

38. Era ne mu bubonero bwe *mwe muli* ekiro n'emisana, n'enjuba n'omwezi. Naye temuvuunamiranga enjuba wadde omwezi, wabula muvuunamirenga Allah *yekka* Oyo eyabitonda, bwe muba nga ddala Ye gwe musinza.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِ الَّيْلُ وَالنَّهَارُ وَالشَّمْسُ وَالْقَمَرُ ۚ لَا تَسْجُدُوا لِلشَّمْسِ وَلَا لِلْقَمَرِ وَاسْجُدُوا لِلَّهِ الَّذِي خَلَقَهُنَّ إِن كُنتُمْ إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ٣٨

39.Naye bwe beekuluntazanga, *ggwe tobafaako*, kasita abo abali eri Mukama wo bamutendereza ekiro n'emisana era bo tebakoowa.

فَإِنِ اسْتَكْبَرُوا فَالَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ يُسَبِّحُونَ لَهُ بِالَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَهُمْ لَا يَسْـَٔمُونَ ۩ ٣٩

40. Era ne mu bubonero bwe ddala olaba ensi nga ekaze.Naye bwe tugitonnyesaako amazzi, ennyulukuka n'egimuka. Mazima Oyo agiramusa era ye Mulamusa w'abafu. Ddala Ye ye w'Obuyinza ku buli kimu.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِ أَنَّكَ تَرَى الْأَرْضَ خَٰشِعَةً فَإِذَا أَنزَلْنَا عَلَيْهَا الْمَاءَ اهْتَزَّتْ وَرَبَتْ ۚ إِنَّ الَّذِي أَحْيَاهَا لَمُحْيِ الْمَوْتَىٰ ۚ إِنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ٤٠

41. Mazima abo aboogerera Aya zaffe amafuukuule tebayinza kutwekweka. Abaffe, oyo alisuulibwa mu muliro y'asinga obulungi, oba oyo alijja nga ali mirembe ku lunaku lw'okuzuukira? Kale *ggwe* mukole nga bwe mwagala, mazima Ye bye mukola abiraba.

إِنَّ الَّذِينَ يُلْحِدُونَ فِي ءَايَٰتِنَا لَا يَخْفَوْنَ عَلَيْنَا ۗ أَفَمَن يُلْقَىٰ فِي النَّارِ خَيْرٌ أَم مَّن يَأْتِي ءَامِنًا يَوْمَ الْقِيَٰمَةِ ۚ اعْمَلُوا مَا شِئْتُمْ ۖ إِنَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ٤١

42. Mazima abo abagaana Ekijjukiza (Kur'āni) nga kibatuuseeko, *zibasanze!* Era ddala yo *Kur'āni* ddala ky'Ekitabo Luwangula.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بِالذِّكْرِ لَمَّا جَاءَهُمْ ۖ وَإِنَّهُ لَكِتَٰبٌ عَزِيزٌ ٤٢

43. Tekituukwamu bya bulimba okuva mu maaso ga kyo wadde emabega wa kyo. Kwe kubikkulirwa okwaviira ddala eri *Allah* Ow'amagezi ennyo, Atenderezebwa.

لَّا يَأْتِيهِ الْبَٰطِلُ مِنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَلَا مِنْ خَلْفِهِ ۖ تَنزِيلٌ مِّنْ حَكِيمٍ حَمِيدٍ ٤٣

44. Ebyo ebikugambibwa *si birala* wabula by'ebyo ebyagambibwa n'Abatume ab'olubereberye lwo. Mazima Mukama wo ye Nannyini kusonyiwa era ye Nannyini kubonereza okulumya.

مَّا يُقَالُ لَكَ إِلَّا مَا قَدْ قِيلَ لِلرُّسُلِ مِن قَبْلِكَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغْفِرَةٍ وَذُو عِقَابٍ أَلِيمٍ ٤٤

45. Era singa Kur'āni twagikola nga eri mu lulimi lugwiira, ddala baaligambye nti: Lwaki Aya za yo tezannyonnyoka? Abaffe, olulimi lugwiira ate nga *Nabbi* Muwarabu? Gamba nti: Yo bwe bulung'amu era kwe kuwonya eri abo abakkiriza. Naye abo abatakkiriza, mu matu gaabwe mulimu obuggavu era ekyo ku bo bwe buzibu bw'amaaso. Abo *baling'anga* abakoowoolwa okuva mu kifo ekiri ewala ennyo.

وَلَوْ جَعَلْنَٰهُ قُرْءَانًا أَعْجَمِيًّا لَّقَالُوا۟ لَوْلَا فُصِّلَتْ ءَايَٰتُهُۥٓ ۖ ءَا۬عْجَمِىٌّ وَعَرَبِىٌّ ۗ قُلْ هُوَ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ هُدًى وَشِفَآءٌ ۖ وَٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ فِىٓ ءَاذَانِهِمْ وَقْرٌ وَهُوَ عَلَيْهِمْ عَمًى ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ يُنَادَوْنَ مِن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ ﴿٤٥﴾

**Ruku 6**

46. Era ddala twawa Mūsa Ekitabo naye nekitakkiriziganyizibwako. Naye singa tekyali kigambo ekyakulembera okuva eri Mukama wo, ddala *ensonga* yaalisaliddwawo wakati waabwe; era ddala bali mu kubuusabuusa ku kyo okutawaanya.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ فَٱخْتُلِفَ فِيهِ ۗ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَقُضِىَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَفِى شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ﴿٤٦﴾

47. Oyo akola ekirungi, kale kigasa ye yennyini; n'oyo akola ekibi, kale kivunaanibwa ku ye. Naye Mukama wo si mukumpanya eri abaweereza *be.*

مَّنْ عَمِلَ صَٰلِحًا فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَنْ أَسَآءَ فَعَلَيْهَا ۗ وَمَا رَبُّكَ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٤٧﴾

**Juzu 25**

48. Gy'ali y'ejulizibwa okumanya kw'Essaawa. Era ebibala byonna tebiva mu ng'o zaabyo, n'omukazi yenna tabeera lubuto wadde tazaala, wabula na kumanya kwe. Era Olunaku lw'alibakoowoola, a*libuuza nti:* Baluwa abenkanyankanyizibwa nange? Baliddamu nti: Tukutegeeza nti mu ffe tewali alina bujulizi *ku bo.*

إِلَيْهِ يُرَدُّ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ ۚ وَمَا تَخْرُجُ مِن ثَمَرَٰتٍ مِّنْ أَكْمَامِهَا وَمَا تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِۦ ۚ وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ أَيْنَ شُرَكَآءِى قَالُوٓا۟ ءَاذَنَّٰكَ مَا مِنَّا مِن شَهِيدٍ ﴿٤٨﴾

49. Era biribaabulira ebyo bye baalinga balaajanira olubereberye era *olwo lwe* balikakasa nti ddala tebalinaayo buddukiro.

وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَدْعُونَ مِن قَبْلُ ۖ وَظَنُّوا۟ مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ﴿٤٩﴾

50. Omuntu takoowa kusaba birungi. Naye bw'atuukibwako omutawaana, olwo nga aggwebwamu essuubi, nga aterebuka.

لَّا يَسْـَٔمُ ٱلْإِنسَٰنُ مِن دُعَآءِ ٱلْخَيْرِ وَإِن مَّسَّهُ ٱلشَّرُّ فَيَـُٔوسٌ قَنُوطٌ ﴿٥٠﴾

51. Naye bwe tumuloza ku kusaasira okuva gye tuli oluvannyuma lw'obugubi obwamutuukako, agambira ddala nti: Kino kye kyange era sirowooza nti n'Essaawa erituuka. Era ne bwe ndizzibwayo eri Mukama wange, ndifuna gy'ali ebisinga obulungi. Kale ddala abatakkiriza tulibategeeza ebyo bye baakolanga era ddala tulibaloza ku kibonerezo ekikakanyavu.

وَلَئِنْ أَذَقْنَٰهُ رَحْمَةً مِّنَّا مِنۢ بَعْدِ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ هَٰذَا لِى وَمَآ أَظُنُّ ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن رُّجِعْتُ إِلَىٰ رَبِّىٓ إِنَّ لِى عِندَهُۥ لَلْحُسْنَىٰ ۚ فَلَنُنَبِّئَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِمَا عَمِلُوا۟ وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٥١﴾

52. Era bwe tuwa omuntu ebyengera, akyuukira ku ludda lwe. Naye bw'atuu-

وَإِذَآ أَنْعَمْنَا عَلَى ٱلْإِنسَٰنِ أَعْرَضَ وَ

نَا بِجَانِبِهِ ۚ وَإِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ فَذُو دُعَاءٍ عَرِيضٍ ﴿٥٢﴾

kibwako akabi, olwo n'afuuka asaba olukobo.

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ كَانَ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ ثُمَّ كَفَرْتُمْ بِهِ مَنْ أَضَلُّ مِمَّنْ هُوَ فِي شِقَاقٍ بَعِيدٍ ﴿٥٣﴾

53. Gamba nti: Mulabye mutya, singa *Kur'āni* eba nga yava eri Allah ate oluvannyuma mmwe nemugigaana, ddala ani mubuze asinga kw'oyo ali ku kwawukana okw'ewala *okuva ku Allah?*

سَنُرِيهِمْ آيَاتِنَا فِي الْآفَاقِ وَفِي أَنْفُسِهِمْ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُ الْحَقُّ ۗ أَوَلَمْ يَكْفِ بِرَبِّكَ أَنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿٥٤﴾

54. Mangu nnyo tujja kubalaga obubonero bwaffe mu bwengula ne mu bo bennyini, okutuusa lwe balinnyonnyokerwa nti ddala yo *Kur'āni* ge mazima. Abaffe, tekimala okuba nti ddala Mukama wo ye Mujulizi ku buli kimu?

أَلَا إِنَّهُمْ فِي مِرْيَةٍ مِنْ لِقَاءِ رَبِّهِمْ ۗ أَلَا إِنَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ مُحِيطٌ ﴿٥٥﴾

55. Muwulirize, mazima bo balimu okubuusabuusa ku kusisinkana ne Mukama waabwe. Mutegeere, mazima Ye buli kimu yakyetooloola.



ركوعاتها ٥ — سُورَةُ الشُّورٰى مَكِّيَّةٌ ٤٢ — آياتها ٥٤



## AL-SHŪRĀ

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ﴿١﴾

2. Ḥā Mīm.*

حٰمٓ ﴿٢﴾

3. 'Ain Sīn Qāf. *

عٓسٓقٓ ﴿٣﴾

4. Bw'atyo Allah, Luwangula, Omugezi ennyo akubikkulira era *y'eyabikkulira* n'aboluberebery lwo.

كَذٰلِكَ يُوۡحِىۡۤ اِلَيۡكَ وَاِلَى الَّذِيۡنَ مِنۡ قَبۡلِكَ ۙ اللّٰهُ الۡعَزِيۡزُ الۡحَكِيۡمُ ﴿٤﴾

5. Ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi byonna bibye era Ye ye Mugulumivu ennyo, Omusukkirivu.

لَهٗ مَا فِى السَّمٰوٰتِ وَمَا فِى الۡاَرۡضِ ؕ وَهُوَ الۡعَلِىُّ الۡعَظِيۡمُ ﴿٥﴾

6. Kumpi *emigigi gy'*eggulu gyeyuzeemu give waggulu wa gyo *olw'ebibi byabwe;* era ba malayika batendereza n'amatendo ga Mukama waabwe era basabira n'abali mu nsi okusonyiyibwa. Muwulirize! Mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

تَكَادُ السَّمٰوٰتُ يَتَفَطَّرۡنَ مِنۡ فَوۡقِهِنَّ وَالۡمَلٰۤـئِكَةُ يُسَبِّحُوۡنَ بِحَمۡدِ رَبِّهِمۡ وَيَسۡتَغۡفِرُوۡنَ لِمَنۡ فِى الۡاَرۡضِ ؕ اَلَاۤ اِنَّ اللّٰهَ هُوَ الۡغَفُوۡرُ الرَّحِيۡمُ ﴿٦﴾

7. Era n'abo abeefunira abakuumi abalala ebbali we, Allah era ye Mulabirizi ku bo; naye ggwe toli mulabirizi ku bo.

وَالَّذِيۡنَ اتَّخَذُوۡا مِنۡ دُوۡنِهٖۤ اَوۡلِيَآءَ اللّٰهُ حَفِيۡظٌ عَلَيۡهِمۡ ۖ وَمَاۤ اَنۡتَ عَلَيۡهِمۡ بِوَكِيۡلٍ ﴿٧﴾

8. Era bwe kityo twakubikkulira Kur'āni ey'Oluwarabu, olyooke olabule Nnyina w'ebibuga * n'abali ebbali wa kyo; era olabule *abantu* ku lunaku lw'okukung'aanirako olutaliimu kubuusabuusa. Ekibinja ekimu kiriba mu Janna, n'ekibinja *ekirala* kiriba mu muliro ogubumbujja.*

وَكَذٰلِكَ اَوۡحَيۡنَاۤ اِلَيۡكَ قُرۡاٰنًا عَرَبِيًّا لِّتُنۡذِرَ اُمَّ الۡقُرٰى وَمَنۡ حَوۡلَهَا وَتُنۡذِرَ يَوۡمَ الۡجَمۡعِ لَا رَيۡبَ فِيۡهِ ؕ فَرِيۡقٌ فِى الۡجَنَّةِ وَفَرِيۡقٌ فِى السَّعِيۡرِ ﴿٨﴾

---

*42:2. Atenderezebwa ennyo, ow'Ekitiibwa ennyo.*

*42:3. Omumanyi wa byonna, Awulira byonna,Nannyini buyinza.*

*42:8. Enju eyasooka okuzimbwa ku lw'okusinzizaamu Allah yali Ka'bah (* اَلۡكَعۡبَة *)esangibwa mu kibuga Makka. Ekibuga ekyo ky'ekiyitibwa 'Ummul-Qura' (* اُمُّ الۡقُرٰى *) amakulu nti 'Nnyina w'ebibuga'. Kino kiyinza okuba nga kiva ku nkizo ekibuga kino gye kirina ku bibuga ebirala oba olw'okuba nti edda ennyo oluvannyuma lw'okuzimbwa kw'Ennyumba ya Allah (Ka'bah), abantu abatamanyiddwa baazimbawo ekibuga abalala bonna kwe baayigira okuzimba ebibuga. Eno eyinza okuba nga y'emu ku nsonga lwaki ekibuga Makka kiyitibwa Nnyina w'ebibuga.*

9. Era singa Allah yayagala *kukaka,* yaalibafudde ekibiina kimu; naye ayingiza oyo gw'aba asiimye mu kusaasira kwe. Naye aboononyi tebaliba na mukuumi yenna wadde omuyambi.

وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ لَجَعَلَهُمْ أُمَّةً وَاحِدَةً وَلَٰكِن يُدْخِلُ مَن يَشَاءُ فِي رَحْمَتِهِ ۚ وَالظَّالِمُونَ مَا لَهُم مِّن وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ٩

10. Abaffe, baafunayo abakuumi abalala ebbali we? Naye nno Allah ye Mukuumi omutuufu era y'azuukiza abafu era ye w'Obuyinza ku buli kimu.

أَمِ اتَّخَذُوا مِن دُونِهِ أَوْلِيَاءَ ۖ فَاللَّهُ هُوَ الْوَلِيُّ وَهُوَ يُحْيِي الْمَوْتَىٰ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ١٠

**Ruku 2**

11. Era kyonna kye mwawukanamu, kale okulamula kwa kyo *okw'enkomerero* kuli eri Allah.Oyo nno ye Allah, Mukama wange gwe nneesiga era gy'ali gye njolekedde.

وَمَا اخْتَلَفْتُمْ فِيهِ مِن شَيْءٍ فَحُكْمُهُ إِلَى اللَّهِ ۚ ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبِّي عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ أُنِيبُ ١١

12. *Ye* Mutandisi w'eggulu n'ensi. Yabakolera okuva mu mmwe bannammwe, ne mu bisolo *yakolamu* binnaabyo. *Ye* y'eyabayingiwaliza mu yo. Tewali kyonna kiri nga Ye. Era y'Awulira byonna, y'Alaba byonna.

فَاطِرُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ جَعَلَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَاجًا وَمِنَ الْأَنْعَامِ أَزْوَاجًا ۖ يَذْرَؤُكُمْ فِيهِ ۚ لَيْسَ كَمِثْلِهِ شَيْءٌ ۖ وَهُوَ السَّمِيعُ الْبَصِيرُ ١٢

13. Ye nannyini bisumuluzo by'eggulu n'ensi. Ayanjuluza ebigabibwa eri oyo gw'aba ayagadde era y'abikendeeza. Mazima Ye y'amanyi buli kimu.

لَهُ مَقَالِيدُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَن يَشَاءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ١٣

14. *Allah* yabalagira *okugoberera* eddiini eyo gye yakuutira Nūhu, era y'eyo gye tukubikkulidde era gye twakuutira Ibrāhimu, ne Mūsa ne 'Isa nti: Muyimirizeewo eddiini era temwawukananga ku yo. Ebyo bye muyitira abasinza b'ebifaananyi bibakalu-ubirira nnyo. Allah y'eyelondera oyo gw'aba asiimye era y'alung'amya gy'ali oyo ayolekera gy'ali.

شَرَعَ لَكُم مِّنَ الدِّينِ مَا وَصَّىٰ بِهِ نُوحًا وَالَّذِي أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ وَمَا وَصَّيْنَا بِهِ إِبْرَاهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَىٰ ۖ أَنْ أَقِيمُوا الدِّينَ وَلَا تَتَفَرَّقُوا فِيهِ ۚ كَبُرَ عَلَى الْمُشْرِكِينَ مَا تَدْعُوهُمْ إِلَيْهِ ۚ اللَّهُ يَجْتَبِي إِلَيْهِ مَن يَشَاءُ وَيَهْدِي إِلَيْهِ مَن يُنِيبُ ١٤

15. Era tebaayawukanamu wabula luvannyuma lwa kutuukibwako kumanya, olw'obuggya obwali wakati waabwe. Era singa tekyali kigambo ekyakulembera okuva eri Mukama wo *eky*'entuuko eyagerekebwa, mazima kyalisaliddwawo wakati waabwe. Era ddala abo abaasikizibwa Ekitabo oluvannyuma lwabwe bali mu kubuusabuusa ku kyo okutawaanya.

وَمَا تَفَرَّقُوا إِلَّا مِن بَعْدِ مَا جَاءَهُمُ الْعِلْمُ بَغْيًا بَيْنَهُمْ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى لَّقُضِيَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّ الَّذِينَ أُورِثُوا الْكِتَابَ مِن بَعْدِهِمْ لَفِي شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ١٥

16. N'olwekyo koowoola *abantu* era beera munyweevu nga bw'olagiddwa era togoberera kwagala kwabwe okubi, era gamba nti: Nze nzikiriza ebyo Allah bye yassa mu Kitabo era nalagirwa okuba omwenkanya wakati wammwe. Allah ye Mukama waffe era ye Mukama wammwe. Ffe tulina ebikolwa ebyaffe, nammwe mulina ebikolwa ebyammwe. Tewali luyombo wakati waffe nammwe. Allah y'alitukung'aanya awamu era gy'ali y'eri obuddo.

فَلِذَٰلِكَ فَادْعُ ۖ وَاسْتَقِمْ كَمَا أُمِرْتَ ۖ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَاءَهُمْ ۖ وَقُلْ آمَنتُ بِمَا أَنزَلَ اللَّهُ مِن كِتَابٍ ۖ وَأُمِرْتُ لِأَعْدِلَ بَيْنَكُمُ ۖ اللَّهُ رَبُّنَا وَرَبُّكُمْ ۖ لَنَا أَعْمَالُنَا وَلَكُمْ أَعْمَالُكُمْ ۖ لَا حُجَّةَ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ ۖ اللَّهُ يَجْمَعُ بَيْنَنَا ۖ وَإِلَيْهِ الْمَصِيرُ ﴿١٦﴾

17. Era abo abawakana ku bifa ku Allah oluvannyuma nga amaze okukkirizibwa, ensonga yaabwe teriimu nsa mu maaso ga Mukama waabwe; era baliko n'obusungu *bwa Allah,* nate balina n'ekibonerezo ekikakali.

وَالَّذِينَ يُحَاجُّونَ فِي اللَّهِ مِن بَعْدِ مَا اسْتُجِيبَ لَهُ حُجَّتُهُمْ دَاحِضَةٌ عِندَ رَبِّهِمْ وَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ وَلَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ﴿١٧﴾

18. Allah y'Oyo eyassa Ekitabo n'amazima ne minzaani. Naye ki ekinaakumanyisa nti Essaawa esembedde?

اللَّهُ الَّذِي أَنزَلَ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ وَالْمِيزَانَ ۗ وَمَا يُدْرِيكَ لَعَلَّ السَّاعَةَ قَرِيبٌ ﴿١٨﴾

19. Abo abatagikkiriza be bagiwujjirira. Naye abo abakkiriza *bo* bagitya nnyo era bamanyi nti ddala ya mazima. Mwetegereze, mazima abo abawakanya Essaawa ddala be bali mu kubula okw'ewala.

يَسْتَعْجِلُ بِهَا الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِهَا ۖ وَالَّذِينَ آمَنُوا مُشْفِقُونَ مِنْهَا وَيَعْلَمُونَ أَنَّهَا الْحَقُّ ۗ أَلَا إِنَّ الَّذِينَ يُمَارُونَ فِي السَّاعَةِ لَفِي ضَلَالٍ بَعِيدٍ ﴿١٩﴾

20. Allah Mwekkaanya nnyo eri abaweereza be. Agabira oyo gw'aba ayagadde era ye w'Amaanyi ennyo, Luwangula.

اللَّهُ لَطِيفٌ بِعِبَادِهِ يَرْزُقُ مَن يَشَاءُ ۖ وَهُوَ الْقَوِيُّ الْعَزِيزُ ﴿٢٠﴾ ع

**Ruku 3**

21. Oyo aba ayagala okukungula kw'enkomerero, tumwongera ku kukungula kwe; n'oyo aba ayagala okukungula kw'ensi, tumuwa ku kwo; naye taliba na mugabo gwonna ku nkomerero.

مَن كَانَ يُرِيدُ حَرْثَ الْآخِرَةِ نَزِدْ لَهُ فِي حَرْثِهِ ۖ وَمَن كَانَ يُرِيدُ حَرْثَ الدُّنْيَا نُؤْتِهِ مِنْهَا وَمَا لَهُ فِي الْآخِرَةِ مِن نَّصِيبٍ ﴿٢١﴾

22. Abaffe, balinayo be benkanya ne Allah abaabateerawo eddiini eyo Allah gy'atakkirizanga? Naye singa si kigambo ekyasalwawo, mazima kyalisaliddwawo wakati waabwe . Era ddala aboonoonyi be baliba n'ekibonerezo ekirumya ennyo.

أَمْ لَهُمْ شُرَكَاءُ شَرَعُوا لَهُم مِّنَ الدِّينِ مَا لَمْ يَأْذَن بِهِ اللَّهُ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةُ الْفَصْلِ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ ۗ وَإِنَّ الظَّالِمِينَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٢﴾

23. Oliraba aboononyi bwe bakankana olw'ebyo bye baakolanga era bya kubatuukako. Naye abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi, *be* baliba mu nsuku zo mu Janna . Balifuna buli kye balyagala okuva eri Mukama waabwe. Egyo nno gy'emikisa emisuffu.

ترى الظلمين مشفقين مما كسبوا وهو واقع بهم ۗ والذين امنوا وعملوا الصلحت في روضت الجنت ۚ لهم ما يشاءون عند ربهم ۗ ذلك هو الفضل الكبير ﴿٢٣﴾

24. Ebyo by'ebyo Allah by'awaako amawulire ag'essanyu abaweereza be abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi Gamba nti: Nze sibasaba mpeera ku byo, okuggyako okwagalana nga ab'oluganda. Naye oyo akola ekirungi, tumwongera mu kukola obulungi. Mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Omusiimi ennyo.

ذلك الذي يبشر الله عباده الذين امنوا وعملوا الصلحت ۗ قل لا اسئلكم عليه اجرا الا المودة في القربى ۗ ومن يقترف حسنة نزد له فيها حسنا ۗ ان الله غفور شكور ﴿٢٤﴾

25. Kazzi bagamba nti: *Mutume* yapaatiika ku Allah eby'obulimba? Kale singa Allah yayagala, yaalitadde envumbo ku mutima gwo. Naye Allah asangulawo obulimba n'anyweza amazima n'ebigambo bye. Mazima Ye y'amanyi ebiri mu bifuba.

ام يقولون افترى على الله كذبا ۚ فان يشا الله يختم على قلبك ۗ ويمح الله الباطل ويحق الحق بكلمته ۗ انه عليم بذات الصدور ﴿٢٥﴾

26. Era Ye y'akkiriza okwenenya okuva eri abaddu be era y'asonyiwa ebisobyo era y'amanyi bye mukola.

وهو الذي يقبل التوبة عن عباده ويعفوا عن السيات ويعلم ما تفعلون ﴿٢٦﴾

27. Era ayanukula abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi era abongera ne ku mikisa gye. Naye abatakkiriza balifuna ekibonerezo ekikakali.

ويستجيب الذين امنوا وعملوا الصلحت ويزيدهم من فضله ۗ والكفرون لهم عذاب شديد ﴿٢٧﴾

28. Era singa Allah ayanjuluza ebigabibwa eri abaweereza be *okusukka ekigero,* mazima baalijagalalidde mu nsi; naye assa bya kigero *gye bali* nga bw'aba ayagadde. Mazima Ye y'ategeera ennyo, *era* y'alaba abaweereza be.

ولو بسط الله الرزق لعباده لبغوا في الارض ولكن ينزل بقدر ما يشاء ۗ انه بعباده خبير بصير ﴿٢٨﴾

29. Era y'Oyo atonnyesa enkuba oluvannyuma nga *abantu* baweddemu essuubi n'abunya *wonna* okusaasira kwe. Era ye Mukuumi , Atenderezebwa ennyo.

وهو الذي ينزل الغيث من بعد ما قنطوا وينشر رحمته ۗ وهو الولي الحميد ﴿٢٩﴾

30. Ne mu bubonero bwe *mwe muli* okutonda kw'eggulu n'ensi, n'ebirina obulamu bye yabunya mu byombi. Era Ye asobola nnyo okubikung'aanya bw'aba nga ayagadde.

ومن ايته خلق السموت والارض وما بث فيهما من دابة ۗ وهو على جمعهم اذا يشاء قدير ﴿٣٠﴾

**Ruku 4**

31. Era akabenje konna akabatuukako, kale *kabaawo* lw'ebyo emikono gyammwe bye gikola , naye *Ye* asonyiwa bingi.

وَمَآ اَصَابَكُمْ مِّنْ مُّصِيْبَةٍ فَبِمَا كَسَبَتْ اَيْدِيْكُمْ وَ يَعْفُوْا عَنْ كَثِيْرٍ ﴿٣١﴾

32. Era mmwe temuyinza kufufuggaza *ntegeka za Allah* mu nsi era temulinayo mukuumi mulala wadde omuyambi ebbali wa Allah.

وَمَآ اَنْتُمْ بِمُعْجِزِيْنَ فِى الْاَرْضِ ۚ وَمَا لَكُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ مِنْ وَّلِيٍّ وَّ لَا نَصِيْرٍ ﴿٣٢﴾

33. Ne mu bubonero bwe *mwe muli* ebyombo *ebiseeyeeyea* ku nnyanja nga biri ng'entikko z'ensozi.

وَمِنْ اٰيٰتِهِ الْجَوَارِ فِى الْبَحْرِ كَالْاَعْلَامِ ﴿٣٣﴾

34. Bw'aba nga ayagadde, *kale* asiba empewo nebisigala nga biyimiridde wamu kungulu wa yo. Mazima mw'ekyo mulimu okulabula eri buli mugumiikiriza, omwebazi—

اِنْ يَّشَاْ يُسْكِنِ الرِّيْحَ فَيَظْلَلْنَ رَوَاكِدَ عَلٰى ظَهْرِهٖ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُوْرٍ ﴿٣٤﴾

35. Oba abizikiriza olw'ebyo *abantu* bye bakola, naye *Ye* asonyiwa bingi.

اَوْ يُوْبِقْهُنَّ بِمَا كَسَبُوْا وَ يَعْفُ عَنْ كَثِيْرٍ ﴿٣٥﴾

36. Era *tubazikiriza,* abo abawakanya obubonero bwaffe balyooke bamanye nga bwe batalinaayo buwonero *walala.*

وَّ يَعْلَمَ الَّذِيْنَ يُجَادِلُوْنَ فِيْٓ اٰيٰتِنَا ؕ مَا لَهُمْ مِّنْ مَّحِيْصٍ ﴿٣٦﴾

37. Kale ekintu kyonna kye muba muweereddwa kiba *kya* masanyu ga kaseera mu bulamu bw'oku nsi. Naye ebyo ebiri eri Allah, ebisinga obulungi era ebiwangaazi ennyo, by'abo abakkiriza era abeesiga Mukama waabwe,

فَمَآ اُوْتِيْتُمْ مِّنْ شَيْءٍ فَمَتَاعُ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۚ وَ مَا عِنْدَ اللّٰهِ خَيْرٌ وَّ اَبْقٰى لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَلٰى رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُوْنَ ﴿٣٧﴾

38. N'abo abeesamba ebibi ebinene n'ebyambyoone, era nga bwe basunguwala, bo basonyiwa,

وَ الَّذِيْنَ يَجْتَنِبُوْنَ كَبٰٓئِرَ الْاِثْمِ وَ الْفَوَاحِشَ وَ اِذَا مَا غَضِبُوْا هُمْ يَغْفِرُوْنَ ﴿٣٨﴾

39. N'abo abaanukula Mukama waabwe, era nebajjumbira essaala, n'ensonga zaabwe nga ziteseganyizibwako wakati waabwe, era nga batoola ne mw'ebyo bye twabawa,

وَ الَّذِيْنَ اسْتَجَابُوْا لِرَبِّهِمْ وَ اَقَامُوا الصَّلٰوةَ ۖ وَ اَمْرُهُمْ شُوْرٰى بَيْنَهُمْ ۖ وَ مِمَّا رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ﴿٣٩﴾

40. Era n'abo ababa nga batuukiddwako okujoogebwa, nebeerwanako.

وَ الَّذِيْنَ اِذَآ اَصَابَهُمُ الْبَغْيُ هُمْ يَنْتَصِرُوْنَ ﴿٤٠﴾

41. Naye empeera y'ekibi, kiba kibi ekikifaanana. Naye oyo asonyiwa n'addaabiriza, kale empeera ye eri ku Allah. Mazima Ye tayagala bajoozi.

وَ جَزٰٓؤُا سَيِّئَةٍ سَيِّئَةٌ مِّثْلُهَا ۚ فَمَنْ عَفَا وَاَصْلَحَ فَاَجْرُهٗ عَلَى اللّٰهِ ؕ اِنَّهٗ لَا يُحِبُّ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٤١﴾

42. Era oyo eyeerwanako oluvannyuma lw'okujoogebwa, kale abo tebaliiko kinenyo.

وَلَمَنِ انْتَصَرَ بَعْدَ ظُلْمِهٖ فَاُولٰٓئِكَ مَا عَلَيْهِمْ مِّنْ سَبِيْلٍ ﴿٤٢﴾

43. Naye okunenya kuli kw'abo abajooga abantu era abajagalalira mu nsi awatali nsonga ntuufu. Abo be balifuna ekibonerezo ekirumya.

إِنَّمَا السَّبِيلُ عَلَى الَّذِينَ يَظْلِمُونَ النَّاسَ وَيَبْغُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ ۚ أُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٤٣﴾

44. Naye oyo agumiikiriza era n'asonyiwa, mazima ekyo kiri mu bigambo ebyetaaga obumalirivu.

وَلَمَن صَبَرَ وَغَفَرَ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمِنْ عَزْمِ الْأُمُورِ ﴿٤٤﴾

**Ruku 5**

45. Era oyo Allah gw'asalira nti abuze, aba takyalinayo mukuumi yenna ebbali we. Era oliraba aboonoonyi awo nga balabye ekibonerezo, nga bagamba nti: Abaffe, waliwo ku kkubo eriddayo?

وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِن وَلِيٍّ مِّن بَعْدِهِ ۗ وَتَرَى الظَّالِمِينَ لَمَّا رَأَوُا الْعَذَابَ يَقُولُونَ هَلْ إِلَىٰ مَرَدٍّ مِّن سَبِيلٍ ﴿٤٥﴾

46. Era olibalaba nga baleetebwa mu maaso ga gwo nga batunudde wansi olw'obuswaavu nga batunula kikijjama. Naye abo abakkiriza baligamba nti: Mazima abaafaafaaganirwa be bo abeefiiriza bennyini *nebafiiriza* n'ab'omu maka gaabwe ku lunaku lw'okuzuukira. Mwetegereze! Mazima aboonoonyi be balibeera mu kibonerezo ekiwangaazi.

وَتَرَاهُمْ يُعْرَضُونَ عَلَيْهَا خَاشِعِينَ مِنَ الذُّلِّ يَنظُرُونَ مِن طَرْفٍ خَفِيٍّ ۗ وَقَالَ الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّ الْخَاسِرِينَ الَّذِينَ خَسِرُوا أَنفُسَهُمْ وَأَهْلِيهِمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ أَلَا إِنَّ الظَّالِمِينَ فِي عَذَابٍ مُّقِيمٍ ﴿٤٦﴾

47. Era tebaliba na bayambi ab'okubayamba ku Allah. Era oyo Allah gw'asalira nti abuze, aba takyalinayo kkubo lyonna.

وَمَا كَانَ لَهُم مِّنْ أَوْلِيَاءَ يَنصُرُونَهُم مِّن دُونِ اللَّهِ ۗ وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِن سَبِيلٍ ﴿٤٧﴾

48. *Kale* mwanukule Mukama wammwe nga olunaku olutaziyizika oluva eri Allah terunnatuuka. Temuliba na buddukiro ku lunaku olwo era temulisobola kwegaana.

اسْتَجِيبُوا لِرَبِّكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِيَ يَوْمٌ لَّا مَرَدَّ لَهُ مِنَ اللَّهِ ۚ مَا لَكُم مِّن مَّلْجَإٍ يَوْمَئِذٍ وَمَا لَكُم مِّن نَّكِيرٍ ﴿٤٨﴾

49. Kale bwe beekyuusa, ggwe tetwakutuma kuba mukuumi ku bo. Ggwe tovunaanyizibwa okuggyako okutuusa *obubaka.* Era ddala bwe tuloza omuntu ku kusaasira okuva gye tuli, akusanyukira nnyo. Naye akabi bwe kabatuukako olw'ebyo emikono gyabwe bye gyakulembeza, *olwo nga agaanira ddala okwebaza n'ebyo by'alina.* Ddala omuntu muteebaza mukulu.

فَإِنْ أَعْرَضُوا فَمَا أَرْسَلْنَاكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ۖ إِنْ عَلَيْكَ إِلَّا الْبَلَاغُ ۗ وَإِنَّا إِذَا أَذَقْنَا الْإِنسَانَ مِنَّا رَحْمَةً فَرِحَ بِهَا ۖ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ فَإِنَّ الْإِنسَانَ كَفُورٌ ﴿٤٩﴾

50. Obwakabaka bw'eggulu n'ensi bwa Allah. Atonda nga bw'aba ayagadde. Agabira oyo gw'aba ayagadde *abaana* ab'obuwala era n'agabira oyo gw'aba ayagadde *abaana* ab'obulenzi;

لِّلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ ۚ يَهَبُ لِمَنْ يَشَاءُ إِنَاثًا وَيَهَبُ لِمَن يَشَاءُ الذُّكُورَ ﴿٥٠﴾

51. Oba abatabika, ab’obulenzi n’abobuwala; era afuula oyo gw’aba ayagadde okuba omugumba. Mazima Ye ye Mumanyi wa byonna, Ow’obuyinza.

أَوْ يُزَوِّجُهُمْ ذُكْرَانًا وَإِنَاثًا ۖ وَيَجْعَلُ مَن يَشَاءُ عَقِيمًا ۚ إِنَّهُ عَلِيمٌ قَدِيرٌ ﴿٥١﴾

52. Era tekibangawo eri omuntu Allah okwogera naye, wabula nga kubikkulirwa oba nga asinziira mabega w’ekisiikiriza oba atuma omubaka (malayika) kale n’abikkulira *omuntu* olw’okulagira kwe ebyo *Ye* by’aba ayagadde. Mazima Ye Mugulumivu nnyo, Mugezi nnyo.

وَمَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُكَلِّمَهُ اللَّهُ إِلَّا وَحْيًا أَوْ مِن وَرَاءِ حِجَابٍ أَوْ يُرْسِلَ رَسُولًا فَيُوحِيَ بِإِذْنِهِ مَا يَشَاءُ ۚ إِنَّهُ عَلِيٌّ حَكِيمٌ ﴿٥٢﴾

53. Era bwe kityo naawe twakubikkulira Ekigambo (Kur’ani) olw’okulagira kwaffe. Ggwe wali tomanyi Kitabo nga bwe kiri wadde obukkiriza. Naye *okubikkulirwa* twakufuula obutangaavu bwe tulung’amizisa oyo gwe tuba tusiimye mu baweereza baffe. Era ddala ggwe olagirira *abantu* eri ekkubo eggolokofu,

وَكَذَٰلِكَ أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ رُوحًا مِّنْ أَمْرِنَا ۚ مَا كُنتَ تَدْرِي مَا الْكِتَابُ وَلَا الْإِيمَانُ وَلَٰكِن جَعَلْنَاهُ نُورًا نَّهْدِي بِهِ مَن نَّشَاءُ مِنْ عِبَادِنَا ۚ وَإِنَّكَ لَتَهْدِي إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٥٣﴾

54. Ekkubo lya Allah Oyo nannyini ebyo ebiri mu ggulu n’ebiri mu nsi. Mwetegereze! Ensonga zonna zizzibwa eri Allah.

صِرَاطِ اللَّهِ الَّذِي لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۗ أَلَا إِلَى اللَّهِ تَصِيرُ الْأُمُورُ ﴿٥٤﴾

## AL-ZUKHRUF

***(Yakka lubereberye lwa Hijra)***

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Ḥā Mīm.*

حٰمٓ ②

3. Njuliza Ekitabo ekinnyonnyofu (Kur'āni,)

وَالْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ③

4. Ddala Ffe twakifuula ekisomebwa ennyo nga kiri mu lulimi olutegeerekeka, mulyooke mukozese amagezi.

اِنَّا جَعَلْنٰهُ قُرْءٰنًا عَرَبِيًّا لَّعَلَّكُمْ تَعْقِلُوْنَ ④

5. Era ddala kiri mu Nnyina w'Ekitabo gye tuli nga kigulumivu nnyo, kijjude eby'amagezi.*

وَاِنَّهٗ فِيْٓ اُمِّ الْكِتٰبِ لَدَيْنَا لَعَلِيٌّ حَكِيْمٌ ⑤

6. Abaffe, tulekeyo okubabuulirira tubasuulirire olw'okubanga muli bantu abeesukkulumya?

اَفَنَضْرِبُ عَنْكُمُ الذِّكْرَ صَفْحًا اَنْ كُنْتُمْ قَوْمًا مُّسْرِفِيْنَ ⑥

7. Ye ba Nabbi bameka be twatuma eri abaasooka!

وَكَمْ اَرْسَلْنَا مِنْ نَّبِيٍّ فِي الْاَوَّلِيْنَ ⑦

8. Naye tebaatuukibwako Nabbi yenna wabula baamujereganga.

وَمَا يَاْتِيْهِمْ مِّنْ نَّبِيٍّ اِلَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ⑧

9. Kale twazikiriza abaali basinga bano amaanyi, era eky'okulabirako ky'abolubereberye nekiyita.

فَاَهْلَكْنَآ اَشَدَّ مِنْهُمْ بَطْشًا وَّمَضٰى مَثَلُ الْاَوَّلِيْنَ ⑨

10. Era bw'obabuuza nti: Ani yatonda eggulu n'ensi, ddala bajja kugamba nti: Luwangula, Omumanyi wa byonna y'eyabitonda.

وَلَئِنْ سَاَلْتَهُمْ مَّنْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ لَيَقُوْلُنَّ خَلَقَهُنَّ الْعَزِيْزُ الْعَلِيْمُ ⑩

11. Oyo eyabakolera ensi okuba ekyaliiro n'agibateeramu n'amakubo, mulyooke mukwate ekkubo ettuufu.

الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الْاَرْضَ مَهْدًا وَّجَعَلَ لَكُمْ فِيْهَا سُبُلًا لَّعَلَّكُمْ تَهْتَدُوْنَ ⑪

12. Era y'Oyo atonnyesa amazzi okuva mu bire mu kigero, kale netugazuukizisa ensi eba efudde; bwe mutyo nno nammwe bwe mulizuukizibwa;

وَالَّذِيْ نَزَّلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءًۢ بِقَدَرٍ فَاَنْشَرْنَا بِهٖ بَلْدَةً مَّيْتًا كَذٰلِكَ تُخْرَجُوْنَ ⑫

---

*43:2. Allah Atenderezebwa ennyo, Ow'ekitiibwa ennyo.*

*43:5. Elinnya 'Ummul-Kitab' (اُمُّ الْكِتٰبِ) oba 'Nnyina w'Ebitabo' litera okukozesebwa ku Sura Al-fatiha olw'okuba nti yo ye Sura eringa omulyango omusomi mw'ayita okusobola okutegeera Kur'āni. Elinnya lino wano likozesebbwa ku Kur'āni naye nga likwatira ddala ku nnono ya yo Allah gy'akuumye obutiribiri, nga kino kitegeeza nti teyinza kukyuusibwa wadde okwoonoonebwa nga Ebitabo ebirala bwe biri.*

وَالَّذِي خَلَقَ الْأَزْوَاجَ كُلَّهَا وَجَعَلَ لَكُمْ مِنَ الْفُلْكِ وَالْأَنْعَامِ مَا تَرْكَبُونَ ﴿١٣﴾

13. Era y'Oyo eyakola emigogo gy'ebibiri bibiri (ekisajja n'ekikazi) ebya buli ngeri. Era n'abakolera ebyombo n'ebisolo bye mwebagalako,

لِتَسْتَوُوا عَلَىٰ ظُهُورِهِ ثُمَّ تَذْكُرُوا نِعْمَةَ رَبِّكُمْ إِذَا اسْتَوَيْتُمْ عَلَيْهِ وَتَقُولُوا سُبْحَانَ الَّذِي سَخَّرَ لَنَا هَٰذَا وَمَا كُنَّا لَهُ مُقْرِنِينَ ﴿١٤﴾

14. Mulyooke mutereere ku migongo gya byo,n'oluvannyuma mujjukire ebyengera bya Mukama wammwe awo nga muteredde ku byo, era mugambe nti: Omutuukirivu y'Oyo eyatugondeza bino, so nga *ku lwaffe* tetwalibisobodde.

وَإِنَّا إِلَىٰ رَبِّنَا لَمُنْقَلِبُونَ ﴿١٥﴾

15. Era ddala eri Mukama waffe gye tulidda.

وَجَعَلُوا لَهُ مِنْ عِبَادِهِ جُزْءًا ۚ إِنَّ الْإِنْسَانَ لَكَفُورٌ مُبِينٌ ﴿١٦﴾ ع

16. Era bamuteerawo ekitundu mu bamu ku baweereza be *okuba abaana be*. Mazima omuntu muteebaza nnyo wa lwaatu.

**Ruku 2**

أَمِ اتَّخَذَ مِمَّا يَخْلُقُ بَنَاتٍ وَأَصْفَاكُمْ بِالْبَنِينَ ﴿١٧﴾

17. Abaffe, Ye y'eyeetwalira ab'obuwala okuva mw'ebyo by'atonda, naye mmwe n'abalondera ab'obulenzi?

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُمْ بِمَا ضَرَبَ لِلرَّحْمَٰنِ مَثَلًا ظَلَّ وَجْهُهُ مُسْوَدًّا وَهُوَ كَظِيمٌ ﴿١٨﴾

18. So ng'ate omu mu bo bw'aweebwa amawulire *nti afunye* oyo afaanana ne gw'agwanyiza *Allah* Omusaasizi ennyo, obwenyi bwe *mangu ago* bufuuka obufumye nga afa ennaku.

أَوَمَنْ يُنَشَّأُ فِي الْحِلْيَةِ وَهُوَ فِي الْخِصَامِ غَيْرُ مُبِينٍ ﴿١٩﴾

19. Abaffe, oyo alererwa mu by'amajolobera era nga mu kukubaganya ebirowoozo si mulambulukufu, *gwe mugwanyiza Allah?*

وَجَعَلُوا الْمَلَائِكَةَ الَّذِينَ هُمْ عِبَادُ الرَّحْمَٰنِ إِنَاثًا ۚ أَشَهِدُوا خَلْقَهُمْ ۚ سَتُكْتَبُ شَهَادَتُهُمْ وَيُسْأَلُونَ ﴿٢٠﴾

20. Era batwala ba malayika abo abaweereza ba *Allah* Ow'ekisa ekingi, nti bakazi. Abaffe, baaliwo mu kutondebwa kwabwe? Kale obujulizi bwabwe bujja kuwandiikibwa, era bajja kubuuzibwa *ku kyo.*

وَقَالُوا لَوْ شَاءَ الرَّحْمَٰنُ مَا عَبَدْنَاهُمْ ۗ مَا لَهُمْ بِذَٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ هُمْ إِلَّا يَخْرُصُونَ ﴿٢١﴾

21. Era bagamba nti: Singa *Allah* Ow'ekisa ekingi yayagala, *abo be tusinza* tetwalibasinzizza. Tebalina kumanya kwonna kw'ekyo, wabula bateebereza buteebereza.

أَمْ آتَيْنَاهُمْ كِتَابًا مِنْ قَبْلِهِ فَهُمْ بِهِ مُسْتَمْسِكُونَ ﴿٢٢﴾

22. Abaffe, twabawaayo ekitabo olubereberye lwa kino, nti kale kye bava banywerera ku kyo?

بَلْ قَالُوا إِنَّا وَجَدْنَا آبَاءَنَا عَلَىٰ أُمَّةٍ وَإِنَّا عَلَىٰ آثَارِهِمْ مُهْتَدُونَ ﴿٢٣﴾

23. *Nedda*, wabula bagamba bugambi nti: Twasanga ne bakitaffe nga balina enzikiriza *y'emu*, era naffe tulung'amizibwa buwufu bwabwe.

وَكَذَٰلِكَ مَا أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ فِي قَرْيَةٍ مِنْ نَذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتْرَفُوهَا إِنَّا

24. Era bwe kityo tetutumanga Mulabuzi yenna olubereberye lwo mu kibuga kyonna wabula bannaggagga baamu baagambanga

nti: Mazima twasanga ne bakitaffe balina enzikiriza *yaabwe* era naffe tugoberera buwufu bwabwe.

وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا عَلَىٰٓ أُمَّةٍ وَإِنَّا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم مُّقْتَدُونَ ﴿٢٤﴾

25. *Omubaka waabwe* yagambanga nti: Abaffe, ne bwe mba nga mbaleetedde obulung'amu obusinga kw'ebyo bye mwasangako bakitammwe? Baddamu nti: Mazima ffe bye mutumiddwa na byo tubigaanidde ddala.

قَٰلَ أَوَلَوْ جِئْتُكُم بِأَهْدَىٰ مِمَّا وَجَدتُّمْ عَلَيْهِ ءَابَآءَكُمْ ۖ قَالُوٓا۟ إِنَّا بِمَآ أُرْسِلْتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ﴿٢٥﴾

26. Kale twabesasulizaako. Kale laba enkomerero y'abaalimbisa *obubaka* nga bwe yali *embi!*

فَٱنتَقَمْنَا مِنْهُمْ ۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُكَذِّبِينَ ﴿٢٦﴾

**Ruku 3**

27. Era *jjukira* nga Ibrāhīmu bwe yagamba kitaawe n'abantu be nti: Mazima nze ndi wala nnyo n'ebyo bye musinza,

وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِيمُ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦٓ إِنَّنِى بَرَآءٌ مِّمَّا تَعْبُدُونَ ﴿٢٧﴾

28. Okuggyako Oyo eyantonda; kale ddala Ye ajja kunnung'amya.

إِلَّا ٱلَّذِى فَطَرَنِى فَإِنَّهُۥ سَيَهْدِينِ ﴿٢٨﴾

29. Era yakifuula ekigambo eky'okusigalawo mu bazzukulu be, balyooke badde *eri Allah.*

وَجَعَلَهَا كَلِمَةًۢ بَاقِيَةً فِى عَقِبِهِۦ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٢٩﴾

30. Wewaawo abo nabeeyagazaamu ne bakitaabwe okutuusa amazima lwe gaabatuukako n'Omubaka ow'olwaatu.

بَلْ مَتَّعْتُ هَٰٓؤُلَآءِ وَءَابَآءَهُمْ حَتَّىٰ جَآءَهُمُ ٱلْحَقُّ وَرَسُولٌ مُّبِينٌ ﴿٣٠﴾

31. Naye amazima bwe gaabatuukako, baagamba nti: Buno bulogo, era ddala ffe tetubukkiriza.

وَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلْحَقُّ قَالُوا۟ هَٰذَا سِحْرٌ وَإِنَّا بِهِۦ كَٰفِرُونَ ﴿٣١﴾

32. Era baagamba nti: Lwaki Kur'āni eno teyassibwa ku muntu omukulu ennyo mu bibuga ebibiri?

وَقَالُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانُ عَلَىٰ رَجُلٍ مِّنَ ٱلْقَرْيَتَيْنِ عَظِيمٍ ﴿٣٢﴾

33. Abaffe, *kati* bo be baagala n'okugaba okusaasira kwa Mukama wo? Ffe tubagabira ebyetaago by'obulamu bwabwe mu bulamu bw'oku nsi netusitula n'abamu mu bo ku bannaabwe mu madaala, okukkakkana nga abamu mu bo bafudde bannaabwe abanyoomoofu. Era okusaasira kwa Mukama wo kwe kusinga ebyo bye bakung'aanya.

أَهُمْ يَقْسِمُونَ رَحْمَتَ رَبِّكَ ۚ نَحْنُ قَسَمْنَا بَيْنَهُم مَّعِيشَتَهُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۚ وَرَفَعْنَا بَعْضَهُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجَٰتٍ لِّيَتَّخِذَ بَعْضُهُم بَعْضًا سُخْرِيًّا ۗ وَرَحْمَتُ رَبِّكَ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُونَ ﴿٣٣﴾

34. Era singa tekyali nti abantu bonna baalibadde ba ngeri emu, mazima twaliwadde abo abatakkiriza *Allah* Ow'ekisa ekingi obusolya bw'enju zaabwe nebuba bwa ffeeza, n'amadaala agaziriko kwe balinnyira *nga nago ga ffeeza;*

وَلَوْلَآ أَن يَكُونَ ٱلنَّاسُ أُمَّةً وَٰحِدَةً لَّجَعَلْنَا لِمَن يَكْفُرُ بِٱلرَّحْمَٰنِ لِبُيُوتِهِمْ سُقُفًا مِّن فِضَّةٍ وَمَعَارِجَ عَلَيْهَا يَظْهَرُونَ ﴿٣٤﴾

35. N'enzigi z'ennyumba zaabwe n'ebitanda kwe bagalamira *nabyo byalibadde bya ffeeza,*

وَلِبُيُوتِهِمْ أَبْوَٰبًا وَسُرُرًا عَلَيْهَا يَتَّكِـُٔونَ ﴿٣٥﴾

36. Ne zaabu. Naye ebyo byonna si kirala wabula bya kweyagala kwa bulamu bwa nsi, naye byo eby'enkomerero ebiri eri Mukama wo by'abo abatya Allah.

وَزُخْرُفًا ۚ وَإِنْ كُلُّ ذٰلِكَ لَمَّا مَتَاعُ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۚ وَالْاٰخِرَةُ عِنْدَ رَبِّكَ لِلْمُتَّقِيْنَ ﴿٣٦﴾

**Ruku 4**

37. Era oyo akuba amabega eri okujjukira *Allah* Omusaasizi ennyo, tumuteekako Sitaani n'aba munywanyi we.

وَمَنْ يَّعْشُ عَنْ ذِكْرِ الرَّحْمٰنِ نُقَيِّضْ لَهٗ شَيْطٰنًا فَهُوَ لَهٗ قَرِيْنٌ ﴿٣٧﴾

38. Era ddala bo *ba Sitaani* be babaziyiza mu kkubo *lya Allah,* naye bo nga balowooza nti ddala balung'amiziddwa.

وَإِنَّهُمْ لَيَصُدُّوْنَهُمْ عَنِ السَّبِيْلِ وَيَحْسَبُوْنَ أَنَّهُمْ مُّهْتَدُوْنَ ﴿٣٨﴾

39. Okutuusa *oyo* lw'alijja gye tuli n'agamba *munywaanyi we nti:* O! Kale singa wakati wange naawe waali weesudde nga ebuvanjuba n'ebugwanjuba! Abaffe, nga *oyo* wa mukwano mubi nnyo!

حَتّٰىٓ إِذَا جَآءَنَا قَالَ يٰلَيْتَ بَيْنِيْ وَبَيْنَكَ بُعْدَ الْمَشْرِقَيْنِ فَبِئْسَ الْقَرِيْنُ ﴿٣٩﴾

40. Era *baligambibwa nti:* Ddala okubeera kwammwe obumu mu kibonerezo olwa leero tekujja kubagasa okuva lwe mwayonoona.

وَلَنْ يَّنْفَعَكُمُ الْيَوْمَ إِذْ ظَّلَمْتُمْ أَنَّكُمْ فِي الْعَذَابِ مُشْتَرِكُوْنَ ﴿٤٠﴾

41. Abaffe, ggwe oyinza okuwuliza kiggala oba okulaga muzibe oba oyo ali mu bubuze obw'olwaatu?

أَفَأَنْتَ تُسْمِعُ الصُّمَّ أَوْ تَهْدِي الْعُمْيَ وَمَنْ كَانَ فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٤١﴾

42. Kale ggwe ne bwe tukuggyawo, ddala era tulyesasuza ku bo,

فَإِمَّا نَذْهَبَنَّ بِكَ فَإِنَّا مِنْهُمْ مُّنْتَقِمُوْنَ ﴿٤٢﴾

43. Oba ne bwe tukulaga kw'ebyo bye twabasuubiza, era mazima Ffe tulina obuyinza obujjuvu ku bo.

أَوْ نُرِيَنَّكَ الَّذِيْ وَعَدْنٰهُمْ فَإِنَّا عَلَيْهِمْ مُّقْتَدِرُوْنَ ﴿٤٣﴾

44. Kale ggwe nywerera kw'ebyo ebyakubikkulirwa. Mazima ggwe oli ku kkubo ggolokofu.

فَاسْتَمْسِكْ بِالَّذِيْٓ أُوْحِيَ إِلَيْكَ ۚ إِنَّكَ عَلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٤٤﴾

45. Era ddala *Kur'āni* eno ky'Ekijjukiza gy'oli n'eri abantu bo, era ddala muli ba kubuuzibwa.

وَإِنَّهٗ لَذِكْرٌ لَّكَ وَلِقَوْمِكَ ۚ وَسَوْفَ تُسْـَٔلُوْنَ ﴿٤٥﴾

46. Era weebuuze ku Babaka baffe be twatuma olubereberye lwo. Abaffe, twassaawoko abalala ebbali wa *Allah* Omusaasizi ennyo basinzibwenga?

وَسْـَٔلْ مَنْ أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ مِنْ رُّسُلِنَآ أَجَعَلْنَا مِنْ دُوْنِ الرَّحْمٰنِ اٰلِهَةً يُّعْبَدُوْنَ ﴿٤٦﴾

**Ruku 5**

47. Era ddala twatuma Mūsa n'obubonero bwaffe eri Farāwo n'abakungu be, kale n'agamba nti: Nze ndi Mubaka w'Omulezi w'ebitonde byonna.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوْسٰى بِاٰيٰتِنَآ إِلٰى فِرْعَوْنَ وَمَلَا۟ئِهٖ فَقَالَ إِنِّيْ رَسُوْلُ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٧﴾

48. Kale awo bwe yajja gye bali n'obubonero bwaffe, okwejjuukiriza nga babusekerera busekerezi.

فَلَمَّا جَآءَهُمْ بِاٰيٰتِنَآ إِذَا هُمْ مِّنْهَا يَضْحَكُوْنَ ﴿٤٨﴾

49. Era tetwabalaga kabonero konna wabula nga ko kasinga ku kannaako, era twabakangavvula n'ekibonerezo, balyooke badde *gye tuli.*

وَمَا نُرِيهِم مِّنْ آيَةٍ إِلَّا هِيَ أَكْبَرُ مِنْ أُخْتِهَا وَأَخَذْنَاهُم بِالْعَذَابِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٤٩﴾

50. Era baagambanga nti: Owange ggwe omulogo, tusabire eri Mukama wo ng'osinziira kw'ebyo bye yakusuubiza, mazima ddala naffe tujja kulung'ama.

وَقَالُوا يَا أَيُّهَ السَّاحِرُ ادْعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِندَكَ إِنَّنَا لَمُهْتَدُونَ ﴿٥٠﴾

51. Naye bwe twabaggyangako ekibonerezo, amangw'ago nga beefuula.

فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُمُ الْعَذَابَ إِذَا هُمْ يَنكُثُونَ ﴿٥١﴾

52. Era Farāwo yalangirira mu bantu be n'agamba nti: Abange bantu bange! Ddala obwakabaka bwa Misiri si bwange, na gino si migga egikulukuta wansi wange? Abaffe, temulaba?

وَنَادَىٰ فِرْعَوْنُ فِي قَوْمِهِ قَالَ يَا قَوْمِ أَلَيْسَ لِي مُلْكُ مِصْرَ وَهَٰذِهِ الْأَنْهَارُ تَجْرِي مِن تَحْتِي أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٥٢﴾

53. *Abaffe*, si nze nsinga ono omunyoomoofu atasobola na kunnyonnyola bulungi?

أَمْ أَنَا خَيْرٌ مِّنْ هَٰذَا الَّذِي هُوَ مَهِينٌ وَلَا يَكَادُ يُبِينُ ﴿٥٣﴾

54. Olwo lwaki teyaweebwa bikomo bya zaabu oba ba malayika okujja awamu naye ?

فَلَوْلَا أُلْقِيَ عَلَيْهِ أَسْوِرَةٌ مِّن ذَهَبٍ أَوْ جَاءَ مَعَهُ الْمَلَائِكَةُ مُقْتَرِنِينَ ﴿٥٤﴾

55. Kale bw'atyo yasiruwaza abantu be nebamugondera. Ddala baali bantu boononefu.

فَاسْتَخَفَّ قَوْمَهُ فَأَطَاعُوهُ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا فَاسِقِينَ ﴿٥٥﴾

56. Kale bwe baatusunguwaza, twesasuza gye bali netubasaanyawo bonna.

فَلَمَّا آسَفُونَا انتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَأَغْرَقْنَاهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٥٦﴾

57. Olwo netubafuula abaayita, nebaba kya kulabirako eri ab'oluvannyuma.

فَجَعَلْنَاهُمْ سَلَفًا وَمَثَلًا لِّلْآخِرِينَ ﴿٥٧﴾

**Ruku 6**

58. Era awo Mutabani wa Maryamu bw'aleetebwa ng'ekyokulabirako, amangw'ago abantu bo bakikubira encaakaali,

وَلَمَّا ضُرِبَ ابْنُ مَرْيَمَ مَثَلًا إِذَا قَوْمُكَ مِنْهُ يَصِدُّونَ ﴿٥٨﴾

59. Nga bagamba nti: Abaffe, bakatonda baffe be basinga oba ye? Ekyo tebakikugamba wabula lwa kuwakanya. Ddala bo bantu bawakanyi.

وَقَالُوا أَآلِهَتُنَا خَيْرٌ أَمْ هُوَ مَا ضَرَبُوهُ لَكَ إِلَّا جَدَلًا بَلْ هُمْ قَوْمٌ خَصِمُونَ ﴿٥٩﴾

60. Ddala ye si mulala wabula muweereza gwe twawa ebyengera era netumufuula eky'okulabirako eri abaana ba Isirairi.

إِنْ هُوَ إِلَّا عَبْدٌ أَنْعَمْنَا عَلَيْهِ وَجَعَلْنَاهُ مَثَلًا لِّبَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿٦٠﴾

61. Era singa twayagala, twalikoze mu mmwe ba malayika nebaba abasika mu nsi.

وَلَوْ نَشَاءُ لَجَعَلْنَا مِنكُم مَّلَائِكَةً فِي الْأَرْضِ يَخْلُفُونَ ﴿٦١﴾

62. Era ddala yo kwe kumanyisa kw'Essaawa. Kale temubuusabuusa ku yo, era mungoberere. Lino ly'ekkubo eggolokofu.

وَإِنَّهُ لَعِلْمٌ لِّلسَّاعَةِ فَلَا تَمْتَرُنَّ بِهَا وَاتَّبِعُونِ ۚ هَٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٦٢﴾

63 Era Sitaani tabaziyizanga, mazima ye mulabe wa lwaatu gye muli.

وَلَا يَصُدَّنَّكُمُ الشَّيْطَانُ ۖ إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ﴿٦٣﴾

64. Era awo 'Isa bwe yajja *gye bali* n'obukakafu obw'olwaatu, yagamba nti: Mazima nzize gye muli n'ebyamagezi era mbannyonnyole n'ebimu kw'ebyo bye mutakkiriziganyaamu. Kale mutye Allah, era mumpulire.

وَلَمَّا جَاءَ عِيسَىٰ بِالْبَيِّنَاتِ قَالَ قَدْ جِئْتُكُم بِالْحِكْمَةِ وَلِأُبَيِّنَ لَكُم بَعْضَ الَّذِي تَخْتَلِفُونَ فِيهِ ۖ فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿٦٤﴾

65. Mazima Allah ye Mukama wange era ye Mukama wammwe, kale Ye gwe muba musinza. Lino ly'ekkubo eggolokofu.

إِنَّ اللَّهَ هُوَ رَبِّي وَرَبُّكُمْ فَاعْبُدُوهُ ۚ هَٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٦٥﴾

66. Naye ebibiina byayawukanamu byokka na byokka. Kale zibasanze abo aboononyi olw'ekibonerezo ky'olunaku olulumya.

فَاخْتَلَفَ الْأَحْزَابُ مِن بَيْنِهِمْ ۖ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْ عَذَابِ يَوْمٍ أَلِيمٍ ﴿٦٦﴾

67. Abaffe, ate balindayo ki okuggyako Essaawa okubatuukako ekibwatukira nga tebategedde.

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا السَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٦٧﴾

68. Ab'emikwano kw'olwo baliba balabe eri bokka na bokka, okuggyako abatya Allah.

الْأَخِلَّاءُ يَوْمَئِذٍ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ إِلَّا الْمُتَّقِينَ ﴿٦٨﴾ ع ١١ ١٢

**Ruku 7**

69. *Allah aligamba nti:* Abange mmwe abaweereza bange, tewali kutya kwonna ku mmwe olwa leero, wadde temujja kunakuwala;

يَا عِبَادِ لَا خَوْفٌ عَلَيْكُمُ الْيَوْمَ وَلَا أَنتُمْ تَحْزَنُونَ ﴿٦٩﴾

70. Mmwe abakkiriza Aya zaffe era abaali abajeemulukufu,

الَّذِينَ آمَنُوا بِآيَاتِنَا وَكَانُوا مُسْلِمِينَ ﴿٧٠﴾

71. Kale muyingire mu Janna, mmwe ne be mwafumbiriganwa nabo, mujja kusanyusibwa nnyo.

ادْخُلُوا الْجَنَّةَ أَنتُمْ وَأَزْوَاجُكُمْ تُحْبَرُونَ ﴿٧١﴾

---

*43:62. Wano ekigambo ( اَلسَّاعَة ) 'Essaawa' kisaana kutwalibwa mu makulu agali mu 54:2. Enkyuukakyuuka mu bulamu bw'omuntu ezaalangibwa zaatuukirira n'okujja kwa Nabbi Muhammad (s.a.w.) era z'eziyitibwa ( اَلسَّاعَة ) Assaa'at'. Okwabika kw'omwezi kujulirwa nga akabonero akalaga enkyuukakyuuka ezaali zijja okubaawo mu by'omwoyo. Singa wano kitwalibwa nti 'Isa (a.s.) 'Kwe kumanyi sa kw'essaawa', nga abamu bwe balowooza, olwo Aya eno eba eranga kujja kwa Masīh Eyalagaanyizibwa (a.s.) eyajja mu linnya lya 'Isa (a.s.) awamu n'enkyuukakyuuka ezijja okubaawo mu by'omwoyo.*

72. Balyetoolozebwamu essowaani n'ebikopo ebya zaabu, era mu byo mulibaamu buli emyoyo bye giryagala n'ebisanyusa amaaso, era mmwe omwo mwe mulibeera.

يُطَافُ عَلَيْهِم بِصِحَافٍ مِّن ذَهَبٍ وَأَكْوَابٍ ۖ وَفِيهَا مَا تَشْتَهِيهِ الْأَنفُسُ وَتَلَذُّ الْأَعْيُنُ ۖ وَأَنتُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٧٢﴾

73. Era eno y'e Janna gye musikizibbwa olw'ebyo bye mwakolanga.

وَتِلْكَ الْجَنَّةُ الَّتِي أُورِثْتُمُوهَا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٧٣﴾

74. Mulifuniramu ebibala nfaafa, ku byo kwe munaalya.

لَكُمْ فِيهَا فَاكِهَةٌ كَثِيرَةٌ مِّنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٧٤﴾

75. Mazima aboononyi mu kibonerezo ky'omuliro mwe balibeera.

إِنَّ الْمُجْرِمِينَ فِي عَذَابِ جَهَنَّمَ خَالِدُونَ ﴿٧٥﴾

76. Tekiribakendeerezebwako, era mu gwo mwe baliggwerwamu essuubi.

لَا يُفَتَّرُ عَنْهُمْ وَهُمْ فِيهِ مُبْلِسُونَ ﴿٧٦﴾

77. Era tetwabalyazaamaanya, naye bo be baali abalyazaamaanyi.

وَمَا ظَلَمْنَاهُمْ وَلَٰكِن كَانُوا هُمُ الظَّالِمِينَ ﴿٧٧﴾

78. Era balikoowola nti: Ayi omukuumi *w'omuliro, tusabire* Mukama wo *waakiri* atutte! Aliddamu nti: Ddala mulina kubeerawo.

وَنَادَوْا يَا مَالِكُ لِيَقْضِ عَلَيْنَا رَبُّكَ ۖ قَالَ إِنَّكُم مَّاكِثُونَ ﴿٧٨﴾

79. *Aligamba nti:* Ddala twabaleetera amazima; naye abasinga obungi mu mmwe amazima baagakyawa.

لَقَدْ جِئْنَاكُم بِالْحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَكُمْ لِلْحَقِّ كَارِهُونَ ﴿٧٩﴾

80. Abaffe, bamaliridde ku nsonga *yaabwe?* Kale ddala naffe tumaliridde.

أَمْ أَبْرَمُوا أَمْرًا فَإِنَّا مُبْرِمُونَ ﴿٨٠﴾

81. Abaffe, balowooza nti Ffe tetuwulira byaama byabwe n'enkiiko zaabwe ez'enkukutu? Ddala Ababaka baffe bali wamu nabo, bawandiika *buli kimu.*

أَمْ يَحْسَبُونَ أَنَّا لَا نَسْمَعُ سِرَّهُمْ وَنَجْوَاهُم ۚ بَلَىٰ وَرُسُلُنَا لَدَيْهِمْ يَكْتُبُونَ ﴿٨١﴾

82. Gamba nti: Singa *Allah* Omusaasizi ennyo yalina omwana, kale nze nnaalibadde omubereberye mu bamusinza.

قُلْ إِن كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ وَلَدٌ فَأَنَا أَوَّلُ الْعَابِدِينَ ﴿٨٢﴾

83. Omutuukirivu ye *Allah* Mukama w'eggulu n'ensi, Nannyini Nnamulondo, ali waggulu w'ebyo bye boogera.

سُبْحَانَ رَبِّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ رَبِّ الْعَرْشِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٨٣﴾

84. Kale ggwe baleke babalaate era bazannye okutuusa lwe balisisinkana n'olunaku lwabwe olwo olw'abasuubizibwa.

فَذَرْهُمْ يَخُوضُوا وَيَلْعَبُوا حَتَّىٰ يُلَاقُوا يَوْمَهُمُ الَّذِي يُوعَدُونَ ﴿٨٤﴾

85. Era Ye ye Katonda mu ggulu era ye

وَهُوَ الَّذِي فِي السَّمَاءِ إِلَٰهٌ وَفِي الْأَرْضِ

إِلَٰهٌ ۚ وَهُوَ الْحَكِيمُ الْعَلِيمُ ﴿٨٥﴾

Katonda mu nsi; era Ye ye Mugezi ennyo, Omumanyi wa byonna.

وَتَبَارَكَ الَّذِي لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَعِندَهُ عِلْمُ السَّاعَةِ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٨٦﴾

86. Era nannyini mikisa y'Oyo Nannyini bwakabaka bw'eggulu n'ensi n'ebiri wakati wa byombi, era n'okumanya kw'Essaawa kuli gy'ali, era gy'ali gye mulizzibwa.

وَلَا يَمْلِكُ الَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِهِ الشَّفَاعَةَ إِلَّا مَن شَهِدَ بِالْحَقِّ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٨٧﴾

87. Era abo be basaba ebbali we (Allah), tebalina buyinza kuwolereza yenna, okuggyako oyo awa obujulizi obw'amazima, era nabo bamumanyi.

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَهُمْ لَيَقُولُنَّ اللَّهُ ۖ فَأَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٨٨﴾

88. Era bw'obabuuza : Ani yabatonda ? Ddala bajja kugamba nti: Allah. Kale ate bawugulwa batya?

وَقِيلِهِ يَا رَبِّ إِنَّ هَٰؤُلَاءِ قَوْمٌ لَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٨٩﴾

89. Era *njuliza* okwogera kwe nti: Mukama wange, ddala bano be bantu abatakkiriza.

فَاصْفَحْ عَنْهُمْ وَقُلْ سَلَامٌ ۚ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٩٠﴾

90. Kale baleke era ogambe nti: Mirembe. Naye mangu nnyo bajja kumanya.



سُورَةُ الدُّخَانِ مَكِّيَّةٌ ٤٤ — رُكُوعَاتُهَا ٣

## AL-DUKHĀN

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Hā Mīm. *

حٰمٓ ②

3. Njuliza Ekitabo *kino* ekitangaaza.

وَالْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ③

4. Ddala twakissa mu kiro eky'omukisa. Mazima Ffe balabuzi.

اِنَّآ اَنْزَلْنٰهُ فِيْ لَيْلَةٍ مُّبٰرَكَةٍ اِنَّا كُنَّا مُنْذِرِيْنَ ④

5. Mu kyo mwe munnyonnyolerwa buli nsonga ez'amagezi,

فِيْهَا يُفْرَقُ كُلُّ اَمْرٍ حَكِيْمٍ ⑤

6. Olw'okulagira okuva gye tuli. Mazima Ffe tutuma *Ababaka,*

اَمْرًا مِّنْ عِنْدِنَا اِنَّا كُنَّا مُرْسِلِيْنَ ⑥

7. Nga kwe kusaasira okuva eri Mukama wo, era mazima Ye ye Muwulizi wa byonna, Omumanyi wa byonna,

رَحْمَةً مِّنْ رَّبِّكَ اِنَّهٗ هُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ⑦

8. Mukama w'eggulu n'ensi n'ebiri wakati wa byombi, bwe muba nga *mwagala* okukakasa.

رَبِّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا اِنْ كُنْتُمْ مُّوْقِنِيْنَ ⑧

9. Teri musinzibwa mulala okuggyako Ye. Y'awa obulamu era y'afiisa. Ye Mukama wammwe era ye Mukama wa bakitammwe abaasooka.

لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ رَبُّكُمْ وَرَبُّ اٰبَآئِكُمُ الْاَوَّلِيْنَ ⑨

10. Naye bo bali mu kubuusabuusa, beezannyira.

بَلْ هُمْ فِيْ شَكٍّ يَّلْعَبُوْنَ ⑩

11. Kale lindirira olunaku eggulu lwe lilireeta omukka ogulabikira ddala,

فَارْتَقِبْ يَوْمَ تَاْتِي السَّمَآءُ بِدُخَانٍ مُّبِيْنٍ ⑪

12. Ogulibuutikira abantu. Kino nno kiriba kibonerezo ekirumya ennyo.

يَّغْشَى النَّاسَ هٰذَا عَذَابٌ اَلِيْمٌ ⑫

13. *Baliraajana nti:* Mukama waffe, tuggyeeko ekibonerezo, mazima tukkirizza!

رَبَّنَا اكْشِفْ عَنَّا الْعَذَابَ اِنَّا مُؤْمِنُوْنَ ⑬

14. Naye banaagasibwa batya okubuulirirwa *kati,* ng'ate bajjirwa *dda* Omubaka omunnyonnyozi *nebamugaana*,

اَنّٰى لَهُمُ الذِّكْرٰى وَقَدْ جَآءَهُمْ رَسُوْلٌ مُّبِيْنٌ ⑭

15. Oluvannyuma nebamukuba amabega ne bagamba nti: Ayigirizibwa, omulalu ?

ثُمَّ تَوَلَّوْا عَنْهُ وَقَالُوْا مُعَلَّمٌ مَّجْنُوْنٌ ⑮

16. Mazima tuliggyawo ekibonerezo akatonotono, naye ddala era mugenda kuddira *okukola ebibi.*

اِنَّا كَاشِفُوا الْعَذَابِ قَلِيْلًا اِنَّكُمْ عَآئِدُوْنَ ⑯

*44:2. Atenderezebwa ennyo, Ow'ekitiibwa ennyo.*

17. Olunaku lwe tulivumbagira oluvumbagira olunene, mazima tulyesasuza.

يَوْمَ نَبْطِشُ الْبَطْشَةَ الْكُبْرٰى ج اِنَّا مُنْتَقِمُوْنَ ﴿١٧﴾

18. Era ddala n'olubereberye lwabwe twagezesa abantu ba Farāwo era nebajjirwa Omubaka ow'ekitiibwa.

وَ لَقَدْ فَتَنَّا قَبْلَهُمْ قَوْمَ فِرْعَوْنَ وَ جَآءَهُمْ رَسُوْلٌ كَرِيْمٌ ﴿١٨﴾

19. *N'agamba nti:* Mumpe nze abantu ba Allah. Mazima nze Mubaka omwesigwa gye muli,

اَنْ اَدُّوْٓا اِلَيَّ عِبَادَ اللّٰهِ ط اِنِّيْ لَكُمْ رَسُوْلٌ اَمِيْنٌ ﴿١٩﴾

20. Era temwekulumbaliza ku Allah. Mazima mbaleetedde n'obukakafu obw'olwaatu.

وَّ اَنْ لَّا تَعْلُوْا عَلَى اللّٰهِ ج اِنِّيْٓ اٰتِيْكُمْ بِسُلْطٰنٍ مُّبِيْنٍ ﴿٢٠﴾

21. Era ddala neewogoma eri Mukama wange era Mukama wammwe, muleme kunkuba mayinja

وَ اِنِّيْ عُذْتُ بِرَبِّيْ وَ رَبِّكُمْ اَنْ تَرْجُمُوْنِ ﴿٢١﴾

22. Era obanga temunzikirize, kale munveeko.

وَ اِنْ لَّمْ تُؤْمِنُوْا لِيْ فَاعْتَزِلُوْنِ ﴿٢٢﴾

23. Kale yasaba Mukama we, nti: Mazima bano bantu boononyi.

فَدَعَا رَبَّهٗٓ اَنَّ هٰٓؤُلَآءِ قَوْمٌ مُّجْرِمُوْنَ ﴿٢٣﴾

24. *Allah n'agamba nti*: Kale twala abaweereza bange ekiro, naye ddala mujja kuwonderwa.

فَاَسْرِ بِعِبَادِيْ لَيْلًا اِنَّكُمْ مُّتَّبَعُوْنَ ﴿٢٤﴾

25. Era somoka ennyanja ng'oyita ku bugulumu, mazima bo ly'eggye erijja okusaanyizibwawo.

وَ اتْرُكِ الْبَحْرَ رَهْوًا ط اِنَّهُمْ جُنْدٌ مُّغْرَقُوْنَ ﴿٢٥﴾

26. Ensuku mmeka *aba Farāwo* ze baaleka n'ensulo!

كَمْ تَرَكُوْا مِنْ جَنّٰتٍ وَّ عُيُوْنٍ ﴿٢٦﴾

27. N'ennimiro n'ebifo eby'ekitiibwa!

وَّ زُرُوْعٍ وَّ مَقَامٍ كَرِيْمٍ ﴿٢٧﴾

28. N'ebyengera *ebya buli ngeri* bye baalingamu nga beeyagala!

وَّ نَعْمَةٍ كَانُوْا فِيْهَا فٰكِهِيْنَ ﴿٢٨﴾

29. *Kyalina kuba* kityo. Era *byonna* twabisikiza abantu abalala.

كَذٰلِكَ قف وَ اَوْرَثْنٰهَا قَوْمًا اٰخَرِيْنَ ﴿٢٩﴾

30. Naye eggulu n'ensi tebyabakaabira era tebaaweebwa kaagaanya.

فَمَا بَكَتْ عَلَيْهِمُ السَّمَآءُ وَ الْاَرْضُ وَ مَا كَانُوْا مُنْظَرِيْنَ ﴿٣٠﴾

**Ruku 2**

31. Era ddala twawonya abaana ba Isirairi ekibonerezo ekiswaaza

وَ لَقَدْ نَجَّيْنَا بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ مِنَ الْعَذَابِ الْمُهِيْنِ ﴿٣١﴾

32. Okuva eri Farāwo. Mazima yali mwekuluntazi nga ali mw'abo abasukkiridde obubi.

مِنْ فِرْعَوْنَ ط اِنَّهٗ كَانَ عَالِيًا مِّنَ الْمُسْرِفِيْنَ ﴿٣٢﴾

33. Era ddala twabalonda mu bantu *b'ekiseera ekyo* nga tumanyi.

وَ لَقَدِ اخْتَرْنٰهُمْ عَلٰى عِلْمٍ عَلَى الْعٰلَمِيْنَ ﴿٣٣﴾

34. Era netubawa obubonero obwalimu okugezesa okw'olwaatu.

وَءَاتَيْنَٰهُم مِّنَ ٱلْءَايَٰتِ مَا فِيهِ بَلَٰٓؤٌا۟ مُّبِينٌ ﴿٣٤﴾

35. Mazima na bano bagamba nti:

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَيَقُولُونَ ﴿٣٥﴾

36. Teri kirala okuggyako okufa kwaffe okusooka, era tetulizuukizibwa.

إِنْ هِىَ إِلَّا مَوْتَتُنَا ٱلْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُنشَرِينَ ﴿٣٦﴾

37. Kale muleete bakitaffe, obanga mwogera mazima.

فَأْتُوا۟ بِـَٔابَآئِنَآ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٣٧﴾

38. Abaffe, bo be basinga obulungi oba abantu b'e Tubba' n'abo abaabasooka? Twabazikiriza kuba ddala baali boonoonyi.

أَهُمْ خَيْرٌ أَمْ قَوْمُ تُبَّعٍ وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ أَهْلَكْنَٰهُمْ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ مُجْرِمِينَ ﴿٣٨﴾

39. Era tetwatonda ggulu na nsi n'ebiri wakati wa byombi nga tuzannya buzannyi.

وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لَٰعِبِينَ ﴿٣٩﴾

40. Tetwabitonda byombi wabula lwa nsonga, naye era abasinga obungi mu bo tebamanyi.

مَا خَلَقْنَٰهُمَآ إِلَّا بِٱلْحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٠﴾

41. Mazima olunaku lw'okulamula ky'ekiseera kyabwe ekyabategekerwa bonna,

إِنَّ يَوْمَ ٱلْفَصْلِ مِيقَٰتُهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤١﴾

42. Lwe lunaku ow'omukwano lw'ataligasa wa mukwano mu kyonna, wadde tebaliyambibwa,

يَوْمَ لَا يُغْنِى مَوْلًى عَن مَّوْلًى شَيْـًٔا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤٢﴾

43. Okuggyako oyo Allah gw'alisaasira. Mazima Ye, ye Luwangula, Ow'ekisa ekingi.

إِلَّا مَن رَّحِمَ ٱللَّهُ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٤٣﴾

**Ruku 3**

44. Mazima omuti gwa Zaqqūmi,

إِنَّ شَجَرَتَ ٱلزَّقُّومِ ﴿٤٤﴾

45. Y'eriba emmere y'omwonoonyi.

طَعَامُ ٱلْأَثِيمِ ﴿٤٥﴾

46. Guliba ng'ekikomo ekisaanuuse, nga gweserera mu mbuto,

كَٱلْمُهْلِ يَغْلِى فِى ٱلْبُطُونِ ﴿٤٦﴾

47. Ng'olweje bwe lwesera.

كَغَلْىِ ٱلْحَمِيمِ ﴿٤٧﴾

48. *Kirigambibwa nti:* Mumukwate mumuwalulire wakati w'omuliro ogubumbujja.

خُذُوهُ فَٱعْتِلُوهُ إِلَىٰ سَوَآءِ ٱلْجَحِيمِ ﴿٤٨﴾

49. N'oluvannyuma mufuke ku mutwe gwe ekibonerezo ky'olweje.

ثُمَّ صُبُّوا۟ فَوْقَ رَأْسِهِۦ مِنْ عَذَابِ ٱلْحَمِيمِ ﴿٤٩﴾

50. Lozaako! Anti *mbu* ggwe w'amaanyi ennyo ow'ekitiibwa.

ذُقْ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْكَرِيمُ ﴿٥٠﴾

51. Mazima kino ky'ekyo kye mwali mubuusabuusa.

إِنَّ هَٰذَا مَا كُنتُم بِهِۦ تَمْتَرُونَ ﴿٥١﴾

52. Mazima abatya Allah be baliba mu kifo eky'emirembe,

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى مَقَامٍ أَمِينٍ ﴿٥٢﴾

53. Mu nsuku n'ensulo,

فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿٥٣﴾

54. Nga bambadde liiri ow'oluwewere ne liiri omuzito, nga boolekaganye.

يَلْبَسُونَ مِن سُندُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ مُّتَقَابِلِينَ ﴿٥٤﴾

55. *Ddala kiriba* bwe kityo era tulibafumbiza abakyala amakula, ab'amaaso ag'endege.

كَذَٰلِكَ وَزَوَّجْنَاهُم بِحُورٍ عِينٍ ﴿٥٥﴾

56. Balisabiramu ebibala ebya buli ngeri nga bali ntende.

يَدْعُونَ فِيهَا بِكُلِّ فَاكِهَةٍ آمِنِينَ ﴿٥٦﴾

57. Tebalikomberamu ku kufa, okuggyako okufa okwasooka. Era alibawonya ekibonerezo ky'omuliro ogubumbujja,

لَا يَذُوقُونَ فِيهَا الْمَوْتَ إِلَّا الْمَوْتَةَ الْأُولَىٰ ۖ وَوَقَاهُمْ عَذَابَ الْجَحِيمِ ﴿٥٧﴾

58. Nga gwe mukisa oguva eri Mukama wo. Okwo nno kwe kuwangula okusuffu.

فَضْلًا مِّن رَّبِّكَ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿٥٨﴾

59. Mazima *Kur'āni* twagigonza mu lulimi lwo balyooke bejjukanye.

فَإِنَّمَا يَسَّرْنَاهُ بِلِسَانِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٩﴾

60. Kale lindirira, ddala nabo balindiridde.

فَارْتَقِبْ إِنَّهُم مُّرْتَقِبُونَ ﴿٦٠﴾




سُوْرَةُ الْجَاثِيَةِ مَكِّيَّةٌ ٤٥




## AL-JĀTHIYAH

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Hā Mīm.*

حٰمٓ ﴿٢﴾

3. Okubikkulirwa kw'Ekitabo *kino* kwaviira ddala eri Allah, Luwangula, Omugezi ennyo.

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ ﴿٣﴾

4. Mazima mu ggulu ne mu nsi ddala mulimu obubonero eri abakkiriza.

اِنَّ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ لَاٰيٰتٍ لِّلْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٤﴾

5. Ne mu kutondebwa kwammwe ne mw'ebyo ebirina obulamu bye yabunya *wonna, mulimu* obubonero eri abantu abalina obukakafu.

وَفِيْ خَلْقِكُمْ وَمَا يَبُثُّ مِنْ دَآبَّةٍ اٰيٰتٌ لِّقَوْمٍ يُّوْقِنُوْنَ ﴿٥﴾

6. Ne mu kukyuukakyuuka kw'ekiro n'emisana, ne mw'ebyo ebigabibwa Allah by'assa okuva waggulu n'abiramusisa ensi oluvannyuma lw'okufa kwa yo, ne *mu* kukyuukakyuuka kw'empewo, mulimu obubonero eri abantu abakozesa amagezi.

وَاخْتِلَافِ الَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ مِنَ السَّمَآءِ مِنْ رِّزْقٍ فَاَحْيَا بِهِ الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا وَتَصْرِيْفِ الرِّيٰحِ اٰيٰتٌ لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ﴿٦﴾

7. Ezo nno ze Aya za Allah ze tukusomera mu butuufu. Kale ate kigambo ki kye balikkiriza oluvannyuma *lw'okugaana* Allah ne Aya ze?

تِلْكَ اٰيٰتُ اللّٰهِ نَتْلُوْهَا عَلَيْكَ بِالْحَقِّ ج فَبِاَيِّ حَدِيْثٍۭ بَعْدَ اللّٰهِ وَاٰيٰتِهٖ يُؤْمِنُوْنَ ﴿٧﴾

8. Zimusanze buli mulimba omwonoonyi,

وَيْلٌ لِّكُلِّ اَفَّاكٍ اَثِيْمٍ ﴿٨﴾

9. Awulira Aya za Allah nga zimusomerwa, naye n'agugubira *ku bujeemu* nga yekuluntaza, n'aba ng'ataziwulidde. Kale muwe amawulire g'ekibonerezo ekirumya.

يَّسْمَعُ اٰيٰتِ اللّٰهِ تُتْلٰى عَلَيْهِ ثُمَّ يُصِرُّ مُسْتَكْبِرًا كَاَنْ لَّمْ يَسْمَعْهَا ج فَبَشِّرْهُ بِعَذَابٍ اَلِيْمٍ ﴿٩﴾

10. Era nga bw'abaako kyonna ky'ategedde ku Aya zaffe, akitwala nga eky'okubalaata. Abo nno be balifuna ekibonerezo ekiswaaza.

وَاِذَا عَلِمَ مِنْ اٰيٰتِنَا شَيْئًا ۨاتَّخَذَهَا هُزُوًا ط اُولٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِيْنٌ ﴿١٠﴾

11. Mu maaso gaabwe eribaayo omuliro. Ate bye baafuna tebiribagasa n'akatono wadde ebyo bye batwala ng'abakuumi ebbali wa Allah. Era balifuna ekibonerezo ekisuffu.

مِنْ وَّرَآئِهِمْ جَهَنَّمُ ج وَلَا يُغْنِيْ عَنْهُمْ مَّا كَسَبُوْا شَيْئًا وَّلَا مَا اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ اَوْلِيَآءَ ج وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿١١﴾

12. Buno bwe bulung'amu *obw'amazima.* Naye abo abatakkiriza Aya za Mukama

هٰذَا هُدًى ج وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِاٰيٰتِ

*45:2. Atenderezebwa ennyo, Ow'ekitiibwa ennyo.*

رَّبِّهِمْ لَهُمْ عَذَابٌ مِّن رِّجْزٍ أَلِيمٌ ﴿١٢﴾

waabwe balifuna ekibonerezo eky'engeri embi, ekirumya.

**Ruku 2**

اللَّهُ الَّذِي سَخَّرَ لَكُمُ الْبَحْرَ لِتَجْرِيَ الْفُلْكُ فِيهِ بِأَمْرِهِ وَلِتَبْتَغُوا مِن فَضْلِهِ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٣﴾

13. Allah y'Oyo eyabagondeza ennyanja, ebyombo biryooke biseeyeeye ku yo olw'okulagira kwe era mulyooke munoonye emikisa gye era mulyooke mwebaze.

وَسَخَّرَ لَكُم مَّا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا مِّنْهُ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿١٤﴾

14. Era yabagondeza ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi, byonna nga biva gy'ali. Mazima mw'ekyo mulimu obubonero eri abantu abafumiitiriza.

قُل لِّلَّذِينَ آمَنُوا يَغْفِرُوا لِلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ أَيَّامَ اللَّهِ لِيَجْزِيَ قَوْمًا بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿١٥﴾

15. Gamba abo abakkiriza basonyiwe abo abatatya *kibonerezo kya* nnaku za Allah, kale *Allah* alyooke asasule abantu olw'ebyo bye baakolanga.

مَنْ عَمِلَ صَالِحًا فَلِنَفْسِهِ ۖ وَمَنْ أَسَاءَ فَعَلَيْهَا ۖ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ تُرْجَعُونَ ﴿١٦﴾

16. Oyo akola ekirungi, kale *kigasa* ye yennyini; n'oyo akola ekibi, kale *kikosa* ye. N'oluvannyuma eri Mukama wammwe gye mulizzibwa.

وَلَقَدْ آتَيْنَا بَنِي إِسْرَائِيلَ الْكِتَابَ وَالْحُكْمَ وَالنُّبُوَّةَ وَرَزَقْنَاهُم مِّنَ الطَّيِّبَاتِ وَفَضَّلْنَاهُمْ عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿١٧﴾

17. Era ddala twawa abaana ba Isirairi Ekitabo, n'obufuzi, n'obwa Nabbi, era netubawa ebirungi, netubasukkulumya ku bantu *b'omulembe gwabwe.*

وَآتَيْنَاهُم بَيِّنَاتٍ مِّنَ الْأَمْرِ ۖ فَمَا اخْتَلَفُوا إِلَّا مِن بَعْدِ مَا جَاءَهُمُ الْعِلْمُ بَغْيًا بَيْنَهُمْ ۚ إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِي بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١٨﴾

18. Era twabawa ennyinyonnyola etegeere-keka ku tteeka. Naye tebaayawukanamu, wabula luvannyuma lwa kutuukibwako kumanya,olw'obuggya *obwali* wakati waabwe. Mazima Mukama wo aliramula wakati waabwe ku lunaku lw'okuzuukira mw'ebyo bye baali batakkiriziganyaamu.

ثُمَّ جَعَلْنَاكَ عَلَىٰ شَرِيعَةٍ مِّنَ الْأَمْرِ فَاتَّبِعْهَا وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَاءَ الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٩﴾

19. N'oluvannyuma, ggwe twakussa ku bukakafu bw'Amateeka, kale gagoberere; era togobereranga kwagala kw'abo abatamanyi.

إِنَّهُمْ لَن يُغْنُوا عَنكَ مِنَ اللَّهِ شَيْئًا ۚ وَإِنَّ الظَّالِمِينَ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ ۖ وَاللَّهُ وَلِيُّ الْمُتَّقِينَ ﴿٢٠﴾

20. Mazima bo tebayinza kukugasa mu kyonna ku Allah. Era ddala aboononyi ba mukwano bokka na bokka; naye Allah ye Mukwano *gw'abo* abamutya.

هَٰذَا بَصَائِرُ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿٢١﴾

21. *Kur'āni* eno bwe bukakafu obw'olwaatu eri abantu era bwe bulung'amu n'okusaasira eri abantu abalina okukakasa.

أَمْ حَسِبَ الَّذِينَ اجْتَرَحُوا السَّيِّئَاتِ أَن

22. Abaffe, abo abakola ebibi balowooza nti tugenda kubayisa kyenkanyi ng'abo

abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi, benkanenkane mu bulamu bwabwe ne mu kufa kwabwe? Okusalawo kwabwe nga kubi nnyo.

نَّجْعَلَهُمْ كَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ سَوَاءً مَّحْيَاهُمْ وَمَمَاتُهُمْ ۚ سَاءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿٢٢﴾

**Ruku 3**

23. Era Allah yatonda eggulu n'ensi mu butuufu, buli muntu alyooke asasulwe olw'ebyo bye yakola; era tebaliryazaamaanyizibwa.

وَخَلَقَ اللَّهُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ بِالْحَقِّ وَلِتُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍ بِمَا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٣﴾

24. Abaffe, omulabye oyo atwala okwagala kwe nti ye katonda we, kale ne Allah n'amusalira nti abuze ng'ate amanyi *ekituufu,* era n'assa envumbo mu matu ge ne ku mutima gwe, era n'assa ku maaso ge ekibikka? Kale ate ani asobola okumulung'amya nga oggyeeko Allah? Abaffe, temufumiitiriza?

أَفَرَأَيْتَ مَنِ اتَّخَذَ إِلَٰهَهُ هَوَاهُ وَأَضَلَّهُ اللَّهُ عَلَىٰ عِلْمٍ وَخَتَمَ عَلَىٰ سَمْعِهِ وَقَلْبِهِ وَجَعَلَ عَلَىٰ بَصَرِهِ غِشَاوَةً فَمَن يَهْدِيهِ مِن بَعْدِ اللَّهِ ۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٢٤﴾

25. Era bagamba nti: Ate ki okuggyako obulamu bwaffe obw'oku nsi; tufa era netuba abalamu; era tewali kituzikiriza okuggyako ebiseera. Naye ekyo tebalina kye bakimanyiko. Tebalina *kirala* wabula bateebereza buteebereza.

وَقَالُوا مَا هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا وَمَا يُهْلِكُنَا إِلَّا الدَّهْرُ ۚ وَمَا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ هُمْ إِلَّا يَظُنُّونَ ﴿٢٥﴾

26. Era bwe basomerwa Aya zaffe ez'olwaatu, *tebaba na nsonga* okuggyako okugamba nti: Muleete bakitaffe *abaafa,* obanga mwogera mazima.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ مَّا كَانَ حُجَّتَهُمْ إِلَّا أَن قَالُوا ائْتُوا بِآبَائِنَا إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٢٦﴾

27. Gamba nti: Allah y'abawa obulamu, n'oluvannyuma n'abafiisa; n'oluvannyuma y'agenda ng'abakung'aanya okutuusa ku lunaku lw'okuzuukira olutaliiko kubuusabuusa. Naye *era* abantu abasinga obungi tebamanyi.

قُلِ اللَّهُ يُحْيِيكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يَجْمَعُكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ لَا رَيْبَ فِيهِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٧﴾

**Ruku 4**

28. Era obwakabaka bw'eggulu n'ensi bwa Allah. Era ku lunaku Essaawa lw'erituuka, kw'olwo abaagoberera obulimba kalibajjuutuka.

وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَيَوْمَ تَقُومُ السَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَخْسَرُ الْمُبْطِلُونَ ﴿٢٨﴾

29. Era oliraba buli kibiina nga kifukamidde. Buli kibiina kirikoowolerwa eri Ekitabo kya kyo, *era baligambibwa nti*: Olwa leero mujja kusasulwa ebyo bye mwakolanga.

وَتَرَىٰ كُلَّ أُمَّةٍ جَاثِيَةً ۚ كُلُّ أُمَّةٍ تُدْعَىٰ إِلَىٰ كِتَابِهَا الْيَوْمَ تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٩﴾

30. Kino ky'Ekitabo kyaffe ekyogera ku mmwe amazima. Mu butuufu twawandiisanga *byonna* bye mwakolanga.

هَٰذَا كِتَابُنَا يَنطِقُ عَلَيْكُم بِالْحَقِّ ۚ إِنَّا كُنَّا نَسْتَنسِخُ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٣٠﴾

31. Naye abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi, kale Mukama waabwe alibayingiza mu kusaasira kwe. Obwo nno bwe buwanguzi obwetadde.

فَأَمَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فَيُدْخِلُهُمْ رَبُّهُمْ فِي رَحْمَتِهِ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْمُبِينُ ﴿٣١﴾

32. Naye abo abatakkiriza, *alibagamba nti:* Abaffe, temwasomerwanga Aya zange naye nemwekuluntaza? Era mwali bamenyi ba mateeka.

وَأَمَّا الَّذِينَ كَفَرُوا أَفَلَمْ تَكُنْ آيَاتِي تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَاسْتَكْبَرْتُمْ وَكُنتُمْ قَوْمًا مُّجْرِمِينَ ﴿٣٢﴾

33. Era bwe kyagambibwanga nti: Ekisuubizo kya Allah ddala kya mazima, n'Essaawa teriimu kubuusabuusa, mwagambanga nti: Ffe Essaawa tetugimanyi. *Era* tulowooza nti *ekyo* si *kirala* wabula kuteebereza buteebereza, era ffe tetukakasa *nti gy'eri.*

وَإِذَا قِيلَ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ وَالسَّاعَةُ لَا رَيْبَ فِيهَا قُلْتُم مَّا نَدْرِي مَا السَّاعَةُ إِن نَّظُنُّ إِلَّا ظَنًّا وَمَا نَحْنُ بِمُسْتَيْقِنِينَ ﴿٣٣﴾

34. Era obubi bw'ebyo bye baakola bulyeyoleka gye bali, era ebyo bye baajereganga biribebungulula.

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّئَاتُ مَا عَمِلُوا وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٣٤﴾

35. Era kirigambibwa nti: Olwa leero tujja kubasuulirira nga nammwe bwe mwerabira ensisinkano y'olunaku lwammwe luno. Era obuddo bwammwe muliro, era temulinaayo bayambi.

وَقِيلَ الْيَوْمَ نَنسَاكُمْ كَمَا نَسِيتُمْ لِقَاءَ يَوْمِكُمْ هَٰذَا وَمَأْوَاكُمُ النَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّاصِرِينَ ﴿٣٥﴾

36. Ekyo, lwa kubanga mmwe mwatwalanga Aya za Allah nga eky'okubalaata, n'obulamu bw'ensi nebububabuzaabuza. Kale leero tebajja kuggyibwa mu gwo, wadde tebajja kusembezebwa.

ذَٰلِكُم بِأَنَّكُمُ اتَّخَذْتُمْ آيَاتِ اللَّهِ هُزُوًا وَغَرَّتْكُمُ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا ۚ فَالْيَوْمَ لَا يُخْرَجُونَ مِنْهَا وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ﴿٣٦﴾

37. Kale amatendo gonna ga Allah, Mukama w'eggulu era Mukama w'ensi, Omulezi w'ebitonde byonna.

فَلِلَّهِ الْحَمْدُ رَبِّ السَّمَاوَاتِ وَرَبِّ الْأَرْضِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٣٧﴾

38. Era obukulu bubwe yekka mu ggulu ne mu nsi, era Ye ye Luwangula, Omugezi ennyo.

وَلَهُ الْكِبْرِيَاءُ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٣٨﴾



# سُورَةُ الْأَحْقَافِ مَكِّيَّةٌ ٤٦

## AL-AḤQĀF

*(Yakka lubereberye lwa Hijira)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

**Juzu 26**

الجزء ٢٦

حٰمٓ ②

2. Ḥā Mīm *.

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ ③

3. Okubikkulirwa kw'Ekitabo *kino* kwaviira ddala eri Allah, Luwangula, Omugezi ennyo.

مَا خَلَقْنَا السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ وَ مَا بَيْنَهُمَآ اِلَّا بِالْحَقِّ وَ اَجَلٍ مُّسَمًّى ؕ وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا عَمَّآ اُنْذِرُوْا مُعْرِضُوْنَ ④

4. Tetwatonda ggulu na nsi n'ebiri wakati wa byombi, wabula lwa nsonga n'ekiseera ekigere; naye abo abatakkiriza, ebyo bye balabulwako babikuba mabega.

قُلْ اَرَءَيْتُمْ مَّا تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ اَرُوْنِيْ مَاذَا خَلَقُوْا مِنَ الْاَرْضِ اَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِي السَّمٰوٰتِ ؕ اِيْتُوْنِيْ بِكِتٰبٍ مِّنْ قَبْلِ هٰذَآ اَوْ اَثٰرَةٍ مِّنْ عِلْمٍ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ⑤

5. Gamba nti: Mulabye mutya? Abo be mulaajanira ebbali wa Allah, mundage biki bye baatonda ku nsi? Nandiki, nabo balina obwegassi ku *kutonda* kw'eggulu? Kale mundetereyo Ekitabo ekyakulembera kino oba oluwenda lwonna olw'amagezi *olubawagira,* obanga mwogera mazima.

وَ مَنْ اَضَلُّ مِمَّنْ يَّدْعُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَنْ لَّا يَسْتَجِيْبُ لَهٗٓ اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ وَهُمْ عَنْ دُعَآئِهِمْ غٰفِلُوْنَ ⑥

6.Era ani omubuze asinga kw'oyo alaajanira abali ebbali wa Allah, abo abatayinza na kumwanukula okutuusiza ddala ku lunaku lw'okuzuukira, era nga tebafa na ku kusaba kwabwe?

وَ اِذَا حُشِرَ النَّاسُ كَانُوْا لَهُمْ اَعْدَآءً وَّ كَانُوْا بِعِبَادَتِهِمْ كٰفِرِيْنَ ⑦

7. Era abantu bwe balikung'aanyizibwa, *be baasinzanga* baliba balabe gye bali era balyegaana n'okusinzibwa kwabwe.

وَ اِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِمْ اٰيٰتُنَا بَيِّنٰتٍ قَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ ۙ هٰذَا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ⑧

8. Era bwe basomerwa Aya zaffe ez'olwaatu, abo abatakkiriza boogera ku mazima nga gabatuuseeko nti: Kuno kubuzaabuza kwa lwaatu.

اَمْ يَقُوْلُوْنَ افْتَرٰىهُ ؕ قُلْ اِنِ افْتَرَيْتُهٗ فَلَا تَمْلِكُوْنَ لِيْ مِنَ اللّٰهِ شَيْئًا ؕ هُوَ اَعْلَمُ بِمَا تُفِيْضُوْنَ فِيْهِ ؕ كَفٰى بِهٖ شَهِيْدًۢا بَيْنِيْ وَ بَيْنَكُمْ ؕ وَ هُوَ الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ⑨

9. Kazzi bagamba nti: *Kur'āni* y'eyagijjingajinga? Gamba nti: Obanga nze nagijjingajinga, kale temulina kye muyinza kunnyamba mu kyonna ku Allah. Ye y'amanyi obulungi ebyo bye musamwassamwamu. Ye amala okuba omujulizi wakati wange nammwe. Era Ye ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.

---

*46:2. Atenderezebwa ennyo, Ow'ekitiibwa ennyo.*

10. Gamba nti: Si nze musaale mu Batume era siyinza kumanya kinankolwako wadde *ekinaakolwa* ku mmwe. Nze sigoberera kirala okuggyako ebyo ebimbikkulirwa; era siri kirala wabula ndi Mulabuzi ow'olwaatu.

قُلْ مَا كُنْتُ بِدْعًا مِّنَ الرُّسُلِ وَمَا أَدْرِي مَا يُفْعَلُ بِي وَلَا بِكُمْ ۖ إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰ إِلَيَّ وَمَا أَنَا إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿١٠﴾

11. Gamba nti: Mulabye mutya? Singa ddala *Kur'āni* eba nga yava eri Allah ate mmwe nemugigaana, nga n'omujulizi ava mu baana ba Isirairi awa obujulizi ku *Nabbi* amufaanana, ye n'akkiriza ate mmwe nemwekuluntaza, *ddala Katonda ayinza obutababonereza?* Mazima Allah talung'a-mya bantu boononefu.

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ كَانَ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ وَكَفَرْتُمْ بِهِ وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّنْ بَنِي إِسْرَائِيلَ عَلَىٰ مِثْلِهِ فَآمَنَ وَاسْتَكْبَرْتُمْ ۖ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿١١﴾

**Ruku 2**

12. Era abo abatakkiriza bagamba abo abakkiriza nti: Singa *Kur'āni* yalimu akalungi, tebaalitusoose gy'eri. Naye okuva lwe bataalung'amizibwa nayo, kale bajja kugamba nti: Buno bulimba bwa dda.

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلَّذِينَ آمَنُوا لَوْ كَانَ خَيْرًا مَّا سَبَقُونَا إِلَيْهِ ۚ وَإِذْ لَمْ يَهْتَدُوا بِهِ فَسَيَقُولُونَ هَٰذَا إِفْكٌ قَدِيمٌ ﴿١٢﴾

13. Era n'olubereberye lwa yo yaliyo Ekitabo kya Mūsa ekyaali kirung'amya era nga kwe kusaasira; naye kino ky'Ekitabo ekiri mu lulimi Oluwarabu ekikakasa *ebyalangibwa* kiryooke kirabule abo aboonona era *kiwa* amawulire ag'essanyu eri abakozi b'ebirungi.

وَمِنْ قَبْلِهِ كِتَابُ مُوسَىٰ إِمَامًا وَرَحْمَةً ۚ وَهَٰذَا كِتَابٌ مُّصَدِّقٌ لِّسَانًا عَرَبِيًّا لِّيُنْذِرَ الَّذِينَ ظَلَمُوا وَبُشْرَىٰ لِلْمُحْسِنِينَ ﴿١٣﴾

14. Mazima abo abagamba nti: Mukama waffe ye Allah n'oluvannyuma nebaba banyweevu, kale tebaliba na kutya kwonna wadde tebalinakuwala.

إِنَّ الَّذِينَ قَالُوا رَبُّنَا اللَّهُ ثُمَّ اسْتَقَامُوا فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١٤﴾

15. Abo be bantu b'omu Janna, omwo mwe balibeera — nga y'empeera olw'ebyo bye baakolanga.

أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَنَّةِ خَالِدِينَ فِيهَا جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٥﴾

16. Era twakuutira omuntu ayisenga bulungi bazadde be. *Kuba* nnyina aba olubuto lwe mu buzibu era n'amuzaalira mu buzibu. Era okubeera kwe mu lubuto n'okuva kwe ku mabeere gy'emyezi amakumi asatu, okutuusa lw'atuuka mu bukulu bwe n'aweza emyaka amakumi ana, *olwo* n'agamba nti: Mukama wange, nsobozesa okwebaza ebyengera byo bye wassa ku nze ne ku bazadde bange era nsobozesa ebikolwa ebirungi by'osiima era onnongooseze n'ezzadde lyange. Mazima nze mboneredde gy'oli, era ddala ndi mw'abo abeewaayo *gy'oli.*

وَوَصَّيْنَا الْإِنْسَانَ بِوَالِدَيْهِ إِحْسَانًا ۖ حَمَلَتْهُ أُمُّهُ كُرْهًا وَوَضَعَتْهُ كُرْهًا ۖ وَحَمْلُهُ وَفِصَالُهُ ثَلَاثُونَ شَهْرًا ۚ حَتَّىٰ إِذَا بَلَغَ أَشُدَّهُ وَبَلَغَ أَرْبَعِينَ سَنَةً قَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِي أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ الَّتِي أَنْعَمْتَ عَلَيَّ وَعَلَىٰ وَالِدَيَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَالِحًا تَرْضَاهُ وَأَصْلِحْ لِي فِي ذُرِّيَّتِي ۖ إِنِّي تُبْتُ إِلَيْكَ وَإِنِّي مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿١٦﴾

17. Abo nno be bo be tukkiririza ebirungi bye baakola, n'ebibi byabwe netubiyitako kkuutwe, *era* baliba mu bantu b'omu Janna, *nga tutuukiriza* ekisuubizo eky'amazima ekyo kye baasuubizibwa.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ نَتَقَبَّلُ عَنْهُمْ أَحْسَنَ مَا عَمِلُوا وَنَتَجَاوَزُ عَن سَيِّئَاتِهِمْ فِي أَصْحَابِ الْجَنَّةِ ۖ وَعْدَ الصِّدْقِ الَّذِي كَانُوا يُوعَدُونَ ﴿١٧﴾

18. Naye oyo eyekaanya bazadde be *nga agamba nti:* Abaffe, munkangisa nti ndizuukizibwa ng'ate emirembe nkumu nnyo egiyise olubereberye lwange ? Ng'olwo bo *abazadde* bombi balaajanira Allah *nga bwe bagamba omwana nti*: Nga zikusanze! Kkiriza, mazima ekisuubizo kya Allah kya mazima; naye *omwana* nga yeddiramu nti: Kino si kirala wabula ngero z'abedda.

وَالَّذِي قَالَ لِوَالِدَيْهِ أُفٍّ لَّكُمَا أَتَعِدَانِنِي أَنْ أُخْرَجَ وَقَدْ خَلَتِ الْقُرُونُ مِن قَبْلِي وَهُمَا يَسْتَغِيثَانِ اللَّهَ وَيْلَكَ آمِنْ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ فَيَقُولُ مَا هَٰذَا إِلَّا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٨﴾

19. Abo nno be baakakatako ensala *y'ekibonerezo nga bwe kyali* mu migigi egyayita olubereberye lwabwe, mu Majinni ne mu bantu. Mazima abo be baafaafaaganirwa.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ حَقَّ عَلَيْهِمُ الْقَوْلُ فِي أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِم مِّنَ الْجِنِّ وَالْإِنسِ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا خَاسِرِينَ ﴿١٩﴾

20. Era buli bamu balifuna amadaala olw'ebyo bye baakola. *Kiriba kityo, Allah* alyooke abasasule mu bujjuvu olw'ebikolwa byabwe, era tebaliryazaamaanyizibwa.

وَلِكُلٍّ دَرَجَاتٌ مِّمَّا عَمِلُوا ۖ وَلِيُوَفِّيَهُمْ أَعْمَالَهُمْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٠﴾

21. Era Olunaku abatakkiriza lwe balireetebwa mu maaso g'omuliro, *baligambibwa nti*: Mwamalawo ebirungi ebyammwe mu bulamu bwammwe obw'oku nsi era nemubyeyagaliramu. Naye olwa leero mujja kusasulwa ekibonerezo ekiswaaza, olw'okubanga mwekuluntazanga mu nsi mu butali butuufu, n'olwokubanga mwajeemanga.

وَيَوْمَ يُعْرَضُ الَّذِينَ كَفَرُوا عَلَى النَّارِ أَذْهَبْتُمْ طَيِّبَاتِكُمْ فِي حَيَاتِكُمُ الدُّنْيَا وَاسْتَمْتَعْتُم بِهَا فَالْيَوْمَ تُجْزَوْنَ عَذَابَ الْهُونِ بِمَا كُنتُمْ تَسْتَكْبِرُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَبِمَا كُنتُمْ تَفْسُقُونَ ﴿٢١﴾

**Ruku 3**

22. Era jjukira muganda wa ba 'Ādi nga bwe yalabula abantu be mu ntuumo z'omusenyu — ng'ate ddala n'abalabuzi abalala baali baamala okuyitawo olubereberye lwe n'oluvannyuma lwe — *yagamba nti:* Temusinzanga *balala* okuggyako Allah. Nze mbatiisa ekibonerezo ky'olunaku olusuffu.

وَاذْكُرْ أَخَا عَادٍ إِذْ أَنذَرَ قَوْمَهُ بِالْأَحْقَافِ وَقَدْ خَلَتِ النُّذُرُ مِن بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِ أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا اللَّهَ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٢٢﴾

23. Baagamba nti: Abaffe, otujjiridde otuwugule ku bakatonda baffe? Kale tuleetere *ekibonerezo* ky'otukangisaako, obanga oli mu ba mazima?

قَالُوا أَجِئْتَنَا لِتَأْفِكَنَا عَنْ آلِهَتِنَا فَأْتِنَا بِمَا تَعِدُنَا إِن كُنتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿٢٣﴾

24. N'agamba nti: Mazima okumanya *kw'ekyo* kuli eri Allah. Naye nze mbatuusaako butuusa ebyo bye mba ntumiddwa nabyo, era nze mbalaba nga muli bantu abeesiruwaza.

قَالَ اِنَّمَا الْعِلْمُ عِنْدَ اللّٰهِ ۖ وَ اُبَلِّغُكُمْ مَّاۤ اُرْسِلْتُ بِهٖ وَ لٰكِنِّيْۤ اَرٰىكُمْ قَوْمًا تَجْهَلُوْنَ ﴿٢٤﴾

25. Kale *ekire* bwe baakiraba nga kyolekedde eri ebiwonvu byabwe, baagamba nti: Ekyo ky'ekire eky'okututonnyeseza enkuba. Nedda, ekyo kye mwawujjiriranga *ky'ekizze* — kibuyaga alimu ekibonerezo ekirumya.

فَلَمَّا رَاَوْهُ عَارِضًا مُّسْتَقْبِلَ اَوْدِيَتِهِمْ ۙ قَالُوْا هٰذَا عَارِضٌ مُّمْطِرُنَا ؕ بَلْ هُوَ مَا اسْتَعْجَلْتُمْ بِهٖ ؕ رِيْحٌ فِيْهَا عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٢٥﴾

26. Anaazikiriza buli kimu olw'okulagira kwa Mukama we. Kale *twabasaanyawo* ne baba nga tebakyakubwako kimunye, okuggyako amaka gaabwe. Bwe tutyo nno bwe tusasula abantu aboononyi.

تُدَمِّرُ كُلَّ شَيْءٍۭ بِاَمْرِ رَبِّهَا فَاَصْبَحُوْا لَا يُرٰۤى اِلَّا مَسٰكِنُهُمْ ؕ كَذٰلِكَ نَجْزِي الْقَوْمَ الْمُجْرِمِيْنَ ﴿٢٦﴾

27. Era ddala *bo* twabatebenkeza mw'ebyo mmwe bye tutabatebenkezzaamu; era twabateekako amatu, n'amaaso, n'emitima. Naye amatu gaabwe n'amaaso gaabwe wadde emitima gyabwe tebyabagasa n'akatono okuva lwe baagaana mu bugenderevu obubonero bwa Allah era beebungululwa ebyo bye baalinga bajerega.

وَ لَقَدْ مَكَّنّٰهُمْ فِيْمَاۤ اِنْ مَّكَّنّٰكُمْ فِيْهِ وَ جَعَلْنَا لَهُمْ سَمْعًا وَّ اَبْصَارًا وَّ اَفْـِٕدَةً ۖ فَمَاۤ اَغْنٰى عَنْهُمْ سَمْعُهُمْ وَ لَاۤ اَبْصَارُهُمْ وَ لَاۤ اَفْـِٕدَتُهُمْ مِّنْ شَيْءٍ اِذْ كَانُوْا يَجْحَدُوْنَ ۙ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَ حَاقَ بِهِمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٢٧﴾

**Ruku 4**

28. Era ddala twazikiriza ebibuga ebyo ebibeetoolodde, era tuttottodde okulabula mu ngeri ezitali zimu, balyooke beddemu.

وَ لَقَدْ اَهْلَكْنَا مَا حَوْلَكُمْ مِّنَ الْقُرٰى وَ صَرَّفْنَا الْاٰيٰتِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُوْنَ ﴿٢٨﴾

29. Kale abo be baatwalanga ebbali wa Allah nti be bakatonda abasembeza, lwaki tebaabayamba? Naye baabaabulira bwabulizi. Ebyo nno *by'ebyava mu* bulimba bwabwe n'ebyo bye baajingajinganga.

فَلَوْ لَا نَصَرَهُمُ الَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ قُرْبَانًا اٰلِهَةً ؕ بَلْ ضَلُّوْا عَنْهُمْ ۚ وَ ذٰلِكَ اِفْكُهُمْ وَ مَا كَانُوْا يَفْتَرُوْنَ ﴿٢٩﴾

30. Era *jjukira* nga bwe twayolekeza gy'oli ekibiina ky'Amajinni gawulirize Kur'āni. Kale bwe baatuuka w'eri, baagamba *bannaabwe* nti: Musiriikirire. Kale bwe yaggwa *okusomwa,* nebaddayo eri bannaabwe ng'abalabuzi.

وَ اِذْ صَرَفْنَاۤ اِلَيْكَ نَفَرًا مِّنَ الْجِنِّ يَسْتَمِعُوْنَ الْقُرْاٰنَ ۚ فَلَمَّا حَضَرُوْهُ قَالُوْۤا اَنْصِتُوْا ۚ فَلَمَّا قُضِيَ وَلَّوْا اِلٰى قَوْمِهِمْ مُّنْذِرِيْنَ ﴿٣٠﴾

31. Baagamba nti: Bannaffe, mazima twawulirizza Ekitabo ekyassibwa oluvannyuma lwa Mūsa, ekikakasa ebyo ebyakikulembera, nga kirung'amya eri amazima n'eri ekkubo eggolokofu.

قَالُوْا يٰقَوْمَنَاۤ اِنَّا سَمِعْنَا كِتٰبًا اُنْزِلَ مِنْۢ بَعْدِ مُوْسٰى مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ يَهْدِيْۤ اِلَى الْحَقِّ وَ اِلٰى طَرِيْقٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٣١﴾

32. Bannaffe, mwanukule Omukoowoozi wa Allah era *Allah* mumukkirize; ajja kubasonyiwa ebyonoono byammwe era abakuume ku kibonerezo ekirumya.

يَٰقَوْمَنَآ أَجِيبُواْ دَاعِيَ ٱللَّهِ وَءَامِنُواْ بِهِۦ يَغْفِرْ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُجِرْكُم مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٣٢﴾

33. Era oyo atayanukula Mukoowoozi wa Allah, kale tayinza kufufuggaza *ntegeka za Allah* mu nsi era talinaayo bakuumi balala ebbali we. Abo nno be bali mu kubula okw'olwaatu.

وَمَن لَّا يُجِبْ دَاعِيَ ٱللَّهِ فَلَيْسَ بِمُعْجِزٍ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَيْسَ لَهُۥ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءُ ۚ أُوْلَٰٓئِكَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٣٣﴾

34. Abaffe, tebalaba nti ddala Allah y'Oyo eyatonda eggulu n'ensi naye n'atakoowa namu olw'okubitonda *era nti* y'alina n'obuyinza obw'okuzuukiza abafu? Tewali kubuusabuusa, ddala y'alina obuyinza ku buli kimu.

أَوَلَمْ يَرَوْاْ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَلَمْ يَعْىَ بِخَلْقِهِنَّ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحْۦِىَ ٱلْمَوْتَىٰ ۚ بَلَىٰٓ إِنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٣٤﴾

35. Era olunaku abo abeerema lwe balireetebwa mu maaso g'omuliro, *baligambibwa* nti: Abaffe, era na kino *ekibonerezo* si kya mazima? Baliddamu nti: Yee! Amazima ga Mukama waffe, *kya mazima.* Aligamba nti: Kale muloze ku kibonerezo olw'ebyo bye mwagaananga.

وَيَوْمَ يُعْرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَلَى ٱلنَّارِ أَلَيْسَ هَٰذَا بِٱلْحَقِّ ۖ قَالُواْ بَلَىٰ وَرَبِّنَا ۚ قَالَ فَذُوقُواْ ٱلْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿٣٥﴾

36. Kale gumiikiriza nga Ababaka abaali abamalirivu bwe baagumiikiriza era tobabuguutanira. Olunaku lwe baliraba ebyo bye balabulwako, baliba nga abataawangaala okuggyako essaawa emu ey'emisana. O*kulabula kuno* kutuusiddwa. Abaffe, waliwo *abalala* abalizikirizibwa okuggyako abantu abajeemu?

فَٱصْبِرْ كَمَا صَبَرَ أُوْلُواْ ٱلْعَزْمِ مِنَ ٱلرُّسُلِ وَلَا تَسْتَعْجِل لَّهُمْ ۚ كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَ مَا يُوعَدُونَ لَمْ يَلْبَثُوٓاْ إِلَّا سَاعَةً مِّن نَّهَارٍ ۚ بَلَٰغٌ ۚ فَهَلْ يُهْلَكُ إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿٣٦﴾

ركوعاتها ٤ سُورَةُ مُحَمَّدٍ مَّدَنِيَّةٌ ٤٧ 

## MUHAMMAD

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ①

2. Abo abatakkiriza era abeekiika mu kkubo lya Allah, *Allah* afaafaaganya ebikolwa byabwe.

ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ أَضَلَّ أَعۡمَٰلَهُمۡ ②

3. Naye abo abakkiriza era ne bakola ebikolwa ebirungi, era nebakkiriza n'ebyo ebyassibwa ku Muhammad — era nga ge mazima agaava eri Mukama waabwe — *abo Allah* abasangulako ebyoonono byabwe n'alongoosa n'enneeyisa yaabwe.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَءَامَنُواْ بِمَا نُزِّلَ عَلَىٰ مُحَمَّدٍ وَهُوَ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّهِمۡ كَفَّرَ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ وَأَصۡلَحَ بَالَهُمۡ ③

4. Ekyo lwa kubanga abo abatakkiriza bagoberera bya bulimba, so nga ddala abo abakkiriza bagoberera mazima agaava eri Mukama waabwe. Bw'atyo nno Allah bw'aleetera abantu eby'okulabirako byabwe.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱتَّبَعُواْ ٱلۡبَٰطِلَ وَأَنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّبَعُواْ ٱلۡحَقَّ مِن رَّبِّهِمۡ كَذَٰلِكَ يَضۡرِبُ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ أَمۡثَٰلَهُمۡ ④

5. Kale bwe musisinkananga n'abatakkiriza *mu lutalo*, mukubanga ku nsingo; okutuusa nga mubawangudde, olwo nno munyuunyuule ebisiba — n'oluvannyuma *mubate* olw'ekisa oba *mubate* olw'okwenunula — okutuusa nga olutalo lukkakkanyizza ebizito bya lwo. Ekyo *kiragiro.* Era singa Allah yayagala, Ye yennyini yaalibabonerezza, naye yagenderera kugeseza abamu ku mmwe n'abalala. Era abo abattirwa mu kkubo lya Allah, talididibaga bikolwa byabwe.

فَإِذَا لَقِيتُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَضَرۡبَ ٱلرِّقَابِ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَثۡخَنتُمُوهُمۡ فَشُدُّواْ ٱلۡوَثَاقَ فَإِمَّا مَنَّۢا بَعۡدُ وَإِمَّا فِدَآءً حَتَّىٰ تَضَعَ ٱلۡحَرۡبُ أَوۡزَارَهَا ذَٰلِكَ وَلَوۡ يَشَآءُ ٱللَّهُ لَٱنتَصَرَ مِنۡهُمۡ وَلَٰكِن لِّيَبۡلُوَاْ بَعۡضَكُم بِبَعۡضٍ وَٱلَّذِينَ قُتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَن يُضِلَّ أَعۡمَٰلَهُمۡ ⑤

6. Alibalung'amya era n'atereeza n'embeera zaabwe.

سَيَهۡدِيهِمۡ وَيُصۡلِحُ بَالَهُمۡ ⑥

7. Era alibayingiza mu Janna gye yayooyoota n'agyawula ku lwabwe.

وَيُدۡخِلُهُمُ ٱلۡجَنَّةَ عَرَّفَهَا لَهُمۡ ⑦

8. Abange mmwe abakkiriza, bwe munaayamba *eddiini ya* Allah, naye ajja kubayamba era anyweze n'ebigere byammwe.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تَنصُرُواْ ٱللَّهَ يَنصُرۡكُمۡ وَيُثَبِّتۡ أَقۡدَامَكُمۡ ⑧

9. Naye abo abatakkiriza balinayo okuzikirira era alifaafaaganya n'ebikolwa byabwe.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَتَعۡسًا لَّهُمۡ وَأَضَلَّ أَعۡمَٰلَهُمۡ ⑨

10. Ekyo lwa kubanga baakyawa ebyo Allah bye yassa, kale *naye* n'adibaga ebikolwa byabwe.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَرِهُوا مَا أَنزَلَ اللَّهُ فَأَحْبَطَ أَعْمَالَهُمْ ﴿١٠﴾

11. Abaffe, tebatambulako mu nsi nebalaba enkomerero y'abo abaabakulembera nga bwe yali? Allah yabazikiririza ddala, era n'abatakkiriza balifuna *ekibonerezo* ekifaanana n'ekyo.

أَفَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۖ دَمَّرَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ ۖ وَلِلْكَافِرِينَ أَمْثَالُهَا ﴿١١﴾

12. Ekyo lwa kubanga Allah ye Mukuumi w'abo abakkiriza, so nga ddala abatakkiriza tebalina mukuumi yenna.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ مَوْلَى الَّذِينَ آمَنُوا وَأَنَّ الْكَافِرِينَ لَا مَوْلَىٰ لَهُمْ ﴿١٢﴾

**Ruku 2**

13. Mazima Allah aliyingiza abo abakkiriza era ne bakola ebikolwa ebirungi mu Janna ezikulukutamu emigga wansi wa zo. Naye abo abatakkiriza *kati* beeyagala era balya ng'ensolo bwe zirya, naye omuliro ge galiba amaka gaabwe.

إِنَّ اللَّهَ يُدْخِلُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ وَالَّذِينَ كَفَرُوا يَتَمَتَّعُونَ وَيَأْكُلُونَ كَمَا تَأْكُلُ الْأَنْعَامُ وَالنَّارُ مَثْوًى لَّهُمْ ﴿١٣﴾

14. Ye ebibuga bimeka ebyali eby'amaanyi ennyo okusinga ne ku kibuga kyo ekyo ekyakugoba, *abaabirimu* twabazikiriza era tebaafuna muyambi!

وَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ هِيَ أَشَدُّ قُوَّةً مِّن قَرْيَتِكَ الَّتِي أَخْرَجَتْكَ أَهْلَكْنَاهُمْ فَلَا نَاصِرَ لَهُمْ ﴿١٤﴾

15. Abaffe, oyo ali ku bukakafu obw'olwaatu obuviira ddala eri Mukama we, afaanana n'oyo eyalungiyizibwa ebikolwa bye ebibi nebagoberera kwagala kwabwe?

أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّهِ كَمَن زُيِّنَ لَهُ سُوءُ عَمَلِهِ وَاتَّبَعُوا أَهْوَاءَهُم ﴿١٥﴾

16. Enfaanana ya Janna eyo eyasuubizibwa abatya Allah: Erimu emigga egy'amazzi agatayonooneka, n'emigga gy'amata agatakyuuka ku mpooma ya go, n'emigga gy'omwenge oguwoomera abanywi, n'emigga gy'omubisi gw'enjuki omusengejje. Era balifuniramu ebibala ebya buli ngeri n'okusonyiyibwa okuva eri Mukama waabwe. *Abaffe, abo* bafaanana n'abo abaliba mu muliro nga banywesebwa amazzi olweje agalikutulakutula ebyenda byabwe?

مَّثَلُ الْجَنَّةِ الَّتِي وُعِدَ الْمُتَّقُونَ ۖ فِيهَا أَنْهَارٌ مِّن مَّاءٍ غَيْرِ آسِنٍ وَأَنْهَارٌ مِّن لَّبَنٍ لَّمْ يَتَغَيَّرْ طَعْمُهُ وَأَنْهَارٌ مِّنْ خَمْرٍ لَّذَّةٍ لِّلشَّارِبِينَ وَأَنْهَارٌ مِّنْ عَسَلٍ مُّصَفًّى ۖ وَلَهُمْ فِيهَا مِن كُلِّ الثَّمَرَاتِ وَمَغْفِرَةٌ مِّن رَّبِّهِمْ ۖ كَمَنْ هُوَ خَالِدٌ فِي النَّارِ وَسُقُوا مَاءً حَمِيمًا فَقَطَّعَ أَمْعَاءَهُمْ ﴿١٦﴾

17. Era mu bo mulimu *abeefuula* abakuwuliriza, okutuusa lwe bafuluma okuva w'oli nebagamba abo abaaweebwa okumanya nti: Biki nno by'abadde ayogera?

وَمِنْهُم مَّن يَسْتَمِعُ إِلَيْكَ حَتَّىٰ إِذَا خَرَجُوا مِنْ عِندِكَ قَالُوا لِلَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ مَاذَا قَالَ آنِفًا ۚ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ

Abo nno be bo Allah be yassa envumbo ku mitima gyabwe era abagoberera okwagala kwabwe.

طَبَعَ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَاتَّبَعُوا أَهْوَاءَهُمْ ﴿١٧﴾

18. Naye abo abagoberera obulung'amu, *Allah* abongera obulung'amu n'abawa n'obutuukirivu bwabwe.

وَالَّذِينَ اهْتَدَوْا زَادَهُمْ هُدًى وَآتَاهُمْ تَقْوَاهُمْ ﴿١٨﴾

19. Abaffe, balindayo ki okuggyako essaawa *ey'akabi* okubatuukako ekibwatukira. Ate nno n'obubonero bwa yo bumaze n'okutuuka. Abaffe, *baligasibwa ki* mu kubuulirirwa kwabwe awo nga *essaawa* emaze okutuuka ?

فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا السَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم بَغْتَةً ۖ فَقَدْ جَاءَ أَشْرَاطُهَا ۚ فَأَنَّىٰ لَهُمْ إِذَا جَاءَتْهُمْ ذِكْرَاهُمْ ﴿١٩﴾

20. Kale manya nti ddala tewali musinzibwa mulala okuggyako Allah, era saba okubikkirirwa olw'obunafu bwo, era *osabire* n'abakkiriza abasajja n'abakkiriza abakazi. Era Allah amanyi bulungi obutawukiro bwammwe n'ebifo byammwe bye mubeeramu.

فَاعْلَمْ أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا اللَّهُ وَاسْتَغْفِرْ لِذَنبِكَ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ ۗ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مُتَقَلَّبَكُمْ وَمَثْوَاكُمْ ﴿٢٠﴾

**Ruku 3**

21. Era abo abakkiriza bagamba nti: Lwaki essuula *eragira okulwaana* tessibwa? Naye essuula ennamuzi bw'enessibwa okulwana ne kwogerwako mu yo, ojja kulaba abo abalina obulwadde mu mitima gyabwe nga batunula gy'oli entunula *eringa* ey'oyo azirika olw'okufa. Kale abo zibasanze!

وَيَقُولُ الَّذِينَ آمَنُوا لَوْلَا نُزِّلَتْ سُورَةٌ ۖ فَإِذَا أُنزِلَتْ سُورَةٌ مُّحْكَمَةٌ وَذُكِرَ فِيهَا الْقِتَالُ ۙ رَأَيْتَ الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ نَظَرَ الْمَغْشِيِّ عَلَيْهِ مِنَ الْمَوْتِ ۖ فَأَوْلَىٰ لَهُمْ ﴿٢١﴾

22. *Ekyetagibwa bwe* buwulize n'ebigambo ebituufu. Naye ensonga bw'emala okukakata, kale bwe baba ab'amazima eri Allah, ky'ekisinga obulungi gye bali.

طَاعَةٌ وَقَوْلٌ مَّعْرُوفٌ ۚ فَإِذَا عَزَمَ الْأَمْرُ فَلَوْ صَدَقُوا اللَّهَ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ ﴿٢٢﴾

23.Olwo nammwe bwe munaateekebwa mu bufuzi, munaatabulatabula mu nsi ne mukutulakutula n'eng'anda zammwe?

فَهَلْ عَسَيْتُمْ إِن تَوَلَّيْتُمْ أَن تُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ وَتُقَطِّعُوا أَرْحَامَكُمْ ﴿٢٣﴾

24. Abo be bo Allah be yakolimira, kale n'abaziba amatu era n'aziba n'amaaso gaabwe.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ لَعَنَهُمُ اللَّهُ فَأَصَمَّهُمْ وَأَعْمَىٰ أَبْصَارَهُمْ ﴿٢٤﴾

25. Abaffe, bo tebafumiitiriza ku Kur'āni, nandiki ku myoyo *gyabwe* kwe kuli ekkufulu za gyo?

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ الْقُرْآنَ أَمْ عَلَىٰ قُلُوبٍ أَقْفَالُهَا ﴿٢٥﴾

26. Mazima abo abadda emabega waabwe oluvannyuma nga obulung'amu bumaze okunnyonnyoka gye bali, Sitaani y'eyabase-

إِنَّ الَّذِينَ ارْتَدُّوا عَلَىٰ أَدْبَارِهِم مِّن بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ الْهُدَى ۙ الشَّيْطَانُ

ndasenda n'abasuubiza eby'obulimba.

سَوَّلَ لَهُمْ ؕ وَ اَمْلٰى لَهُمْ ﴿٢٦﴾

27. Ekyo lwa kubanga baagamba abo abakyawa ebyo Allah bye yassa, nti: Tujja kubagonderanga mu nsonga ezimu. Naye Allah amanyi bulungi ebyaama byabwe.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ قَالُوْا لِلَّذِيْنَ كَرِهُوْا مَا نَزَّلَ اللّٰهُ سَنُطِيْعُكُمْ فِيْ بَعْضِ الْاَمْرِ ۚ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ اِسْرَارَهُمْ ﴿٢٧﴾

28. Naye kiriba kitya awo nga malayika zibafiisa nga zikuba obwenyi bwabwe n'emigongo gyabwe?

فَكَيْفَ اِذَا تَوَفَّتْهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ يَضْرِبُوْنَ وُجُوْهَهُمْ وَ اَدْبَارَهُمْ ﴿٢٨﴾

29. Ekyo lwa kubanga baagoberera ebyo ebinyiiza Allah nebakyawa okusiima kwe. Kale *Allah* yadibaga ebikolwa byabwe.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمُ اتَّبَعُوْا مَآ اَسْخَطَ اللّٰهَ وَ كَرِهُوْا رِضْوَانَهٗ فَاَحْبَطَ اَعْمَالَهُمْ ﴿٢٩﴾ ع

**Ruku 4**

30. Abaffe, abo abalina obulwadde mu mitima gyabwe balowooza nti Allah talikwekula ffutwa lyabwe?

اَمْ حَسِبَ الَّذِيْنَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ اَنْ لَّنْ يُّخْرِجَ اللّٰهُ اَضْغَانَهُمْ ﴿٣٠﴾

31. Era singa twayagala, ddala twalibakulaze, kale ddala waalibategeeredde ku bulambe bwabwe. Naye era ddala ojja kubamanyira ku ddobozi ly'enjogera *yaabwe. E*ra Allah amanyi bulungi ebikolwa byammwe.

وَ لَوْ نَشَآءُ لَاَرَيْنٰكَهُمْ فَلَعَرَفْتَهُمْ بِسِيْمٰهُمْ ؕ وَلَتَعْرِفَنَّهُمْ فِيْ لَحْنِ الْقَوْلِ ؕ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ اَعْمَالَكُمْ ﴿٣١﴾

32. Era ddala tujja kubagezesa okutuusa lwe tulimanyisa abanyiikivu mu mmwe n'abagumiikiriza, era tumanyise *nakwo* ekyo kye muli.

وَ لَنَبْلُوَنَّكُمْ حَتّٰى نَعْلَمَ الْمُجٰهِدِيْنَ مِنْكُمْ وَ الصّٰبِرِيْنَ ۙ وَ نَبْلُوَاْ اَخْبَارَكُمْ ﴿٣٢﴾

33. Mazima abo abeerema era nebeekiika mu kkubo lya Allah era nebawakanya Mutume oluvannyuma nga obulung'amu bumaze okunnyonnyoka gye bali, tebayinza kulumya Allah wadde akatono; era mangu nnyo ajja kudibaga ebikolwa byabwe.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَ صَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَ شَآقُّوا الرَّسُوْلَ مِنْ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ الْهُدٰى ۙ لَنْ يَّضُرُّوا اللّٰهَ شَيْـًٔا ؕ وَ سَيُحْبِطُ اَعْمَالَهُمْ ﴿٣٣﴾

34. Abange mmwe abakkiriza, mugondere Allah era mugondere Mutume era temudibaganga bikolwa byammwe.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَطِيْعُوا اللّٰهَ وَ اَطِيْعُوا الرَّسُوْلَ وَلَا تُبْطِلُوْٓا اَعْمَالَكُمْ ﴿٣٤﴾

35. Mazima abo abatakkiriza era nebeekiika mu kkubo lya Allah, n'oluvannyuma nebafa nga beeremye, mazima Allah tagenda kubasonyiwa.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَ صَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ثُمَّ مَاتُوْا وَ هُمْ كُفَّارٌ فَلَنْ يَّغْفِرَ اللّٰهُ لَهُمْ ﴿٣٥﴾

36. Kale mmwe temuterebuka nemusaba emirembe *eri abalabe* so nga ddala mmwe mugenda okubeera kungulu, ate nga ne Allah ali wamu nammwe, era talibafiiriza bikolwa byammwe.

فَلَا تَهِنُوْا وَ تَدْعُوْٓا اِلَى السَّلْمِ ۖۗ وَ اَنْتُمُ الْاَعْلَوْنَ ۖۗ وَ اللّٰهُ مَعَكُمْ وَ لَنْ يَّتِرَكُمْ اَعْمَالَكُمْ ﴿٣٦﴾

37. Mazima ddala obulamu bw'ensi muzannyo na kwegayaaza. Naye bwe mukkiriza era nemwekuuma, *Allah* alibawa empeera yammwe era talibasaba *ku bya* bugagga bwammwe.

إِنَّمَا الْحَيَوٰةُ الدُّنْيَا لَعِبٌ وَّلَهْوٌ ۚ وَإِنْ تُؤْمِنُوا وَتَتَّقُوا يُؤْتِكُمْ أُجُورَكُمْ وَلَا يَسْـَٔلْكُمْ أَمْوَالَكُمْ ﴿٣٧﴾

38. *Kuba* bw'abibasaba n'abakaluubiriza, mukodowola, era ajja kukwekulayo n'effutwa lyammwe.

إِنْ يَّسْـَٔلْكُمُوهَا فَيُحْفِكُمْ تَبْخَلُوا وَيُخْرِجْ أَضْغَانَكُمْ ﴿٣٨﴾

39. Muwulirize, mmwe muumwo abakoowoolwa mulyooke mutoole mu kkubo lya Allah. Kyokka mu mmwe mulimu abakodowala. Naye oyo akodowola, mazima akodowala n'akosa mwoyo gwe. Era Ye Allah yeemala, naye mmwe mmwe beetaavu. Era bwe muneekyuusa, ajja kubakyuusaamu abantu abatali nga mmwe, nate bo tebajja kubeera nga mmwe.

هَٰٓأَنْتُمْ هَٰٓؤُلَآءِ تُدْعَوْنَ لِتُنْفِقُوا فِي سَبِيلِ اللّٰهِ ۚ فَمِنْكُمْ مَّنْ يَّبْخَلُ ۚ وَمَنْ يَّبْخَلْ فَإِنَّمَا يَبْخَلُ عَنْ نَّفْسِهِ ۚ وَاللّٰهُ الْغَنِيُّ وَأَنْتُمُ الْفُقَرَآءُ ۚ وَإِنْ تَتَوَلَّوْا يَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ ۙ ثُمَّ لَا يَكُونُوٓا أَمْثَالَكُمْ ﴿٣٩﴾



سُورَةُ الْفَتْحِ مَدَنِيَّةٌ ٤٨



## AL-FATḤ

*(Yakka luvannyuma lwa Hijira)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Mazima tukuwadde obuwanguzi obw'enkukunala,

إِنَّا فَتَحْنَا لَكَ فَتْحًا مُبِينًا ﴿٢﴾

3. Allah alyooke asonyiwe ebibi bye baakusobya oluberyeberye n'eby'oluvannyuma, era atuukirize ebyengera bye ku ggwe era akulung'amye mu kkubo eggolokofu;

لِيَغْفِرَ لَكَ اللَّهُ مَا تَقَدَّمَ مِنْ ذَنْبِكَ وَمَا تَأَخَّرَ وَيُتِمَّ نِعْمَتَهُ عَلَيْكَ وَيَهْدِيَكَ صِرَاطًا مُسْتَقِيمًا ﴿٣﴾

4. Era Allah *alyooke* akuyambe oluyamba olw'amaanyi.

وَيَنْصُرَكَ اللَّهُ نَصْرًا عَزِيزًا ﴿٤﴾

5. Ye y'eyassa obukkakkamu mu mitima gy'abakkiriza balyooke bongere obukkiriza ku bukkiriza bwabwe. Era Allah ye nannyini magye g'omu ggulu ne mu nsi era Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo —

هُوَ الَّذِي أَنْزَلَ السَّكِينَةَ فِي قُلُوبِ الْمُؤْمِنِينَ لِيَزْدَادُوا إِيمَانًا مَعَ إِيمَانِهِمْ ۗ وَلِلَّهِ جُنُودُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٥﴾

6. Era alyooke ayingize abakkiriza abasajja n'abakkiriza abakazi mu nsuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo, nga omwo mwe balibeera era abasanguleko ebyonoono byabwe; era ekyo eri Allah kwe kuwangula okusuffu —

لِيُدْخِلَ الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا وَيُكَفِّرَ عَنْهُمْ سَيِّئَاتِهِمْ ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عِنْدَ اللَّهِ فَوْزًا عَظِيمًا ﴿٦﴾

7. Ate abonereze bannanfuusi abasajja ne bannanfuusi abakazi, n'abasajja ab'enkanya ebirala ne Allah n'abakazi ab'enkanya ebirala ne Allah, abalowooza ku Allah okulowooza okubi. *Abo* be baliko ekibambulira eky'akabi, ne Allah yabasunguwalira era yabakolimira era n'abategekera Jahannamu. Ye nga *obwo* buddo bubi nnyo!

وَيُعَذِّبَ الْمُنَافِقِينَ وَالْمُنَافِقَاتِ وَالْمُشْرِكِينَ وَالْمُشْرِكَاتِ الظَّانِّينَ بِاللَّهِ ظَنَّ السَّوْءِ ۚ عَلَيْهِمْ دَائِرَةُ السَّوْءِ ۖ وَغَضِبَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ وَلَعَنَهُمْ وَأَعَدَّ لَهُمْ جَهَنَّمَ ۖ وَسَاءَتْ مَصِيرًا ﴿٧﴾

8. Era amagye g'omu ggulu ne mu nsi *gonna* ga Allah. Era Allah ye Luwangula, Omugezi ennyo.

وَلِلَّهِ جُنُودُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿٨﴾

9. Mazima twakutuma nga ggwe Mujulizi era ng'oli Muwi w'amawulire ag'essanyu era Omulabuzi,

إِنَّا أَرْسَلْنَاكَ شَاهِدًا وَمُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٩﴾

10. Mulyooke mukkirize Allah ne Mutume we era mumuwagire era mumusseemu ekitiibwa, ate *(Allah)* mumugulumizenga enkya n'eggulo.

لِتُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَتُعَزِّرُوهُ وَتُوَقِّرُوهُ وَتُسَبِّحُوهُ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿١٠﴾

11. Mazima abo abeeyama obuwulize gy'oli, mazima ddala beeyama eri Allah. Omukono gwa Allah guba waggulu w'emikono gyabwe *nga beeyama.* Kale oyo amenya *obweyamo bwe,* mazima ddala aba abumenye lwa kwefiiriza yekka; n'oyo atuukiriza ebyo bye yasuubiza eri Allah, kale ddala alimuwa empeera ensuffu.

إِنَّ الَّذِينَ يُبَايِعُونَكَ إِنَّمَا يُبَايِعُونَ اللَّهَ يَدُ اللَّهِ فَوْقَ أَيْدِيهِمْ ۚ فَمَنْ نَكَثَ فَإِنَّمَا يَنْكُثُ عَلَىٰ نَفْسِهِ ۖ وَمَنْ أَوْفَىٰ بِمَا عَاهَدَ عَلَيْهُ اللَّهَ فَسَيُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١١﴾

**Ruku 2**

12. Abawarabu b'omu ddungu abeesigaza emabega bajja kukugamba *nti*: Twatawanyizibwa ebintu byaffe n'ab'omu maka gaffe, kale tusabire okusonyiyibwa. Boogera n'ennimi zaabwe ebyo ebitali na mu mitima gyabwe. Gamba nti: Ani ayinza okubagasa ku Allah mu kyonna, bw'aba nga abaagalizza obuzibu oba nga abaagalizza omugaso? Ddala Allah ategeera bulungi bye mukola.

سَيَقُولُ لَكَ الْمُخَلَّفُونَ مِنَ الْأَعْرَابِ شَغَلَتْنَا أَمْوَالُنَا وَأَهْلُونَا فَاسْتَغْفِرْ لَنَا ۚ يَقُولُونَ بِأَلْسِنَتِهِمْ مَا لَيْسَ فِي قُلُوبِهِمْ ۚ قُلْ فَمَنْ يَمْلِكُ لَكُمْ مِنَ اللَّهِ شَيْئًا إِنْ أَرَادَ بِكُمْ ضَرًّا أَوْ أَرَادَ بِكُمْ نَفْعًا ۚ بَلْ كَانَ اللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿١٢﴾

13. Naye mwalowooza nti Mutume n'abakkiriza tebalikomawo ddi na ddi eri ab'ewaabwe. Era ekyo kyalungiyizibwa *nnyo* eri emitima gyammwe, era mwalowooza n'okulowooza okubi, nemufuuka abantu ab'okuzikirira.

بَلْ ظَنَنْتُمْ أَنْ لَنْ يَنْقَلِبَ الرَّسُولُ وَالْمُؤْمِنُونَ إِلَىٰ أَهْلِيهِمْ أَبَدًا وَزُيِّنَ ذَٰلِكَ فِي قُلُوبِكُمْ وَظَنَنْتُمْ ظَنَّ السَّوْءِ وَكُنْتُمْ قَوْمًا بُورًا ﴿١٣﴾

14. Naye oyo atakkiriza Allah ne Mutume we, mazima twategekera abatakkiriza omuliro ogubumbujja.

وَمَنْ لَمْ يُؤْمِنْ بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ فَإِنَّا أَعْتَدْنَا لِلْكَافِرِينَ سَعِيرًا ﴿١٤﴾

15. Era obwakabaka bw'eggulu n'ensi bwa Allah. Asonyiwa oyo gw'aba asiimye, n'abonereza oyo gw'aba asalidde. Era Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ يَغْفِرُ لِمَنْ يَشَاءُ وَيُعَذِّبُ مَنْ يَشَاءُ ۚ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَحِيمًا ﴿١٥﴾

16. *Abo* abeesigaza emabega bajja kugamba awo nga mugenda eri omunyago okugutwala nti: Mutuleke naffe tubagoberere, nga bagenderera okukyuusa ekigambo kya Allah. Gamba nti: Temujja kutugoberera; bw'atyo Allah bwe yayogererawo. Kale bajja kugamba nti: Nedda, mutukwatirwa nsaalwa. *Si bwekiri,* wabula tebategeera okuggyako akatono ennyo.

سَيَقُولُ الْمُخَلَّفُونَ إِذَا انْطَلَقْتُمْ إِلَىٰ مَغَانِمَ لِتَأْخُذُوهَا ذَرُونَا نَتَّبِعْكُمْ ۖ يُرِيدُونَ أَنْ يُبَدِّلُوا كَلَامَ اللَّهِ ۚ قُلْ لَنْ تَتَّبِعُونَا كَذَٰلِكُمْ قَالَ اللَّهُ مِنْ قَبْلُ ۖ فَسَيَقُولُونَ بَلْ تَحْسُدُونَنَا ۚ بَلْ كَانُوا لَا يَفْقَهُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٦﴾

17. Gamba Abawarabu b'omu ddungu abeesigaza emabega nti: Mujja kuyitibwa eri abantu abalwanyi kasiggu, mulwane nabo

قُلْ لِلْمُخَلَّفِينَ مِنَ الْأَعْرَابِ سَتُدْعَوْنَ إِلَىٰ قَوْمٍ أُولِي بَأْسٍ شَدِيدٍ تُقَاتِلُونَهُمْ أَوْ

oba bajeemulukuke. Kale bwe muliba abawulize, Allah alibawa empeera ennungi. Naye bwe mulyefuula nga bwe mwefuula olubereberye, alibabonereza n'ekibonerezo ekirumya ennyo.

يُسْلِمُونَ ۖ فَإِن تُطِيعُوا يُؤْتِكُمُ اللَّهُ أَجْرًا حَسَنًا ۖ وَإِن تَتَوَلَّوْا كَمَا تَوَلَّيْتُم مِّن قَبْلُ يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٧﴾

18. Tewali kinenyo ku muzibe w'amaaso, *nga tagenze kulwana* oba ekinenyo ku mulema, wadde ekinenyo ku mulwadde. Naye oyo agondera Allah ne Mutume we, alimuyingiza mu nsuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo. Naye oyo alyefuula, alimubonereza ekibonerezo ekirumya.

لَّيْسَ عَلَى الْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْأَعْرَجِ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْمَرِيضِ حَرَجٌ ۗ وَمَن يُطِعِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ يُدْخِلْهُ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ وَمَن يَتَوَلَّ يُعَذِّبْهُ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٨﴾

**Ruku 3**

19. Mazima Allah yasiima nnyo abakkiriza awo nga beeyama obuwulize gy'oli wansi w'omuti, kuba yamanya ebiri mu mitima gyabwe, olwo n'abassiza obukkakkamu, n'abasasula obuwanguzi obw'okumpi ennyo;

لَّقَدْ رَضِيَ اللَّهُ عَنِ الْمُؤْمِنِينَ إِذْ يُبَايِعُونَكَ تَحْتَ الشَّجَرَةِ فَعَلِمَ مَا فِي قُلُوبِهِمْ فَأَنزَلَ السَّكِينَةَ عَلَيْهِمْ وَأَثَابَهُمْ فَتْحًا قَرِيبًا ﴿١٩﴾

20. N'eminyago emingi gye balitwala. Era Allah ye Luwangula, Omugezi ennyo.

وَمَغَانِمَ كَثِيرَةً يَأْخُذُونَهَا ۗ وَكَانَ اللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿٢٠﴾

21. Allah yabasuubiza n'eminyago emingi gye mulitwala, *kati* abanguyirizzaayo gino, n'aziyiza n'emikono gy'abantu okubatuukako, era kiryooke kibeere akabonero eri abakkiriza, era abalung'amye mu kkubo eggolokofu.

وَعَدَكُمُ اللَّهُ مَغَانِمَ كَثِيرَةً تَأْخُذُونَهَا فَعَجَّلَ لَكُمْ هَٰذِهِ وَكَفَّ أَيْدِيَ النَّاسِ عَنكُمْ وَلِتَكُونَ آيَةً لِّلْمُؤْمِنِينَ وَيَهْدِيَكُمْ صِرَاطًا مُّسْتَقِيمًا ﴿٢١﴾

22. Era *yabasuubiza n'obuwanguzi* obulala bwe mutannasobola kufuna, naye nga Allah amaze okubwetooloola. Era Allah ye Musobozi wa buli kimu.

وَأُخْرَىٰ لَمْ تَقْدِرُوا عَلَيْهَا قَدْ أَحَاطَ اللَّهُ بِهَا ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرًا ﴿٢٢﴾

23. Era singa abatakkiriza abo baalwana nammwe, mazima baalikyuusizza emigongo, n'oluvannyuma tebaalifunyeeyo mukuumi wadde omuyambi.

وَلَوْ قَاتَلَكُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوَلَّوُا الْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿٢٣﴾

24. Eyo y'enkola ya Allah eyaliwo n'olubereberye, era togenda kusanga kukyuukakyuuka kwonna mu nkola ya Allah.

سُنَّةَ اللَّهِ الَّتِي قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلُ ۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّةِ اللَّهِ تَبْدِيلًا ﴿٢٤﴾

25. Era Ye y'eyaziyiza emikono gyabwe ku mmwe, n'emikono gyammwe *n'agiziyiza*

وَهُوَ الَّذِي كَفَّ أَيْدِيَهُمْ عَنكُمْ وَ

أَيْدِيَكُمْ عَنْهُم بِبَطْنِ مَكَّةَ مِن بَعْدِ أَنْ
أَظْفَرَكُمْ عَلَيْهِمْ ۚ وَكَانَ اللَّهُ بِمَا
تَعْمَلُونَ بَصِيرًا ﴿٢٥﴾

ku bo mu kikko ky'e Makka, oluvannyuma ng'amaze okubawa obuwanguzi ku bo. Era byonna bye mukola, Allah abiraba.

هُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوكُمْ عَنِ
الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَالْهَدْيَ مَعْكُوفًا
أَن يَبْلُغَ مَحِلَّهُ ۚ وَلَوْلَا رِجَالٌ
مُّؤْمِنُونَ وَنِسَاءٌ مُّؤْمِنَاتٌ لَّمْ
تَعْلَمُوهُمْ أَن تَطَئُوهُمْ فَتُصِيبَكُم
مِّنْهُم مَّعَرَّةٌ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖ لِّيُدْخِلَ
اللَّهُ فِي رَحْمَتِهِ مَن يَشَاءُ ۚ لَوْ تَزَيَّلُوا
لَعَذَّبْنَا الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْهُمْ عَذَابًا
أَلِيمًا ﴿٢٦﴾

26. Bo be bo abatakkiriza era be baabaziyiza eri Omuzigiti Ogw'emizizo n'ebisolo bya saddaaka ebitegekeddwa, bireme kutuuka mu kifo *webisalirwa.* Era *twalibalese nemulwana* singa tebaali basajja abakkiriza n'abakazi abakkiriza *abaali mu bo* mmwe be mutaamanya, kuba mwalibalinnyiridde nga temutegenderedde, nemutuukibwako okunakuwala ku lwabwe. *Yabaziyiza* alyooke ayingize mu kusaasira kwe oyo gw'aba asiimye. Naye singa *abakkiriza* baali beeyawudde *ku batakkiriza,* mazima twalibonerezza abo abatakkiriza mu bo ekibonerezo ekirumya.

إِذْ جَعَلَ الَّذِينَ كَفَرُوا فِي قُلُوبِهِمُ
الْحَمِيَّةَ حَمِيَّةَ الْجَاهِلِيَّةِ فَأَنزَلَ
اللَّهُ سَكِينَتَهُ عَلَىٰ رَسُولِهِ وَعَلَى
الْمُؤْمِنِينَ وَأَلْزَمَهُمْ كَلِمَةَ التَّقْوَىٰ
وَكَانُوا أَحَقَّ بِهَا وَأَهْلَهَا ۚ وَكَانَ
اللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمًا ﴿٢٧﴾

27. Awo abatakkiriza bwe bassa mu mitima gyabwe okwenyumiriza, okwenyumiriza *kw'omu biseera* by'obutamanya, kale Allah n'assa obukkakkamu bwe ku Mutume we ne ku bakkiriza era n'abanywereza ku kigambo ky'okutya Allah, kuba be baali batuukana nakyo era nga be ba nannyini kyo. Era Allah ye Mumanyi wa buli kimu.

**Ruku 4**

لَّقَدْ صَدَقَ اللَّهُ رَسُولَهُ الرُّؤْيَا بِالْحَقِّ ۖ
لَتَدْخُلُنَّ الْمَسْجِدَ الْحَرَامَ إِن شَاءَ
اللَّهُ آمِنِينَ مُحَلِّقِينَ رُءُوسَكُمْ وَ
مُقَصِّرِينَ لَا تَخَافُونَ ۖ فَعَلِمَ مَا لَمْ
تَعْلَمُوا فَجَعَلَ مِن دُونِ ذَٰلِكَ فَتْحًا
قَرِيبًا ﴿٢٨﴾

28. Mazima Allah yatuukiriza ekirooto kya Mutume we mu butuufu, *nti* ddala mujja kuyingira mirembe Omuzigiti Ogw'emizizo — Allah nga ayagadde — abamu nga mumwedde emitwe gyammwe *n'abalala* nga *enviiri* muzikendeezezzaako, nga temulina na kutya kwonna. Naye Ye yamanya ebyo mmwe bye mutaamanya. Bw'atyo, ataddewo n'obuwanguzi obw'okumpi ebbali w'obwo.

هُوَ الَّذِي أَرْسَلَ رَسُولَهُ بِالْهُدَىٰ
وَدِينِ الْحَقِّ لِيُظْهِرَهُ عَلَى الدِّينِ
كُلِّهِ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا ﴿٢٩﴾

29. Ye y'eyatuma Omubaka we n'obulung'amu n'Eddiini Ey'amazima, alyooke agiwanguzise eddiini *endala* zonna. Era Allah amala okuba Omujulizi.

مُّحَمَّدٌ رَّسُولُ اللَّهِ ۚ وَالَّذِينَ مَعَهُ
أَشِدَّاءُ عَلَى الْكُفَّارِ رُحَمَاءُ بَيْنَهُمْ ۖ
تَرَاهُمْ رُكَّعًا سُجَّدًا يَبْتَغُونَ فَضْلًا

30. Muhammad Mubaka wa Allah. Era abo abali naye bakakali nnyo ku batakkiriza, basaasiragana nnyo bokka na bokka. Obalaba nga bakutama nga bwe bavuunama, nga banoonya emikisa egiva

مِّنَ اللّٰهِ وَرِضْوَانًا ز سِيمَاهُمْ فِي وُجُوهِهِمْ مِّنْ أَثَرِ السُّجُودِ ۚ ذٰلِكَ مَثَلُهُمْ فِي التَّوْرٰىةِ ۛ وَمَثَلُهُمْ فِي الْإِنْجِيلِ ۛ كَزَرْعٍ أَخْرَجَ شَطْأَهُ فَآزَرَهُ فَاسْتَغْلَظَ فَاسْتَوٰى عَلٰى سُوقِهِ يُعْجِبُ الزُّرَّاعَ لِيَغِيظَ بِهِمُ الْكُفَّارَ ۗ وَعَدَ اللّٰهُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ مِنْهُمْ مَّغْفِرَةً وَّأَجْرًا عَظِيمًا ﴿٣٠﴾

eri Allah n'okusiima *kwe*. Obubonero bwabwe buli mu byenyi byabwe olw'obulambe bw'okuvuunama. Eyo y'enfaanana yaabwe mu Taurēti. Ate enfaanana yaabwe mu Njiri ering'anga ey'ekisimbe ekitutunuddeyo omutunsi gwa kyo n'oluvannyuma nekigugumya, negugejja, n'oluvannyuma nekitebenkera ku nduli ya kyo, nekisanyusa abalimi. *Allah atebenkeza abakkiriza* alyooke abasunguwazise abatakkiriza. Allah yasuubiza abo abakkiriza mu bo era nebakola ebikolwa ebirungi, okusonyiyibwa n'empeera ensuffu.

سُوْرَةُ الْحُجُرٰتِ مَدَنِيَّةٌ ٤٩ ركوعاتها ٢




## AL-ḤUJURĀT

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi .

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Abange mmwe abakkiriza, temweyitirizanga mu maaso ga Allah n'Omubaka we, era mutye Allah. Mazima Allah ye Muwulizi wa byonna, Omumanyi wa byonna.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تُقَدِّمُوْا بَيْنَ يَدَيِ اللّٰهِ وَ رَسُوْلِهٖ وَ اتَّقُوا اللّٰهَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿٢﴾

3. Abange mmwe abakkiriza, temutumbulanga maloboozi gammwe kusinga ddoboozi lya Mubaka era temukangulanga ddoboozi gy'ali nga mwogera, nga bwe mulikangula nga muli mwekka na mwekka, si kulwa nga ebikolwa byammwe byonooneka nga temutegedde.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَرْفَعُوْۤا اَصْوَاتَكُمْ فَوْقَ صَوْتِ النَّبِيِّ وَ لَا تَجْهَرُوْا لَهٗ بِالْقَوْلِ كَجَهْرِ بَعْضِكُمْ لِبَعْضٍ اَنْ تَحْبَطَ اَعْمَالُكُمْ وَ اَنْتُمْ لَا تَشْعُرُوْنَ ﴿٣﴾

4. Mazima abo abassa wansi amaloboozi gaabwe awali Omubaka wa Allah, abo be bo Allah be yalongoosa emitima gyabwe nga abagezesa mu kutya Allah. Abo balifuna okusonyiyibwa n'empeera ensuffu.

اِنَّ الَّذِيْنَ يَغُضُّوْنَ اَصْوَاتَهُمْ عِنْدَ رَسُوْلِ اللّٰهِ اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ امْتَحَنَ اللّٰهُ قُلُوْبَهُمْ لِلتَّقْوٰى ؕ لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّ اَجْرٌ عَظِيْمٌ ﴿٤﴾

5. Mazima abo abakukoowoola nga bakyaali wala n'ebisulo *byo,* abasinga obungi mu bo tebategeera.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُنَادُوْنَكَ مِنْ وَّرَآءِ الْحُجُرٰتِ اَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُوْنَ ﴿٥﴾

6. So singa bagumiikiriza okutuusa lw'ofuluma gye bali, ddala ky'ekyalibadde ekirungi ennyo gye bali. Era Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

وَلَوْ اَنَّهُمْ صَبَرُوْا حَتّٰى تَخْرُجَ اِلَيْهِمْ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ ؕ وَ اللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٦﴾

7. Abange mmwe abakkiriza, omwonoonefu bw'ajjanga gye muli n'amawulire *gonna,* kale mwekenneenyenga nnyo, si kulwa nga mulumya abantu mu butamanya, n'oluvannyuma nemuba abejjusa olw'ekyo kye mukoze.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِنْ جَآءَكُمْ فَاسِقٌۢ بِنَبَاٍ فَتَبَيَّنُوْۤا اَنْ تُصِيْبُوْا قَوْمًۢا بِجَهَالَةٍ فَتُصْبِحُوْا عَلٰى مَا فَعَلْتُمْ نٰدِمِيْنَ ﴿٧﴾

8. Era mumanye nti ddala mu mmwe mwemuli Omubaka wa Allah. Singa abagondera mu nsonga ezisinga obungi, mazima mwaligudde mu mitawaana. Naye Allah yabaagaliza obukkiriza era n'abulungiya mu mitima gyammwe, n'abakyayisa obutakkiriza n'obwonoonefu n'obujeemu.

وَ اعْلَمُوْۤا اَنَّ فِيْكُمْ رَسُوْلَ اللّٰهِ ؕ لَوْ يُطِيْعُكُمْ فِيْ كَثِيْرٍ مِّنَ الْاَمْرِ لَعَنِتُّمْ وَ لٰكِنَّ اللّٰهَ حَبَّبَ اِلَيْكُمُ الْاِيْمَانَ وَ زَيَّنَهٗ فِيْ قُلُوْبِكُمْ وَ كَرَّهَ اِلَيْكُمُ

Abo nno be balung'amu.

الْكُفْرَ وَالْفُسُوقَ وَالْعِصْيَانَ ۚ أُولَٰئِكَ هُمُ الرَّاشِدُونَ ﴿٨﴾

9. *Egyo* nga gy'emikisa era nga ky'ekyengera ekiva eri Allah. Era Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

فَضْلًا مِّنَ اللَّهِ وَنِعْمَةً ۚ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٩﴾

10. Era ebibiina by'abakkiriza ebibiri bwe birwanagananga, kale mubitabaganyenga. Naye ate ekimu ku byo bwe kirumbagananga ekirala, olwo mulwanyisenga ekyo ekirumbaganye okutuusa lwe kirikomawo ku kiragiro kya Allah. Kale bwe kikomangawo, olwo mubitabaganyenga mu bwenkanya era mubeerenga beesimbu. Mazima Allah ayagala nnyo abeesimbu.

وَإِن طَائِفَتَانِ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ اقْتَتَلُوا فَأَصْلِحُوا بَيْنَهُمَا ۖ فَإِن بَغَتْ إِحْدَاهُمَا عَلَى الْأُخْرَىٰ فَقَاتِلُوا الَّتِي تَبْغِي حَتَّىٰ تَفِيءَ إِلَىٰ أَمْرِ اللَّهِ ۚ فَإِن فَاءَتْ فَأَصْلِحُوا بَيْنَهُمَا بِالْعَدْلِ وَأَقْسِطُوا ۖ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُقْسِطِينَ ﴿١٠﴾

11. Mazima abakkiriza *bonna* ba luganda. Kale mutabaganyenga wakati wa baganda bammwe, era mutye Allah mulyooke musaasirwe.

إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿١١﴾

**Ruku 2**

12. Abange mmwe abakkiriza, abantu abamu baleme kusekereranga balala, *kuba* ob'olyawo nebaba nga be babasinga. Wadde abakazi *tebasekereranga* bakazi bannaabwe, *kuba* ob'olyawo nebaba nga be babasinga. Era temuwaayirizanga bannammwe era temuyiting'ananga mannya mapaatiike. Kibi nnyo *okwegulira* erinnya ly'obujeemu oluvannyuma lw'okukkiriza. Naye abo abatabonerera, kale abo be boonoonefu.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا يَسْخَرْ قَوْمٌ مِّن قَوْمٍ عَسَىٰ أَن يَكُونُوا خَيْرًا مِّنْهُمْ وَلَا نِسَاءٌ مِّن نِّسَاءٍ عَسَىٰ أَن يَكُنَّ خَيْرًا مِّنْهُنَّ ۖ وَلَا تَلْمِزُوا أَنفُسَكُمْ وَلَا تَنَابَزُوا بِالْأَلْقَابِ ۖ بِئْسَ الِاسْمُ الْفُسُوقُ بَعْدَ الْإِيمَانِ ۚ وَمَن لَّمْ يَتُبْ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿١٢﴾

13. Abange mmwe abakkiriza, mwewalenga *nnyo* okuteebereza okungi, *kuba* ddala okuteebereza okumu kuba kyonoono. Era temukettagananga era temugeyang'ananga. Abaffe, omu mu mmwe *ddala* yaalyagadde okulya ennyama ya muganda we afudde? Ekyo *ddala* temwalikyagadde. Kale nno mutye Allah. Mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اجْتَنِبُوا كَثِيرًا مِّنَ الظَّنِّ إِنَّ بَعْضَ الظَّنِّ إِثْمٌ ۖ وَلَا تَجَسَّسُوا وَلَا يَغْتَب بَّعْضُكُم بَعْضًا ۚ أَيُحِبُّ أَحَدُكُمْ أَن يَأْكُلَ لَحْمَ أَخِيهِ مَيْتًا فَكَرِهْتُمُوهُ ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ تَوَّابٌ رَّحِيمٌ ﴿١٣﴾

14. Abange mmwe abantu, mazima twabatonda mu kisajja n'ekikazi era netubafuula amawanga n'ebika mulyooke mumanyagane. Mazima asinga okubeera

يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّا خَلَقْنَاكُم مِّن ذَكَرٍ وَأُنثَىٰ وَجَعَلْنَاكُمْ شُعُوبًا وَقَبَائِلَ لِتَعَارَفُوا ۚ إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِندَ اللَّهِ

ow'ekitiibwa mu mmwe mu maaso ga Allah, y'oyo abasinga okutya Allah. Mazima Allah ye Mumanyi wa byonna, Ategeera byonna.

أَتْقٰكُمْ ۚ إِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌ خَبِيْرٌ ﴿١٤﴾

15. Abawarabu b'omu ddungu bagamba nti:Tukkiriza. Gamba nti: Temunnaba kukkiriza, wabula mugambe nti: Tusiramuse, kuba obukkiriza tebunnayingira mu mitima gyammwe. Naye bwe munaagondera Allah n'Omubaka we, *Allah* talikendeeza ku bikolwa byammwe n'akatono. Mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

قَالَتِ الْأَعْرَابُ اٰمَنَّا ۚ قُلْ لَّمْ تُؤْمِنُوْا
وَلٰكِنْ قُوْلُوْٓا أَسْلَمْنَا وَلَمَّا يَدْخُلِ
الْإِيْمَانُ فِيْ قُلُوْبِكُمْ ۚ وَإِنْ تُطِيْعُوا اللّٰهَ
وَرَسُوْلَهٗ لَا يَلِتْكُمْ مِّنْ أَعْمَالِكُمْ شَيْـًٔا ۚ
إِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٥﴾

16. Mazima abakkiriza *abatuufu* be bo abakkiriza Allah n'Omubaka we, n'oluvannyuma nebatabaamu kubuusabuusa kwonna, *wabula* nebatakabana n'ebyobugagga bwabwe n'obulamu bwabwe mu kkubo lya Allah. Abo nno be b'amazima.

إِنَّمَا الْمُؤْمِنُوْنَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِاللّٰهِ وَ
رَسُوْلِهٖ ثُمَّ لَمْ يَرْتَابُوْا وَ جٰهَدُوْا
بِأَمْوَالِهِمْ وَ أَنْفُسِهِمْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۚ
أُولٰٓئِكَ هُمُ الصّٰدِقُوْنَ ﴿١٦﴾

17. Gamba nti: Abaffe, *mwagala* kumanyisa Allah bukkiriza bwammwe? Naye nno Allah amanyi ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi. Era Allah y'amanyi buli kimu.

قُلْ أَتُعَلِّمُوْنَ اللّٰهَ بِدِيْنِكُمْ ۚ وَاللّٰهُ
يَعْلَمُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ
وَاللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿١٧﴾

18. Balowooza nti bakukoledde kisa olw'okusiramuka kwabwe. Gamba nti: *Nze* temunkolera kisa olw'okusiramuka kwammwe, wabula Allah mmwe b'akoledde ekisa n'abalung'amya eri obukkiriza, bwe muba nga ddala mwogera mazima.

يَمُنُّوْنَ عَلَيْكَ أَنْ أَسْلَمُوْا ۚ قُلْ لَّا تَمُنُّوْا
عَلَيَّ إِسْلَامَكُمْ ۚ بَلِ اللّٰهُ يَمُنُّ عَلَيْكُمْ
أَنْ هَدٰىكُمْ لِلْإِيْمَانِ إِنْ كُنْتُمْ
صٰدِقِيْنَ ﴿١٨﴾

19. Mazima Allah y'amanyi eby'enkiso ebiri mu ggulu ne mu nsi. Era bye mukola *byonna* Allah abiraba.

إِنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ غَيْبَ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ ۚ
وَاللّٰهُ بَصِيْرٌ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٩﴾

سُوْرَةُ قٓ مَكِّيَّةٌ ٥٠ — اٰياتها ٤٦ — ركوعاتها ٣

## QĀF

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Qāf*. Njuliza Kur'āni Entukuvu *nga ye mujulizi ku mazima go.*

منزل ٧ قٓ ۚ وَالْقُرْاٰنِ الْمَجِيْدِ ②

3. Naye beewuunya olw'okutuukibwako Omulabuzi ng'ava mu bo, olwo abatakkiriza baagamba nti: Kino kintu kya kyewuunyo!

بَلْ عَجِبُوْۤا اَنْ جَآءَهُمْ مُّنْذِرٌ مِّنْهُمْ فَقَالَ الْكٰفِرُوْنَ هٰذَا شَيْءٌ عَجِيْبٌ ③

4. *Beebuuza nti:* Abaffe, bwe tulifa netufuuka ettaka, *era tulizuukizibwa?* Okudda okwo nga kuli wala nnyo *n'amagezi!*

ءَاِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا ۚ ذٰلِكَ رَجْعٌۢ بَعِيْدٌ ④

5. Mazima Ffe tumanyi ekyo ettaka kye libakendeezaako era gye tuli y'eri Ekitabo ekikuuma *byonna.*

قَدْ عَلِمْنَا مَا تَنْقُصُ الْاَرْضُ مِنْهُمْ ۚ وَعِنْدَنَا كِتٰبٌ حَفِيْظٌ ⑤

6. Naye baalimbisa amazima nga gabatuuseeko, kale bali mu mbeera ntabufutabufu.

بَلْ كَذَّبُوْا بِالْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ فَهُمْ فِيْۤ اَمْرٍ مَّرِيْجٍ ⑥

7. Abaffe, tebatunulako eri eggulu waggulu waabwe *nebalaba* nga bwe twalizimba era netuliwunda nga teliriiko njatika?

اَفَلَمْ يَنْظُرُوْۤا اِلَى السَّمَآءِ فَوْقَهُمْ كَيْفَ بَنَيْنٰهَا وَزَيَّنّٰهَا وَمَا لَهَا مِنْ فُرُوْجٍ ⑦

8. N'ensi twagyaliira netugissamu ensozi ennyweevu, netugimezaamu ebirungi ebya buli ngeri,

وَالْاَرْضَ مَدَدْنٰهَا وَاَلْقَيْنَا فِيْهَا رَوَاسِيَ وَاَنْۢبَتْنَا فِيْهَا مِنْ كُلِّ زَوْجٍۢ بَهِيْجٍ ⑧

9. Nga kwe kutangaaza era nga kwe kujjukiza eri buli muntu adding'ana *eri Allah.*

تَبْصِرَةً وَّذِكْرٰى لِكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيْبٍ ⑨

10. Era tutonnyesa amazzi agajjudde emikisa okuva mu bire, kale netugamezesesa ennimiro n'empeke ezikungulwa,

وَنَزَّلْنَا مِنَ السَّمَآءِ مَآءً مُّبٰرَكًا فَاَنْۢبَتْنَا بِهٖ جَنّٰتٍ وَّحَبَّ الْحَصِيْدِ ⑩

11. N'emitende emiwanvu egiriko eng'o eziberekaganye,

وَالنَّخْلَ بٰسِقٰتٍ لَّهَا طَلْعٌ نَّضِيْدٌ ⑪

12. Nga by'ebigabulwa eri abantu; era *amazzi* tugalamusisa ensi eba efudde. N'okuzuukira nno *na kwo* bwe kutyo *bwe kuliba.*

رِّزْقًا لِّلْعِبَادِ ۙ وَاَحْيَيْنَا بِهٖ بَلْدَةً مَّيْتًا ۚ كَذٰلِكَ الْخُرُوْجُ ⑫

13. Abantu ba Nūhu abaabakulembera baalimbisa obubaka, n'abantu b'oku luzzi, n'aba Thamūda,

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوْحٍ وَّاَصْحٰبُ الرَّسِّ وَثَمُوْدُ ⑬

---

*50:2. Omuyinza wa byonna.*

وَّعَادٌ وَّفِرْعَوْنُ وَإِخْوَانُ لُوطٍ ﴿١٤﴾

14. N'aba 'Ādi, ne Farāwo ne baganda ba Lūti,

وَّأَصْحٰبُ الْأَيْكَةِ وَقَوْمُ تُبَّعٍ ۚ كُلٌّ كَذَّبَ الرُّسُلَ فَحَقَّ وَعِيدِ ﴿١٥﴾

15. N'abantu b'omu kibira*, n'abantu b'e Tubba'* bonna baalimbisa Ababaka, olwo ekibonerezo kyange *kye nabalabulako* nekituukirira.

أَفَعَيِينَا بِالْخَلْقِ الْأَوَّلِ ۚ بَلْ هُمْ فِي لَبْسٍ مِّنْ خَلْقٍ جَدِيدٍ ﴿١٦﴾

16. Abaffe, *mulowooza nti* twakoowa olw'okutonda okwasooka? Nedda, bo bali mu kutabukatabuka ku ntonda empya.

ع ١ ١٦ ١٥

**Ruku 2**

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنْسَانَ وَنَعْلَمُ مَا تُوَسْوِسُ بِهِ نَفْسُهُ ۖ وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنْ حَبْلِ الْوَرِيدِ ﴿١٧﴾

17. Mazima *Ffe* twatonda omuntu era tumanyi bulungi ebyo omwoyo gwe bye gumupikirizaamu, era Ffe tuli okumpi ennyo naye n'okusinga omusuwa *gwe* ogw'obulamu.

إِذْ يَتَلَقَّى الْمُتَلَقِّيٰنِ عَنِ الْيَمِينِ وَعَنِ الشِّمَالِ قَعِيدٌ ﴿١٨﴾

18. Awo *ba malayika* ababiri abawandiisi bwe bawandiika *ebikolwa* nga batudde, *omu* nga ali ku ddyo n'*omulala* ku kkono,

مَا يَلْفِظُ مِنْ قَوْلٍ إِلَّا لَدَيْهِ رَقِيبٌ عَتِيدٌ ﴿١٩﴾

19. *Omuntu* tayogera kigambo kyonna, wabula w'ali wabaawo omulabirizi ali obulindaala *okukiwandiika.*

وَجَاءَتْ سَكْرَةُ الْمَوْتِ بِالْحَقِّ ۖ ذٰلِكَ مَا كُنْتَ مِنْهُ تَحِيدُ ﴿٢٠﴾

20. Era okutaawa kw'okufa ddala kwa kujja, *omuntu ategezebwe nti: E*kyo nno kye wali ogezaako okwewala.

وَنُفِخَ فِي الصُّوْرِ ۚ ذٰلِكَ يَوْمُ الْوَعِيدِ ﴿٢١﴾

21. Era eng'ombe erifuuyibwa *nti:* Luno nno lwe lunaku olwalagaanyizibwa.

وَجَاءَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّعَهَا سَائِقٌ وَّشَهِيدٌ ﴿٢٢﴾

22. Era buli muntu alijja nga aliko *malayika* omugobi ne *malayika* omujulizi.

لَقَدْ كُنْتَ فِي غَفْلَةٍ مِّنْ هٰذَا فَكَشَفْنَا عَنْكَ غِطَاءَكَ فَبَصَرُكَ الْيَوْمَ حَدِيدٌ ﴿٢٣﴾

23. *Aligambibwa nti:* Mazima wali tofaayo ku kino, naye *kati* tukuggyeeko ekibikka kyo, kale okulaba kwo olwa leero kwekansa.

وَقَالَ قَرِينُهُ هٰذَا مَا لَدَيَّ عَتِيدٌ ﴿٢٤﴾

24. Era munneewe aligamba nti: *Ekiwandiiko kye* kiikino kiri bulindaala wendi.

أَلْقِيَا فِي جَهَنَّمَ كُلَّ كَفَّارٍ عَنِيدٍ ﴿٢٥﴾

25. *Ba malayika baligambibwa nti*: Mwembi musuule mu muliro buli mutakkiriza, omulabe w'amazima,

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ مُّرِيبٍ ﴿٢٦﴾

26. Omuziyiza w'ebirungi, abuuka ensalo, abuusabuusa,

الَّذِي جَعَلَ مَعَ اللّٰهِ إِلٰهًا اٰخَرَ فَأَلْقِيٰهُ فِي الْعَذَابِ الشَّدِيدِ ﴿٢٧﴾

27. Oyo eyassaawo katonda omulala awamu ne Allah. Kale mwembi mumusuule mu kibonerezo ekikakali.

---

*50:15. Gano gaali mawanga g'Abawarabu mu mirembe egy'edda.*

28. Munneewe aligamba nti: Mukama waffe, si nze namujeemya, wabula ye yennyini y'eyali mu kubula okw'ewala.

قَالَ قَرِيْنُهٗ رَبَّنَا مَاۤ اَطْغَيْتُهٗ وَلٰكِنْ كَانَ فِيْ ضَلٰلٍۭ بَعِيْدٍ ﴿٢٨﴾

29. *Allah* Aligamba nti: Temutotooganira mu maaso gange ate nga nawa dda okulabula kwange gye muli olubereberye.

قَالَ لَا تَخْتَصِمُوْا لَدَيَّ وَقَدْ قَدَّمْتُ اِلَيْكُمْ بِالْوَعِيْدِ ﴿٢٩﴾

30. Teri nsala eva gyendi ekyuusibwa era nze siryazaamaanya baweereza.

مَا يُبَدَّلُ الْقَوْلُ لَدَيَّ وَمَاۤ اَنَا بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيْدِ ﴿٣٠﴾ ع ١٤/١٦

**Ruku 3**

31. Ku lunaku *olwo* tuligamba omuliro nti: Owange, ojjudde? Era guliddamu nti: Abaffe, eriyo ennyongeza?

يَوْمَ نَقُوْلُ لِجَهَنَّمَ هَلِ امْتَلَـْٔتِ وَتَقُوْلُ هَلْ مِنْ مَّزِيْدٍ ﴿٣١﴾

32. Era n'e Janna erisembezebwa eri abatya Allah n'etaba wala.

وَاُزْلِفَتِ الْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِيْنَ غَيْرَ بَعِيْدٍ ﴿٣٢﴾

33. *Baligambibwa nti:* Eno *y'e Janna* gye mwasuubizibwa, *mmwe* n'eri buli eyaddi-ng'ananga ennyo eri Allah, nga mwekuumi,

هٰذَا مَا تُوْعَدُوْنَ لِكُلِّ اَوَّابٍ حَفِيْظٍ ﴿٣٣﴾

34. Oyo eyatyanga *Allah* Omusaasizi ennyo, mu kyaama era n'ajja *gy'ali* n'omutima omwenenyi.

مَنْ خَشِيَ الرَّحْمٰنَ بِالْغَيْبِ وَجَآءَ بِقَلْبٍ مُّنِيْبِ ﴿٣٤﴾

35. Mugiyingire mirembe. Luno lwe lunaku olw'olubeerera.

ادْخُلُوْهَا بِسَلٰمٍ ؕ ذٰلِكَ يَوْمُ الْخُلُوْدِ ﴿٣٥﴾

36. Balifuniramu buli kye balyagaliramu, ate nga n'ennyongeza tugirina.

لَهُمْ مَّا يَشَآءُوْنَ فِيْهَا وَلَدَيْنَا مَزِيْدٌ ﴿٣٦﴾

37. Ye emirembe emeka gye twazikiriza olubereberye lwabwe abaali babasinza amaanyi! Kale *ekibonerezo bwe kyajja,* baabuna emiwabo mu nsi. Abaffe, waaliwo obuwonero?

وَكَمْ اَهْلَكْنَا قَبْلَهُمْ مِّنْ قَرْنٍ هُمْ اَشَدُّ مِنْهُمْ بَطْشًا فَنَقَّبُوْا فِي الْبِلَادِ ؕ هَلْ مِنْ مَّحِيْصٍ ﴿٣٧﴾

38. Mazima mw'ekyo mulimu okubuulirira eri oyo alina omutima, oba atega amatu era nga assaayo omwoyo.

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَذِكْرٰى لِمَنْ كَانَ لَهٗ قَلْبٌ اَوْ اَلْقَى السَّمْعَ وَهُوَ شَهِيْدٌ ﴿٣٨﴾

39. Era mazima twatonda eggulu n'ensi n'ebiri wakati wa byombi mu biseera mukaaga, naye tetwatuukwako bukoowu bwonna.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ ۖ وَّمَا مَسَّنَا مِنْ لُّغُوْبٍ ﴿٣٩﴾

40. Kale ggwe gumiikiriza kw'ebyo bye boogera era otendereze n'amatendo ga Mukama wo, nga enjuba tennavaayo n'awo nga tennagwa.

فَاصْبِرْ عَلٰى مَا يَقُوْلُوْنَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ قَبْلَ طُلُوْعِ الشَّمْسِ وَقَبْلَ الْغُرُوْبِ ﴿٤٠﴾

41.Era mutenderezenga ne mu kiro, n'oluvannyuma lw'okuvuunama *mu swala.*

وَمِنَ الَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَاَدْبَارَ السُّجُوْدِ ﴿٤١﴾

42. Era wuliriza! Olunaku omukoowoozi lw'alikoowoola nga ayima mu kifo eky'okumpi,

وَاسْتَمِعْ يَوْمَ يُنَادِ الْمُنَادِ مِنْ مَّكَانٍ قَرِيْبٍ ﴿٤٢﴾

43. *Olwo* lwe lunaku lwe baliwulira olubwatuka olw'amazima, olwo nno lwe lunaku lw'okuva *mu ntaana.*

يَّوْمَ يَسْمَعُوْنَ الصَّيْحَةَ بِالْحَقِّ ط ذٰلِكَ يَوْمُ الْخُرُوْجِ ﴿٤٣﴾

44. Mazima Ffe tuwa obulamu era Ffe tufiisa era gye tuli y'eri obuddo.

اِنَّا نَحْنُ نُحْيٖ وَنُمِيْتُ وَاِلَيْنَا الْمَصِيْرُ ﴿٤٤﴾

45. Olunaku ensi lw'eribaabikako *balijja* buteesagga. Okwo nno kwe kukung'aanya okwangu ennyo gye tuli.

يَوْمَ تَشَقَّقُ الْاَرْضُ عَنْهُمْ سِرَاعًا ط ذٰلِكَ حَشْرٌ عَلَيْنَا يَسِيْرٌ ﴿٤٥﴾

46. Ffe tumanyi bulungi ebyo bye boogera, era ggwe toli mukasi ku bo. Kale buulirira ne Kur'āni oyo atya okulabula kwange.

نَحْنُ اَعْلَمُ بِمَا يَقُوْلُوْنَ وَمَآ اَنْتَ عَلَيْهِمْ بِجَبَّارٍ قف فَذَكِّرْ بِالْقُرْاٰنِ مَنْ يَّخَافُ وَعِيْدِ ﴿٤٦﴾



سُوْرَةُ الذّٰرِيٰتِ مَكِّيَّةٌ ٥١ — أياتها ٦١ — ركوعاتها ٣

## AL-DHARIYAT

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

وَالذّٰرِيٰتِ ذَرْوًا ②

2. Njuliza ebyo ebisaasaanya olusaasaanya,

فَالْحٰمِلٰتِ وِقْرًا ③

3. Era *njuliza* n'ebyo ebyetikka ebizito,

فَالْجٰرِيٰتِ يُسْرًا ④

4. N'ebyo ebidduka ekimpoowooze,

فَالْمُقَسِّمٰتِ اَمْرًا ⑤

5. N'oluvannyuma *njuliza* n'ebigabanya olw'ekiragiro,

اِنَّمَا تُوْعَدُوْنَ لَصَادِقٌ ⑥

6. Mazima ddala ebyo bye musuubizibwa bya mazima;

وَّاِنَّ الدِّيْنَ لَوَاقِعٌ ⑦

7. Era ddala okulamula, mazima kwa kubaawo.

وَالسَّمَآءِ ذَاتِ الْحُبُكِ ⑧

8. Era njuliza obwengula obujjude amakubo,

اِنَّكُمْ لَفِيْ قَوْلٍ مُّخْتَلِفٍ ⑨

9. Mazima ddala muli ku kigambo ekitatabagana.

يُّؤْفَكُ عَنْهُ مَنْ اُفِكَ ⑩

10. Awugulwa ku *mazima* y'oyo *asaanye* okuwugulwa.

قُتِلَ الْخَرّٰصُوْنَ ⑪

11. Abalimba bakolimirwe!

الَّذِيْنَ هُمْ فِيْ غَمْرَةٍ سَاهُوْنَ ⑫

12. Abo abali mu butamanya obw'ewala, abatafaayo.

يَسْـَٔلُوْنَ اَيَّانَ يَوْمُ الدِّيْنِ ⑬

13. Abeebuuza nti: Olunaku lw'Okulamula lulibaawo ddi?

يَوْمَ هُمْ عَلَى النَّارِ يُفْتَنُوْنَ ⑭

14. *Bagambe nti:* Lwe lunaku lwe balibonerezebwa mu muliro.

ذُوْقُوْا فِتْنَتَكُمْ ۭ هٰذَا الَّذِيْ كُنْتُمْ بِهٖ تَسْتَعْجِلُوْنَ ⑮

15. *Baligambibwa nti:* Muloze ku *kibonerezo* ky'enkwe zammwe. Kino nno kye mwali muwujjirira.

اِنَّ الْمُتَّقِيْنَ فِيْ جَنّٰتٍ وَّعُيُوْنٍ ⑯

16. Mazima abatya Allah be baliba mu nsuku n'ensulo,

اٰخِذِيْنَ مَآ اٰتٰىهُمْ رَبُّهُمْ ۭ اِنَّهُمْ كَانُوْا قَبْلَ ذٰلِكَ مُحْسِنِيْنَ ⑰

17. Nga beefunira ebyo Mukama waabwe bye yabawa. Mazima bo n'olubereberye lw'ekyo baali bakozi ba birungi.

كَانُوْا قَلِيْلًا مِّنَ الَّيْلِ مَا يَهْجَعُوْنَ ⑱

18. Baalinga beebaka katono ekiro.

وَبِالْاَسْحَارِ هُمْ يَسْتَغْفِرُوْنَ ⑲

19. Era nga basaba n'okusonyiyibwa mu matulutulu,

وَفِيْٓ اَمْوَالِهِمْ حَقٌّ لِّلسَّآئِلِ وَالْمَحْرُوْمِ ﴿٢٠﴾

20. Era nga ne mu by'obugagga bwabwe mulimu *omutemwa* omukakafu olw'oyo asaba n'oyo atasobola kusaba.

وَفِي الْاَرْضِ اٰيٰتٌ لِّلْمُوْقِنِيْنَ ﴿٢١﴾

21. Era mu nsi mulimu obubonero eri abo abalina obukakafu,

وَفِيْٓ اَنْفُسِكُمْ ؕ اَفَلَا تُبْصِرُوْنَ ﴿٢٢﴾

22. Ne mu mmwe bennyini. Abaffe, temulaba?

وَفِي السَّمَآءِ رِزْقُكُمْ وَمَا تُوْعَدُوْنَ ﴿٢٣﴾

23. Era mu ggulu y'eri ebigabibwa byammwe n'ebyo bye musuubizibwa.

فَوَرَبِّ السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ اِنَّهٗ لَحَقٌّ مِّثْلَ مَآ اَنَّكُمْ تَنْطِقُوْنَ ﴿٢٤﴾

24. Kale mu mazima g'Omutonzi w'eggulu n'ensi, *Kur'āni* ddala ntuufu nga *bwe kiri ekituufu nti* nammwe mwogera.

**Ruku 2**

هَلْ اَتٰىكَ حَدِيْثُ ضَيْفِ اِبْرٰهِيْمَ الْمُكْرَمِيْنَ ﴿٢٥﴾

25. Abaffe, watuukwako ebyafa ku bagenyi ba Ibrāhīmu ab'ekitiibwa?

اِذْ دَخَلُوْا عَلَيْهِ فَقَالُوْا سَلٰمًا ؕ قَالَ سَلٰمٌ ۚ قَوْمٌ مُّنْكَرُوْنَ ﴿٢٦﴾

26. Awo bwe baayingira gy'ali, kale baagamba nti: Mirembe! Naddamu nti: Mirembe! *Anti bonna baali* bantu bagwiira.

فَرَاغَ اِلٰٓى اَهْلِهٖ فَجَآءَ بِعِجْلٍ سَمِيْنٍ ﴿٢٧﴾

27. Kale yeemulula n'agenda eri ab'omu maka ge, n'aleeta *ennyama y'*ennyana ensava *enjokye.*

فَقَرَّبَهٗٓ اِلَيْهِمْ قَالَ اَلَا تَاْكُلُوْنَ ﴿٢٨﴾

28. N'agibasembereza, n'agamba nti: Abaffe , temuulyeko?

فَاَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيْفَةً ؕ قَالُوْا لَا تَخَفْ ؕ وَبَشَّرُوْهُ بِغُلٰمٍ عَلِيْمٍ ﴿٢٩﴾

29. Olwo yawulira muli nga abatidde. Nebagamba nti: Totya. Olwo nebamuwa amawulire ag'essanyu ag'omwana ow'obulenzi alina obumanyi.

فَاَقْبَلَتِ امْرَاَتُهٗ فِيْ صَرَّةٍ فَصَكَّتْ وَجْهَهَا وَقَالَتْ عَجُوْزٌ عَقِيْمٌ ﴿٣٠﴾

30. Olwo ne mukyala we yasembera ng'eno bw'akungiriza nga bwe yeekuba mu maaso ge, n'agamba nti: *Nze* omukadde, omugumba !

قَالُوْا كَذٰلِكِ ۙ قَالَ رَبُّكِ ؕ اِنَّهٗ هُوَ الْحَكِيْمُ الْعَلِيْمُ ﴿٣١﴾

31. Baddamu nti : Bw'atyo Mukama wo bw'agambye. Ddala Ye ye Mugezi ennyo, Omumanyi wa byonna.

**Juzu 27**

قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ اَيُّهَا الْمُرْسَلُوْنَ ﴿٣٢﴾

32. *Ibrāhīmu* n'agamba nti: *Ddala* mujjiridde nsonga ki, abange mmwe abatumiddwa?

قَالُوْٓا اِنَّآ اُرْسِلْنَآ اِلٰى قَوْمٍ مُّجْرِمِيْنَ ﴿٣٣﴾

33. Nebaddamu nti: Ddala tutumiddwa eri abantu aboonoonyi,

لِنُرْسِلَ عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّنْ طِيْنٍ ﴿٣٤﴾

34. Tulyooke tubasuuleko oluyinjayinja,

مُّسَوَّمَةً عِنْدَ رَبِّكَ لِلْمُسْرِفِيْنَ ﴿٣٥﴾

35. Olulambiddwako okuva eri Mukama wo olw'abasusse *mu bubi.*

36. Kale twaggyamu abakkiriza abaakirimu,

فَأَخْرَجْنَا مَنْ كَانَ فِيهَا مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٣٦﴾

37. Naye tetwakisangamu, okuggyako enju emu *yokka* ey'Abasiraamu.

فَمَا وَجَدْنَا فِيهَا غَيْرَ بَيْتٍ مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٣٧﴾

38. Era twakirekamu eky'okulabirako ku lw'abo abatya ekibonerezo ekirumya.

وَتَرَكْنَا فِيهَا آيَةً لِلَّذِينَ يَخَافُونَ الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ﴿٣٨﴾

39. Era ne mu *byafa* ku Mūsa *mwalimu eky'okuyiga.* Awo bwe twamutuma eri Farāwo n'obukakafu obw'olwaatu.

وَفِي مُوسَىٰ إِذْ أَرْسَلْنَاهُ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ بِسُلْطَانٍ مُبِينٍ ﴿٣٩﴾

40. Kale *Farāwo* n'akubayo mabega n'a bakungu be n'agamba nti: Mulogo oba mulalu.

فَتَوَلَّىٰ بِرُكْنِهِ وَقَالَ سَاحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ﴿٤٠﴾

41. Kale twamubonereza n'amagye ge netubasuula mu nnyanja nga ye y'anenyezebwa.

فَأَخَذْنَاهُ وَجُنُودَهُ فَنَبَذْنَاهُمْ فِي الْيَمِّ وَهُوَ مُلِيمٌ ﴿٤١﴾

42. Era n'ebyafa ku ba 'Ādi mulimu *eky'okulabirako.* Awo bwe twabasindikira kibuyaga azikiriza,

وَفِي عَادٍ إِذْ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ الرِّيحَ الْعَقِيمَ ﴿٤٢﴾

43. Ataataliza kintu kyonna kye yatuukako, wabula yakifuula ng'eggumba erimerengufu.

مَا تَذَرُ مِنْ شَيْءٍ أَتَتْ عَلَيْهِ إِلَّا جَعَلَتْهُ كَالرَّمِيمِ ﴿٤٣﴾

44. Era ne mu *byafa ku* ba Thamūda *byalimu eky'okulabirako.* Awo bwe baagambibwa nti: Mweyagalemu okumala akaseera.

وَفِي ثَمُودَ إِذْ قِيلَ لَهُمْ تَمَتَّعُوا حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٤٤﴾

45. Kale nebajeemera ekiragiro kya Mukama waabwe, olwo okubwatuka nekubakangavvula nga nabo balaba.

فَعَتَوْا عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ فَأَخَذَتْهُمُ الصَّاعِقَةُ وَهُمْ يَنْظُرُونَ ﴿٤٥﴾

46. Kale tebaasobola kusituka wadde tebeerwanako.

فَمَا اسْتَطَاعُوا مِنْ قِيَامٍ وَمَا كَانُوا مُنْتَصِرِينَ ﴿٤٦﴾

47. Era *twazikiriza* n'abantu ba Nūhu olubereberye *lwa bano.* Ddala nabo baali bantu bajeemu.

وَقَوْمَ نُوحٍ مِنْ قَبْلُ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا فَاسِقِينَ ﴿٤٧﴾

**Ruku 3**

48. Era n'eggulu Ffe twalikola n'amaanyi era ddala tukyaligaziya.

وَالسَّمَاءَ بَنَيْنَاهَا بِأَيْدٍ وَإِنَّا لَمُوسِعُونَ ﴿٤٨﴾

49. Era n'ensi Ffe twagyaliira, ye nga tuli baalirizi balungi nnyo!

وَالْأَرْضَ فَرَشْنَاهَا فَنِعْمَ الْمَاهِدُونَ ﴿٤٩﴾

50. Era mu buli kimu twakolamu omugogo *gw'ekisajja n'ekikazi,* mulyooke mufumiitirize.

وَمِنْ كُلِّ شَيْءٍ خَلَقْنَا زَوْجَيْنِ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٥٠﴾

51. Kale muddukire eri Allah. Mazima nze Mulabuzi wammwe ow'olwaatu ava gy'ali.

فَفِرُّوْا إِلَى اللّٰهِ ۖ إِنِّي لَكُمْ مِنْهُ نَذِيرٌ مُبِينٌ ﴿٥١﴾

52. Era temuteekangawo musinzibwa mulala awamu ne Allah. Mazima nze Mulabuzi wammwe ow'olwaatu ava gy'ali.

وَلَا تَجْعَلُوْا مَعَ اللّٰهِ إِلٰهًا اٰخَرَ ۖ إِنِّي لَكُمْ مِنْهُ نَذِيرٌ مُبِينٌ ﴿٥٢﴾

53. Bwe kityo era n'abaabasooka tebaatuukibwangako Mubaka yenna, wabula baagambanga nti: Mulogo oba mulalu.

كَذٰلِكَ مَا أَتَى الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ مِنْ رَسُولٍ إِلَّا قَالُوْا سَاحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ﴿٥٣﴾

54. Abaffe, baakuutiragana ku kyo? *Nedda,* wabula bo bantu bajeemu.

أَتَوَاصَوْا بِهِ ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُونَ ﴿٥٤﴾

55. Kale ggwe baleke, kuba si ggwe onenyezebwa.

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ فَمَا أَنْتَ بِمَلُومٍ ﴿٥٥﴾

56. Naye buulirira, kuba ddala okubuulirira kugasa *nnyo* abakkiriza.

وَذَكِّرْ فَإِنَّ الذِّكْرٰى تَنْفَعُ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٥٦﴾

57. Era saatonda Majinni na bantu wabula lwa kunsinza.

وَمَا خَلَقْتُ الْجِنَّ وَالْإِنْسَ إِلَّا لِيَعْبُدُوْنِ ﴿٥٧﴾

58. Nze seetaaga *kuweebwa* kya kulya kyonna okuva gye bali, wadde seetaaga bo kundiisa.

مَا أُرِيدُ مِنْهُمْ مِنْ رِزْقٍ وَمَا أُرِيدُ أَنْ يُطْعِمُوْنِ ﴿٥٨﴾

59. Mazima Allah ye Ssaabagabi, Nannyini buyinza, Ow'amaanyi ennyo.

إِنَّ اللّٰهَ هُوَ الرَّزَّاقُ ذُو الْقُوَّةِ الْمَتِينُ ﴿٥٩﴾

60. Naye ddala abo aboonoonyi balina omutemwa ogufaananira ddala n'omutemwa gwa bannaabwe *eb'edda,* kale baleme kumbuguutanya.

فَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوْا ذَنُوبًا مِثْلَ ذَنُوبِ أَصْحَابِهِمْ فَلَا يَسْتَعْجِلُوْنِ ﴿٦٠﴾

61. Kale zibasanze abo abatakkiriza, olw'olunaku lwabwe olwo lwe baasuubizibwa!

فَوَيْلٌ لِلَّذِينَ كَفَرُوْا مِنْ يَوْمِهِمُ الَّذِي يُوعَدُوْنَ ﴿٦١﴾ ع




## سُوْرَةُ الطُّوْرِ مَكِّيَّةٌ ٥٢

ركوعاتها ٢ — آياتها ٥٠

## AL-ṬŪR

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Njuliza *olusozi* Ṭūr,

وَالطُّوْرِ ②

3. N'Ekitabo ekyawandiikibwa

وَكِتٰبٍ مَّسْطُوْرٍ ③

4. Ku bipande ebyanjuluze,

فِيْ رَقٍّ مَّنْشُوْرٍ ④

5. N'Ennyumba etabeerera awo,

وَّالْبَيْتِ الْمَعْمُوْرِ ⑤

6. N'akasolya akawanike,

وَالسَّقْفِ الْمَرْفُوْعِ ⑥

7. N'ennyanja efuukuuse,

وَالْبَحْرِ الْمَسْجُوْرِ ⑦

8. Mazima ekibonerezo kya Mukama wo ddala kya kubaawo;

اِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ لَوَاقِعٌ ⑧

9. Tewali ayinza kukiziyiza.

مَّا لَهٗ مِنْ دَافِعٍ ⑨

10. Olunaku eggulu lwe lirisambattuka olusambattuka olw'amaanyi,

يَّوْمَ تَمُوْرُ السَّمَآءُ مَوْرًا ⑩

11. N'agasozi galitambula olutambula,

وَّتَسِيْرُ الْجِبَالُ سَيْرًا ⑪

12. Kale kw'olwo abaalimbisa ziribasanga,

فَوَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ⑫

13. Abo abaalinga mu kubalaata nga beezannyira.

الَّذِيْنَ هُمْ فِيْ خَوْضٍ يَّلْعَبُوْنَ ⑬

14. Olunaku lwe balisindikibwa mu muliro olusindika,

يَوْمَ يُدَعُّوْنَ اِلٰى نَارِ جَهَنَّمَ دَعًّا ⑭

15. *Baligambibwa nti:* Guno gwe muliro gwe mwalimbisanga.

هٰذِهِ النَّارُ الَّتِيْ كُنْتُمْ بِهَا تُكَذِّبُوْنَ ⑮

16. Abaffe, era kuno kubuzaabuza oba era mmwe temulaba?

اَفَسِحْرٌ هٰذَآ اَمْ اَنْتُمْ لَا تُبْصِرُوْنَ ⑯

17. Kale muguyingire. Bwe munaagumiikiriza oba bwe mutaagumiikirize, ky'ekimu gye muli. Mazima musasulwa lw'ebyo bye mwakolanga.

اِصْلَوْهَا فَاصْبِرُوْٓا اَوْ لَا تَصْبِرُوْا ۚ سَوَآءٌ عَلَيْكُمْ ۖ اِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ⑰

18. Mazima abatya Allah be baliba mu Janna n'amasanyu amajjuvu,

اِنَّ الْمُتَّقِيْنَ فِيْ جَنّٰتٍ وَّنَعِيْمٍ ⑱

19. Nga beeyagalira mw'ebyo Mukama waabwe by'abawadde, era Mukama waabwe alibawonya ekibonerezo ky'omuliro.

فٰكِهِيْنَ بِمَآ اٰتٰىهُمْ رَبُّهُمْ ۚ وَوَقٰىهُمْ رَبُّهُمْ عَذَابَ الْجَحِيْمِ ⑲

20. *Baligambibwa nti:* Mulye era munywe n'essanyu *nga y'empeera* y'ebyo bye mwakolanga,

كُلُوْا وَاشْرَبُوْا هَنِيْٓـًٔا بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٢٠﴾

21. Nga bagalaamiridde ku ntebe empunde ezitegekeddwa mu nnyiriri. Era tulibafumbiza abakyala amakula ab'amaaso ag'endege.

مُتَّكِـِٕيْنَ عَلٰى سُرُرٍ مَّصْفُوْفَةٍ ۚ وَزَوَّجْنٰهُمْ بِحُوْرٍ عِيْنٍ ﴿٢١﴾

22. Naye abo abakkiriza n'ezzadde lyabwe nelibagoberera mu bukkiriza, naffe tulibasisinkanya n'ezzadde lyabwe. Era tetulikendeeza kantu konna ku bikolwa byabwe. Buli muntu y'aliba omusingo gw'ebyo bye yakolanga.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَاتَّبَعَتْهُمْ ذُرِّيَّتُهُمْ بِاِيْمَانٍ اَلْحَقْنَا بِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَمَآ اَلَتْنٰهُمْ مِّنْ عَمَلِهِمْ مِّنْ شَيْءٍ ۗ كُلُّ امْرِئٍۢ بِمَا كَسَبَ رَهِيْنٌ ﴿٢٢﴾

23. Era tulibongera ebibala n'ennyama *eya buli ngeri* mw'ebyo bye balyagalanga.

وَاَمْدَدْنٰهُمْ بِفَاكِهَةٍ وَّلَحْمٍ مِّمَّا يَشْتَهُوْنَ ﴿٢٣﴾

24. Baliweerezaganya ekikopo *ky'ekyokunywa* ekitaleeta bya swakaba wadde okwonoona.

يَتَنَازَعُوْنَ فِيْهَا كَاْسًا لَّا لَغْوٌ فِيْهَا وَلَا تَاْثِيْمٌ ﴿٢٤﴾

25. Era balyetooloolwamu abavubuka baabwe, abalibanga luulu enkusike.

وَيَطُوْفُ عَلَيْهِمْ غِلْمَانٌ لَّهُمْ كَاَنَّهُمْ لُؤْلُؤٌ مَّكْنُوْنٌ ﴿٢٥﴾

26. Era baliyolekagana bokka na bokka nga beewuunaganya.

وَاَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلٰى بَعْضٍ يَّتَسَآءَلُوْنَ ﴿٢٦﴾

27. Nga bwe bagamba nti: Ddala oluberberye bwe twabanga mu baffe twatyanga nnyo *Allah okutusunguwalira.*

قَالُوْٓا اِنَّا كُنَّا قَبْلُ فِيْٓ اَهْلِنَا مُشْفِقِيْنَ ﴿٢٧﴾

28. Kale ne Allah n'aba wa kisa gye tuli n'atuwonya ekibonerezo ky'olubabu.

فَمَنَّ اللّٰهُ عَلَيْنَا وَوَقٰىنَا عَذَابَ السَّمُوْمِ ﴿٢٨﴾

29. Mazima n'olubereberye, ffe Ye gwe twalaajaniranga. Ddala Ye ye Mulungi ennyo, ow'ekisa ekingi.

اِنَّا كُنَّا مِنْ قَبْلُ نَدْعُوْهُ ۭ اِنَّهٗ هُوَ الْبَرُّ الرَّحِيْمُ ﴿٢٩﴾ ع

**Ruku 2**

30. Kale buulirira. Kuba olw'okusaasira kwa Mukama wo, toli mulaguzi wadde toli mugwi wa ddalu.

فَذَكِّرْ فَمَآ اَنْتَ بِنِعْمَتِ رَبِّكَ بِكَاهِنٍ وَّلَا مَجْنُوْنٍ ﴿٣٠﴾

31. Kazzi bagamba nti: Muyiiya wa bitontome, tumulindiriza kiseera eky'akabi?

اَمْ يَقُوْلُوْنَ شَاعِرٌ نَّتَرَبَّصُ بِهٖ رَيْبَ الْمَنُوْنِ ﴿٣١﴾

32. Gamba nti: Kale mulindirire! Nange ndi wamu nammwe mu balindirira.

قُلْ تَرَبَّصُوْا فَاِنِّيْ مَعَكُمْ مِّنَ الْمُتَرَبِّصِيْنَ ﴿٣٢﴾

33. Abaffe, amagezi gaabwe ge gabalagira kino oba bo bantu bajeemu bujeemu?

أَمْ تَأْمُرُهُمْ أَحْلَامُهُم بِهَٰذَا ۚ أَمْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُونَ ٣٣

34. Nandiki, bagamba nti: *Kur'āni* y'eyagiyiiya ? Ddala *bo* si ba kukkiriza.

أَمْ يَقُولُونَ تَقَوَّلَهُ ۚ بَل لَّا يُؤْمِنُونَ ٣٤

35. Kale *nabo* baleeteyo ekigambo ekiringa kino, obanga boogera mazima.

فَلْيَأْتُوا بِحَدِيثٍ مِّثْلِهِ إِن كَانُوا صَادِقِينَ ٣٥

36. Nandiki, baatondebwa lwa bweerere oba bo be batonzi ?

أَمْ خُلِقُوا مِنْ غَيْرِ شَيْءٍ أَمْ هُمُ الْخَالِقُونَ ٣٦

37. Nandiki be baatonda eggulu n'ensi? Nedda, tebalina bukakafu.

أَمْ خَلَقُوا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ ۚ بَل لَّا يُوقِنُونَ ٣٧

38. Abaffe, *bo* be balina amawanika ga Mukama wo, oba *bo* be balabirizi *ba go?*

أَمْ عِندَهُمْ خَزَائِنُ رَبِّكَ أَمْ هُمُ الْمُصَيْطِرُونَ ٣٨

39. Nandiki, balinawo amadaala ge bawuliririzaako *ebifa mu ggulu?* Kale omuwuliriza waabwe aleete obukakafu obw'olwaatu.

أَمْ لَهُمْ سُلَّمٌ يَسْتَمِعُونَ فِيهِ ۖ فَلْيَأْتِ مُسْتَمِعُهُم بِسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ٣٩

40. Abaffe, Ye y'alina abaana abawala, mmwe nemuba n'abalenzi?

أَمْ لَهُ الْبَنَاتُ وَلَكُمُ الْبَنُونَ ٤٠

41. Nandiki obasabye mpeera nti bazito-owererwa bbanja?

أَمْ تَسْأَلُهُمْ أَجْرًا فَهُم مِّن مَّغْرَمٍ مُّثْقَلُونَ ٤١

42. Oba balina *okumanya* kw'ebyenkiso nti *kati* bo bye bawandiika?

أَمْ عِندَهُمُ الْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ٤٢

43. Nandiki, baagala kwekoba? Anti era abatakkiriza okwekoba *kwabwe* ate kuddira bo.

أَمْ يُرِيدُونَ كَيْدًا ۖ فَالَّذِينَ كَفَرُوا هُمُ الْمَكِيدُونَ ٤٣

44. Abaffe, balinayo katonda omulala atali Allah? Omutuukirivu ye Allah ali waggulu ennyo n'ebyo bye benkanya naye!

أَمْ لَهُمْ إِلَٰهٌ غَيْرُ اللَّهِ ۚ سُبْحَانَ اللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ٤٤

45. Era bwe balaba ekibajjo ekiva waggulu nga kigwa, bagamba nti: Ebire *by'enkuba* binaatera okwetuuma.

وَإِن يَرَوْا كِسْفًا مِّنَ السَّمَاءِ سَاقِطًا يَقُولُوا سَحَابٌ مَّرْكُومٌ ٤٥

46. Kale ggwe baleke okutuusa lwe balisisinkana n'olunaku lwabwe olwo lwe balikubirwamu eraddu,

فَذَرْهُمْ حَتَّىٰ يُلَاقُوا يَوْمَهُمُ الَّذِي فِيهِ يُصْعَقُونَ ٤٦

47. Olunaku okwekoba kwabwe lwe kutaligasa n'akatono,wadde tebaliyambibwa.

يَوْمَ لَا يُغْنِي عَنْهُمْ كَيْدُهُمْ شَيْئًا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ٤٧

48. Era ddala abo abakola ebibi, balinayo n'ekibonerezo ekirala ebbali w'ekyo. Naye abasinga obungi mu bo tebamanyi.

وَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا عَذَابًا دُونَ ذَٰلِكَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٤٨

وَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ فَإِنَّكَ بِأَعْيُنِنَا ۖ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ حِينَ تَقُومُ ﴿٤٩﴾

49. Kale lindirira okusalawo kwa Mukama wo, mazima gwe oli mu bulabirizi bwaffe; era tendereza nnyo n'amatendo ga Mukama wo buli lw'ogolokoka,

وَمِنَ اللَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَإِدْبَارَ النُّجُومِ ﴿٥٠﴾

50. Era ne mu kitundu ekimu eky'ekiro mutenderezenga nnyo, n'awo emmunye-enye we zigwiira.




سُورَةُ النَّجْمِ مَكِّيَّةٌ ٥٣




## AL-NAJM

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Njuliza emmunyeenye awo nga egwa,

وَالنَّجْمِ إِذَا هَوَىٰ ﴿٢﴾

3. Munnammwe tabulanga wadde tawabanga,

مَا ضَلَّ صَاحِبُكُمْ وَمَا غَوَىٰ ﴿٣﴾

4. Era tayogera lwa kweyagalira.

وَمَا يَنْطِقُ عَنِ الْهَوَىٰ ﴿٤﴾

5. Ebyo si kirala wabula kwe kubikkulirwa okubikkulwa *Allah.*

إِنْ هُوَ إِلَّا وَحْيٌ يُوحَىٰ ﴿٥﴾

6. Ow'amaanyi amasukkirivu y'amuyigiriza,

عَلَّمَهُ شَدِيدُ الْقُوَىٰ ﴿٦﴾

7. Nannyini maanyi ag'ensusso. Bw'atyo eyatebenkera *ku Nnamulondo ye.*

ذُو مِرَّةٍ فَاسْتَوَىٰ ﴿٧﴾

8. Era *y'eyamubikkulira* nga ali ekkuzimu esingira ddala obutumbiivu.

وَهُوَ بِالْأُفُقِ الْأَعْلَىٰ ﴿٨﴾

9. N'oluvannyuma yasembera nnyo *eri Allah,* olwo ate n'akkirira *eri ebitonde*,

ثُمَّ دَنَا فَتَدَلَّىٰ ﴿٩﴾

10. Kale n'aba ng'akagwa akali ku mitego gy'obusaale ebiri, oba okumpi ennyo okusingawo.

فَكَانَ قَابَ قَوْسَيْنِ أَوْ أَدْنَىٰ ﴿١٠﴾

11. Olwo n'abikkulira Omuweereza we ebyo bye yabikkula.

فَأَوْحَىٰ إِلَىٰ عَبْدِهِ مَا أَوْحَىٰ ﴿١١﴾

12. Omwoyo *gwa Mutume* tegwalimbamu kw'ebyo bye yalaba.

مَا كَذَبَ الْفُؤَادُ مَا رَأَىٰ ﴿١٢﴾

13. Abaffe, era munaamuwakanya kw'ebyo bye yalaba?

أَفَتُمَارُونَهُ عَلَىٰ مَا يَرَىٰ ﴿١٣﴾

14. Era ddala yamulaba ne mu kukka okulala,

وَلَقَدْ رَآهُ نَزْلَةً أُخْرَىٰ ﴿١٤﴾

15. Okumpi *n'omuti gwa* Sidiri ogukomererayo.

عِنْدَ سِدْرَةِ الْمُنْتَهَىٰ ﴿١٥﴾

16. Okumpi na gwo we wali Janna y'amaka ag'olubeerera.

عِنْدَهَا جَنَّةُ الْمَأْوَىٰ ﴿١٦﴾

17. *Ekyo kyaliwo* awo ng'ekisaanikira Sidiri kigisaanikidde.

إِذْ يَغْشَى السِّدْرَةَ مَا يَغْشَىٰ ﴿١٧﴾

18. Eriiso teryawubwa wadde teryalabankana.

مَا زَاغَ الْبَصَرُ وَمَا طَغَىٰ ﴿١٨﴾

19. Mazima yalabira ddala obubonero bwa Mukama we obusingira ddala obukulu.

لَقَدْ رَأَىٰ مِنْ آيَاتِ رَبِّهِ الْكُبْرَىٰ ﴿١٩﴾

20. Abaffe, mubalabye: Lāti * ne 'Uzza? *

أَفَرَءَيْتُمُ اللَّٰتَ وَالْعُزَّىٰ ﴿٢٠﴾

21. N'omulala Manāti * owokusatu?

وَمَنَوٰةَ الثَّالِثَةَ الْأُخْرَىٰ ﴿٢١﴾

22. Abaffe, mmwe mulina ab'obulenzi, Ye alina ba buwala?

أَلَكُمُ الذَّكَرُ وَلَهُ الْأُنثَىٰ ﴿٢٢﴾

23. Mazima okwo nno kugabanya kwa kiryazaamaanyi !

تِلْكَ إِذًا قِسْمَةٌ ضِيزَىٰ ﴿٢٣﴾

24. Ago si kirala wabula mannya bunnya ge mwatuuma mmwe ne bakitammwe. Allah tagassangako bukakafu bwonna. Tebagoberera kirala wabula kuteebereza, n'ebyo emyoyo *gyabwe* bye gyagala; so nga ddala baatuukibwako obulung'amu obwava eri Mukama waabwe.

إِنْ هِيَ إِلَّا أَسْمَاءٌ سَمَّيْتُمُوهَا أَنتُمْ وَآبَاؤُكُم مَّا أَنزَلَ اللَّهُ بِهَا مِن سُلْطَانٍ ۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ وَمَا تَهْوَى الْأَنفُسُ ۖ وَلَقَدْ جَاءَهُم مِّن رَّبِّهِمُ الْهُدَىٰ ﴿٢٤﴾

25. Abaffe, omuntu ayinza okufuna buli kye yeegomba?

أَمْ لِلْإِنسَانِ مَا تَمَنَّىٰ ﴿٢٥﴾

26. Kale eby'enkomerero n'eby'oku *nsi* bya Allah.

فَلِلَّهِ الْآخِرَةُ وَالْأُولَىٰ ﴿٢٦﴾

**Ruku 2**

27. Ye ba malayika bameka abali mu ggulu *naye nga* okuwolereza kwabwe tekugasa n'akatono, wabula luvannyuma nga Allah amaze kukkiriza oyo gw'aba ayagadde era ng'asiimye?

وَكَم مِّن مَّلَكٍ فِي السَّمَاوَاتِ لَا تُغْنِي شَفَاعَتُهُمْ شَيْئًا إِلَّا مِن بَعْدِ أَن يَأْذَنَ اللَّهُ لِمَن يَشَاءُ وَيَرْضَىٰ ﴿٢٧﴾

28. Mazima abo abatakkiriza nkomerero ddala be batuuma ba malayika amannya g'ekikazi,

إِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ لَيُسَمُّونَ الْمَلَائِكَةَ تَسْمِيَةَ الْأُنثَىٰ ﴿٢٨﴾

29. So nga ekyo tebalina kye bakimanyiiko. Tebagoberera kirala wabula okuteebeeka; naye ddala okuteebeeka tekugasa n'akatono awali amazima.

وَمَا لَهُم بِهِ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ ۖ وَإِنَّ الظَّنَّ لَا يُغْنِي مِنَ الْحَقِّ شَيْئًا ﴿٢٩﴾

30. Kale leka oyo akuba amabega eri Okubuulirira kwaffe era atanoonya kirala okuggyako obulamu bw'ensi.

فَأَعْرِضْ عَن مَّن تَوَلَّىٰ عَن ذِكْرِنَا وَلَمْ يُرِدْ إِلَّا الْحَيَاةَ الدُّنْيَا ﴿٣٠﴾

31. Awo bo we bakoma mu kumanya. Mazima Mukama wo y'asinga okumanya oyo abuze ku kkubo lye era y'asinga okumanya oyo agoberera obulung'amu.

ذَٰلِكَ مَبْلَغُهُم مِّنَ الْعِلْمِ ۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِ وَهُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ اهْتَدَىٰ ﴿٣١﴾

32. Era byonna ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi bya Allah, n'ekivaamu asasula abaayonoona okusinziira ku bye baakola; n'asasula n'abo abakola ebirungi *ng'abasasula* ebyo ebisingira ddala obulungi.

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ لِيَجْزِيَ الَّذِينَ أَسَاءُوا بِمَا عَمِلُوا وَيَجْزِيَ الَّذِينَ أَحْسَنُوا بِالْحُسْنَى ﴿٣٢﴾

---

53:20,21 **Ago gaali masanamu ga Bawarabu aba Quraishi gebaasinganga okwagala.*

33. Abo abeewalira ddala ebibi ebinene n'ebyambyoone—okuggyako obusobyosobyo *obuyitira* — mazima Mukama wo ye Nannyini kusonyiwa okugazi. Ye mmwe y'asinga okubategeera *okuviira ddala* awo we yabatondera mu nsi era n'awo nga mukyali ttutumba mu mbuto za bannyammwe. Kale nno temwetukuzatukuzanga, Ye y'asinga okumanya oyo atya Allah.

الَّذِينَ يَجْتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ الْإِثْمِ وَالْفَوَٰحِشَ إِلَّا اللَّمَمَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ وَٰسِعُ الْمَغْفِرَةِ ۚ هُوَ أَعْلَمُ بِكُمْ إِذْ أَنشَأَكُم مِّنَ الْأَرْضِ وَإِذْ أَنتُمْ أَجِنَّةٌ فِي بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمْ ۖ فَلَا تُزَكُّوٓا أَنفُسَكُمْ ۖ هُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ اتَّقَىٰٓ ﴿٣٣﴾

**Ruku 3**

34. Abaffe, omulabye oyo akubayo amabega,

أَفَرَءَيْتَ الَّذِي تَوَلَّىٰ ﴿٣٤﴾

35. N'atoola katono, n'akodowala?

وَأَعْطَىٰ قَلِيلًا وَأَكْدَىٰٓ ﴿٣٥﴾

36. Abaffe, alinayo okumanya kw'ebyenkiso, bw'atyo asobola okulaba *ebijja?*

أَعِندَهُۥ عِلْمُ الْغَيْبِ فَهُوَ يَرَىٰٓ ﴿٣٦﴾

37. Abaffe, teyategeezebwa kw'ebyo ebiri mu biwandiiko bya Mūsa

أَمْ لَمْ يُنَبَّأْ بِمَا فِي صُحُفِ مُوسَىٰ ﴿٣٧﴾

38. Ne Ibrāhīmu oyo eyatuukiriza *endagaano?*

وَإِبْرَٰهِيمَ الَّذِي وَفَّىٰٓ ﴿٣٨﴾

39. Nti tewali mwetissi yenna alyetikka buzito bwa mulala;

أَلَّا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ﴿٣٩﴾

40. Era nti omuntu talifuna *kyonna* okuggyako ekyo ky'atakabanidde;

وَأَن لَّيْسَ لِلْإِنسَٰنِ إِلَّا مَا سَعَىٰ ﴿٤٠﴾

41. Era nti ddala okufuba kwe mangu nnyo kujja kulabwa;

وَأَنَّ سَعْيَهُۥ سَوْفَ يُرَىٰ ﴿٤١﴾

42. N'oluvannyuma alisasulwa empeera enzijuvu;

ثُمَّ يُجْزَىٰهُ الْجَزَآءَ الْأَوْفَىٰ ﴿٤٢﴾

43. Era ddala eri Mukama wo y'eri enkomerero *ya buli kimu;*

وَأَنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ الْمُنتَهَىٰ ﴿٤٣﴾

44. Era nti ddala Ye y'asesa era y'akaabya;

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَضْحَكَ وَأَبْكَىٰ ﴿٤٤﴾

45. Era nti ddala Ye y'afiisa era y'awa obulamu;

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَمَاتَ وَأَحْيَا ﴿٤٥﴾

46. Era nti ddala Ye y'eyatonda ebibiri ebibiri, ekisajja n'ekikazi,

وَأَنَّهُۥ خَلَقَ الزَّوْجَيْنِ الذَّكَرَ وَالْأُنثَىٰ ﴿٤٦﴾

47. Okuva mu ttondo ly'amazzi agazaala awo nga liyiibbwa;

مِن نُّطْفَةٍ إِذَا تُمْنَىٰ ﴿٤٧﴾

48. Era nti ddala n'okutonda kw'oluvannyuma kuli ku Ye;

وَأَنَّ عَلَيْهِ النَّشْأَةَ الْأُخْرَىٰ ﴿٤٨﴾

49. Era nti ddala Ye y'agaggawaza era y'amatiza;

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَغْنَىٰ وَأَقْنَىٰ ﴿٤٩﴾

50. Era nti ddala Ye Mukama *w'emmunyeenye* Shi'rā;

وَأَنَّهُۥ هُوَ رَبُّ الشِّعْرَىٰ ﴿٥٠﴾

51. Era nti ddala y'eyazikiriza aba 'Ādi abaasooka,

وَأَنَّهُۥٓ أَهْلَكَ عَادًا الْأُولَىٰ ﴿٥١﴾

52. N'aba Thamūda teyalekawo *n'omu,*

وَثَمُودَا فَمَا أَبْقَىٰ ﴿٥٢﴾

53. N'abantu ba Nūhu olubereberye — ddala bo baali boonoonefu nnyo, nga bajeemu nnyo —

وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا هُمْ أَظْلَمَ وَأَطْغَىٰ ﴿٥٣﴾

54. N'ebibuga ebyavuunikibwa y'eyabisuula,

وَالْمُؤْتَفِكَةَ أَهْوَىٰ ﴿٥٤﴾

55. Kale nekibisaanikira ekyo ekyabisaanikira.

فَغَشَّاهَا مَا غَشَّىٰ ﴿٥٥﴾

56. Kale ate kiki ky'owakanya ku byengera bya Mukama wo?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكَ تَتَمَارَىٰ ﴿٥٦﴾

57. Ono ye Mulabuzi ali mu Balabuzi ab'olubereberye.

هَٰذَا نَذِيرٌ مِّنَ النُّذُرِ الْأُولَىٰ ﴿٥٧﴾

58. *Essaawa* ey'okusembera esembedde.

أَزِفَتِ الْآزِفَةُ ﴿٥٨﴾

59. Teriiko ayinza kugiggyawo okuggyako Allah.

لَيْسَ لَهَا مِن دُونِ اللَّهِ كَاشِفَةٌ ﴿٥٩﴾

60. Abaffe, ekigambo kino kye mwewuunya?

أَفَمِنْ هَٰذَا الْحَدِيثِ تَعْجَبُونَ ﴿٦٠﴾

61. Nemuseka busesi, nemutakaaba?

وَتَضْحَكُونَ وَلَا تَبْكُونَ ﴿٦١﴾

62. Era ne mutafa nayo?

وَأَنتُمْ سَامِدُونَ ﴿٦٢﴾

63. Kale muvuunamire Allah era gwe mubanga musinza.

فَاسْجُدُوا لِلَّهِ وَاعْبُدُوا ﴿٦٣﴾




ركوعاتها ٣ — سُوْرَةُ الْقَمَرِ مَكِّيَّةٌ ٥٤ — اٰياتها ٥٦

## AL-QAMAR

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Essaawa esembedde, n'omwezi gwabiseemu.

اِقْتَرَبَتِ السَّاعَةُ وَانْشَقَّ الْقَمَرُ ﴿٢﴾

3. Naye *bo* bwe balaba akabonero, bakubayo mabega nebagamba nti: Bulogo bwa lutentezi.

وَاِنْ يَّرَوْا اٰيَةً يُّعْرِضُوْا وَيَقُوْلُوْا سِحْرٌ مُّسْتَمِرٌّ ﴿٣﴾

4. Nebalimbisa era nebagoberera okwagala kwabwe. Naye buli kiragiro kiba n'ekiseera ekigere.

وَكَذَّبُوْا وَاتَّبَعُوْۤا اَهْوَآءَهُمْ وَكُلُّ اَمْرٍ مُّسْتَقِرٌّ ﴿٤﴾

5. Era ddala baatuukibwako amawulire amakulu ago agalimu okulabula —

وَلَقَدْ جَآءَهُمْ مِّنَ الْاَنْۢبَآءِ مَا فِيْهِ مُزْدَجَرٌ ﴿٥﴾

6. *Nga* magezi majjuvu, naye okulabula tekugasa *gye bali.*

حِكْمَةٌۢ بَالِغَةٌ فَمَا تُغْنِ النُّذُرُ ﴿٦﴾

7. Kale ggwe baleke *okutuusa* olunaku Omukoowoozi lw'alikoowoola *abantu* eri ekintu ekitakkirizika,

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ ۘ يَوْمَ يَدْعُ الدَّاعِ اِلٰى شَيْءٍ نُّكُرٍ ﴿٧﴾

8. Amaaso gaabwe galitunula wansi. Baliva mu ntaana nga balinga enzige ezisaasaanye,

خُشَّعًا اَبْصَارُهُمْ يَخْرُجُوْنَ مِنَ الْاَجْدَاثِ كَاَنَّهُمْ جَرَادٌ مُّنْتَشِرٌ ﴿٨﴾

9. Nga beeyuna eri Omukoowoozi. Abatakkiriza baligamba nti: Luno lunaku lukakanyavu.

مُّهْطِعِيْنَ اِلَى الدَّاعِ ؕ يَقُوْلُ الْكٰفِرُوْنَ هٰذَا يَوْمٌ عَسِرٌ ﴿٩﴾

10. Abantu ba Nūhu abaabakulembera baalimbisa *obubaka* era nebalimbisa n'Omuwereza waffe, nebagamba nti mulalu era alumbiddwa *ba lubaale.*

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوْحٍ فَكَذَّبُوْا عَبْدَنَا وَقَالُوْا مَجْنُوْنٌ وَّازْدُجِرَ ﴿١٠﴾

11. Kale yasaba Mukama we nti: Ddala nze mpanguddwa, naye yamba!

فَدَعَا رَبَّهٗۤ اَنِّيْ مَغْلُوْبٌ فَانْتَصِرْ ﴿١١﴾

12. Kale netuggulawo enzigi z'ebire n'amazzi agafukumuka;

فَفَتَحْنَاۤ اَبْوَابَ السَّمَآءِ بِمَآءٍ مُّنْهَمِرٍ ﴿١٢﴾

13. Era netuvuuguula ensulo mu nsi, amazzi negasisinkana olw'ensonga eyali emaze okugerekebwa.

وَّفَجَّرْنَا الْاَرْضَ عُيُوْنًا فَالْتَقَى الْمَآءُ عَلٰۤى اَمْرٍ قَدْ قُدِرَ ﴿١٣﴾

14. Era *Nūhu* netumusitulira mu *kyombo* eky'embaawo n'emisumaali.

وَحَمَلْنٰهُ عَلٰى ذَاتِ اَلْوَاحٍ وَّدُسُرٍ ﴿١٤﴾

15. Nga kiseeyeeya na kulabirira kwaffe, nga y'empeera y'oyo eyagaanibwa.

تَجْرِيْ بِاَعْيُنِنَا ۚ جَزَآءً لِّمَنْ كَانَ كُفِرَ ﴿١٥﴾

وَلَقَد تَّرَكْنٰهَآ اٰيَةً فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿١٦﴾

16. Era mazima *ekikolwa ekyo* twakirekawo ng'akabonero; naye abaffe, waliwo ku yenna alabuka?

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِيْ وَنُذُرِ ﴿١٧﴾

17. Naye ekibonerezo kyange n'okulabula kwange byali bitya?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْاٰنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِنْ مُّدَّكِرٍ ﴿١٨﴾

18. Era ddala twafuula Kur'āni ennyangu okujjukirwa *n'okutegeera.* Naye abaffe, waliwo ku yenna afumiitiriza?

كَذَّبَتْ عَادٌ فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِيْ وَنُذُرِ ﴿١٩﴾

19. Aba 'Ādi baalimbisa *Omubaka.* Naye ekibonerezo kyange n'okulabula kwange byali bitya?

اِنَّآ اَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيْحًا صَرْصَرًا فِيْ يَوْمِ نَحْسٍ مُّسْتَمِرٍّ ﴿٢٠﴾

20. Mazima twabasindikira kibuyaga ow'essungu ku lunaku olw'ekikwa eky'olutentezi,

تَنْزِعُ النَّاسَ كَاَنَّهُمْ اَعْجَازُ نَخْلٍ مُّنْقَعِرٍ ﴿٢١﴾

21. Ng'asikambula abantu *nebagwa eri* nebaba ng'ebikolo by'emitende egikuuliddwa.

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِيْ وَنُذُرِ ﴿٢٢﴾

22. Naye ekibonerezo kyange n'okulabula kwange byali bitya?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْاٰنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِنْ مُّدَّكِرٍ ﴿٢٣﴾

23. Era ddala Kur'āni twagifuula ennyangu okukwata *n'okutegeera.* Naye abaffe, waliwo ku yenna anaagikwata *ku mwoyo?*

**Ruku 2**

كَذَّبَتْ ثَمُوْدُ بِالنُّذُرِ ﴿٢٤﴾

24. Aba Thamūda *nabo* baalimbisa Abalabuzi.

فَقَالُوْٓا اَبَشَرًا مِّنَّا وَاحِدًا نَّتَّبِعُهٗٓ اِنَّآ اِذًا لَّفِيْ ضَلٰلٍ وَّسُعُرٍ ﴿٢٥﴾

25. Ne bagamba nti: Abaffe, omuntu omu ati mu ffe gwe tuba tugoberera? Mazima olwo naffe tunaaba tuli mu bubuze na bulogovvu.

ءَاُلْقِيَ الذِّكْرُ عَلَيْهِ مِنْ بَيْنِنَا بَلْ هُوَ كَذَّابٌ اَشِرٌ ﴿٢٦﴾

26. Era ye y'assibwako Okubuulirira mu ffe fenna? Nedda, oyo mulimba, mwepansi!

سَيَعْلَمُوْنَ غَدًا مَّنِ الْكَذَّابُ الْاَشِرُ ﴿٢٧﴾

27. Enkya bajja kumanya ani mulimba, omwepansi!

اِنَّا مُرْسِلُوا النَّاقَةِ فِتْنَةً لَّهُمْ فَارْتَقِبْهُمْ وَاصْطَبِرْ ﴿٢٨﴾

28. Mazima tujja kuweereza eng'amira enkazi nga kigezo gye bali. Kale ggwe basseeko abiri era ogumiikirize.

وَنَبِّئْهُمْ اَنَّ الْمَآءَ قِسْمَةٌۢ بَيْنَهُمْ كُلُّ شِرْبٍ مُّحْتَضَرٌ ﴿٢٩﴾

29. Era bategeeze nti ddala amazzi ga kugabanyizibwa wakati waabwe naye nga buli kiseera ky'okunywa kikuumwa.

فَنَادَوْا صَاحِبَهُمْ فَتَعَاطٰى فَعَقَرَ ﴿٣٠﴾

30. Naye baakoowoola munnaabwe, n'asinziira n'agitemako amagulu.

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِيْ وَنُذُرِ ﴿٣١﴾

31. Naye ekibonerezo kyange n'okulabula kwange by'ali bitya?

اِنَّآ اَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ صَيْحَةً وَّاحِدَةً فَكَانُوْا كَهَشِيْمِ الْمُحْتَظِرِ ﴿٣٢﴾

32. Mazima twabasindikira olubwatuka lumu, nebaba ng'omuddo omukalu, ogulinnyiriddwa.

33. Era ddala Kur'āni twagifuula ennyangu okujjukira *n'okutegeera.* Naye abaffe, waliwo ku yenna afumiitiriza?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِنْ مُدَّكِرٍ ٣٣

34. N'abantu ba Lūti baalimbisa abalabuzi.

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍ بِالنُّذُرِ ٣٤

35. Mazima twabasindikira omuyaga gw'oluyinjayinja, okuggyako ab'omu maka ga Lūti; bo twabawonya nga bunaatera okukya,

إِنَّا أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ حَاصِبًا إِلَّا آلَ لُوطٍ نَجَّيْنَاهُمْ بِسَحَرٍ ٣٥

36. Nga gwe mukisa oguva gye tuli. Bwe tutyo nno bwe tusasula oyo eyeebaza.

نِعْمَةً مِنْ عِنْدِنَا كَذَٰلِكَ نَجْزِي مَنْ شَكَرَ ٣٦

37. Era ddala yabalabula ku kibonerezo kyaffe, naye nebabuusabuusa okulabula.

وَلَقَدْ أَنْذَرَهُمْ بَطْشَتَنَا فَتَمَارَوْا بِالنُّذُرِ ٣٧

38. Era ddala baagezaako okumuggya ku bagenyi be, kale netuziba amaaso gaabwe, *netubagamba nti:* Kale muloze ku kibonerezo kyange n'okulabula kwange.

وَلَقَدْ رَاوَدُوهُ عَنْ ضَيْفِهِ فَطَمَسْنَا أَعْيُنَهُمْ فَذُوقُوا عَذَابِي وَنُذُرِ ٣٨

39. Era ddala ekibonerezo eky'olutentezi kyabatuukako ku maliiri.

وَلَقَدْ صَبَّحَهُمْ بُكْرَةً عَذَابٌ مُسْتَقِرٌّ ٣٩

40. Kale muloze ku kibonerezo kyange n'okulabula kwange.

فَذُوقُوا عَذَابِي وَنُذُرِ ٤٠

41. Era ddala Kur'āni twagifuula ennyangu okujjukirwa *n'okukwata.* Naye abaffe, waliwo ku yenna anaalabuka?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِنْ مُدَّكِرٍ ٤١

**Ruku 3**

42. Era ddala abantu ba Farāwo *nabo* baatuukibwako Abalabuzi.

وَلَقَدْ جَاءَ آلَ فِرْعَوْنَ النُّذُرُ ٤٢

43. Baalimbisa obubonero bwaffe bwonna, kale netubakangavvula enkangavvula eya Kirimaanyi, Nannyini buyinza.

كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا كُلِّهَا فَأَخَذْنَاهُمْ أَخْذَ عَزِيزٍ مُقْتَدِرٍ ٤٣

44. Abaffe, abatakkiriza abammwe be basinga kw'abo? Nandiki mulinawo obuwonero *obwawandiikibwa* mu Bitabo?

أَكُفَّارُكُمْ خَيْرٌ مِنْ أُولَٰئِكُمْ أَمْ لَكُمْ بَرَاءَةٌ فِي الزُّبُرِ ٤٤

45. Kazzi bagamba nti: Ffe kibiina ekiwanguzi?

أَمْ يَقُولُونَ نَحْنُ جَمِيعٌ مُنْتَصِرٌ ٤٥

46. Naye mangu nnyo eggye *lyabwe* lijja kuwangulwa balage n'enkoona.

سَيُهْزَمُ الْجَمْعُ وَيُوَلُّونَ الدُّبُرَ ٤٦

47. Ddala Essaawa kwe kusuubizibwa kwabwe, naye Essaawa ya kabenje nnyo era nkaawu nnyo.

بَلِ السَّاعَةُ مَوْعِدُهُمْ وَالسَّاعَةُ أَدْهَىٰ وَأَمَرُّ ٤٧

48. Mazima aboonoonyi bali mu kubula na kuzoola.

إِنَّ الْمُجْرِمِينَ فِي ضَلَالٍ وَسُعُرٍ ٤٨

49. Olunaku lwe baliwalulirwa ku bwenyi bwabwe mu muliro *baligambibwa nti*: Muloze ku kukoonwako kw'omuliro.

يَوْمَ يُسْحَبُونَ فِي النَّارِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ ذُوقُوا مَسَّ سَقَرَ ٤٩

50. Mazima buli kimu twakitonda mu kigero *ekisaanidde*.

إِنَّا كُلَّ شَيْءٍ خَلَقْنَٰهُ بِقَدَرٍ ﴿٥٠﴾

51. Era ekiragiro kyaffe kiba *ekigambo* kimu ng'okutemya kw'eriiso.

وَمَآ أَمْرُنَآ إِلَّا وَٰحِدَةٌ كَلَمْحٍۭ بِٱلْبَصَرِ ﴿٥١﴾

52. Era ddala abaali bafaanana nga mmwe twabazikiriza. Abaffe, waliwo ku yenna afumiitiriza ?

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَآ أَشْيَاعَكُمْ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٥٢﴾

53. Era buli kimu kye baakola kiri mu Bitabo.

وَكُلُّ شَيْءٍ فَعَلُوهُ فِى ٱلزُّبُرِ ﴿٥٣﴾

54. Era buli kitono n'ekinene kiwandiikibwa.

وَكُلُّ صَغِيرٍ وَكَبِيرٍ مُّسْتَطَرٌ ﴿٥٤﴾

55. Mazima abatya Allah be baliba mu Janna n'emigga,

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى جَنَّٰتٍ وَنَهَرٍ ﴿٥٥﴾

56. Mu butuulo obw'amazima awali Kabaka Ow'obuyinza.

فِى مَقْعَدِ صِدْقٍ عِندَ مَلِيكٍ مُّقْتَدِرٍۭ ﴿٥٦﴾



سُورَةُ الرَّحْمٰنِ مَكِّيَّةٌ ٥٥ — رکوعاتها ٣

## AL-RAḤMĀN

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw’erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow’ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. *Allah,* Omusaasizi ennyo

اَلرَّحْمٰنُ ②

3. Y’eyayigiriza Kur’ani.

عَلَّمَ الْقُرْاٰنَ ③

4. Yatonda omuntu.

خَلَقَ الْاِنْسَانَ ④

5. N’amuyigiriza ennyinyonnyola ennambulukufu.

عَلَّمَهُ الْبَيَانَ ⑤

6. Enjuba n’omwezi bitambulira ku kubalirira.

اَلشَّمْسُ وَالْقَمَرُ بِحُسْبَانٍ ⑥

7. Era ebimera n’emiti biwulize *gy’ali.*

وَّالنَّجْمُ وَالشَّجَرُ يَسْجُدٰنِ ⑦

8. N’eggulu y’eyaliwanika era n’assaawo ekipima *buli kimu.*

وَالسَّمَآءَ رَفَعَهَا وَوَضَعَ الْمِيْزَانَ ⑧

9. Kale temukyamyanga mu kupima.

اَلَّا تَطْغَوْا فِى الْمِيْزَانِ ⑨

10. Era mutereezenga okupima mu bwenkanya ate temukendeezanga ku kipimo.

وَاَقِيْمُوا الْوَزْنَ بِالْقِسْطِ وَلَا تُخْسِرُوا الْمِيْزَانَ ⑩

11. Era n’ensi y’eyagissaawo olw’ebitonde byonna;

وَالْاَرْضَ وَضَعَهَا لِلْاَنَامِ ⑪

12. Ng’erimu ebibala *ebya buli ngeri* n’emitende egirina eng’o,

فِيْهَا فَاكِهَةٌ وَّالنَّخْلُ ذَاتُ الْاَكْمَامِ ⑫

13. *N’ebimera* eby’empeke eziriko ebikuta n’ebyakawoowo.

وَالْحَبُّ ذُو الْعَصْفِ وَالرَّيْحَانُ ⑬

14. Kale mwembi, *abantu n’Amajinni,* kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ⑭

15. Yatonda omuntu mu budongo obukalu obudoodooma obuling’anga ekibumbe ekyookye.

خَلَقَ الْاِنْسَانَ مِنْ صَلْصَالٍ كَالْفَخَّارِ ⑮

16. Era n’atonda Amajinni mu nnimi z’omuliro.

وَخَلَقَ الْجَآنَّ مِنْ مَّارِجٍ مِّنْ نَّارٍ ⑯

17. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ⑰

18. Mukama w’ebuvanjuba wombi era Mukama w’ebugwanjuba wombi .

رَبُّ الْمَشْرِقَيْنِ وَرَبُّ الْمَغْرِبَيْنِ ⑱

19. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ⑲

20. Y’akulukusa ennyanja ebbiri, *lumu* ezirisisinkana.

مَرَجَ الْبَحْرَيْنِ يَلْتَقِيٰنِ ⑳

21. *Kati* wakati wa zombi waliwo ekiziyiza kye zitayinza kubuuka.

بَيْنَهُمَا بَرْزَخٌ لَّا يَبْغِيٰنِ ﴿٢١﴾

22. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

فَبِأَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٢٢﴾

23. *Mu nnyanja* ezo zombi muvaamu luulu ne marijaani.

يَخْرُجُ مِنْهُمَا اللُّؤْلُؤُ وَالْمَرْجَانُ ﴿٢٣﴾

24. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

فَبِأَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٢٤﴾

25. N'ebyombo ebigulumidde ku nnyanja ng'agasozi bibye.

وَلَهُ الْجَوَارِ الْمُنْشَئٰتُ فِي الْبَحْرِ كَالْاَعْلَامِ ﴿٢٥﴾

26. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

فَبِأَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٢٦﴾

**Ruku 2**

27. Buli ekiri ku yo (ensi) kya kuggwawo.

كُلُّ مَنْ عَلَيْهَا فَانٍ ﴿٢٧﴾

28. Olwo wasigalewo Mukama wo yekka Kabwejungira Ow'entiisa n'Ekitiibwa.

وَّيَبْقٰى وَجْهُ رَبِّكَ ذُو الْجَلٰلِ وَالْاِكْرَامِ ﴿٢٨﴾

29. Kale mwembi kiki kye munaagaana mu byengera bya Mukama wammwe?

فَبِأَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٢٩﴾

30. Ebiri mu ggulu ne *mu* nsi byonna bisaba Ye *yekka*. Buli kiseera Ye aba ku ttendo *lya njawulo.*

يَسْـَٔلُهُ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۭ كُلَّ يَوْمٍ هُوَ فِيْ شَاْنٍ ﴿٣٠﴾

31. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

فَبِأَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٣١﴾

32. Mangu tujja kuboolekera, abange mmwe ba kirimaanyi ababiri.

سَنَفْرُغُ لَكُمْ اَيُّهَ الثَّقَلٰنِ ﴿٣٢﴾

33. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

فَبِأَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٣٣﴾

34. Abange mmwe ebibiina by'Amajinni n'abantu, obanga musobola okuyisa ensalo z'eggulu n'ensi, kale muyitewo. Naye temuyinza kuyitawo wabula lwa buyinza *bwe.*

يٰمَعْشَرَ الْجِنِّ وَالْاِنْسِ اِنِ اسْتَطَعْتُمْ اَنْ تَنْفُذُوْا مِنْ اَقْطَارِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ فَانْفُذُوْا ۭ لَا تَنْفُذُوْنَ اِلَّا بِسُلْطٰنٍ ﴿٣٤﴾

35. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

فَبِأَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٣٥﴾

36. Mwembi mujja kuweerezebwa ennimi z'omuliro ezitaleeta mukka, n'ekikomo ekisaanuuse, ate temujja kuyambagana.

يُرْسَلُ عَلَيْكُمَا شُوَاظٌ مِّنْ نَّارٍ ۙ وَّنُحَاسٌ فَلَا تَنْتَصِرٰنِ ﴿٣٦﴾

37. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

فَبِأَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٣٧﴾

38. Kale eggulu bwe liryabika, olwo liriba limyuufu ng'eddiba erimyuufu.

فَاِذَا انْشَقَّتِ السَّمَآءُ فَكَانَتْ وَرْدَةً كَالدِّهَانِ ﴿٣٨﴾

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٩﴾

39. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يُسْأَلُ عَن ذَنۢبِهِۦٓ إِنسٌ وَلَا جَآنٌّ ﴿٤٠﴾

40. Kale kw'olwo omuntu wadde ejjinni tewaliba abuuzibwa ku kibi kye.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤١﴾

41. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

يُعْرَفُ الْمُجْرِمُونَ بِسِيمَٰهُمْ فَيُؤْخَذُ بِالنَّوَاصِي وَالْأَقْدَامِ ﴿٤٢﴾

42. Aboonoonyi balimanyibwa olw'obulambe bwabwe, kale balikwatibwa mu nviiri zoomu kawompo ne ku bigere.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٣﴾

43. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byegera bya Mukama wammwe?

هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ الَّتِي يُكَذِّبُ بِهَا الْمُجْرِمُونَ ﴿٤٤﴾

44. Guno gwe muliro ogwo aboonoonyi gwe baalimbisanga.

يَطُوفُونَ بَيْنَهَا وَبَيْنَ حَمِيمٍ ءَانٍ ﴿٤٥﴾

45. Balyetooloolera wakati wa gwo ne wakati w'olweje olwesera.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٦﴾

46. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

**Ruku 3**

وَلِمَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ جَنَّتَانِ ﴿٤٧﴾

47. Naye oyo atya embuga ya Mukama we alifuna e Janna bbiri.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٨﴾

48. Kale mwembi kiki kye munaagaana mu byengera bya Mukama wammwe?

ذَوَاتَآ أَفْنَانٍ ﴿٤٩﴾

49. Nga zombi zirimu *emiti* gy'amatabi amangi.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٠﴾

50. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

فِيهِمَا عَيْنَانِ تَجْرِيَانِ ﴿٥١﴾

51. Nga mu zombi mulimu ensulo bbiri ezikulukuta.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٢﴾

52. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

فِيهِمَا مِن كُلِّ فَاكِهَةٍ زَوْجَانِ ﴿٥٣﴾

53. Mu zombi nga mulimu buli kibala nga kya ngeri bbiri bbiri.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٤﴾

54. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ فُرُشٍۭ بَطَآئِنُهَا مِنْ إِسْتَبْرَقٍ ۚ وَجَنَى الْجَنَّتَيْنِ دَانٍ ﴿٥٥﴾

55. Nga bagalaamiridde ku biwempe nga munda wa byo mulimu liiri omuzito, n'ebibala eby'e Janna zombi nga biri kumpi nnyo.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٦﴾

56. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

فِيهِنَّ قَٰصِرَٰتُ الطَّرْفِ لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَآنٌّ ﴿٥٧﴾

57. Nga mu zombi mulimu *abakazi* abakkakkamu b'amaaso, abatakoonebwangako oluberebery lwabwe muntu yenna wadde ejjinni.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٨

58. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

كَأَنَّهُنَّ الْيَاقُوتُ وَالْمَرْجَانُ ٥٩

59. Abaling'anga yaakuuti ne marijaani.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٠

60. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

هَلْ جَزَاءُ الْإِحْسَانِ إِلَّا الْإِحْسَانُ ٦١

61. Abaffe, empeera y'obulungi eyinza okuba ekirala okuggyako obulungi?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٢

62. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

وَمِنْ دُونِهِمَا جَنَّتَانِ ٦٣

63. Era n'ebbali w'e Janna zombi nga eriyo Janna endala bbiri.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٤

64. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

مُدْهَامَّتَانِ ٦٥

65. Zombi nga zirimu ebikoola ebya kiragala omukwaafu.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٦

66. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

فِيهِمَا عَيْنَانِ نَضَّاخَتَانِ ٦٧

67. Mu zombi nga mulimu ensulo bbiri ezitiiriika ennyo.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٨

68. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

فِيهِمَا فَاكِهَةٌ وَنَخْلٌ وَرُمَّانٌ ٦٩

69. Mu zombi nga mulimu ebibala *ebya buli ngeri,* n'entende n'enkomamawanga.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٠

70. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

فِيهِنَّ خَيْرَاتٌ حِسَانٌ ٧١

71. Mu zombi nga mulimu abakazi ba nnalulungi ab'empisa ennungi —

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٢

72. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

حُورٌ مَقْصُورَاتٌ فِي الْخِيَامِ ٧٣

73. Abakazi amakula abalabiririrwa mu weema —

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٤

74. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنْسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَانٌّ ٧٥

75. Abatakoonebwangako muntu yenna olubereberye lwabwe wadde ejjinni —

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٦

76. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

مُتَّكِئِينَ عَلَىٰ رَفْرَفٍ خُضْرٍ وَعَبْقَرِيٍّ حِسَانٍ ٧٧

77. Nga bagalaamiridde ku mitto egya kiragala n'ebiwempe amakula.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٨

78. Kale mwembi kiki kye munaagaana ku byengera bya Mukama wammwe?

تَبَارَكَ اسْمُ رَبِّكَ ذِي الْجَلَالِ وَالْإِكْرَامِ ٧٩ ع ٣ ١٣

79. Lya mikisa nnyo elinnya lya Mukama wo ow'Entiisa n'Ekitiibwa.



ركوعاتها ٣ سُورَةُ الْوَاقِعَةِ مَكِّيَّةٌ ٥٦ آياتها ٩٧

## AL-WAQI'ĀH

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Awo eky'okugwawo bwe kirigwawo —

اِذَا وَقَعَتِ الْوَاقِعَةُ ②

3. Tewali ayinza kulimbisa kugwawo kwa kyo —

لَيْسَ لِوَقْعَتِهَا كَاذِبَةٌ ③

4. *Abamu* kiribassa wansi *n'abalala* kiribagulumiza.

خَافِضَةٌ رَّافِعَةٌ ④

5. Awo ensi bw'erikankanyizibwa olukankana,

اِذَا رُجَّتِ الْاَرْضُ رَجًّا ⑤

6. N'ensozi nezimulungulwa olumulungulwa,

وَّبُسَّتِ الْجِبَالُ بَسًّا ⑥

7. Kale zirifuuka fufugge erifuumuuka,

فَكَانَتْ هَبَآءً مُّنْۢبَثًّا ⑦

8. Era muliba mu bibinja bisatu:

وَّكُنْتُمْ اَزْوَاجًا ثَلٰثَةً ⑧

9. Kale abantu b'oku ddyo — abaffe, abantu b'oku ddyo *ate* be baliba batya!

فَاَصْحٰبُ الْمَيْمَنَةِ ۙ مَآ اَصْحٰبُ الْمَيْمَنَةِ ⑨

10. Era abantu b'oku kkono — abaffe, abantu b'oku kkono *ate* be baliba batya!

وَاَصْحٰبُ الْمَشْـَٔمَةِ ۙ مَآ اَصْحٰبُ الْمَشْـَٔمَةِ ⑩

11. Era abaakulembera be balikulembera.

وَالسّٰبِقُوْنَ السّٰبِقُوْنَ ⑪

12. Abo nno be b'oku lusegere *lwa Allah.*

اُولٰٓئِكَ الْمُقَرَّبُوْنَ ⑫

13. *Abaliba* mu Janna ez'essanyu erijjuvu —

فِيْ جَنّٰتِ النَّعِيْمِ ⑬

14. Nga ekitundu ekinene kiva mu baasooka *okukkiriza Obusiraamu,*

ثُلَّةٌ مِّنَ الْاَوَّلِيْنَ ⑭

15. N'abatonotono nga bava mu b'oluvannyuma,

وَقَلِيْلٌ مِّنَ الْاٰخِرِيْنَ ⑮

16. Nga bali ku ntebe empunde *ne zaabu ne luulu.*

عَلٰى سُرُرٍ مَّوْضُوْنَةٍ ⑯

17. Nga bagalaamiridde ku zo, nga batunuuliganye.

مُّتَّكِـِٕيْنَ عَلَيْهَا مُتَقٰبِلِيْنَ ⑰

18. Nga beetooloolwamu abavubuka abatava mu kigero.

يَطُوْفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَانٌ مُّخَلَّدُوْنَ ⑱

19. Nga babaweereza eggiraasi n'ebbinika n'ebikompe *ebirimu eby'okunywa* ebiva mu nsulo ezitiiriika,

بِاَكْوَابٍ وَّاَبَارِيْقَ ۙ وَكَاْسٍ مِّنْ مَّعِيْنٍ ⑲

20. Tebiribalumya mitwe wadde tebalitamiira.

لَّا يُصَدَّعُوْنَ عَنْهَا وَلَا يُنْزِفُوْنَ ⑳

21. *Baliweebwa* n'ebibala mw'ebyo bye balyeroboza,
وَفَاكِهَةٍ مِّمَّا يَتَخَيَّرُوْنَ ﴿٢١﴾

22. N'ennyama y'ennyonyi mw'eyo gye balyagala.
وَلَحْمِ طَيْرٍ مِّمَّا يَشْتَهُوْنَ ﴿٢٢﴾

23. N'abakyala amakula ab'amaaso ag'endege,
وَحُوْرٌ عِيْنٌ ﴿٢٣﴾

24. Abaling'anga luulu omukusike.
كَاَمْثَالِ اللُّؤْلُؤِ الْمَكْنُوْنِ ﴿٢٤﴾

25. Nga y'empeera olw'ebyo bye baakolanga.
جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٢٥﴾

26. Tebaliwuliriramu bya swaakaba wadde ebibi,
لَا يَسْمَعُوْنَ فِيْهَا لَغْوًا وَّلَا تَاْثِيْمًا ﴿٢٦﴾

27. Okuggyako ekigambo *ky'okulamusa nti:* Mirembe, mirembe.
اِلَّا قِيْلًا سَلٰمًا سَلٰمًا ﴿٢٧﴾

28. Era abantu ab'oku ddyo — Ye *ate* abantu b'oku ddyo be baliba batya!
وَاَصْحٰبُ الْيَمِيْنِ ۙ مَآ اَصْحٰبُ الْيَمِيْنِ ﴿٢٨﴾

29. Balibeera mu *miti gya* sidiri egitaliiko maggwa,
فِيْ سِدْرٍ مَّخْضُوْدٍ ﴿٢٩﴾

30. N'ebitooke ebissizza,
وَّطَلْحٍ مَّنْضُوْدٍ ﴿٣٠﴾

31. N'ebisiikirize ebigaziyizibbwa,
وَّظِلٍّ مَّمْدُوْدٍ ﴿٣١﴾

32. N'amazzi agafukumulwa,
وَّمَآءٍ مَّسْكُوْبٍ ﴿٣٢﴾

33. N'ebibala enfaafa,
وَّفَاكِهَةٍ كَثِيْرَةٍ ﴿٣٣﴾

34. Ebitasalikako era ebitaziyizibwa,
لَّا مَقْطُوْعَةٍ وَّلَا مَمْنُوْعَةٍ ﴿٣٤﴾

35. N'abakyala aba waggulu ennyo —
وَّفُرُشٍ مَّرْفُوْعَةٍ ﴿٣٥﴾

36. Ddala twabatonda olutonda,
اِنَّآ اَنْشَاْنٰهُنَّ اِنْشَآءً ﴿٣٦﴾

37. Kale twabakola nga mbeerera,
فَجَعَلْنٰهُنَّ اَبْكَارًا ﴿٣٧﴾

38. Nga baagalwa nnyo, ba myaka egyenkanankana
عُرُبًا اَتْرَابًا ﴿٣٨﴾

39. Nga ba bantu b'oku ddyo.
لِّاَصْحٰبِ الْيَمِيْنِ ﴿٣٩﴾

**Ruku 2**

40. Nga ekitundu ekinene kiva mu bantu abaasooka *okukkiriza Obusiraamu,*
ثُلَّةٌ مِّنَ الْاَوَّلِيْنَ ﴿٤٠﴾

41. N'ekitundu ekinene *ekirala* nga kiva mu b'oluvannyuma.
وَثُلَّةٌ مِّنَ الْاٰخِرِيْنَ ﴿٤١﴾

42. Era abantu b'oku kkono — Ye *ate* abantu b'oku kkono be baliba batya!
وَاَصْحٰبُ الشِّمَالِ ۙ مَآ اَصْحٰبُ الشِّمَالِ ﴿٤٢﴾

43. Balibeera mu mpewo eyokya, n'olweje,
فِيْ سَمُوْمٍ وَّحَمِيْمٍ ﴿٤٣﴾

44. N'ekisiikirize ky'erikka eriddugavu,
وَّظِلٍّ مِّنْ يَّحْمُوْمٍ ﴿٤٤﴾

45. Ekitaliimu bunnyogovu wadde akalungi konna!
لَّا بَارِدٍ وَّلَا كَرِيْمٍ ﴿٤٥﴾

46. Ddala olubereberye lwa bino bo baalinga mu bulamu obw'eddembe n'ebyobugagga.

إِنَّهُمْ كَانُوا قَبْلَ ذَٰلِكَ مُتْرَفِينَ ﴿٤٦﴾

47. Era nga bagugubira nnyo ku kibi ekisukkirivu.

وَكَانُوا يُصِرُّونَ عَلَى الْحِنْثِ الْعَظِيمِ ﴿٤٧﴾

48. Era baagambanga nti: Abaffe, bwe tulifa netufuuka ettaka era nga *tuli* magumba, abaffe era tulizuukizibwa,

وَكَانُوا يَقُولُونَ أَئِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَامًا أَإِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ﴿٤٨﴾

49. Era ne bakitaffe ab'edda?

أَوَآبَاؤُنَا الْأَوَّلُونَ ﴿٤٩﴾

50. Gamba nti: Mazima ab'olubereberye n'aboluvannyuma,

قُلْ إِنَّ الْأَوَّلِينَ وَالْآخِرِينَ ﴿٥٠﴾

51. Ddala balikung'aanyizibwa ku kiseera ekyategekebwa eky'olunaku olumanyiddwa.

لَمَجْمُوعُونَ إِلَىٰ مِيقَاتِ يَوْمٍ مَعْلُومٍ ﴿٥١﴾

52. N'oluvannyuma nammwe abaabula, abaalimbisa *amazima,*

ثُمَّ إِنَّكُمْ أَيُّهَا الضَّالُّونَ الْمُكَذِّبُونَ ﴿٥٢﴾

53. Ddala mulirya ku muti gwa Zaqqūmi,

لَآكِلُونَ مِنْ شَجَرٍ مِنْ زَقُّومٍ ﴿٥٣﴾

54. Kale mugujjuze embuto *zammwe,*

فَمَالِئُونَ مِنْهَا الْبُطُونَ ﴿٥٤﴾

55. N'oluvannyuma mugunywereko *amazzi* olweje,

فَشَارِبُونَ عَلَيْهِ مِنَ الْحَمِيمِ ﴿٥٥﴾

56. Kale nga munywa ennywa ering'anga ey'eng'amira etawona nnyonta.

فَشَارِبُونَ شُرْبَ الْهِيمِ ﴿٥٦﴾

57. Okwo nga kwe kusembezebwa kwabwe ku lunaku lw'okusasulirwako.

هَٰذَا نُزُلُهُمْ يَوْمَ الدِّينِ ﴿٥٧﴾

58. Ffe twabatonda. Naye lwaki temukakasa *bye tugamba?*

نَحْنُ خَلَقْنَاكُمْ فَلَوْلَا تُصَدِّقُونَ ﴿٥٨﴾

59. Kale mulowooza mutya ku 'mani' ge muyiwa?

أَفَرَأَيْتُمْ مَا تُمْنُونَ ﴿٥٩﴾

60. Abaffe, mmwe mugatonda oba Ffe batonzi?

أَأَنْتُمْ تَخْلُقُونَهُ أَمْ نَحْنُ الْخَالِقُونَ ﴿٦٠﴾

61. Ffe twagereka okufa wakati wammwe, era Ffe tetulemwa,

نَحْنُ قَدَّرْنَا بَيْنَكُمُ الْمَوْتَ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ﴿٦١﴾

62. Mmwe okubakyuusaamu *abalala* ababafaanana, mmwe netubakola mu *ngeri endala* gye mutamanyi.

عَلَىٰ أَنْ نُبَدِّلَ أَمْثَالَكُمْ وَنُنْشِئَكُمْ فِي مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٢﴾

63. Era ddala mumanyi bulungi entonda eyasooka. Kale lwaki temufumiitiriza?

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ النَّشْأَةَ الْأُولَىٰ فَلَوْلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٦٣﴾

64. Abaffe, mulaba mutya ebyo bye mulima?

أَفَرَأَيْتُمْ مَا تَحْرُثُونَ ﴿٦٤﴾

65. Abaffe, mmwe mubimeza oba Ffe bameza ba byo?

أَأَنْتُمْ تَزْرَعُونَهُ أَمْ نَحْنُ الزَّارِعُونَ ﴿٦٥﴾

66. Bwe tuba twagadde,ddala tubifuula ebisensebufu nemusigala nga mwesaasaabaga,

لَوْ نَشَاءُ لَجَعَلْنَاهُ حُطَامًا فَظَلْتُمْ تَفَكَّهُونَ ٦٦

67. *Nti:* Ddala tufiirizibbwa,

إِنَّا لَمُغْرَمُونَ ٦٧

68. Ddala ffe tummiddwa!

بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ٦٨

69. Abaffe, mulaba mutya amazzi ago ge munywa?

أَفَرَأَيْتُمُ الْمَاءَ الَّذِي تَشْرَبُونَ ٦٩

70. Abaffe, mmwe mugassa okuva mu bire oba Ffe bassi *ba go*?

أَأَنْتُمْ أَنْزَلْتُمُوهُ مِنَ الْمُزْنِ أَمْ نَحْنُ الْمُنْزِلُونَ ٧٠

71. Bwe tuba twagadde, tugafuula agakaawa. Kale lwaki temwebaza?

لَوْ نَشَاءُ جَعَلْنَاهُ أُجَاجًا فَلَوْلَا تَشْكُرُونَ ٧١

72. Abaffe, mulaba mutya omuliro gwe mukuma?

أَفَرَأَيْتُمُ النَّارَ الَّتِي تُورُونَ ٧٢

73. Abaffe, mwe mwatonda omuti ku lwa gwo oba Ffe batonzi?

أَأَنْتُمْ أَنْشَأْتُمْ شَجَرَتَهَا أَمْ نَحْنُ الْمُنْشِئُونَ ٧٣

74. Ffe twagufuula ekijjukizo era eky'omugaso eri abatambuze.

نَحْنُ جَعَلْنَاهَا تَذْكِرَةً وَمَتَاعًا لِلْمُقْوِينَ ٧٤

75. Kale tendereza erinnya lya Mukama wo, Omukulu ennyo.

فَسَبِّحْ بِاسْمِ رَبِّكَ الْعَظِيمِ ٧٥

**Ruku 3**

76. Nedda, njuliza okugwa kw'emmunyeenye —

فَلَا أُقْسِمُ بِمَوَاقِعِ النُّجُومِ ٧٦

77. Era ddala ekyo kirayiro kikulu nnyo, singa mubadde mumanyi —

وَإِنَّهُ لَقَسَمٌ لَوْ تَعْلَمُونَ عَظِيمٌ ٧٧

78. *Nti* ddala eno ye Kur'āni ey'Ekitiibwa,

إِنَّهُ لَقُرْآنٌ كَرِيمٌ ٧٨

79. Eri mu Kitabo ekyekusifu,

فِي كِتَابٍ مَكْنُونٍ ٧٩

80. *Ennono ya yo* tetuukibwako, okuggyako *abo* abatukuzibbwa.

لَا يَمَسُّهُ إِلَّا الْمُطَهَّرُونَ ٨٠

81. Kwe kubikkulirwa okwaviira ddala eri Omutonzi w'ebitonde byonna.

تَنْزِيلٌ مِنْ رَبِّ الْعَالَمِينَ ٨١

82. Abaffe, ekigambo kino mmwe kye mwekkiriranyamu?

أَفَبِهَٰذَا الْحَدِيثِ أَنْتُمْ مُدْهِنُونَ ٨٢

83. Ddala okukirimbisa mmwe kwe mufudde *ekkubo ly'okufunamu* eky'okulya kyammwe?

وَتَجْعَلُونَ رِزْقَكُمْ أَنَّكُمْ تُكَذِّبُونَ ٨٣

84. Kale lwaki awo nga *omwoyo gw'oyo afa* gutuuse mu ddookooli,

فَلَوْلَا إِذَا بَلَغَتِ الْحُلْقُومَ ٨٤

85. Mu kiseera ekyo mutunula butunuzi,

وَأَنْتُمْ حِينَئِذٍ تَنْظُرُونَ ٨٥

86. Era Ffe tuba okumpi ennyo naye okusinga mmwe, naye mmwe lwa butalaba.

وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنْكُمْ وَلَٰكِنْ لَا تُبْصِرُونَ ٨٦

87. Kale obanga ddala temuli ba kulamulwa,

فَلَوْلَآ اِنْ كُنْتُمْ غَيْرَ مَدِيْنِيْنَ ﴿٨٧﴾

88. *Lwaki* temugukomyawo, obanga mwogera mazima?

تَرْجِعُوْنَهَآ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٨٨﴾

89. Naye *omufu* bw'aba ng'ali mw'abo ab'oku lusegere *lwa Allah.*

فَاَمَّآ اِنْ كَانَ مِنَ الْمُقَرَّبِيْنَ ﴿٨٩﴾

90. Olwo liba ddembe n'ebyakaloosa n'e Janna ey'essanyu erijjuvu.

فَرَوْحٌ وَّرَيْحَانٌ ۙ وَّجَنَّتُ نَعِيْمٍ ﴿٩٠﴾

91. Ate *omufu* bw'aba nga ali mu bantu b'oku ddyo,

وَاَمَّآ اِنْ كَانَ مِنْ اَصْحٰبِ الْيَمِيْنِ ﴿٩١﴾

92. Kale *agambibwa nti:* Emirembe gibeere ku ggwe, *owange gwe* ali mu bantu b'oku ddyo.

فَسَلٰمٌ لَّكَ مِنْ اَصْحٰبِ الْيَمِيْنِ ﴿٩٢﴾

93. Naye *omufu* bw'aba ng'ali mw'abo abaalimbisa *amazima,* abaabula,

وَاَمَّآ اِنْ كَانَ مِنَ الْمُكَذِّبِيْنَ الضَّآلِّيْنَ ﴿٩٣﴾

94. Olwo okusembezebwa *kwe* kuliba kwa mazzi olweje,

فَنُزُلٌ مِّنْ حَمِيْمٍ ﴿٩٤﴾

95. N'okwokebwa mu muliro.

وَّتَصْلِيَةُ جَحِيْمٍ ﴿٩٥﴾

96. Ddala gano ge mazima amakakafu.

اِنَّ هٰذَا لَهُوَ حَقُّ الْيَقِيْنِ ﴿٩٦﴾

97. Kale tendereza n'erinnya lya Mukama wo Omusukkirivu.

فَسَبِّحْ بِاسْمِ رَبِّكَ الْعَظِيْمِ ﴿٩٧﴾





سُوْرَةُ الْحَدِيْدِ مَدَنِيَّةٌ ٥٧

ركوعاتها ٤

## AL-ḤADĪD

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi byonna bitendereza Allah era ye Luwangula, Omugezi ennyo.

سَبَّحَ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٢﴾

3. Obwakabaka bw'eggulu n'ensi bubwe. Y'awa obulamu era y'afiisa era ye w'Obuyinza ku buli kimu.

لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ ۚ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٣﴾

4. Ye ye w'Olubereberye era ye w'Oluvannyuma, era ye w'Olwaatu era ye Mwekusifu, era y'Amanyi obulungi buli kimu.

هُوَ الْاَوَّلُ وَالْاٰخِرُ وَالظَّاهِرُ وَالْبَاطِنُ ۚ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿٤﴾

5. Ye y'eyatonda eggulu n'ensi mu biseera omukaaga, n'oluvannyuma n'atebenkera ku Nnamulondo. Y'amanyi ebiyingira mu nsi n'ebigifulumamu, n'ebyo ebikka okuva mu ggulu n'ebyambuka mu lyo. Era Ye abeera nammwe wonna we mubeera. Era byonna bye mukola, Allah abiraba.

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى الْعَرْشِ ۭ يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِي الْاَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنْزِلُ مِنَ السَّمَاۗءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيْهَا ۭ وَهُوَ مَعَكُمْ اَيْنَ مَا كُنْتُمْ ۭ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ﴿٥﴾

6. Ye nannyini bwakabaka bw'eggulu n'ensi era eri Allah ensonga zonna gye zizzibwa.

لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۭ وَاِلَى اللّٰهِ تُرْجَعُ الْاُمُوْرُ ﴿٦﴾

7. Y'ayingiza ekiro mu misana, era y'ayingiza emisana mu kiro era y'amanyi obulungi ebiri mu bifuba.

يُوْلِجُ الَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَيُوْلِجُ النَّهَارَ فِي الَّيْلِ ۭ وَهُوَ عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿٧﴾

8. Mukkirize Allah ne Mutume we era mutoole okuva mw'ebyo bye yabasikiza. Kale abo abakkiriza mu mmwe nebatoola *mu kkubo lya Allah* balifuna empeera nnene nnyo.

اٰمِنُوْا بِاللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ وَاَنْفِقُوْا مِمَّا جَعَلَكُمْ مُّسْتَخْلَفِيْنَ فِيْهِ ۭ فَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مِنْكُمْ وَاَنْفَقُوْا لَهُمْ اَجْرٌ كَبِيْرٌ ﴿٨﴾

9. Ye mubadde ki obutakkiriza Allah ng'ate Omubaka abakoowoola mulyooke mukkirize Mukama wammwe, ate nga Ye yamala okutwala endagaano yammwe, obanga ddala muli bakkiriza?

وَمَا لَكُمْ لَا تُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ ۚ وَالرَّسُوْلُ يَدْعُوْكُمْ لِتُؤْمِنُوْا بِرَبِّكُمْ وَقَدْ اَخَذَ مِيْثَاقَكُمْ اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٩﴾

10. Ye y'Oyo assa ku Muweereza we Aya ez'olwaatu, alyooke abaggye mu kizikiza abalaze eri obutangaavu. Era ddala Allah Musaasizi nnyo, Wa kisa nnyo gye muli.

هُوَ الَّذِي يُنَزِّلُ عَلَىٰ عَبْدِهِ آيَاتٍ بَيِّنَاتٍ لِّيُخْرِجَكُم مِّنَ الظُّلُمَاتِ إِلَى النُّورِ ۚ وَإِنَّ اللَّهَ بِكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٠﴾

11. Ye mubadde ki obutatoola mu kkubo lya Allah, so nga obusika bw'eggulu n'ensi bwa Allah? Abo mu mmwe abatoola era nebalwana nga obuwanguzi tebunnabaawo, tebenkanankana n'abo abatoola era nebalwana oluvannyuma *lw'obuwanguzi.* Bali babasingira wala nnyo mu madaala. Naye bonna Allah yabasuubiza ebirungi. Era bye mukola *byonna* Allah abimanyi bulungi.

وَمَا لَكُمْ أَلَّا تُنفِقُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَلِلَّهِ مِيرَاثُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ لَا يَسْتَوِي مِنكُم مَّنْ أَنفَقَ مِن قَبْلِ الْفَتْحِ وَقَاتَلَ ۚ أُولَٰئِكَ أَعْظَمُ دَرَجَةً مِّنَ الَّذِينَ أَنفَقُوا مِن بَعْدُ وَقَاتَلُوا ۚ وَكُلًّا وَعَدَ اللَّهُ الْحُسْنَىٰ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١١﴾

### Ruku 2

12. Ani oyo anaawola Allah okuwola okulungi, kale akumukubisizeemu *enfunda nnyingi* era *okuwola okwo* akufunemu n'empeera ey'ekitiibwa?

مَّن ذَا الَّذِي يُقْرِضُ اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا فَيُضَاعِفَهُ لَهُ وَلَهُ أَجْرٌ كَرِيمٌ ﴿١٢﴾

13. Kw'olwo oliraba abakkiriza abasajja n'abakkiriza abakazi nga obutangaavu bwabwe bumyansa mu maaso gaabwe ne ku ddyo waabwe, *baligambibwa nti:* Olwa leero mawulire malungi gye muli! Ensuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo, omwo mwe mugenda okubeera. Obwo nno bwe buwanguzi obusuffu.

يَوْمَ تَرَى الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ يَسْعَىٰ نُورُهُم بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَبِأَيْمَانِهِم بُشْرَاكُمُ الْيَوْمَ جَنَّاتٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٣﴾

14. Kw'olwo bannanfuusi abasajja ne bannanfuusi abakazi baligamba abo abakkiriza *nti*: Mutugumiikirizeeko tufune ku butangaavu bwammwe. Kirigambibwa nti: Muddeyo emabega wammwe munoonye obutangaavu *obanga musobola.* Olwo wakati waabwe walissibwawo ekyawula nga kiriko oluggi, nga munda wa lwo y'eri okusaasira, ate ebweeru wa lwo gye lwolekedde nga y'eri ekibonerezo.

يَوْمَ يَقُولُ الْمُنَافِقُونَ وَالْمُنَافِقَاتُ لِلَّذِينَ آمَنُوا انظُرُونَا نَقْتَبِسْ مِن نُّورِكُمْ قِيلَ ارْجِعُوا وَرَاءَكُمْ فَالْتَمِسُوا نُورًا فَضُرِبَ بَيْنَهُم بِسُورٍ لَّهُ بَابٌ بَاطِنُهُ فِيهِ الرَّحْمَةُ وَظَاهِرُهُ مِن قِبَلِهِ الْعَذَابُ ﴿١٤﴾

15. *Bannanfuusi* balibakoowoola nti: Abaffe, tetwalinga wamu nammwe? Baliddamu nti: Yee, naye mmwe mweteeka mwekka mu kigezo era nemufuuka malindirizi era nemubuusabuusa era nemubuzibwabuzibwa okwagala *kwammwe,* n'omulimba n'ababuzaabuza ku Allah, okutuusa ekiragiro kya Allah lwe kizze.

يُنَادُونَهُمْ أَلَمْ نَكُن مَّعَكُمْ ۖ قَالُوا بَلَىٰ وَلَٰكِنَّكُمْ فَتَنتُمْ أَنفُسَكُمْ وَتَرَبَّصْتُمْ وَارْتَبْتُمْ وَغَرَّتْكُمُ الْأَمَانِيُّ حَتَّىٰ جَاءَ أَمْرُ اللَّهِ وَغَرَّكُم بِاللَّهِ الْغَرُورُ ﴿١٥﴾

16. Kale olwaleero *mmwe* temuggyibweko kyenunulo wadde okuva kw'abo abatakkiriza. Amaka gammwe muliro, gwo ye mukwano gwammwe. Ye nga buddo bubi nnyo!

فَالْيَوْمَ لَا يُؤْخَذُ مِنْكُمْ فِدْيَةٌ وَّلَا مِنَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ۭ مَاْوٰىكُمُ النَّارُ ۭ هِيَ مَوْلٰىكُمْ ۭ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿١٦﴾

17. Abaffe, era abakkiriza emitima gyabwe teginnatuuka kwetoowaza na kujjukira Allah n'ebyamazima ebyakka *gye bali,* era baleme na kuba ng'abo abaaweebwa Ekitabo olubereberye nebawanvuyizibwa ekiseera *ky'emirembe,* naye ate emitima gyabwe negikakanyala bukakanyazi? Era bangi mu bo boonoonefu.

اَلَمْ يَاْنِ لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَنْ تَخْشَعَ قُلُوْبُهُمْ لِذِكْرِ اللّٰهِ وَمَا نَزَلَ مِنَ الْحَقِّ ۙ وَلَا يَكُوْنُوْا كَالَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ مِنْ قَبْلُ فَطَالَ عَلَيْهِمُ الْاَمَدُ فَقَسَتْ قُلُوْبُهُمْ ۭ وَكَثِيْرٌ مِّنْهُمْ فٰسِقُوْنَ ﴿١٧﴾

18. Mumanye nti ddala Allah y'alamusa ensi oluvannyuma lw'okufa kwa yo. Mazima tubannyonnyola okulabula, mulyooke mukozese amagezi.

اِعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ يُحْيِ الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۭ قَدْ بَيَّنَّا لَكُمُ الْاٰيٰتِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُوْنَ ﴿١٨﴾

19. Mazima abasajja abawa saddaaka, n'abakazi abawa saddaaka era nebawola Allah okuwola okulungi—alibakubisizaamu *emirundi mingi* era balifuna empeera ey'ekitiibwa.

اِنَّ الْمُصَّدِّقِيْنَ وَالْمُصَّدِّقٰتِ وَاَقْرَضُوا اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا يُّضٰعَفُ لَهُمْ وَلَهُمْ اَجْرٌ كَرِيْمٌ ﴿١٩﴾

20. Era abo abakkiriza Allah n'Abatume be, abo nno be b'Amazima era be Bajulizi eri Mukama waabwe. Balifuna empeera yaabwe n'obutangaavu bwabwe. Naye abo abatakkiriza era nebalimbisa Aya zaffe, abo be bantu b'omuliro.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِاللّٰهِ وَرُسُلِهٖٓ اُولٰۗئِكَ هُمُ الصِّدِّيْقُوْنَ ۖ وَالشُّهَدَاۗءُ عِنْدَ رَبِّهِمْ ۭ لَهُمْ اَجْرُهُمْ وَنُوْرُهُمْ ۭ وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَكَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَآ اُولٰۗئِكَ اَصْحٰبُ الْجَحِيْمِ ﴿٢٠﴾

ع ٢ ٩ ١٨

**Ruku 3**

21. Mumanye nti ddala obulamu bw'ensi muzannyo, na kwegayaaza, na bya majolobera, n'okwewulirira ku bannammwe, *n'okuvuganya* mu kwaza eby'obugagga n'abaana. Okufaanana ng'enkuba bw'esanyusa abalimi olw'ebimera bya yo, naye oluvannyuma nebiwotoka, olwo n'obiraba nga bifuuse bya kyenvu; n'oluvannyuma nebifuuka ebikutufukutufu. Naye ku nkomerero eriyo ekibonerezo ekikakali, n'okusonyiwa, n'okusiima okuva eri Allah. Naye obulamu bw'ensi si kirala wabula ge masanyu agabuzaabuza.

اِعْلَمُوْٓا اَنَّمَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا لَعِبٌ وَّلَهْوٌ وَّزِيْنَةٌ وَّتَفَاخُرٌۢ بَيْنَكُمْ وَتَكَاثُرٌ فِي الْاَمْوَالِ وَالْاَوْلَادِ ۭ كَمَثَلِ غَيْثٍ اَعْجَبَ الْكُفَّارَ نَبَاتُهٗ ثُمَّ يَهِيْجُ فَتَرٰىهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ يَكُوْنُ حُطٰمًا ۭ وَفِي الْاٰخِرَةِ عَذَابٌ شَدِيْدٌ ۙ وَّمَغْفِرَةٌ مِّنَ اللّٰهِ وَرِضْوَانٌ ۭ وَمَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَآ اِلَّا مَتَاعُ الْغُرُوْرِ ﴿٢١﴾

22. Muvuganye mu kunoonya okusonyiyibwa okuva eri Mukama wammwe n'e Janna eyo obugazi bwa yo obwenkanankana

سَابِقُوْٓا اِلٰى مَغْفِرَةٍ مِّنْ رَّبِّكُمْ وَجَنَّةٍ عَرْضُهَا كَعَرْضِ السَّمَاۗءِ وَالْاَرْضِ ۙ

أُعِدَّتْ لِلَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَرُسُلِهِ ۚ ذَٰلِكَ فَضْلُ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٢٢﴾

n'obugazi bw'eggulu n'ensi, eyategekerwa abo abakkiriza Allah n'Abatume be. Egyo gy'emikisa gya Allah gy'awa oyo gw'aba asiimye. Era Allah ye Nannyini mikisa emisuffu.

مَا أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ فِي الْأَرْضِ وَلَا فِي أَنفُسِكُمْ إِلَّا فِي كِتَابٍ مِّن قَبْلِ أَن نَّبْرَأَهَا ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٢٣﴾

23. Tewali kabenje konna kagwawo mu nsi wadde ku mmwe bennyini, wabula *kaba* mu Kitabo kuva lubereberye nga tetunnakabeezaawo. Mazima ekyo eri Allah kyangu nnyo.

لِّكَيْلَا تَأْسَوْا عَلَىٰ مَا فَاتَكُمْ وَلَا تَفْرَحُوا بِمَا آتَاكُمْ ۗ وَاللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُورٍ ﴿٢٤﴾

24. *Kiri bwe kityo,* mulyooke muleme kusaalirwa olw'ekyo kye muba musubiddwa, era muleme na kuduula olw'ebyo by'aba abawadde. Era Allah tayagala buli eyeeragaalaga, eyeewulira.

الَّذِينَ يَبْخَلُونَ وَيَأْمُرُونَ النَّاسَ بِالْبُخْلِ ۗ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ اللَّهَ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ﴿٢٥﴾

25. Be bo abakodowala era nebalagira n'abantu okukodowala. Naye oyo eyeekyuusa, kale *amanye nti* ddala Allah y'Eyeemala, y'Atenderezebwa ennyo.

لَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا بِالْبَيِّنَاتِ وَأَنزَلْنَا مَعَهُمُ الْكِتَابَ وَالْمِيزَانَ لِيَقُومَ النَّاسُ بِالْقِسْطِ ۖ وَأَنزَلْنَا الْحَدِيدَ فِيهِ بَأْسٌ شَدِيدٌ وَمَنَافِعُ لِلنَّاسِ وَلِيَعْلَمَ اللَّهُ مَن يَنصُرُهُ وَرُسُلَهُ بِالْغَيْبِ ۚ إِنَّ اللَّهَ قَوِيٌّ عَزِيزٌ ﴿٢٦﴾ ع

26. Mazima twatuma Ababaka baffe n'obubonero obw'olwaatu era netussa awamu nabo Ekitabo n'ekipima, abantu balyooke batuukirize obwenkanya; era twassa n'ekyuuma ekirimu amaanyi kasiggu n'emigaso eri abantu, era Allah alyooke amanyise oyo amuyamba n'Abatume be— newaakubadde nga *Ye* talabika. Mazima Allah ye w'Amaanyi ennyo, Luwangula.

**Ruku 4**

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا وَإِبْرَاهِيمَ وَجَعَلْنَا فِي ذُرِّيَّتِهِمَا النُّبُوَّةَ وَالْكِتَابَ ۖ فَمِنْهُم مُّهْتَدٍ ۖ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَاسِقُونَ ﴿٢٧﴾

27. Era ddala twatuma Nūhu ne Ibrāhīmu, era netussa mu zzadde lyabwe obwa Nabbi n'Ekitabo. Kale abamu mu bo *baali* balung'amu, naye bangi mu bo *baali* bajeemu.

ثُمَّ قَفَّيْنَا عَلَىٰ آثَارِهِم بِرُسُلِنَا وَقَفَّيْنَا بِعِيسَى ابْنِ مَرْيَمَ وَآتَيْنَاهُ الْإِنجِيلَ ۙ وَجَعَلْنَا فِي قُلُوبِ الَّذِينَ اتَّبَعُوهُ رَأْفَةً وَرَحْمَةً ۚ وَرَهْبَانِيَّةً ابْتَدَعُوهَا مَا كَتَبْنَاهَا عَلَيْهِمْ إِلَّا ابْتِغَاءَ رِضْوَانِ اللَّهِ فَمَا رَعَوْهَا

28. N'oluvannyuma twagobereza mu buwufu bwabwe Ababaka baffe; era netugobereza 'Isa Mutabani wa Maryamu netumuwa Enjiri, era netussa mu mitima gy'abo abaamugoberera ekisa n'okusaasira. Naye obusoosolooti be baabwegunjirawo *bokka*, Ffe tetububalagiranga, wabula *baabussaawo mbu lwa* kunoonya kusiima kwa Allah, naye *ate* tebaabukuuma mu nkuuma ya bwo entuufu. Kale twawa abo

abakkiriza mu bo empeera yaabwe, naye bangi *nnyo* mu bo bajeemu.

حَقَّ رِعَايَتِهَا ۚ فَآتَيْنَا الَّذِينَ آمَنُوا مِنْهُمْ أَجْرَهُمْ ۖ وَكَثِيرٌ مِنْهُمْ فَاسِقُونَ ﴿٢٨﴾

29. Abange mmwe abakkiriza, Mutyenga nnyo Allah era mukkirize Omubaka we; *olwo Allah* ajja kubawa emigabo ebiri mu kusaasira kwe era abassizeewo n'obutangaavu mwe mulitambulira, era abasonyiwe. Era Allah ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo —

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَآمِنُوا بِرَسُولِهِ يُؤْتِكُمْ كِفْلَيْنِ مِنْ رَحْمَتِهِ وَيَجْعَلْ لَكُمْ نُورًا تَمْشُونَ بِهِ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۚ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٢٩﴾

30. Abantu b'Ekitabo balyooke bave ku ndowooza egamba nti bo (Abasiraamu) tebalina kyonna kye basobola kukola ne-bafuna ku mikisa gya Allah, era *bamanye* nti emikisa gyonna giri mu mikono gya Allah; agiwa oyo gw'aba ayagadde. Era Allah ye Nannyini mikisa emisuffu.

لِئَلَّا يَعْلَمَ أَهْلُ الْكِتَابِ أَلَّا يَقْدِرُونَ عَلَىٰ شَيْءٍ مِنْ فَضْلِ اللَّهِ ۙ وَأَنَّ الْفَضْلَ بِيَدِ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَنْ يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٣٠﴾



سُوْرَةُ الْمُجَادَلَةِ مَدَنِيَّةٌ ٥٨



## AL-MUJĀDALAH

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**Juzu 28**

2. Mazima Allah amaze okuwulira okwogera kw'omukazi atotoogana naawe ku nsonga za bba, era awanjaze n'eri Allah. Ne Allah awulidde okwogeraganya kwammwe mwembi. Mazima Allah ye Muwulizi wa byonna, Omulabi wa byonna.

قَدْ سَمِعَ اللّٰهُ قَوْلَ الَّتِيْ تُجَادِلُكَ فِيْ زَوْجِهَا وَتَشْتَكِيْٓ اِلَى اللّٰهِ ۖ وَاللّٰهُ يَسْمَعُ تَحَاوُرَكُمَا ۭ اِنَّ اللّٰهَ سَمِيْعٌۢ بَصِيْرٌ ﴿٢﴾

3. Abo mu mmwe abazira bakyala baabwe nga babayita bannyaabwe — ddala tebafuuka bannyaabwe; bannyaabwe si *balala* wabula be bo abaabazaalira ddala. Era ddala abo bye boogera bigambo bibi nnyo era bya bulimba; naye ddala Allah ye Musanguzi w'ebibi, Omusonyiyi ennyo.

اَلَّذِيْنَ يُظٰهِرُوْنَ مِنْكُمْ مِّنْ نِّسَاۗىِٕهِمْ مَّا هُنَّ اُمَّهٰتِهِمْ ۭ اِنْ اُمَّهٰتُهُمْ اِلَّا الّٰۗـِٔيْ وَلَدْنَهُمْ ۭ وَاِنَّهُمْ لَيَقُوْلُوْنَ مُنْكَرًا مِّنَ الْقَوْلِ وَزُوْرًا ۭ وَاِنَّ اللّٰهَ لَعَفُوٌّ غَفُوْرٌ ﴿٣﴾

4. Era abo abayita bakyala baabwe bannyaabwe *olw'okubeeyawulako,* n'oluvannyuma nebeefukulula kw'ebyo bye baayogera, kale bateekwa okuwa omuddu eddembe nga bombi tebannatuukaganako. Bwe mutyo nno bwe mubuuliriddwa ku kyo. Era byonna bye mukola Allah abitegeera.

وَالَّذِيْنَ يُظٰهِرُوْنَ مِنْ نِّسَاۗىِٕهِمْ ثُمَّ يَعُوْدُوْنَ لِمَا قَالُوْا فَتَحْرِيْرُ رَقَبَةٍ مِّنْ قَبْلِ اَنْ يَّتَمَاۗسَّا ۭ ذٰلِكُمْ تُوْعَظُوْنَ بِهٖ ۭ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ ﴿٤﴾

5. Naye oyo atalifuna *muddu,* kale asiibe emyezi ebiri egiddiring'ana, nga bombi tebannatuukaganako. Naye oyo atasobola, kale aliise abanaku nkaaga. Kiri bwe kityo mulyooke mukkirize Allah n'Omubaka we. Era zino z'ensalo za Allah. Era abatakkiriza balifuna ekibonerezo ekirumya.

فَمَنْ لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ مُتَتَابِعَيْنِ مِنْ قَبْلِ اَنْ يَّتَمَاۗسَّا ۚ فَمَنْ لَّمْ يَسْتَطِعْ فَاِطْعَامُ سِتِّيْنَ مِسْكِيْنًا ۭ ذٰلِكَ لِتُؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ ۭ وَتِلْكَ حُدُوْدُ اللّٰهِ ۭ وَلِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٥﴾

6. Mazima abo abawakanya Allah n'Omubaka we, bajja kunyoomoolwa ng'abo abaabasooka bwe baanyoomoolwa; era ddala twamala okussa Aya ez'olwaatu. Era abatakkiriza balifuna ekibonerezo ekiswaaza.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُحَاۗدُّوْنَ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ كُبِتُوْا كَمَا كُبِتَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ وَقَدْ اَنْزَلْنَآ اٰيٰتٍۢ بَيِّنٰتٍ ۭ وَلِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابٌ مُّهِيْنٌ ﴿٦﴾

7. Olunaku Allah lw'alibazuukiza bonna, kale alibategeeza ebyo bye baakolanga. Allah yabibalirira *mu kitabo,* naye bo nebabyerabira. Era Allah ye Mujulizi ku buli kimu.

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ اللّٰهُ جَمِيْعًا فَيُنَبِّئُهُمْ بِمَا عَمِلُوْا ۭ اَحْصٰىهُ اللّٰهُ وَنَسُوْهُ ۭ وَاللّٰهُ عَلٰي كُلِّ شَيْءٍ شَهِيْدٌ ﴿٧﴾

**Ruku 2**

8. Abaffe, tolaba nti Allah y'amanyi ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi? Tewali kafubo konna kabaamu basatu, wabula Ye y'aba ow'okuna ku bo; oba abataano, wabula Ye y'aba ow'omukaaga ku bo; wadde abatenkana awo oba abasingawo, wabula naye aba nabo wonna we baba. N'oluvannyuma ku lunaku lw'okuzuukira, alibategeeza ebyo bye baakola. Mazima Allah y'amanyi obulungi buli kimu.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۖ مَا يَكُونُ مِن نَّجْوٰى ثَلٰثَةٍ إِلَّا هُوَ رَابِعُهُمْ وَلَا خَمْسَةٍ إِلَّا هُوَ سَادِسُهُمْ وَلَا أَدْنٰى مِن ذٰلِكَ وَلَا أَكْثَرَ إِلَّا هُوَ مَعَهُمْ أَيْنَ مَا كَانُوا ۖ ثُمَّ يُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۚ إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٨﴾

9. Abaffe, tewalaba abo abaaziyizibwa okuteesa mu nkukutu ate era nebaddira ekyo ekyabaziyizibwa, era nebateeseza mu nkukutu olw'okukola ebibi, n'ebyobulabe, n'okujeemera Omubaka? Era bwe bajja gy'oli, bakulamusa n'e *kiramuso* Allah ky'ataakulamusa na kyo, neboogera ne mu myoyo gyabwe nti: Lwaki Allah tatubonereza olw'ebyo bye twogera? Omuliro gwe balyokebwamu gwe gulibamala. Naye *obwo* nga buddo bubi nnyo!

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ نُهُوا عَنِ النَّجْوٰى ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا نُهُوا عَنْهُ وَيَتَنٰجَوْنَ بِالْإِثْمِ وَالْعُدْوٰنِ وَمَعْصِيَتِ الرَّسُولِ ۚ وَإِذَا جَاءُوكَ حَيَّوْكَ بِمَا لَمْ يُحَيِّكَ بِهِ اللَّهُ ۙ وَيَقُولُونَ فِي أَنفُسِهِمْ لَوْلَا يُعَذِّبُنَا اللَّهُ بِمَا نَقُولُ ۚ حَسْبُهُمْ جَهَنَّمُ ۚ يَصْلَوْنَهَا ۚ فَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿٩﴾

10. Abange mmwe abakkiriza, bwe muteesezanga mu kyaama, temuteesanga lwa *kukola* kibi, n'obulabe, n'okujeemera Omubaka, wabula muteesenga mu kyaama lwa kukola birungi na kutya Allah. Era mutye nnyo Allah Oyo gy'ali gye mulikung'aanyirizibwa.

يٰأَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا تَنٰجَيْتُمْ فَلَا تَتَنٰجَوْا بِالْإِثْمِ وَالْعُدْوٰنِ وَمَعْصِيَتِ الرَّسُولِ وَتَنٰجَوْا بِالْبِرِّ وَالتَّقْوٰى ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ الَّذِي إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿١٠﴾

11. Mazima okuteesa mu kyaama *olw'ebibi* kikolwa kya Sitaani, *akikola* alyooke anakuwaze abo abakkiriza; naye tayinza kubalumya mu kyonna, mpozzi nga Allah akkirizza. Era abakkiriza beesigenga Allah yekka.

إِنَّمَا النَّجْوٰى مِنَ الشَّيْطٰنِ لِيَحْزُنَ الَّذِينَ آمَنُوا وَلَيْسَ بِضَارِّهِمْ شَيْئًا إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١١﴾

12. Abange mmwe abakkiriza, bwe mugambibwanga mu nkung'aana nti: Muwe ekyaanya, kale muwanga ekyaanya, ne Allah alibawa ekyaanya. Ate bwe mugambibwanga nti: Musituke, kale musitukanga; Allah alisitula mu madaala abo abakkiriza mu mmwe n'abo abaaweebwa okumanya. Era bye mukola byonna Allah abitegeera.

يٰأَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا قِيلَ لَكُمْ تَفَسَّحُوا فِي الْمَجٰلِسِ فَافْسَحُوا يَفْسَحِ اللَّهُ لَكُمْ ۖ وَإِذَا قِيلَ انشُزُوا فَانشُزُوا يَرْفَعِ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا مِنكُمْ ۙ وَالَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ دَرَجٰتٍ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١٢﴾

13. Abange mmwe abakkiriza, bwe mwebuuzanga ku Mutume mu kyaama, kale mukulembezenga saddaaka olubereberye lw'akafubo kammwe. Ekyo ky'ekisinga obulungi gye muli era ky'ekisinga n'obulongoofu. Naye bwe mutafunanga *kye mutoola,* kale ddala Allah ye Musonyiyi ennyo, Omusaasizi ennyo.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا نَٰجَيْتُمُ ٱلرَّسُولَ فَقَدِّمُوا۟ بَيْنَ يَدَىْ نَجْوَىٰكُمْ صَدَقَةً ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ لَّكُمْ وَأَطْهَرُ ۚ فَإِن لَّمْ تَجِدُوا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٣﴾

14. Abaffe, mutya okukulembeza saddaaka olubereberye lw'okwebuuza kwammwe *ku Mutume* mu kyaama*?* Kale *ekyo* bwe mutaasobole kukikola — Allah abaddiremu — kale nno mujjumbire nnyo essaala era mutoole zaka era mugondere nnyo Allah n'Omubaka we. Era byonna bye mukola, Allah abitegeera.

ءَأَشْفَقْتُمْ أَن تُقَدِّمُوا۟ بَيْنَ يَدَىْ نَجْوَىٰكُمْ صَدَقَٰتٍ ۚ فَإِذْ لَمْ تَفْعَلُوا۟ وَتَابَ ٱللَّهُ عَلَيْكُمْ فَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ ۚ وَٱللَّهُ خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٤﴾

**Ruku 3**

15. Abaffe, tewalaba abo abaakwanagana n'abantu Allah be yasunguwalira? Abo tebali mu mmwe wadde tebali mu bo, era balayira ne ku by'obulimba nga *ddala* bamanyi.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ تَوَلَّوْا۟ قَوْمًا غَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيْهِم مَّا هُم مِّنكُمْ وَلَا مِنْهُمْ وَيَحْلِفُونَ عَلَى ٱلْكَذِبِ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿١٥﴾

16. Allah yabategekera ekibonerezo ekikakali. Ddala bibi nnyo ebyo bye baakolanga.

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا ۖ إِنَّهُمْ سَآءَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٦﴾

17. Baatwala okulayira kwabwe nga engabo, kale nebeekiika mu kkubo lya Allah, n'olwekyo balifuna ekibonerezo ekiswaaza.

ٱتَّخَذُوٓا۟ أَيْمَٰنَهُمْ جُنَّةً فَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿١٧﴾

18. Eby'obugagga bwaabwe wadde abaana baabwe tebijja kubagasa wadde akatono ku Allah. Abo be bantu b'omuliro, bo mu gwo mwe balibeera.

لَّن تُغْنِىَ عَنْهُمْ أَمْوَٰلُهُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿١٨﴾

19. Olunaku Allah lw'alibazuukiza bonna awamu, kale balimulayirira nga bwe babalayirira, nga balowooza nti balina kye baliko. Mwetegereze! Ddala bo be balimba.

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ ٱللَّهُ جَمِيعًا فَيَحْلِفُونَ لَهُۥ كَمَا يَحْلِفُونَ لَكُمْ ۖ وَيَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ عَلَىٰ شَىْءٍ ۚ أَلَآ إِنَّهُمْ هُمُ ٱلْكَٰذِبُونَ ﴿١٩﴾

20. Sitaani yabeefuga, kale n'abeerabiza okujjukira Allah. Abo ekibiina kya Sitaani. Mwetegereze! Mazima ekibiina kya Sitaani be b'okufaafaaganirwa.

ٱسْتَحْوَذَ عَلَيْهِمُ ٱلشَّيْطَٰنُ فَأَنسَىٰهُمْ ذِكْرَ ٱللَّهِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ حِزْبُ ٱلشَّيْطَٰنِ ۚ أَلَآ إِنَّ حِزْبَ ٱلشَّيْطَٰنِ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٢٠﴾

اِنَّ الَّذِيْنَ يُحَآدُّوْنَ اللّٰهَ وَ رَسُوْلَهٗۤ اُولٰٓئِكَ فِي الْاَذَلِّيْنَ ﴿٢١﴾

21. Mazima abo abawakanya Allah n'Omubaka we, abo be bali mu banyoomoofu ennyo.

كَتَبَ اللّٰهُ لَاَغْلِبَنَّ اَنَا وَ رُسُلِيْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ قَوِيٌّ عَزِيْزٌ ﴿٢٢﴾

22. Allah yalangirira *dda* nti: Mazima Nze nnaawangulanga *bulijjo,* Nze n'Ababaka bange. Mazima Allah ye w'Amaanyi ennyo, Luwangula.

لَا تَجِدُ قَوْمًا يُّؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ يُوَآدُّوْنَ مَنْ حَآدَّ اللّٰهَ وَ رَسُوْلَهٗ وَلَوْ كَانُوْۤا اٰبَآءَهُمْ اَوْ اَبْنَآءَهُمْ اَوْ اِخْوَانَهُمْ اَوْ عَشِيْرَتَهُمْ ؕ اُولٰٓئِكَ كَتَبَ فِيْ قُلُوْبِهِمُ الْاِيْمَانَ وَ اَيَّدَهُمْ بِرُوْحٍ مِّنْهُ ؕ وَ يُدْخِلُهُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ رَضِيَ اللّٰهُ عَنْهُمْ وَرَضُوْا عَنْهُ ؕ اُولٰٓئِكَ حِزْبُ اللّٰهِ ؕ اَلَآ اِنَّ حِزْبَ اللّٰهِ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ﴿٢٣﴾

23. Tojja kusanga bantu bakkiriza Allah n'olunaku lw'enkomerero nga baagalana n'abo abawakanya Allah n'Omubaka we, ne bwe baba nga be bakitaabwe, oba *nga* baana baabwe, oba baganda baabwe, oba ab'eng'anda zaabwe. Abo nno Allah be yawandiika ku mitima gyabwe obukkiriza era n'abawagira n'omwoyo oguva gy'ali. Era alibayingiza mu nsuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo. Omwo mwe balibeera, nga Allah musanyufu gye bali, nabo nga basanyufu gy'ali. Abo nno be b'ekibinja kya Allah. Mwetegereze! Ddala ab'ekibinja kya Allah be b'okuganyulwa.



سُورَةُ الْحَشْرِ مَدَنِيَّةٌ ٥٩ — أياتها ٢٥ — ركوعاتها ٣



# AL-ḤASHR

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi byonna bitendereza Allah; era ye Luwangula, Omugezi ennyo.

سَبَّحَ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ۚ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٢﴾

3. Ye y'eyafulumya abo abatakkiriza mu bantu b'Ekitabo okuva mu maka gaabwe mu kuwang'angusa okwasooka. Mmwe temwalowooza nti balivaamu era nabo baalowooza nti ebigo byabwe bijja kubawonya Allah. Naye nno Allah yabajjira mu ngeri gye bataalowoozaako, n'assa ensisi mu mitima gyabwe, nebazikiriza ennyumba zaabwe n'emikono gyabwe wamu n'emikono gy'abakkiriza. Kale mmwe abalina amaaso, *ekyo* mukitwale ng'ekyokulabula.

هُوَ الَّذِيْٓ اَخْرَجَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ مِنْ دِيَارِهِمْ لِاَوَّلِ الْحَشْرِ ؕ مَا ظَنَنْتُمْ اَنْ يَّخْرُجُوْا وَظَنُّوْٓا اَنَّهُمْ مَّانِعَتُهُمْ حُصُوْنُهُمْ مِّنَ اللّٰهِ فَاَتٰىهُمُ اللّٰهُ مِنْ حَيْثُ لَمْ يَحْتَسِبُوْا ۚ وَقَذَفَ فِيْ قُلُوْبِهِمُ الرُّعْبَ يُخْرِبُوْنَ بُيُوْتَهُمْ بِاَيْدِيْهِمْ وَاَيْدِي الْمُؤْمِنِيْنَ ۚ فَاعْتَبِرُوْا يٰٓاُولِي الْاَبْصَارِ ﴿٣﴾

4. Era singa tekyali nti Allah yabasalira kuwang'angusibwa, mazima yaalibabonerezza mu nsi *muno*. Ate ne ku nkomerererero, balina ekibonerezo ky'omuliro.

وَلَوْلَآ اَنْ كَتَبَ اللّٰهُ عَلَيْهِمُ الْجَلَآءَ لَعَذَّبَهُمْ فِي الدُّنْيَا ؕ وَلَهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ عَذَابُ النَّارِ ﴿٤﴾

5. Ekyo lwa kubanga baawakanya Allah n'Omubaka we. Era oyo awakanya Allah, kale ddala Allah mukakali nnyo mu kubonereza.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ شَآقُّوا اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ ۚ وَمَنْ يُّشَآقِّ اللّٰهَ فَاِنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعِقَابِ ﴿٥﴾

6. Omutende gwonna gwe mwatema oba gwe mwalekawo nga guyimiridde ku mirandira gya gwo, kale kyali lwa kukkiriza kwa Allah, era alyooke aswaaze aboononefu.

مَا قَطَعْتُمْ مِّنْ لِّيْنَةٍ اَوْ تَرَكْتُمُوْهَا قَآئِمَةً عَلٰٓى اُصُوْلِهَا فَبِاِذْنِ اللّٰهِ وَلِيُخْزِيَ الْفٰسِقِيْنَ ﴿٦﴾

7. Era omunyago gwonna Allah gwe yawa Omubaka we okuva gye bali, mmwe temwaguddusizaako mbalaasi wadde eng'amira *zammwe,* naye Allah y'awa Ababaka be obuyinza kw'oyo gw'aba ayagadde. Era Allah ye w'Obuyinza ku buli kimu.

وَمَآ اَفَآءَ اللّٰهُ عَلٰى رَسُوْلِهٖ مِنْهُمْ فَمَآ اَوْجَفْتُمْ عَلَيْهِ مِنْ خَيْلٍ وَّلَا رِكَابٍ وَّلٰكِنَّ اللّٰهَ يُسَلِّطُ رُسُلَهٗ عَلٰى مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٧﴾

8. Eby'omunyago byonna Allah by'aba awadde Omubaka we okuva mu bantu b'omu bibuga, kale biba bya Allah, n'Omubaka, n'ababe, ne bamulekwa, n'abankuseere, n'abatambuze; olwo *eby'obugagga* biryooke bireme kwetooloorera mu bagagga bokka mu mmwe. Era ekyo kyonna Omubaka ky'abanga abawadde, kale mukitwalenga; ate ekyo kyonna ky'abanga abagaanye, kale mukirekenga. Era mutye nnyo Allah. Mazima Allah mukakali mu kubonereza.

مَآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنْ أَهْلِ ٱلْقُرَىٰ
فَلِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ وَلِذِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَٰمَىٰ
وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ كَىْ لَا
يَكُونَ دُولَةًۢ بَيْنَ ٱلْأَغْنِيَآءِ مِنكُمْ
وَمَآ ءَاتَىٰكُمُ ٱلرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا
نَهَىٰكُمْ عَنْهُ فَٱنتَهُوا۟ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ إِنَّ
ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٨﴾

9. *Era omunyago* gwa banaku Abasenguse abo abaagobebwa mu maka gaabwe ne ku by'obugagga bwabwe nga banoonya emikisa egiva eri Allah n'okusiima *kwe,* era nebayamba Allah n'Omubaka we. Abo nno be b'amazima.

لِلْفُقَرَآءِ ٱلْمُهَٰجِرِينَ ٱلَّذِينَ أُخْرِجُوا۟
مِن دِيَٰرِهِمْ وَأَمْوَٰلِهِمْ يَبْتَغُونَ
فَضْلًا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنًا وَ
يَنصُرُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلصَّٰدِقُونَ ﴿٩﴾

10. Era n'abo abaategeka amaka *e Madina* nebakkiriza oluberebery e lwabwe, baagalana n'abo abaasengukira gye bali, era tebawulira nkenyera yonna mu mitima gyabwe kw'ebyo ebiba biweereddwa *Abasenguse,* era bakulembeza *Abasenguse* okusinga ne ku bo bennyini, newankubadde nga bo bennyini bali mu bwavu. Era oyo awonyezebwa okululunkana kw'omwoyo gwe, kale abo be baliganyulwa.

وَٱلَّذِينَ تَبَوَّءُو ٱلدَّارَ وَٱلْإِيمَٰنَ مِن
قَبْلِهِمْ يُحِبُّونَ مَنْ هَاجَرَ إِلَيْهِمْ وَ
لَا يَجِدُونَ فِى صُدُورِهِمْ حَاجَةً مِّمَّآ
أُوتُوا۟ وَيُؤْثِرُونَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ وَلَوْ
كَانَ بِهِمْ خَصَاصَةٌ وَمَن يُوقَ
شُحَّ نَفْسِهِۦ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿١٠﴾

11. Era n'abo abajja oluvannyuma lwabwe nga bagamba nti: Mukama waffe, tusonyiwe era ne baganda baffe abo abaatukulembera mu kukkiriza, era tossa ffutwa mu mitima gyaffe kw'abo abakkiriza. Mukama waffe, mazima Ggwe Musaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

وَٱلَّذِينَ جَآءُو مِنۢ بَعْدِهِمْ يَقُولُونَ
رَبَّنَا ٱغْفِرْ لَنَا وَلِإِخْوَٰنِنَا ٱلَّذِينَ سَبَقُونَا
بِٱلْإِيمَٰنِ وَلَا تَجْعَلْ فِى قُلُوبِنَا غِلًّا
لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ رَبَّنَآ إِنَّكَ رَءُوفٌ
رَّحِيمٌ ﴿١١﴾

**Ruku 2**

12. Abaffe, tewalaba abo abaafuuka bannanfuusi ? Baagamba baganda baabwe abo abatakkiriza mu bantu b'Ekitabo nti: Singa ddala munaagobebwa *mu Madina,* mazima naffe tujja kugenda nammwe, era tetugenda kugondera yenna ku bikwata ku mmwe ddi na ddi; era bwe mulirwanyisibwa, mazima tulibayamba. Naye Allah akakasa nti ddala bo balimba.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ نَافَقُوا۟ يَقُولُونَ
لِإِخْوَٰنِهِمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ
ٱلْكِتَٰبِ لَئِنْ أُخْرِجْتُمْ لَنَخْرُجَنَّ
مَعَكُمْ وَلَا نُطِيعُ فِيكُمْ أَحَدًا
أَبَدًا وَإِن قُوتِلْتُمْ لَنَنصُرَنَّكُمْ وَٱللَّهُ
يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ﴿١٢﴾

13. Bwe baligobebwa, tebaligenda nabo, era ne bwe balirwanyisibwa, tebalibayamba. Ate ne bwe balibayamba, ddala balikubayo enkoona; n'oluvannyuma *abannanfuusi* tebaliyambibwa.

لَئِنْ أُخْرِجُوا لَا يَخْرُجُونَ مَعَهُمْ وَلَئِن قُوتِلُوا لَا يَنصُرُونَهُمْ وَلَئِن نَّصَرُوهُمْ لَيُوَلُّنَّ الْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ﴿١٣﴾

14. Ddala mmwe be batya ennyo mu mitima gyabwe n'okusinga Allah; ekyo lwa kubanga be bantu abatategeera.

لَأَنتُمْ أَشَدُّ رَهْبَةً فِي صُدُورِهِم مِّنَ اللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ﴿١٤﴾

15. Tebayinza kulwana nammwe bonna lumu, mpozzi nga bali mu bibuga ebiriko ebigo oba nga bali mabega wa bisenge. *So nno* okulwanagana kwabwe bokka na bokka kukakali. Ggwe obalowooza nti bali bumu, naye emitima gyabwe myawufu. Ekyo lwa kubanga be bantu abatakozesa magezi.

لَا يُقَاتِلُونَكُمْ جَمِيعًا إِلَّا فِي قُرًى مُّحَصَّنَةٍ أَوْ مِن وَرَاءِ جُدُرٍ ۚ بَأْسُهُم بَيْنَهُمْ شَدِيدٌ ۚ تَحْسَبُهُمْ جَمِيعًا وَقُلُوبُهُمْ شَتَّىٰ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَعْقِلُونَ ﴿١٥﴾

16. Bafaanana n'abo abaabakulembera emabegako katono abaaloza ku bubi bw'ebikolwa byabwe. Ate nno balinayo n'ekibonerezo ekirumya ennyo.

كَمَثَلِ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ قَرِيبًا ۖ ذَاقُوا وَبَالَ أَمْرِهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٦﴾

17. Okufaanana nga Sitaani bw'agamba omuntu nti: Weereme! Naye bwe yeerema, olwo ng'agamba nti: Mazima nkwesambye; ddala nze ntya nnyo Allah, Omutonzi w'ebitonde byonna.

كَمَثَلِ الشَّيْطَانِ إِذْ قَالَ لِلْإِنسَانِ اكْفُرْ فَلَمَّا كَفَرَ قَالَ إِنِّي بَرِيءٌ مِّنكَ إِنِّي أَخَافُ اللَّهَ رَبَّ الْعَالَمِينَ ﴿١٧﴾

18. Kale enkomerero ya bombi n'eba nti ddala bombi ba mu muliro, omwo mwe balibeera. Anti eyo y'empeera y'abakozi b'ebibi.

فَكَانَ عَاقِبَتَهُمَا أَنَّهُمَا فِي النَّارِ خَالِدَيْنِ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ جَزَاءُ الظَّالِمِينَ ﴿١٨﴾

**Ruku 3**

19. Abange mmwe abakkiriza, mutyenga nnyo Allah era omuntu asaanye yeetegerezenga nnyo ebyo by'akulembezza olw'*olunaku* lw'enkya. Era mutye nnyo Allah. Mazima Allah ategeera bulungi bye mukola.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَلْتَنظُرْ نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ لِغَدٍ ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٩﴾

20. Era temubanga ng'abo abeerabira Allah, kale *ne Allah* n'abeerabiza emyoyo gyabwe. Abo nno be boonoonefu.

وَلَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ نَسُوا اللَّهَ فَأَنسَاهُمْ أَنفُسَهُمْ ۚ أُولَٰئِكَ هُمُ الْفَاسِقُونَ ﴿٢٠﴾

21. Abantu b'omu muliro n'abantu b'omu Janna tebayinza kwenkanankana. Abantu b'omu Janna bo be bawanguzi.

لَا يَسْتَوِي أَصْحَابُ النَّارِ وَأَصْحَابُ الْجَنَّةِ ۚ أَصْحَابُ الْجَنَّةِ هُمُ الْفَائِزُونَ ﴿٢١﴾

لَوْ أَنزَلْنَا هَٰذَا الْقُرْآنَ عَلَىٰ جَبَلٍ لَّرَأَيْتَهُ خَاشِعًا مُّتَصَدِّعًا مِّنْ خَشْيَةِ اللَّهِ ۚ وَتِلْكَ الْأَمْثَالُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٢﴾

22. Singa Kur'āni eno twagissa ku lusozi, mazima waalilulabye nga lwetoowaza, nga lwabikayabika olw'okutya Allah. Era eby'okulabirako bino tubireetera abantu, balyooke bafumiitirize.

هُوَ اللَّهُ الَّذِي لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ عَالِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ ۖ هُوَ الرَّحْمَٰنُ الرَّحِيمُ ﴿٢٣﴾

23. Ye ye Allah. Tewali musinzibwa mulala *mutuufu* okuggyako Ye. Ye Mumanyi w'ebitalabika n'ebirabika. Ye ye Musaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

هُوَ اللَّهُ الَّذِي لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ الْمَلِكُ الْقُدُّوسُ السَّلَامُ الْمُؤْمِنُ الْمُهَيْمِنُ الْعَزِيزُ الْجَبَّارُ الْمُتَكَبِّرُ ۚ سُبْحَانَ اللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٢٤﴾

24. Ye ye Allah. Tewali musinzibwa mulala *mutuufu* okuggyako Ye, Kabwejungira, Omutukuvu, Omuwi w'emirembe, Omuwi w'eddembe, Omulabirizi, Luwangula, Omuddaabirizi, Omugulumivu. Omutuukirivu ye Allah, ali ewala ennyo n'ebyo bye benkanya naye.

هُوَ اللَّهُ الْخَالِقُ الْبَارِئُ الْمُصَوِّرُ ۖ لَهُ الْأَسْمَاءُ الْحُسْنَىٰ ۚ يُسَبِّحُ لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٢٥﴾

25. Ye ye Allah, Omutonzi, Omutandisi *wa buli kimu,* Omuyiiya w'enfaanana. Y'alina amatendo amakula. Ebiri mu ggulu ne mu nsi Ye gwe bitendereza, era ye Luwangula, Omugezi ennyo.



رکوعاتها ٢ — سُوْرَةُ الْمُمْتَحِنَةِ مَدَنِيَّةٌ ٦٠ — آياتها ١٤

## AL-MUMTAḤINAH

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّخِذُوْا
عَدُوِّيْ وَعَدُوَّكُمْ اَوْلِيَآءَ تُلْقُوْنَ
اِلَيْهِمْ بِالْمَوَدَّةِ وَقَدْ كَفَرُوْا بِمَا
جَآءَكُمْ مِّنَ الْحَقِّ ۚ يُخْرِجُوْنَ الرَّسُوْلَ
وَاِيَّاكُمْ اَنْ تُؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ رَبِّكُمْ ۗ
اِنْ كُنْتُمْ خَرَجْتُمْ جِهَادًا فِيْ سَبِيْلِيْ
وَابْتِغَآءَ مَرْضَاتِيْ ۖ تُسِرُّوْنَ اِلَيْهِمْ
بِالْمَوَدَّةِ ۖ وَاَنَا اَعْلَمُ بِمَآ اَخْفَيْتُمْ وَمَآ
اَعْلَنْتُمْ ۗ وَمَنْ يَّفْعَلْهُ مِنْكُمْ فَقَدْ ضَلَّ
سَوَآءَ السَّبِيْلِ ②

2. Abange mmwe abakkiriza, temutwalanga abalabe bange n'abalabe bammwe okuba ab'emikwano, nemubalaga okwagala ng'ate baagaana amazima agajja gye muli, nebagoba n'Omubaka nammwe *okuva mu maka gammwe* mbu olw'okubanga mukkiriza Allah Mukama wammwe. *Naye* bwe muba nga mugenze mu lutalo mu kkubo lyange n'okunoonya okusiima kwange, *abamu mu mmwe* mubatumira mu nkukutu olw'omukwano, naye Nze mmanyi bulungi ebyo bye mukisa n'ebyo bye mwoleka. Era oyo alikikola mu mmwe, ddala aliba awabye ku kkubo ettuufu.

اِنْ يَّثْقَفُوْكُمْ يَكُوْنُوْا لَكُمْ اَعْدَآءً وَّ
يَبْسُطُوْٓا اِلَيْكُمْ اَيْدِيَهُمْ وَاَلْسِنَتَهُمْ
بِالسُّوْٓءِ وَوَدُّوْا لَوْ تَكْفُرُوْنَ ③

3. *Kuba* bo bwe baba nga be babavuumbikirizza, baba balabe bammwe *mu lwaatu* era babagololera n'emikono gyabwe n'ennimi zaabwe mu ngeri embi; era beegomba nnyo nti singa mufuuse abatakkiriza.

لَنْ تَنْفَعَكُمْ اَرْحَامُكُمْ وَلَآ
اَوْلَادُكُمْ ۚ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۚ يَفْصِلُ
بَيْنَكُمْ ۗ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ④

4. Eng'anda zammwe wadde abaana bammwe tebalibagasa ku lunaku lw'okuzuukira. *Allah* y'aliramula wakati wammwe, era byonna bye mukola Allah abiraba.

قَدْ كَانَتْ لَكُمْ اُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِيْٓ
اِبْرٰهِيْمَ وَالَّذِيْنَ مَعَهٗ ۚ اِذْ قَالُوْا
لِقَوْمِهِمْ اِنَّا بُرَءٰٓؤُا مِنْكُمْ وَمِمَّا
تَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ ۫ كَفَرْنَا بِكُمْ وَ
بَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَآءُ
اَبَدًا حَتّٰى تُؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ وَحْدَهٗٓ اِلَّا
قَوْلَ اِبْرٰهِيْمَ لِاَبِيْهِ لَاَسْتَغْفِرَنَّ لَكَ
وَمَآ اَمْلِكُ لَكَ مِنَ اللّٰهِ مِنْ شَيْءٍ ۗ رَبَّنَا

5. Mazima mwalina eky'okulabirako ekirungi mu Ibrāhīmu n'abo abaali naye, awo bwe baagamba bannaabwe nti: Mazima ffe tubeesambye era n'ebyo bye musinza ebbali wa Allah. Mazima ffe tubeegaanye. Obulabe obw'olubeerera n'obukyayi bimaze okweyoleka wakati waffe nammwe, okutuusa lwe mulikkiriza Allah Omu yekka — mpozzi ye Ibrāhīmu *ku lulwe* n'agamba kitaawe nti: Mazima nzija kukusabira okusonyiyibwa, naye nga *nze* sirina buyinza ku kyonna ku lulwo ku Allah. *Kye baava basaba nti:* Mukama

عَلَيْكَ تَوَكَّلْنَا وَإِلَيْكَ أَنَبْنَا وَإِلَيْكَ الْمَصِيرُ ﴿٥﴾

waffe, twesiga Ggwe wekka, era gy'oli gye twetoowaza era gy'oli y'eri obuddo.

رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا فِتْنَةً لِلَّذِينَ كَفَرُوا وَاغْفِرْ لَنَا رَبَّنَا ۚ إِنَّكَ أَنْتَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٦﴾

6. Mukama waffe, totufuula kigezo eri abo abatakkiriza era tusonyiwe, Mukama waffe. Mazima Ggwe Luwangula, Omugezi ennyo.

لَقَدْ كَانَ لَكُمْ فِيهِمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِمَنْ كَانَ يَرْجُوا اللَّهَ وَالْيَوْمَ الْآخِرَ ۚ وَمَنْ يَتَوَلَّ فَإِنَّ اللَّهَ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ﴿٧﴾ ع

7. Mazima ddala mulina mu bo eky'okulabirako ekirungi ennyo eri abo abalina essuubi mu Allah n'olunaku lw'enkomerero. Naye oyo eyekyuusa, mazima Allah ye Yeemala, y'Atenderezebwa ennyo.

**Ruku 2**

عَسَى اللَّهُ أَنْ يَجْعَلَ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَ الَّذِينَ عَادَيْتُمْ مِنْهُمْ مَوَدَّةً ۚ وَاللَّهُ قَدِيرٌ ۚ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٨﴾

8. Ob'olyawo Allah anassa okwagalana wakati wammwe n'abo be mulinako obulabe mu bo. Era Allah ye w'Obuyinza. Era Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

لَا يَنْهَاكُمُ اللَّهُ عَنِ الَّذِينَ لَمْ يُقَاتِلُوكُمْ فِي الدِّينِ وَلَمْ يُخْرِجُوكُمْ مِنْ دِيَارِكُمْ أَنْ تَبَرُّوهُمْ وَتُقْسِطُوا إِلَيْهِمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُقْسِطِينَ ﴿٩﴾

9. Allah tabaziyiza kw'abo abatalwanagana nammwe olw'eddiini era abatabagoba mu maka gammwe, okubakolera ekisa n'okuba abenkanya gye bali. Mazima Allah ayagala nnyo abenkanya.

إِنَّمَا يَنْهَاكُمُ اللَّهُ عَنِ الَّذِينَ قَاتَلُوكُمْ فِي الدِّينِ وَأَخْرَجُوكُمْ مِنْ دِيَارِكُمْ وَظَاهَرُوا عَلَىٰ إِخْرَاجِكُمْ أَنْ تَوَلَّوْهُمْ ۚ وَمَنْ يَتَوَلَّهُمْ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿١٠﴾

10. Wabula Allah abaziyiza kw'abo *bokka* abalwanagana nammwe olw'eddiini era nebabagoba ne mu maka gammwe, *oba* nebayamba *abalabe bammwe basobole* okubagoba, *abo mwaziyizibwa* okukwanagana nabo. Era yenna akwanagana n'abo, kale abo be boonoonyi.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا جَاءَكُمُ الْمُؤْمِنَاتُ مُهَاجِرَاتٍ فَامْتَحِنُوهُنَّ ۖ اللَّهُ أَعْلَمُ بِإِيمَانِهِنَّ ۖ فَإِنْ عَلِمْتُمُوهُنَّ مُؤْمِنَاتٍ فَلَا تَرْجِعُوهُنَّ إِلَى الْكُفَّارِ ۖ لَا هُنَّ حِلٌّ لَهُمْ وَلَا هُمْ يَحِلُّونَ لَهُنَّ ۖ وَآتُوهُمْ مَا أَنْفَقُوا ۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ أَنْ تَنْكِحُوهُنَّ إِذَا آتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ ۚ وَلَا تُمْسِكُوا بِعِصَمِ الْكَوَافِرِ وَاسْأَلُوا مَا أَنْفَقْتُمْ وَلْيَسْأَلُوا مَا أَنْفَقُوا ۚ ذَٰلِكُمْ حُكْمُ اللَّهِ ۖ

11. Abange mmwe abakkiriza, abakazi abakkiriza bwe bajjanga gye muli nga Basenguse, kale mubagezesenga. Allah y'asinga okumanya obulungi okukkiriza kwabwe. Kale bwe mumanyanga nti ddala bakkiriza, olwo temubazzangayo eri abatakkiriza. *Kuba* abakyala abo baba tebakyakkirizibwa gye bali, era nabo baba tebakyakkirizibwa eri abakyala abo. Naye *ba bbaabwe abatakkiriza* mubawe ebyo bye baatoola *ku bo.* Era temubaako kisobyo bwe muba mubawasizza, bwe muba nga mubawadde amahare gaabwe. Naye temuddiranga abakyala abatakkiriza nemugattibwa nabo; naye nammwe *bwe mutyo* musabe *abatakkiriza* ebyo bye mwatoola *ku bakazi bammwe,* nabo babasabe ebyo bye baatoola *ku baabwe.* Okwo nno kwe kulamula

يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ ۚ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١١﴾

kwa Allah. *Bw'atyo bw'*alamula wakati wammwe. Era Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

وَإِن فَاتَكُمْ شَيْءٌ مِّنْ أَزْوَاجِكُمْ إِلَى الْكُفَّارِ فَعَاقَبْتُمْ فَآتُوا الَّذِينَ ذَهَبَتْ أَزْوَاجُهُم مِّثْلَ مَا أَنفَقُوا ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ الَّذِي أَنتُم بِهِ مُؤْمِنُونَ ﴿١٢﴾

12. Era yenna mu bakyala bammwe bw'anoberanga eri abatakkiriza, oluvannyuma bwe mwesasuzanga *nemufuna omunyago,* kale muwenga abo abaanobebwako bakyala baabwe eby'enkanankana n'ebyo bye baatoola *ku bo.* Era mutye nnyo Allah Oyo gwe mukkiriza.

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ إِذَا جَاءَكَ الْمُؤْمِنَاتُ يُبَايِعْنَكَ عَلَىٰ أَن لَّا يُشْرِكْنَ بِاللَّهِ شَيْئًا وَلَا يَسْرِقْنَ وَلَا يَزْنِينَ وَلَا يَقْتُلْنَ أَوْلَادَهُنَّ وَلَا يَأْتِينَ بِبُهْتَانٍ يَفْتَرِينَهُ بَيْنَ أَيْدِيهِنَّ وَأَرْجُلِهِنَّ وَلَا يَعْصِينَكَ فِي مَعْرُوفٍ ۙ فَبَايِعْهُنَّ وَاسْتَغْفِرْ لَهُنَّ اللَّهَ ۖ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٣﴾

13. Owange ggwe Nabbi, abakazi abakkiriza bwe bajjanga gy'oli nga beeyama obuwulize gy'oli nga bwe batajja kwenkanya Allah ne kyonna era nga bwe batajja kubba era nga bwe batajja kwenda era nti tebajja kutta baana baabwe era nti tebajja kuleeta bya kuwaayiriza kwe bajinzejinze wakati w'emikono gyabwe n'amagulu gaabwe era nti tebaakujeemerenga mu bituufu, kale kkiriza obweyamo bwabwe era obasabire n'okusonyiyibwa eri Allah. Mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَوَلَّوْا قَوْمًا غَضِبَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ قَدْ يَئِسُوا مِنَ الْآخِرَةِ كَمَا يَئِسَ الْكُفَّارُ مِنْ أَصْحَابِ الْقُبُورِ ﴿١٤﴾ ع

14. Abange mmwe abakkiriza, temukwananga bantu Allah be yasunguwalira; *kuba* baba baamala okuggwebwamu essuubi ly'Enkomerero, okufaanana ng'abatakkiriza bwe baggwebwamu essuubi ku bantu b'omu ntaana.

رکوعاتها ٢ — سُورَةُ الصَّفِّ مَدَنِيَّةٌ ٦١



## AL-ṢAFF

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi byonna bitendereza Allah; era Ye ye Luwangula, Omugezi ennyo.

سَبَّحَ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ۚ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ②

3. Abange mmwe abakkiriza, Lwaki mwogera ebyo bye mutakola?

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لِمَ تَقُوْلُوْنَ مَا لَا تَفْعَلُوْنَ ③

4. Kikyayibwa nnyo nnyini eri Allah mmwe okwogera ebyo bye mutakola.

كَبُرَ مَقْتًا عِنْدَ اللّٰهِ اَنْ تَقُوْلُوْا مَا لَا تَفْعَلُوْنَ ④

5. Mazima Allah ayagala *nnyo* abo abalwana mu kkubo lye mu nnyiriri nga baling'anga omusekese ogusibiddwa n'essasi.

اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الَّذِيْنَ يُقَاتِلُوْنَ فِيْ سَبِيْلِهٖ صَفًّا كَاَنَّهُمْ بُنْيَانٌ مَّرْصُوْصٌ ⑤

6. Era *jjukira* nga Mūsa bwe yagamba abantu be nti: Abange, lwaki munnumya ng'ate mumanyi nti ddala ndi Mubaka wa Allah gye muli? Kale bwe baawuguka, ne Allah n'awugula emitima gyabwe. Era Allah talung'amya bantu bajeemu.

وَاِذْ قَالَ مُوْسٰى لِقَوْمِهٖ يٰقَوْمِ لِمَ تُؤْذُوْنَنِيْ وَقَدْ تَّعْلَمُوْنَ اَنِّيْ رَسُوْلُ اللّٰهِ اِلَيْكُمْ ۗ فَلَمَّا زَاغُوْٓا اَزَاغَ اللّٰهُ قُلُوْبَهُمْ ۗ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِى الْقَوْمَ الْفٰسِقِيْنَ ⑥

7. Era *jjukira* nga 'Isa, mutabani wa Maryamu bwe yagamba nti: Abange abaana ba Isirairi, mazima nze ndi Mubaka wa Allah gye muli, nze mukakasa w'ebyo ebyankulembera ebiri mu Taurēti, era nze muwi w'amawulire ag'essanyu ag'Omubaka alijja oluvannyuma lwange, erinnya lye *ye* Ahmad. Kale *Omulangwa* bwe yabatuukako n'obukakafu obw'olwaatu, baagamba nti: Kuno kubuzaabuza kwa lwaatu.

وَاِذْ قَالَ عِيْسَى ابْنُ مَرْيَمَ يٰبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اِنِّيْ رَسُوْلُ اللّٰهِ اِلَيْكُمْ مُّصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيَّ مِنَ التَّوْرٰىةِ وَمُبَشِّرًاۢ بِرَسُوْلٍ يَّاْتِيْ مِنْۢ بَعْدِى اسْمُهٗٓ اَحْمَدُ ۗ فَلَمَّا جَآءَهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ قَالُوْا هٰذَا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ⑦

8. Naye ani asinga obwoonoonyi kw'oyo apaatika ku Allah eby'obulimba ate nga akoowoolerwa eri Obusiraamu? Era Allah talung'amya bantu boonoonyi.

وَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ وَهُوَ يُدْعٰٓى اِلَى الْاِسْلَامِ ۗ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِى الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ⑧

يُرِيدُونَ لِيُطْفِـُٔوا نُورَ اللَّهِ بِأَفْوَٰهِهِمْ وَاللَّهُ مُتِمُّ نُورِهِۦ وَلَوْ كَرِهَ الْكَٰفِرُونَ ﴿٩﴾

9. Baagala okuzikiza obutangaavu bwa Allah n'emimwa gyabwe, naye Allah ajja kutuukiriza obutangaavu bwe, abatakkiriza ne bwe banaaba nga tebaagala.

هُوَ الَّذِيٓ أَرْسَلَ رَسُولَهُۥ بِالْهُدَىٰ وَدِينِ الْحَقِّ لِيُظْهِرَهُۥ عَلَى الدِّينِ كُلِّهِۦ وَلَوْ كَرِهَ الْمُشْرِكُونَ ﴿١٠﴾

10. Ye y'eyatuma Omubaka we n'obulung'amu n'eddiini ey'amazima, alyooke agiwanguzise eddiini zonna, newaakubadde nga abamwenkanya n'ebirala tebaagala.

**Ruku 2**

يَٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ ءَامَنُوا هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰ تِجَٰرَةٍ تُنجِيكُم مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿١١﴾

11. Abange mmwe abakkiriza, mbategeeze eky'obusuubuzi ekiribawonya ekibonerezo ekirumya?

تُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُجَٰهِدُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ بِأَمْوَٰلِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١٢﴾

12. Mukkirize Allah n'Omubaka we, era mufube nnyo mu kkubo lya Allah n'ebyobugagga bwammwe n'obwennyini bwammwe. Ekyo ky'ekisinga obulungi gye muli, singa mubadde mumanyi.

يَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَيُدْخِلْكُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَٰرُ وَمَسَٰكِنَ طَيِّبَةً فِي جَنَّٰتِ عَدْنٍ ذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٣﴾

13. *Allah* ajja kubasonyiwa ebyonoono byammwe era abayingize mu nsuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo, n'amaka amalungi agali mu Janna ez'olubeerera. Obwo nno bwe buwanguzi obusuffu.

وَأُخْرَىٰ تُحِبُّونَهَا نَصْرٌ مِّنَ اللَّهِ وَفَتْحٌ قَرِيبٌ وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٤﴾

14. N'ekirala kye mwagala *alikibawa* — nga bwe buyambi obuva eri Allah n'obuwanguzi obw'okumpi. Kale wa abakkiriza amawulire ag'essanyu.

يَٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ ءَامَنُوا كُونُوٓا أَنصَارَ اللَّهِ كَمَا قَالَ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ لِلْحَوَارِيِّـۧنَ مَنْ أَنصَارِيٓ إِلَى اللَّهِ قَالَ الْحَوَارِيُّونَ نَحْنُ أَنصَارُ اللَّهِ فَـَٔامَنَت طَّآئِفَةٌ مِّنۢ بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَكَفَرَت طَّآئِفَةٌ فَأَيَّدْنَا الَّذِينَ ءَامَنُوا عَلَىٰ عَدُوِّهِمْ فَأَصْبَحُوا ظَٰهِرِينَ ﴿١٥﴾

15. Abange mmwe abakkiriza, mubeere bayambi ba Allah, nga 'Isa mutabani wa Maryamu bwe yagamba abayigirizwa *be* nti: B'ani abayambi bange ku lwa Allah? Abayigirizwa baddamu nti: Ffe bayambi ba Allah. Kale ekibiina ekimu mu baana ba Isirairi nekikkiriza, naye ekirala nekyerema. Kale netuwagira abo abakkiriza ku mulabe waabwe, nebafuuka abawanguzi.



سُوْرَةُ الْجُمُعَةِ مَدَنِيَّةٌ ٦٢



## AL-JUMU'AH

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

يُسَبِّحُ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ الْمَلِكِ الْقُدُّوْسِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ ﴿٢﴾

2. Ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi byonna bitendereza Allah, Kabaka, Omutukuvu, Luwangula, Omugezi ennyo.

هُوَ الَّذِيْ بَعَثَ فِي الْاُمِّيّٖنَ رَسُوْلًا مِّنْهُمْ يَتْلُوْا عَلَيْهِمْ اٰيٰتِهٖ وَيُزَكِّيْهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ الْكِتٰبَ وَالْحِكْمَةَ ۚ وَاِنْ كَانُوْا مِنْ قَبْلُ لَفِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٣﴾

3. Ye y'eyatuma Omubaka mu bantu abatamanyi kusoma ng'ava mu bo, abasomere Aya ze era abatukuze era abayigirize Ekitabo n'eby'amagezi, newaakubadde nga olubereberye baali mu kubula kwa lwaatu;

وَّاٰخَرِيْنَ مِنْهُمْ لَمَّا يَلْحَقُوْا بِهِمْ ۗ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٤﴾

4. Era *alituma n'eri* abalala mu bo abatannabeegattako. Era Ye ye Luwangula, Omugezi ennyo.

ذٰلِكَ فَضْلُ اللّٰهِ يُؤْتِيْهِ مَنْ يَّشَآءُ ۗ وَاللّٰهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيْمِ ﴿٥﴾

5. Egyo nno gy'emikisa gya Allah, agiwa oyo gw'aba asiimye. Era Allah ye Nannyini mikisa emisuffu.

مَثَلُ الَّذِيْنَ حُمِّلُوا التَّوْرٰىةَ ثُمَّ لَمْ يَحْمِلُوْهَا كَمَثَلِ الْحِمَارِ يَحْمِلُ اَسْفَارًا ۗ بِئْسَ مَثَلُ الْقَوْمِ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ ۗ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٦﴾

6. Enfaanana y'abo abaakwasibwa *amateeka ga* Taurēti n'oluvannyuma nebatagatuukiriza, baling'anga endogoyi eyeetisse ebitabo. Mbi nnyo embeera y'abantu abalimbisa obubonero bwa Allah. Era Allah talug'amya bantu boonoonyi.

قُلْ يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ هَادُوْٓا اِنْ زَعَمْتُمْ اَنَّكُمْ اَوْلِيَآءُ لِلّٰهِ مِنْ دُوْنِ النَّاسِ فَتَمَنَّوُا الْمَوْتَ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٧﴾

7. Gamba nti: Abange mmwe Abayudaaya, obanga mwebala nti ddala mmwe mikwano gya Allah nga abantu abalala tebaliiko, kale mwooye okufa, obanga muli ba mazima.

وَلَا يَتَمَنَّوْنَهٗٓ اَبَدًا ۢ بِمَا قَدَّمَتْ اَيْدِيْهِمْ ۗ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ ۢ بِالظّٰلِمِيْنَ ﴿٨﴾

8. Naye tebagenda kukwooya ddi na ddi olw'ebyo emikono gyabwe bye gyakulembeza. Era Allah amanyi bulungi abakozi b'ebibi.

قُلْ اِنَّ الْمَوْتَ الَّذِيْ تَفِرُّوْنَ مِنْهُ فَاِنَّهٗ مُلٰقِيْكُمْ ثُمَّ تُرَدُّوْنَ اِلٰى عٰلِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٩﴾

9. Gamba nti: Mazima okufa kwe mudduka, ddala kwa kubatuukako. N'oluvannyuma mulizzibwayo eri Omumanyi w'ebitalabika n'ebirabika, olwo abategeeze ebyo bye mwakolanga.

### Ruku 2

10. Abange mmwe abakkiriza, *Adhāni* bw'ekoowoolwanga olw'essaala ku lunaku lwa Jumu'ah, kale musitukirengamu *mugende* eri okutendereza Allah, era mulekenga eby'amaguzi. Ekyo ky'ekisinga obulungi gye muli, singa mubadde mumanyi.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِذَا نُوْدِيَ لِلصَّلٰوةِ مِنْ يَّوْمِ الْجُمُعَةِ فَاسْعَوْا اِلٰى ذِكْرِ اللّٰهِ وَذَرُوا الْبَيْعَ ؕ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿١٠﴾

11. Kale essaala bw'eggwanga, olwo musaasaane mu nsi munoonye ku mikisa gya Allah, era mutenderezenga nnyo Allah, lwe mujja okuganyulwa.

فَاِذَا قُضِيَتِ الصَّلٰوةُ فَانْتَشِرُوْا فِى الْاَرْضِ وَابْتَغُوْا مِنْ فَضْلِ اللّٰهِ وَاذْكُرُوا اللّٰهَ كَثِيْرًا لَّعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿١١﴾

12. Naye bwe balaba eby'obusuubuzi oba eby'amasanyu, baabuka nebalaga gye biri, ne bakuleka nga wesimbye. Gamba nti: Ebyo ebiri eri Allah by'ebisinga obulungi ku by'amasanyu n'ebyobusuubuzi. Era Allah y'asinga abagabi bonna.

وَاِذَا رَاَوْا تِجَارَةً اَوْ لَهْوَا ۨانْفَضُّوْۤا اِلَيْهَا وَتَرَكُوْكَ قَآئِمًا ؕ قُلْ مَا عِنْدَ اللّٰهِ خَيْرٌ مِّنَ اللَّهْوِ وَمِنَ التِّجَارَةِ ؕ وَاللّٰهُ خَيْرُ الرّٰزِقِيْنَ ﴿١٢﴾




سُوْرَةُ الْمُنٰفِقُوْنَ مَدَنِيَّةٌ ٦٣




## AL-MUNĀFIQŪN

***(Yakka luvannyuma lwa Hijra)***

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Awo bannanfuusi bwe bajja gy'oli, bagamba nti: Tukakasa nti ddala ggwe oli Mubaka wa Allah. Ne Allah akimanyi nti ddala ggwe oli Mubaka we, naye Allah akakasa, awatali kuwannaanya, nti ddala bannanfuusi balimba.

اِذَا جَآءَكَ الْمُنٰفِقُوْنَ قَالُوْا نَشْهَدُ اِنَّكَ لَرَسُوْلُ اللّٰهِ ۘ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ اِنَّكَ لَرَسُوْلُهٗ ؕ وَاللّٰهُ يَشْهَدُ اِنَّ الْمُنٰفِقِيْنَ لَكٰذِبُوْنَ ﴿٢﴾

3. Okulayira kwabwe bakutwala nga engabo, olwo nebeekiika mu kkubo lya Allah. Mazima bye bakola bibi nnyo.

اِتَّخَذُوْۤا اَيْمَانَهُمْ جُنَّةً فَصَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ؕ اِنَّهُمْ سَآءَ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٣﴾

4. Ekyo lwa kubanga bakkiriza, n'oluvannyuma nebeerema, kale emitima gyabwe negissibwako envumbo; bwe batyo tebakyategeera.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ اٰمَنُوْا ثُمَّ كَفَرُوْا فَطُبِعَ عَلٰى قُلُوْبِهِمْ فَهُمْ لَا يَفْقَهُوْنَ ﴿٤﴾

5. Era bw'obalaba, *endabika* y'emibiri gyabwe ekusanyusa. Ne bwe boogera,

وَاِذَا رَاَيْتَهُمْ تُعْجِبُكَ اَجْسَامُهُمْ ؕ وَاِنْ

يَقُوْلُوْا تَسْمَعْ لِقَوْلِهِمْ ؕ كَاَنَّهُمْ خُشُبٌ مُّسَنَّدَةٌ ؕ يَحْسَبُوْنَ كُلَّ صَيْحَةٍ عَلَيْهِمْ ؕ هُمُ الْعَدُوُّ فَاحْذَرْهُمْ ؕ قَاتَلَهُمُ اللّٰهُ ؗ اَنّٰى يُؤْفَكُوْنَ ﴿٥﴾

ebigambo byabwe obiwuliriza. Baling'anga ebiti ebizigiikirire (kasajjaffuba). Balowooza nti buli kizibu kijjirira bo. Abo nno be balabe, kale beerinde. Allah abakolimire. Kale ate bawugulwa batya!

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمْ تَعَالَوْا يَسْتَغْفِرْ لَكُمْ رَسُوْلُ اللّٰهِ لَوَّوْا رُءُوْسَهُمْ وَرَاَيْتَهُمْ يَصُدُّوْنَ وَهُمْ مُّسْتَكْبِرُوْنَ ﴿٦﴾

6. Era bwe bagambibwa nti: Mujje, Omubaka wa Allah abasabire okusonyiyibwa, bakyuusa emitwe gyabwe era obalaba nga bawalira era nga beekuza.

سَوَآءٌ عَلَيْهِمْ اَسْتَغْفَرْتَ لَهُمْ اَمْ لَمْ تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ ؕ لَنْ يَّغْفِرَ اللّٰهُ لَهُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِى الْقَوْمَ الْفٰسِقِيْنَ ﴿٧﴾

7. Ky'ekimu gye bali ggwe okubasabira okusonyiyibwa oba obutabasabira kusonyiyibwa, *Ye* Allah tagenda kubasonyiwa. Mazima Allah talung'amya bantu bajeemu.

هُمُ الَّذِيْنَ يَقُوْلُوْنَ لَا تُنْفِقُوْا عَلٰى مَنْ عِنْدَ رَسُوْلِ اللّٰهِ حَتّٰى يَنْفَضُّوْا ؕ وَلِلّٰهِ خَزَآئِنُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَلٰكِنَّ الْمُنٰفِقِيْنَ لَا يَفْقَهُوْنَ ﴿٨﴾

8. Be bamu abagamba nti: Temutoola *konna* eri abo abali n'Omubaka wa Allah okutuusa lwe balisasika *nebamulekawo*, so nga amawanika g'omu ggulu ne mu nsi ga Allah; naye era bannanfuusi tebategeera.

يَقُوْلُوْنَ لَئِنْ رَّجَعْنَآ اِلَى الْمَدِيْنَةِ لَيُخْرِجَنَّ الْاَعَزُّ مِنْهَا الْاَذَلَّ ؕ وَلِلّٰهِ الْعِزَّةُ وَلِرَسُوْلِهٖ وَلِلْمُؤْمِنِيْنَ وَلٰكِنَّ الْمُنٰفِقِيْنَ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٩﴾

9. Bagamba nti: Bwe tunaddayo e Madina, ddala asinga ekitiibwa ajja kugoba asinga obunyoomoofu mu kyo. So ng'ate ekitiibwa kyonna kya Allah n'Omubaka we n'abakkiriza; naye era bannanfuusi tebamanyi.

### Ruku 2

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تُلْهِكُمْ اَمْوَالُكُمْ وَلَآ اَوْلَادُكُمْ عَنْ ذِكْرِ اللّٰهِ ۚ وَمَنْ يَّفْعَلْ ذٰلِكَ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿١٠﴾

10. Abange mmwe abakkiriza, eby'obugagga bwammwe n'abaana bammwe biremenga kubawugula ku kujjukira Allah. Naye oyo alikola ekyo, kale abo be b'okufaafaaganirwa.

وَاَنْفِقُوْا مِنْ مَّا رَزَقْنٰكُمْ مِّنْ قَبْلِ اَنْ يَّاْتِىَ اَحَدَكُمُ الْمَوْتُ فَيَقُوْلَ رَبِّ لَوْلَآ اَخَّرْتَنِىْٓ اِلٰٓى اَجَلٍ قَرِيْبٍ ۙ فَاَصَّدَّقَ وَاَكُنْ مِّنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿١١﴾

11. Era mutoolenga mw'ebyo bye twabawa nga omu mu mmwe tannatuukwako kufa, n'oluvannyuma agambe nti: Mukama wange, singa ondwisizzawoko akaseera akampimpi, kale naalitodde saddaaka era naalibadde mu bakozi ba birungi.

وَلَنْ يُّؤَخِّرَ اللّٰهُ نَفْسًا اِذَا جَآءَ اَجَلُهَا ؕ وَاللّٰهُ خَبِيْرٌۢ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٢﴾

12. Naye Allah talwisaawo muntu nga entuuko ye etuuse. Era bye mukola byonna Allah abitegeera.




سُورَةُ التَّغَابُنِ مَدَنِيَّةٌ ٦٤ — رُكُوعَاتُهَا ٢

## AL-TAGHĀBUN

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Ebiri mu ggulu n'ebiri mu nsi byonna bitendereza Allah. Obwakabaka bwonna bubwe n'amatendo gonna gage era Ye *ye* w'Obuyinza ku buli kimu.

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۖ لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢﴾

3. Ye y'eyabatonda, naye mu mmwe mulimu abatakkiriza ne mu mmwe mulimu abakkiriza. Era bye mukola, Allah abiraba.

هُوَ الَّذِي خَلَقَكُمْ فَمِنْكُمْ كَافِرٌ وَمِنْكُمْ مُؤْمِنٌ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٣﴾

4. Y'eyatonda eggulu n'ensi mu butuufu, n'akola enfaanana yammwe, n'ayooyoota ekikula kyammwe, era gy'ali y'eri obuddo.

خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ بِالْحَقِّ وَصَوَّرَكُمْ فَأَحْسَنَ صُوَرَكُمْ ۖ وَإِلَيْهِ الْمَصِيرُ ﴿٤﴾

5. Y'amanyi byonna ebiri mu *migigi gy*'eggulu ne *mu* nsi era y'amanyi byonna bye mukisa ne bye mwoleka. Era Allah y'amanyi ebiri mu bifuba.

يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ۚ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٥﴾

6. Abaffe, temutuukwangako ebyafa kw'abo abeerema olubereberye? Kale baaloza ku bubi obuva mu bikolwa byabwe, era balifuna n'ekibonerezo ekirumya.

أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَبَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ قَبْلُ فَذَاقُوا وَبَالَ أَمْرِهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦﴾

7. Ekyo lwa kubanga baatuukwangako Abatume baabwe n'obubonero obw'olwaatu, naye nebagamba nti: Abaffe, abantu obuntu banaatulung'amya? Kale beerema nebakubayo amabega, naye Allah *naye* teyali mwetaavu *gye bali*. Anti Allah y'Eyeemala, Atenderezebwa ennyo.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُ كَانَتْ تَأْتِيهِمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنَاتِ فَقَالُوا أَبَشَرٌ يَهْدُونَنَا فَكَفَرُوا وَتَوَلَّوْا ۚ وَاسْتَغْنَى اللَّهُ ۚ وَاللَّهُ غَنِيٌّ حَمِيدٌ ﴿٧﴾

8. Abatakkiriza beebala nti tebalizuukizibwa. Gamba nti: Si kyo. Mu mazima ga Mukama wange, ddala mulizuukizibwa, n'oluvannyuma ddala mulitegeezebwa ebyo bye mwakola; era ekyo eri Allah kyangu nnyo.

زَعَمَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَنْ لَنْ يُبْعَثُوا ۚ قُلْ بَلَىٰ وَرَبِّي لَتُبْعَثُنَّ ثُمَّ لَتُنَبَّؤُنَّ بِمَا عَمِلْتُمْ ۚ وَذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٨﴾

9. Kale mukkirize Allah n'Omubaka we n'Ekitangaala kye twassa. Era bye mukola Allah abitegeera.

فَآمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَالنُّورِ الَّذِي أَنْزَلْنَا ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٩﴾

10. Olunaku lw'alibakung'aanya ku lunaku lw'okukung'aana, olwo nno lwe

يَوْمَ يَجْمَعُكُمْ لِيَوْمِ الْجَمْعِ ۖ ذَٰلِكَ يَوْمُ

التَّغَابُنِ ۗ وَمَنْ يُّؤْمِنْ بِاللّٰهِ وَيَعْمَلْ صَالِحًا يُّكَفِّرْ عَنْهُ سَيِّاٰتِهٖ وَيُدْخِلْهُ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اَبَدًا ۗ ذٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿١٠﴾

lunaku lw'okufiirwa *n'okufuna.* Naye oyo akkiriza Allah era n'akola ebikolwa ebirungi, alimusangulako ebibi bye era alimuyingiza mu nsuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo; omwo mwe balibeera olubeerera. Obwo nno bwe buwanguzi obusuffu.

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَكَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَآ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ۗ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿١١﴾

11. Naye abo abatakkiriza era nebalimbisa Aya zaffe, abo be bantu b'omuliro; omwo mwe balibeera. Era obwo buddo bubi ennyo!

**Ruku 2**

مَآ اَصَابَ مِنْ مُّصِيْبَةٍ اِلَّا بِاِذْنِ اللّٰهِ ۗ وَمَنْ يُّؤْمِنْ بِاللّٰهِ يَهْدِ قَلْبَهٗ ۗ وَاللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿١٢﴾

12. Tewali kabenje konna kabaawo wabula na kukkiriza kwa Allah. Era oyo akkiriza Allah, *Allah* alung'amya omutima gwe. Era Allah amanyi bulungi buli kimu.

وَاَطِيْعُوا اللّٰهَ وَاَطِيْعُوا الرَّسُوْلَ ۚ فَاِنْ تَوَلَّيْتُمْ فَاِنَّمَا عَلٰى رَسُوْلِنَا الْبَلٰغُ الْمُبِيْنُ ﴿١٣﴾

13. Era mugondere Allah ate mugondere n'Omubaka. Naye bwe mulyekyuusa, kale ekiri ku Mubaka waffe kutuusa bubaka mu lwaatu.

اَللّٰهُ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۗ وَعَلَى اللّٰهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُوْنَ ﴿١٤﴾

14. Allah! Teri musinzibwa *mutuufu* okuggyako Ye. Era abakkiriza, Allah yekka gwe babanga beesiga.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِنَّ مِنْ اَزْوَاجِكُمْ وَاَوْلَادِكُمْ عَدُوًّا لَّكُمْ فَاحْذَرُوْهُمْ ۚ وَاِنْ تَعْفُوْا وَتَصْفَحُوْا وَتَغْفِرُوْا فَاِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٥﴾

15. Abange mmwe abakkiriza, mazima abamu mu bakyala bammwe n'abaana bammwe balabe bammwe, kale mubeerinde. Naye bwe muleka nemubaddiramu era nemusonyiwa, mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

اِنَّمَآ اَمْوَالُكُمْ وَاَوْلَادُكُمْ فِتْنَةٌ ۗ وَاللّٰهُ عِنْدَهٗٓ اَجْرٌ عَظِيْمٌ ﴿١٦﴾

16. Mazima eby'obugagga bwammwe n'abaana bammwe kigezo. Era eri Allah y'eri empeera ensuffu.

فَاتَّقُوا اللّٰهَ مَا اسْتَطَعْتُمْ وَاسْمَعُوْا وَاَطِيْعُوْا وَاَنْفِقُوْا خَيْرًا لِّاَنْفُسِكُمْ ۗ وَمَنْ يُّوْقَ شُحَّ نَفْسِهٖ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ﴿١٧﴾

17. Kale mutye Allah *ewala ennyo* nga bwe musobola era muwulirize era mugondere *Allah* era mutoole *mu kkubo lye,* ky'ekirungi gye muli. Naye oyo awonyezebwa okululunkana kw'omwoyo gwe, kale abo be baliganyulwa.

اِنْ تُقْرِضُوا اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا يُّضٰعِفْهُ لَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۗ وَاللّٰهُ شَكُوْرٌ حَلِيْمٌ ﴿١٨﴾

18. Bwe muwola Allah okuwola okulungi, ajja kukubakubisizaamu *emirundi n'emirundi* era abasonyiwe. Era Allah ye Musiimi ennyo, Alumirwa ennyo *abaddu be,*

عٰلِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿١٩﴾

19. Ye Mumanyi w'ebitalabika n'ebirabika, *ye* Luwangula, Omugezi ennyo.

## AL-ṬALĀQ

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

2. Owange ggwe Nabbi! Bwe mubanga muta abakazi, kale mubateerenga ku kiseera kyabwe ekya 'Idda era mubalirirenga ekiseera; era mutye Allah, Mukama wammwe. Temubagobanga mu nju zaabwe wadde nabo tebavangawo, okuggyako nga bakoze eky'ekivve eky'olwaatu. Ezo nno z'ensalo za Allah. Era oyo abuuka ensalo za Allah, aba yeryazaamaanyizza yekka, *kuba* ggwe *awa Talaka* tomanya, ob'olyawo Allah n'aleetawo ensonga endala oluvannyuma lw'ebyo *byonna.*

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ إِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَاءَ فَطَلِّقُوهُنَّ لِعِدَّتِهِنَّ وَأَحْصُوا الْعِدَّةَ ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ رَبَّكُمْ ۖ لَا تُخْرِجُوهُنَّ مِنْ بُيُوتِهِنَّ وَلَا يَخْرُجْنَ إِلَّا أَنْ يَأْتِينَ بِفَاحِشَةٍ مُبَيِّنَةٍ ۚ وَتِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ ۚ وَمَنْ يَتَعَدَّ حُدُودَ اللَّهِ فَقَدْ ظَلَمَ نَفْسَهُ ۚ لَا تَدْرِي لَعَلَّ اللَّهَ يُحْدِثُ بَعْدَ ذَٰلِكَ أَمْرًا ②

3. Kale bwe babanga banaatera okutuuka ku kiseera kyabwe *eky'okubata naye nga mwaagala okudding'ana nabo,* kale mubasigazenga lwa bulungi, oba mwawukanenga nabo lwa bulungi. Naye mussangawo abajulizi babiri ebenkanya okuva mu mmwe era muwanga obujulizi obwesimbu ku lwa Allah. Ebyo bibuuliriddwa oyo akkiriza Allah n'olunaku lw'enkomerero. Era oyo atya Allah, *Allah* amuteerawo obufulumiro,

فَإِذَا بَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمْسِكُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ أَوْ فَارِقُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ وَأَشْهِدُوا ذَوَيْ عَدْلٍ مِنْكُمْ وَأَقِيمُوا الشَّهَادَةَ لِلَّهِ ۚ ذَٰلِكُمْ يُوعَظُ بِهِ مَنْ كَانَ يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ ۚ وَمَنْ يَتَّقِ اللَّهَ يَجْعَلْ لَهُ مَخْرَجًا ③

4. Era amugabira okuva ne w'atasuubira. Era oyo eyeesiga Allah, kale Ye *Allah* amumala. Mazima Allah ajja kutuukiriza ensonga ye. Ddala buli kimu Allah yakissaako ekigero.

وَيَرْزُقْهُ مِنْ حَيْثُ لَا يَحْتَسِبُ ۚ وَمَنْ يَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ فَهُوَ حَسْبُهُ ۚ إِنَّ اللَّهَ بَالِغُ أَمْرِهِ ۚ قَدْ جَعَلَ اللَّهُ لِكُلِّ شَيْءٍ قَدْرًا ④

5. Era n'abo mu bakazi bammwe abaggweebwamu essuubi ly'okusuulumba, bwe muba nga mubuusabuusa *ku mbalirira ya 'Idda,* kale embalirira yaabwe gy'emyezi esatu, *bwe kityo* ne kw'abo abatannasuulumba. Naye abo abali embuto, ekiseera kyabwe kumala kwetikkula buzito bwabwe. Era oyo atya Allah, amuteerawo obwangu mu nsonga ye.

وَاللَّائِي يَئِسْنَ مِنَ الْمَحِيضِ مِنْ نِسَائِكُمْ إِنِ ارْتَبْتُمْ فَعِدَّتُهُنَّ ثَلَاثَةُ أَشْهُرٍ وَاللَّائِي لَمْ يَحِضْنَ ۚ وَأُولَاتُ الْأَحْمَالِ أَجَلُهُنَّ أَنْ يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ ۚ وَمَنْ يَتَّقِ اللَّهَ يَجْعَلْ لَهُ مِنْ أَمْرِهِ يُسْرًا ⑤

ذٰلِكَ اَمْرُ اللّٰهِ اَنْزَلَهٗۤ اِلَيْكُمْ ؕ وَمَنْ يَّتَّقِ اللّٰهَ يُكَفِّرْ عَنْهُ سَيِّاٰتِهٖ وَيُعْظِمْ لَهٗۤ اَجْرًا ﴿٦﴾

6. Ekyo ky'ekiragiro kya Allah ky'assizza gye muli. Era oyo atya Allah, amusangulako ebibi bye n'amugezzeseza empeera.

اَسْكِنُوْهُنَّ مِنْ حَيْثُ سَكَنْتُمْ مِّنْ وُّجْدِكُمْ وَلَا تُضَآرُّوْهُنَّ لِتُضَيِّقُوْا عَلَيْهِنَّ ؕ وَاِنْ كُنَّ اُولَاتِ حَمْلٍ فَاَنْفِقُوْا عَلَيْهِنَّ حَتّٰى يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ ۚ فَاِنْ اَرْضَعْنَ لَكُمْ فَاٰتُوْهُنَّ اُجُوْرَهُنَّ ۚ وَاْتَمِرُوْا بَيْنَكُمْ بِمَعْرُوْفٍ ۚ وَاِنْ تَعَاسَرْتُمْ فَسَتُرْضِعُ لَهٗۤ اُخْرٰى ﴿٧﴾

7. A*bakyala abagenda okuteebwa* mubabeezenga *mu nju* mwe mubeera, *mubalabirire* okusinziira ku nfuna yammwe, naye temubalumyanga nga mugenderera kubakaluubiriza. Naye bwe babanga bali mbuto, olwo mubawenga ebyetaago okutuusa lwe balyetikkula obuzito bwabwe. Era bwe babayonsezanga *abaana bammwe,* kale mubawenga empeera yaabwe, era muteesaganyenga *ku nsonga eziri* wakati wammwe mu butuufu. Naye bwe muzibuwaliragananga, kale *omukazi* omulala amumuyonseze.

لِيُنْفِقْ ذُوْ سَعَةٍ مِّنْ سَعَتِهٖ ؕ وَمَنْ قُدِرَ عَلَيْهِ رِزْقُهٗ فَلْيُنْفِقْ مِمَّاۤ اٰتٰىهُ اللّٰهُ ؕ لَا يُكَلِّفُ اللّٰهُ نَفْسًا اِلَّا مَاۤ اٰتٰىهَا ؕ سَيَجْعَلُ اللّٰهُ بَعْدَ عُسْرٍ يُّسْرًا ﴿٨﴾

8. Oyo alina eby'obugagga atoole *ekisaanira* mu by'obugagga bwe. N'oyo eyakendeerezebwa okuweebwa kwe, kale *naye* atoole mw'ebyo Allah bye yamuwa. Allah tatikka muntu buvunaanyizibwa wabula asinziira ku *busobozi* bwe yamuwa. Mangu nnyo Allah ajja kuleeta obwangu oluvannyuma lw'obuzibu.

**Ruku 2**

وَكَاَيِّنْ مِّنْ قَرْيَةٍ عَتَتْ عَنْ اَمْرِ رَبِّهَا وَرُسُلِهٖ فَحَاسَبْنٰهَا حِسَابًا شَدِيْدًا ۙ وَّعَذَّبْنٰهَا عَذَابًا نُّكْرًا ﴿٩﴾

9. Ye ebibuga bimeka ebyajeemera ekiragiro kya Mukama wa byo n'Ababaka be, kale netubibalirira embalirira enkakali era netubibonereza ekibonerezo ekikambwe!

فَذَاقَتْ وَبَالَ اَمْرِهَا وَكَانَ عَاقِبَةُ اَمْرِهَا خُسْرًا ﴿١٠﴾

10. Kale nebiroza ku bubi bw'ensonga za byo, era enkomerero y'ensonga za byo kwali kufaafaaganirwa.

اَعَدَّ اللّٰهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيْدًا ۙ فَاتَّقُوا اللّٰهَ يٰۤاُولِى الْاَلْبَابِ ۛۚ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ۛ قَدْ اَنْزَلَ اللّٰهُ اِلَيْكُمْ ذِكْرًا ﴿١١﴾

11. Allah yabategekera ekibonerezo ekikakali; kale mutye nnyo Allah, abange mmwe abalina amagezi, mmwe abakkiriza. Mazima Allah yamala okuweereza gye muli Omujjukiza —

رَّسُوْلًا يَّتْلُوْا عَلَيْكُمْ اٰيٰتِ اللّٰهِ مُبَيِّنٰتٍ لِّيُخْرِجَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ مِنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ ؕ وَمَنْ يُّؤْمِنْۢ بِاللّٰهِ وَيَعْمَلْ صَالِحًا يُّدْخِلْهُ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَاۤ اَبَدًا ؕ قَدْ اَحْسَنَ اللّٰهُ لَهٗ رِزْقًا ﴿١٢﴾

12. Omubaka abasomera Aya za Allah ez'olwaatu, alyooke aggye abo abakkiriza nebakola ebikolwa ebirungi mu kizikiza abalaze eri obutangaavu. Naye oyo akkiriza Allah n'akola ebikolwa ebirungi, alimuyingiza mu nsuku ezikulukutiramu emigga wansi wa zo, omwo mwe balibeera olubeerera. Mazima Allah yamulungiyiza ebigabibwa.

13. Allah y'Oyo eyatonda *emigigi gy*'eggulu omusanvu, n'egyensi nga gyenkana na gyo. Ekiragiro kikka wakati mu gyo, mulyooke mumanye nti ddala Allah ye w'Obuyinza ku buli kimu era nti ddala Allah yeetooloola buli kimu mu kumanya.

اَللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَ سَبْعَ سَمٰوٰتٍ وَّ مِنَ الْاَرْضِ مِثْلَهُنَّ ؕ يَتَنَزَّلُ الْاَمْرُ بَيْنَهُنَّ لِتَعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ۙ وَّ اَنَّ اللّٰهَ قَدْ اَحَاطَ بِكُلِّ شَيْءٍ عِلْمًا ﴿١٣﴾ ع ٢ ١٨



سُوْرَةُ التَّحْرِيْمِ مَدَنِيَّةٌ ٦٦




## AL-TAḤRĪM

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Owange ggwe Nabbi! Lwaki weziza ebyo Allah bye yakukkiriza, onoonya kusiima kwa bakyala bo? Naye Allah Musonyiyi nnyo, Wa kisa kingi.

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ لِمَ تُحَرِّمُ مَآ اَحَلَّ اللّٰهُ لَكَ ۚ تَبْتَغِيْ مَرْضَاتَ اَزْوَاجِكَ ؕ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢﴾

3. Mazima Allah yabalumiriza okusumulula ebirayiro byammwe era Allah ye Mukwano gwammwe *owa ddala;* era Ye ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

قَدْ فَرَضَ اللّٰهُ لَكُمْ تَحِلَّةَ اَيْمَانِكُمْ ۚ وَاللّٰهُ مَوْلٰىكُمْ ۚ وَهُوَ الْعَلِيْمُ الْحَكِيْمُ ﴿٣﴾

4. Era awo Mutume bwe yategeeza omu ku bakyala be ensonga mu kyaama, kale ye (omukyala) bwe yagitegeezako *omulala*, ne Allah n'akimwoleka (Mutume), ye *Mutume* yamanyisaako *omukyala* ebimu, ebirala n'abireka. Naye *Mutume* bwe yamala okubimutegeeza, omukyala n'agamba nti: Bino ani yabikutegeezezza? *Mutume* n'agamba nti: Omumanyi wa byonna, Ategeera byonna y'eyantegeezezza.

وَاِذْ اَسَرَّ النَّبِيُّ اِلٰى بَعْضِ اَزْوَاجِهٖ حَدِيْثًا ۚ فَلَمَّا نَبَّاَتْ بِهٖ وَاَظْهَرَهُ اللّٰهُ عَلَيْهِ عَرَّفَ بَعْضَهٗ وَاَعْرَضَ عَنْ بَعْضٍ ۚ فَلَمَّا نَبَّاَهَا بِهٖ قَالَتْ مَنْ اَنْۢبَاَكَ هٰذَا ؕ قَالَ نَبَّاَنِيَ الْعَلِيْمُ الْخَبِيْرُ ﴿٤﴾

5. Kale mwembi bwe muneenenya eri Allah— anti era n'emitima gyammwe gyolekedde *eri kwenenya— ky'ekisinga obulungi gye muli.* Naye bwe munayambagana ku ye, mazima Allah ye Muyambi we ne Jiburiiru n'abatuukirivu abakkiriza; n'oluvannyuma lw'ekyo, ba malayika *nabo* bayambi *be.*

اِنْ تَتُوْبَآ اِلَى اللّٰهِ فَقَدْ صَغَتْ قُلُوْبُكُمَا ۚ وَاِنْ تَظٰهَرَا عَلَيْهِ فَاِنَّ اللّٰهَ هُوَ مَوْلٰىهُ وَجِبْرِيْلُ وَصَالِحُ الْمُؤْمِنِيْنَ ۚ وَالْمَلٰٓئِكَةُ بَعْدَ ذٰلِكَ ظَهِيْرٌ ﴿٥﴾

6. Ob'olyawo mmwe bw'anaabawa Talaka, Mukama we anaamukyusizaamu abakyala abasinga ku mmwe abajeemulukufu, abakkiriza, abawulize, abeenenyi, abasinza Allah, abasiibi, *okuva mu* bakazi abakulu ab'obusa n'embeerera.

عَسٰى رَبُّهٗٓ اِنْ طَلَّقَكُنَّ اَنْ يُّبْدِلَهٗٓ اَزْوَاجًا خَيْرًا مِّنْكُنَّ مُسْلِمٰتٍ مُّؤْمِنٰتٍ قٰنِتٰتٍ تٰٓئِبٰتٍ عٰبِدٰتٍ سٰٓئِحٰتٍ ثَيِّبٰتٍ وَّاَبْكَارًا ﴿٦﴾

7. Abange mmwe abakkiriza, mwewonye

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا قُوْٓا اَنْفُسَكُمْ وَ

أَهْلِيكُمْ نَارًا وَقُودُهَا النَّاسُ وَالْحِجَارَةُ عَلَيْهَا مَلَٰٓئِكَةٌ غِلَاظٌ شِدَادٌ لَّا يَعْصُونَ اللَّهَ مَآ أَمَرَهُمْ وَيَفْعَلُونَ مَا يُؤْمَرُونَ ﴿٧﴾

omuliro n'ab'omu maka gammwe, anti enku za gwo bantu na mayinja; guliko ba malayika abakambwe, abakakali, abatajeemera Allah ky'abalagidde era abakola ekyo kyokka kye balagiddwa.

يَٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ كَفَرُوا لَا تَعْتَذِرُوا الْيَوْمَ ۖ إِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٨﴾

8. Abange mmwe abatakkiriza, temuwampanya olwa leero. Mazima mugenda kusasulwa olw'ebyo bye mwakola.

**Ruku 2**

يَٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ ءَامَنُوا تُوبُوٓا إِلَى اللَّهِ تَوْبَةً نَّصُوحًا عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن يُكَفِّرَ عَنكُمْ سَيِّـَٔاتِكُمْ وَيُدْخِلَكُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَٰرُ يَوْمَ لَا يُخْزِي اللَّهُ النَّبِيَّ وَالَّذِينَ ءَامَنُوا مَعَهُ ۖ نُورُهُمْ يَسْعَىٰ بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَبِأَيْمَٰنِهِمْ يَقُولُونَ رَبَّنَآ أَتْمِمْ لَنَا نُورَنَا وَاغْفِرْ لَنَآ ۖ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٩﴾

9. Abange mmwe abakkiriza , mubonerere eri Allah okubonerera okwa nnamaddala. Ob'olyawo Mukama wammwe n'abasangulako ebibi byammwe era n'abayingiza mu nsuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo, ku lunaku Allah lw'ataliswaaza Nabbi n'abo abakkiriza awamu naye. Obutangaavu bwabwe bulimyansa mu maaso gaabwe ne ku ddyo waabwe. Baligamba nti: Mukama waffe, tujjuulirize obutangaavu bwaffe era otusonyiwe; ddala Ggwe w'Obuyinza ku buli kimu.

يَٰٓأَيُّهَا النَّبِيُّ جَٰهِدِ الْكُفَّارَ وَالْمُنَٰفِقِينَ وَاغْلُظْ عَلَيْهِمْ ۚ وَمَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ ۖ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿١٠﴾

10. Owange gwe Nabbi, nyiikirira nnyo abatakkiriza ne bannanfuusi era ba munyweevu ku bo. Era obuddo bwabwe muliro. Ye nga *obwo* buddo bubi nnyo !

ضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا لِّلَّذِينَ كَفَرُوا امْرَأَتَ نُوحٍ وَامْرَأَتَ لُوطٍ ۖ كَانَتَا تَحْتَ عَبْدَيْنِ مِنْ عِبَادِنَا صَٰلِحَيْنِ فَخَانَتَاهُمَا فَلَمْ يُغْنِيَا عَنْهُمَا مِنَ اللَّهِ شَيْـًٔا وَقِيلَ ادْخُلَا النَّارَ مَعَ الدَّٰخِلِينَ ﴿١١﴾

11. Embeera y'abo abatakkiriza, Allah agifaananyiriza n'eya muka Nūhu ne muka Lūti. Bombi *nno* baali wansi wa baweereza babiri mu baweereza baffe abatuukirivu, naye bombi nebaba balyaake gye bali. Naye bombi tebaabagasa n'akatono ku Allah, era bombi baagambibwa nti: Muyingire omuliro wamu n'abo abayingira.

وَضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا امْرَأَتَ فِرْعَوْنَ إِذْ قَالَتْ رَبِّ ابْنِ لِي عِندَكَ بَيْتًا فِي الْجَنَّةِ وَنَجِّنِي مِن فِرْعَوْنَ وَعَمَلِهِ وَنَجِّنِي مِنَ الْقَوْمِ الظَّٰلِمِينَ ﴿١٢﴾

12. Ate embeera y'abakkiriza, Allah yagifaananyiriza n'eya muka Farāwo, awo bwe yagamba nti: Mukama wange, nzimbira gy'oli enju mu Janna, era mponya Farāwo n'ebikolwa bye, era mponya abantu abakozi b'ebibi,

وَمَرْيَمَ ابْنَتَ عِمْرَٰنَ الَّتِيٓ أَحْصَنَتْ فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا فِيهِ مِن رُّوحِنَا وَصَدَّقَتْ بِكَلِمَٰتِ رَبِّهَا وَكُتُبِهِ وَكَانَتْ مِنَ الْقَٰنِتِينَ ﴿١٣﴾

13. Era *agifaananyiriza* n'eya Maryamu muwala wa 'Imrāni eyeekuuma,kale netufuuwa mu ye ('Isa) ekigambo kyaffe, *Maryamu* n'akakasa amazima g'ebigambo bya Mukama we n'Ebitabo bye era yali mw'abo abawulize.



ركوعاتها ٢ — سُوْرَةُ الْمُلْكِ مَكِّيَّةٌ ٦٧ — اٰياتها ٣١

## AL-MULK

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

**Juzu 29**

الجزء ٢٩

تَبٰرَكَ الَّذِيْ بِيَدِهِ الْمُلْكُ ز وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرُ ﴿٢﴾

2. Nannyini mikisa y'Oyo alina mu mikono gye obwakabaka, era ye w'Obuyinza ku buli kimu.

الَّذِيْ خَلَقَ الْمَوْتَ وَالْحَيٰوةَ لِيَبْلُوَكُمْ اَيُّكُمْ اَحْسَنُ عَمَلًا ؕ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْغَفُوْرُ ﴿٣﴾

3. Y'Oyo eyatonda okufa n'obulamu alyooke abagezese, *alage* ani mu mmwe asinga mu kukola obulungi; era Ye ye Luwangula, Omusonyiyi ennyo,

الَّذِيْ خَلَقَ سَبْعَ سَمٰوٰتٍ طِبَاقًا ؕ مَا تَرٰى فِيْ خَلْقِ الرَّحْمٰنِ مِنْ تَفٰوُتٍ ؕ فَارْجِعِ الْبَصَرَ ۙ هَلْ تَرٰى مِنْ فُطُوْرٍ ﴿٤﴾

4. Y'oyo eyatonda *emigigi gy*'eggulu omusanvu nga gitabagana. Toyinza kulaba njawukana yonna mu kutonda kw'Omusaasizi ennyo. Kale ddamu okutunula; abaffe, olabawo akamogo konna?

ثُمَّ ارْجِعِ الْبَصَرَ كَرَّتَيْنِ يَنْقَلِبْ اِلَيْكَ الْبَصَرُ خَاسِئًا وَّهُوَ حَسِيْرٌ ﴿٥﴾

5. N'oluvannyuma ddamu okutunula enfunda bbiri, okutunula kwo kujja kukomawo gy'oli nga kulemereddwa era nga kukooye.

وَلَقَدْ زَيَّنَّا السَّمَآءَ الدُّنْيَا بِمَصَابِيْحَ وَجَعَلْنٰهَا رُجُوْمًا لِّلشَّيٰطِيْنِ وَاَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابَ السَّعِيْرِ ﴿٦﴾

6. Era ddala twawunda eggulu ery'okumpi n'amataala, netugafuula ag'okugoba ba Sitaani, era netubategekera ekibonerezo ky'omuliro.

وَلِلَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِرَبِّهِمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ ؕ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿٧﴾

7. Era waliwo ekibonerezo ky'omuliro olw'abo abatakkiriza Mukama waabwe. Era obwo buddo bubi nnyo!

اِذَآ اُلْقُوْا فِيْهَا سَمِعُوْا لَهَا شَهِيْقًا وَّهِيَ تَفُوْرُ ﴿٨﴾

8. Awo bwe baligusuulibwamu, baliguwulira nga guwuluguma nga bwe gubumbujja,

تَكَادُ تَمَيَّزُ مِنَ الْغَيْظِ ؕ كُلَّمَآ اُلْقِيَ فِيْهَا فَوْجٌ سَاَلَهُمْ خَزَنَتُهَآ اَلَمْ يَاْتِكُمْ نَذِيْرٌ ﴿٩﴾

9. Nga guling'anga ogugenda okwabika olw'essungu. Buli lwe gulisuulwangamu ekibinja, abalabirizi ba gwo balibabuuzanga *nti*: Abaffe, mmwe temwatuukwako Mulabuzi?

قَالُوْا بَلٰى قَدْ جَآءَنَا نَذِيْرٌ ۙ فَكَذَّبْنَا وَقُلْنَا مَا نَزَّلَ اللّٰهُ مِنْ شَيْءٍ ۚ اِنْ اَنْتُمْ اِلَّا فِيْ ضَلٰلٍ كَبِيْرٍ ﴿١٠﴾

10. Baliddamu nti: Yee ! Ddala Omulabuzi yatutuukako naye netulimbisa, netugamba nti: Allah tassanga kintu kyonna; wabula mmwe muli mu kubula kunene.

وَقَالُوْا لَوْ كُنَّا نَسْمَعُ اَوْ نَعْقِلُ مَا كُنَّا فِيْٓ اَصْحٰبِ السَّعِيْرِ ﴿١١﴾

11. Era baligamba nti: Singa twawulira oba *singa* twakozesa amagezi, tetwalibadde mu bantu ba muliro ogubumbujja.

فَاعْتَرَفُوْا بِذَنْۢبِهِمْ ۚ فَسُحْقًا لِّاَصْحٰبِ السَّعِيْرِ ﴿١٢﴾

12. Olwo balikkiriza ebibi byabwe. Kale okuzikirira kwa bantu b'omu muliro ogubumbujja.

اِنَّ الَّذِيْنَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ بِالْغَيْبِ لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّاَجْرٌ كَبِيْرٌ ﴿١٣﴾

13. Mazima abo abatya Mukama waabwe, wadde nga talabika, balifuna okusonyiyibwa n'empeera ennene ennyo.

وَاَسِرُّوْا قَوْلَكُمْ اَوِ اجْهَرُوْا بِهٖ ؕ اِنَّهٗ عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿١٤﴾

14. Kale mukise ekigambo kyammwe oba mukyogere kaati, mazima Ye amanyi bulungi ebiri mu bifuba.

اَلَا يَعْلَمُ مَنْ خَلَقَ ؕ وَهُوَ اللَّطِيْفُ الْخَبِيْرُ ﴿١٥﴾

15. Abaffe, Oyo eyatonda y'atamanyi ng'ate ye Nannyini lumanyo, Ategeera byonna?

**Ruku 2**

هُوَ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الْاَرْضَ ذَلُوْلًا فَامْشُوْا فِيْ مَنَاكِبِهَا وَكُلُوْا مِنْ رِّزْقِهٖ ؕ وَاِلَيْهِ النُّشُوْرُ ﴿١٦﴾

16. Ye y'eyabakolera ensi nga ntereevu, kale mutambulire ku makubo ga yo era mulye ku bigabulwa bye. Era okuzuukira kuli gy'ali.

ءَاَمِنْتُمْ مَّنْ فِي السَّمَآءِ اَنْ يَّخْسِفَ بِكُمُ الْاَرْضَ فَاِذَا هِيَ تَمُوْرُ ﴿١٧﴾

17. Abaffe, mulowooza nti muli mirembe kw'Oyo ali mu ggulu nti taabamizise nsi, awo bw'enatandika okukankana?

اَمْ اَمِنْتُمْ مَّنْ فِي السَّمَآءِ اَنْ يُّرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًا ؕ فَسَتَعْلَمُوْنَ كَيْفَ نَذِيْرِ ﴿١٨﴾

18. Nandiki, mulowooza nti muli mirembe kw'Oyo ali mu ggulu nti taabasindikire kibuyaga ow'oluyinjayinja? Kale mangu nnyo mujja kumanya okulabula kwange nga bwe kuli *okw'akabi.*

وَلَقَدْ كَذَّبَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيْرِ ﴿١٩﴾

19. Era mazima n'abo abaabakulembera baalimbisa A*babaka,* naye ekibonerezo kyange kyali kitya ?

اَوَلَمْ يَرَوْا اِلَى الطَّيْرِ فَوْقَهُمْ صٰٓفّٰتٍ وَّيَقْبِضْنَ ؔۘ مَا يُمْسِكُهُنَّ اِلَّا الرَّحْمٰنُ ؕ اِنَّهٗ بِكُلِّ شَيْءٍۢ بَصِيْرٌ ﴿٢٠﴾

20. Abaffe, tebalaba ennyonnyi eziri waggulu waabwe nga bwe zanjuluza ebiwaawaatiro era nezibiwumba ? Tewali azikwatirira wabula *Allah, O*musaasizi ennyo. Mazima Ye y'alaba buli kimu.

اَمَّنْ هٰذَا الَّذِيْ هُوَ جُنْدٌ لَّكُمْ يَنْصُرُكُمْ مِّنْ دُوْنِ الرَّحْمٰنِ ؕ اِنِ الْكٰفِرُوْنَ اِلَّا فِيْ غُرُوْرٍ ﴿٢١﴾

21. Abaffe, b'ani abo ab'eggye lyammwe abayinza okubayamba ku *Allah,* Omusaasizi ennyo? Wabula abatakkiriza tebali ku kirala wabula bali mu kuwubisibwa.

22. Abaffe, ani oyo anaabagabirira singa *Allah* anaaziyiza okugabirira kwe? Nedda, bamala gagugubira ku bujeemu na bukyayi.

أَمَّنْ هَٰذَا الَّذِي يَرْزُقُكُمْ إِنْ أَمْسَكَ رِزْقَهُ ۚ بَل لَّجُّوا فِي عُتُوٍّ وَنُفُورٍ ﴿٢٢﴾

23. Abaffe, oyo atambula nga akotese omutwe gwe y'asinga okuba omulung'amu, oba oyo atambula nga yeesimbye mu kkubo eggolokofu?

أَفَمَن يَمْشِي مُكِبًّا عَلَىٰ وَجْهِهِ أَهْدَىٰ أَمَّن يَمْشِي سَوِيًّا عَلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٢٣﴾

24. Gamba nti: Ye y'eyabatonda era n'abakolera amatu n'amaaso n'emitima; naye mwebaza kitono.

قُلْ هُوَ الَّذِي أَنشَأَكُمْ وَجَعَلَ لَكُمُ السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَالْأَفْئِدَةَ ۖ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ﴿٢٤﴾

25. Gamba nti: Ye y'eyabayingiwaliza mu nsi, era gy'ali gye mulikung'aanyirizibwa.

قُلْ هُوَ الَّذِي ذَرَأَكُمْ فِي الْأَرْضِ وَإِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٢٥﴾

26.Era bagamba nti: Ye okusuubiza kuno kwo kwa ddi, obanga mwogera mazima?

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٢٦﴾

27. Gamba nti: Ddala okumanya *kw'ekyo* kuli eri Allah, naye nze ndi Mulabuzi ow'o lwaatu.

قُلْ إِنَّمَا الْعِلْمُ عِندَ اللَّهِ وَإِنَّمَا أَنَا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٢٧﴾

28. Kale bwe balikiraba nga kibindabinda, olwo amaaso g'abatakkiriza galijjula ennaku, era kirigambibwa nti: Kino ky'ekyo kye mwapeekanga.

فَلَمَّا رَأَوْهُ زُلْفَةً سِيئَتْ وُجُوهُ الَّذِينَ كَفَرُوا وَقِيلَ هَٰذَا الَّذِي كُنتُم بِهِ تَدَّعُونَ ﴿٢٨﴾

29. Gamba nti: Mulabye mutya, singa Allah nze ansaanyawo n'abo abali nange oba n'atusaasira, olwo ani anaataasa abatakkiriza ku kibonerezo ekirumya?

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ أَهْلَكَنِيَ اللَّهُ وَمَن مَّعِيَ أَوْ رَحِمَنَا فَمَن يُجِيرُ الْكَافِرِينَ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٩﴾

30. Gamba nti: Oyo nno ye *Allah* Omusaasizi ennyo ffe gwe tukkiriza era Ye gwe twesiga. Kale mangu nnyo mujja kumanya ani ali mu kubula okw'olwaatu.

قُلْ هُوَ الرَّحْمَٰنُ آمَنَّا بِهِ وَعَلَيْهِ تَوَكَّلْنَا ۖ فَسَتَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ فِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٣٠﴾

31. Gamba nti: Mulabye mutya, singa amazzi gammwe gabulidde mu ttaka, olwo ate ani anaabaleetera amazzi amayonjo agakulukuta?

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ أَصْبَحَ مَاؤُكُمْ غَوْرًا فَمَن يَأْتِيكُم بِمَاءٍ مَّعِينٍ ﴿٣١﴾ ع



ركوعاتها ٢ سُورَةُ الْقَلَمِ مَكِّيَّةٌ ٦٨ اٰياتها ٥٣



## AL-QALAM

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. *Njuliza* akakopo ka bwiino n'ekkalaamu n'ebyo bye bawandiika,

نٓ وَالْقَلَمِ وَمَا يَسْطُرُوْنَ ②

3. Olw'okusaasira kwa Mukama wo, ddala ggwe toli mugwi wa ddalu.

مَآ اَنْتَ بِنِعْمَةِ رَبِّكَ بِمَجْنُوْنٍ ③

4. Era mazima olina empeera etakoma.

وَاِنَّ لَكَ لَاَجْرًا غَيْرَ مَمْنُوْنٍ ④

5. Era ddala olina empisa ensukkirivu.

وَاِنَّكَ لَعَلٰى خُلُقٍ عَظِيْمٍ ⑤

6. Kale mangu nnyo ojja kulaba era nabo balabe

فَسَتُبْصِرُ وَيُبْصِرُوْنَ ⑥

7. Ani ku mmwe atawaanyizibwa *eddalu.*

بِاَيِّيْكُمُ الْمَفْتُوْنُ ⑦

8. Mazima Mukama wo y'asinga okumanya oyo abuze ku kkubo lye, era y'asinga okumanya abalung'amu.

اِنَّ رَبَّكَ هُوَ اَعْلَمُ بِمَنْ ضَلَّ عَنْ سَبِيْلِهٖ وَهُوَ اَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِيْنَ ⑧

9. Kale togondera abo abalimbisa *amazima.*

فَلَا تُطِعِ الْمُكَذِّبِيْنَ ⑨

10. Baagala *mbu* ogonzeemu *eddiini yo* olwo nabo *balyooke* bagonzeemu *gy'oli.*

وَدُّوْا لَوْ تُدْهِنُ فَيُدْهِنُوْنَ ⑩

11 Naye togondera buli alayiralayira, omunyoomoofu,

وَلَا تُطِعْ كُلَّ حَلَّافٍ مَّهِيْنٍ ⑪

12. Omuwaayirizi, omutambuza w'olugambo,

هَمَّازٍ مَّشَّآءٍ بِنَمِيْمٍ ⑫

13. Omuziyizi w'ebirungi, omubuusi w'e-nsalo, omwonoonyi,

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ اَثِيْمٍ ⑬

14. Ow'empisa embi, ng'ate awamu n'ekyo n'obuzaale bwe bubuusibwabuusibwa.

عُتُلٍّ بَعْدَ ذٰلِكَ زَنِيْمٍ ⑭

15. *Tomugondera* wadde ng'alina eby'o-bugagga n'abaana.

اَنْ كَانَ ذَا مَالٍ وَّبَنِيْنَ ⑮

16. Bw'asomerwa Aya zaffe, agamba nti: Ngero z'abedda !

اِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِ اٰيٰتُنَا قَالَ اَسَاطِيْرُ الْاَوَّلِيْنَ ⑯

17. Tujja kumulamba ku nnyindo.

سَنَسِمُهٗ عَلَى الْخُرْطُوْمِ ⑰

18. Mazima tujja kubagezesa nga bwe twa-gezesa ba nnyini nnimiro awo bwe baalayira nti ddala *ebibala* baali bateekwa okubikungula ku makya,

اِنَّا بَلَوْنٰهُمْ كَمَا بَلَوْنَآ اَصْحٰبَ الْجَنَّةِ اِذْ اَقْسَمُوْا لَيَصْرِمُنَّهَا مُصْبِحِيْنَ ⑱

وَلَا يَسْتَثْنُوْنَ ﴿١٩﴾

19. Naye ne batajuliza *nti: Allah bw'anaaba ayagadde.*

فَطَافَ عَلَيْهَا طَآئِفٌ مِّنْ رَّبِّكَ وَهُمْ نَآئِمُوْنَ ﴿٢٠﴾

20. Kale akabi okuva eri Mukama wo keetooloola ennimiro nga beebase.

فَاَصْبَحَتْ كَالصَّرِيْمِ ﴿٢١﴾

21. Olwo nebugikeerera nga ering'anga esaayiddwa.

فَتَنَادَوْا مُصْبِحِيْنَ ﴿٢٢﴾

22. Kale baayiting'ana nga bukya,

اَنِ اغْدُوْا عَلٰى حَرْثِكُمْ اِنْ كُنْتُمْ صَارِمِيْنَ ﴿٢٣﴾

23. Nti: Mukeere nnyo mu nnimiro zammwe, obanga muli ba kukungula.

فَانْطَلَقُوْا وَهُمْ يَتَخَافَتُوْنَ ﴿٢٤﴾

24. Kale baagenda bakubagana obwaama.

اَنْ لَّا يَدْخُلَنَّهَا الْيَوْمَ عَلَيْكُمْ مِّسْكِيْنٌ ﴿٢٥﴾

25. Nti: Olwa leero temuganya munkuseere yenna kubayingirira mu yo.

وَّغَدَوْا عَلٰى حَرْدٍ قٰدِرِيْنَ ﴿٢٦﴾

26. Era baakeera nnawankya n'amaanyi ag'ekitalo.

فَلَمَّا رَاَوْهَا قَالُوْٓا اِنَّا لَضَآلُّوْنَ ﴿٢٧﴾

27. Naye *ennimiro* bwe baagiraba, baagamba nti: Mazima tubuze bubuzi!

بَلْ نَحْنُ مَحْرُوْمُوْنَ ﴿٢٨﴾

28. *Nedda,* wabula tummiddwa *okufuna.*

قَالَ اَوْسَطُهُمْ اَلَمْ اَقُلْ لَّكُمْ لَوْلَا تُسَبِّحُوْنَ ﴿٢٩﴾

29. Eyali abasingamu obulungi y'eyagamba nti: Abaffe, saabagambye nti: Lwaki temutendereza *Allah*?

قَالُوْا سُبْحٰنَ رَبِّنَآ اِنَّا كُنَّا ظٰلِمِيْنَ ﴿٣٠﴾

30. *Olwo nebalyooka* bagamba nti: Obutuukirivu bwa Mukama waffe. Mazima tubadde bakyaamu.

فَاَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلٰى بَعْضٍ يَّتَلَاوَمُوْنَ ﴿٣١﴾

31. Olwo baayolekagana bokka na bokka nga banenyagana.

قَالُوْا يٰوَيْلَنَآ اِنَّا كُنَّا طٰغِيْنَ ﴿٣٢﴾

32. Nebagamba nti: Zitusanze! Mazima tubadde bajeemu.

عَسٰى رَبُّنَآ اَنْ يُّبْدِلَنَا خَيْرًا مِّنْهَآ اِنَّآ اِلٰى رَبِّنَا رٰغِبُوْنَ ﴿٣٣﴾

33. Ob'olyawo Mukama waffe anatukyuusizaamu *ennimiro* esinga obulungi kw'eno; mazima *kati* twolekedde eri Mukama waffe.

كَذٰلِكَ الْعَذَابُ ۗ وَلَعَذَابُ الْاٰخِرَةِ اَكْبَرُ ۘ لَوْ كَانُوْا يَعْلَمُوْنَ ﴿٣٤﴾

34. Bwe kityo nno ekibonerezo *bwe kiba.* Naye ddala ekibonerezo ky'enkomerero ky'ekisinga obunene, singa babadde bamanyi.

**Ruku 2**

اِنَّ لِلْمُتَّقِيْنَ عِنْدَ رَبِّهِمْ جَنّٰتِ النَّعِيْمِ ﴿٣٥﴾

35. Mazima abeekuumi balifuna eri Mukama waabwe Janna ez'amasanyu amajjuvu.

36. Abaffe, tuyise abajeemulukufu ng'abakozi b'ebibi?

أَفَنَجْعَلُ الْمُسْلِمِينَ كَالْمُجْرِمِينَ ﴿٣٦﴾

37. Mubadde mutya? Mulamula mutya!

مَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ﴿٣٧﴾

38. Abaffe, mulinayo ekitabo kye musomamu,

أَمْ لَكُمْ كِتَابٌ فِيهِ تَدْرُسُونَ ﴿٣٨﴾

39. Nti ddala mulikifunamu buli kye mweroboza ?

إِنَّ لَكُمْ فِيهِ لَمَا تَخَيَّرُونَ ﴿٣٩﴾

40. Nandiki, mulina ekirayiro okuva gye tuli *ekitusiba* okutuusiza ddala ku lunaku lw'okuzuukira, nti ddala mulifuna buli kye musalawo ?

أَمْ لَكُمْ أَيْمَانٌ عَلَيْنَا بَالِغَةٌ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ ۙ إِنَّ لَكُمْ لَمَا تَحْكُمُونَ ﴿٤٠﴾

41. Babuuze, ani mu bo akyetantala?

سَلْهُمْ أَيُّهُمْ بِذَٰلِكَ زَعِيمٌ ﴿٤١﴾

42. Oba balinayo bakatonda abalala, kale baleete bakatonda baabwe, obanga boogera mazima.

أَمْ لَهُمْ شُرَكَاءُ فَلْيَأْتُوا بِشُرَكَائِهِمْ إِنْ كَانُوا صَادِقِينَ ﴿٤٢﴾

43. Olunaku amazima lwe galibikkulwa, kale balikoowolwa eri okuvuunama, naye nno nga tebakyasobola;

يَوْمَ يُكْشَفُ عَنْ سَاقٍ وَيُدْعَوْنَ إِلَى السُّجُودِ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ ﴿٤٣﴾

44. Nga bakotese amaaso gaabwe, nga basaanikiddwa obuswaavu; so nga baakoowoolwanga eri okuvuunama nga bakyali mu ddembe, *nebatafaayo.*

خَاشِعَةً أَبْصَارُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۖ وَقَدْ كَانُوا يُدْعَوْنَ إِلَى السُّجُودِ وَهُمْ سَالِمُونَ ﴿٤٤﴾

45. Kale ggwe ndeka n'abo abalimbisa ekigambo kino *ekya Kur'āni.* Mpolampola tujja kubawalulira *eri okuzikirira* okuva we batamanyi.

فَذَرْنِي وَمَنْ يُكَذِّبُ بِهَٰذَا الْحَدِيثِ ۖ سَنَسْتَدْرِجُهُمْ مِنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٥﴾

46. Era mbawa akaaganya, *kuba* ddala entegeka yange nnyweevu.

وَأُمْلِي لَهُمْ ۚ إِنَّ كَيْدِي مَتِينٌ ﴿٤٦﴾

47. Abaffe, obasabye mpeera nti bazitoowererwa bbanja ?

أَمْ تَسْأَلُهُمْ أَجْرًا فَهُمْ مِنْ مَغْرَمٍ مُثْقَلُونَ ﴿٤٧﴾

48. Nandiki, balinayo eby'enkiso bye bawandiika ?

أَمْ عِنْدَهُمُ الْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ﴿٤٨﴾

49. Kale ggwe lindirira kusalawo kwa Mukama wo era toba nga Ow'ekyennyanja bwe yalaajanira *Mukama we* ng'afa ennaku.

فَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُنْ كَصَاحِبِ الْحُوتِ إِذْ نَادَىٰ وَهُوَ مَكْظُومٌ ﴿٤٩﴾

50. Singa okusaasira okwava eri Mukama we tekwamutuukako, mazima yaalikasukiddwa mu kyererezi ng'eno bw'anenyezebwa.

لَوْلَا أَنْ تَدَارَكَهُ نِعْمَةٌ مِنْ رَبِّهِ لَنُبِذَ بِالْعَرَاءِ وَهُوَ مَذْمُومٌ ﴿٥٠﴾

51. Naye Mukama we yamulonda n'amufuula omu mu batuukirivu.

فَاجْتَبَاهُ رَبُّهُ فَجَعَلَهُ مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٥١﴾

52. Era abo abatakkiriza baali na kumpi kugezaako okukuseereza *mbu bakuggye ku kitiibwa kyo* n'entunula yaabwe *ey'obusungu* bwe baawulira Ekijjukiza (Kur'āni); era baagamba nti: Oyo ddala mulalu !

وَإِن يَكَادُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَيُزْلِقُونَكَ بِأَبْصَارِهِمْ لَمَّا سَمِعُوا الذِّكْرَ وَيَقُولُونَ إِنَّهُ لَمَجْنُونٌ ﴿٥٢﴾

53. Naye *yo Kur'āni* si kirala wabula ky'Ekijjukiza eri ensi yonna.

وَمَا هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَالَمِينَ ﴿٥٣﴾




سُورَةُ الْحَاقَّةِ مَكِّيَّةٌ ٦٩




## AL-ḤĀQQAH

***(Yakka lubereberye lwa Hijra)***

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Ekiteekwa okubaawo!

الْحَاقَّةُ ﴿٢﴾

3. Kiki *ekyo* ekiteekwa okubaawo?

مَا الْحَاقَّةُ ﴿٣﴾

4. Era ki ekinaakumanyisa *ekyo* ekiteekwa okubaawo kye ki?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا الْحَاقَّةُ ﴿٤﴾

5. Aba Thamūda n'aba 'Ādi baalimbisa *ekibonerezo* ekiggunda.*

كَذَّبَتْ ثَمُودُ وَعَادٌ بِالْقَارِعَةِ ﴿٥﴾

6. Kale aba Thamūda baazikirizibwa na kabenje ak'akabi.

فَأَمَّا ثَمُودُ فَأُهْلِكُوا بِالطَّاغِيَةِ ﴿٦﴾

7. Ate aba 'Ādi nebazikirizibwa n'omuyaga oguwuluguma, ogw'essungu,

وَأَمَّا عَادٌ فَأُهْلِكُوا بِرِيحٍ صَرْصَرٍ عَاتِيَةٍ ﴿٧﴾

8. Gwe yabakunsizako okumala ebiro musanvu n'emisana munaana obutasalako, kale ng'olaba mu gwo abantu nga bagudde wansi nga balinga ebikolo by'emitende ebyeyaze wansi.

سَخَّرَهَا عَلَيْهِمْ سَبْعَ لَيَالٍ وَثَمَانِيَةَ أَيَّامٍ حُسُومًا فَتَرَى الْقَوْمَ فِيهَا صَرْعَىٰ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ خَاوِيَةٍ ﴿٨﴾

9. Abaffe, olabawo ekyasigalawo ku bo?

فَهَلْ تَرَىٰ لَهُم مِّن بَاقِيَةٍ ﴿٩﴾

10. Era Farāwo n'abo abaamukulembera n'abebibuga ebyavuunikibwa baakolanga nnyo ebibi.

وَجَاءَ فِرْعَوْنُ وَمَن قَبْلَهُ وَالْمُؤْتَفِكَاتُ بِالْخَاطِئَةِ ﴿١٠﴾

---

*69:5. Amakulu gano gava mu Kur'āni yennyini w'egambira nti (الْقَارِعَة) 'al-qaari'ah' ekinnyonnyolwa nti:( 101:5-6 ), 'lwe Lunaku abantu lwe baliba ng'ebiwojjolo ebisaasaanye. N'ensozi ziriba ng'ebyoya by'endiga ebisunsule'. Okuggunda okwogerwako wano si kwa bulijjo, wabula kufaanananako n'okwo okwa Hydrogen bomb ne Neutron bomb, n'ebirala. Amaanyi g'okubwatuka okwogerwako wano gayinza n'okumerengula ensozi.*

11. Kale baajeemera Omubaka wa Mukama waabwe, olwo *Allah* n'abakwatamu olukwata olunyiga.

فَعَصَوۡا رَسُوۡلَ رَبِّهِمۡ فَاَخَذَهُمۡ اَخۡذَةً رَّابِيَةً ﴿١١﴾

12. Mazima amazzi bwe gaatumbiira, twabasitulira mu kyombo,

اِنَّا لَمَّا طَغَا الۡمَآءُ حَمَلۡنٰكُمۡ فِى الۡجَارِيَةِ ﴿١٢﴾

13. Tulyooke tukifuule ekijjukizo gye muli era kikuumibwe okutu okukuuma.

لِنَجۡعَلَهَا لَـكُمۡ تَذۡكِرَةً وَّتَعِيَهَاۤ اُذُنٌ وَّاعِيَةٌ ﴿١٣﴾

14. Kale eng'ombe bw'erifuuyibwamu olufuuwa lumu,

فَاِذَا نُفِخَ فِى الصُّوۡرِ نَفۡخَةٌ وَّاحِدَةٌ ﴿١٤﴾

15. N'ensi n'ensozi nebisitulwa nebibetentebwa olubetenta lumu,

وَّحُمِلَتِ الۡاَرۡضُ وَالۡجِبَالُ فَدُكَّتَا دَكَّةً وَّاحِدَةً ﴿١٥﴾

16. Kale kw'olwo ekiteekwa okubaawo lwe kirigwaawo.

فَيَوۡمَـئِذٍ وَّقَعَتِ الۡوَاقِعَةُ ﴿١٦﴾

17. N'eggulu liryabikayabika, era kw'olwo liriba liyenjebufu.

وَانۡشَقَّتِ السَّمَآءُ فَهِىَ يَوۡمَـئِذٍ وَّاهِيَةٌ ﴿١٧﴾

18. Era ba malayika baliba ebbali wa lyo. Ku lunaku olwo waggulu waabwe eribaayo ba malayika munaana nga bawaniridde Nnamulondo ya Mukama wo.

وَّالۡمَلَكُ عَلٰٓى اَرۡجَآئِهَا ؕ وَيَحۡمِلُ عَرۡشَ رَبِّكَ فَوۡقَهُمۡ يَوۡمَـئِذٍ ثَمٰنِيَةٌ ﴿١٨﴾

19. Kw'olwo lwe mulireetebwa *eri Allah;* tewaliba kyaama kyammwe kyonna kiryekisa.

يَوۡمَـئِذٍ تُعۡرَضُوۡنَ لَا تَخۡفٰى مِنۡكُمۡ خَافِيَةٌ ﴿١٩﴾

20. Kale oyo aliweebwa ekitabo kye mu ddyo we, aligamba nti: Mujje musome ku kitabo kyange!

فَاَمَّا مَنۡ اُوۡتِىَ كِتٰبَهٗ بِيَمِيۡنِهٖ ۙ فَيَقُوۡلُ هَآؤُمُ اقۡرَءُوۡا كِتٰبِيَهۡ ﴿٢٠﴾

21. Mazima nze nali nkakasa nti ddala ndisisinkana n'okubalwa kwange.

اِنِّىۡ ظَنَنۡتُ اَنِّىۡ مُلٰقٍ حِسَابِيَهۡ ﴿٢١﴾

22. Kale oyo y'aliba mu bulamu obwesiimisa,

فَهُوَ فِىۡ عِيۡشَةٍ رَّاضِيَةٍ ﴿٢٢﴾

23. Mu Janna eya waggulu ennyo,

فِىۡ جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ﴿٢٣﴾

24. Ebirimba by'ebibala bya yo biriba kumpi nnyo.

قُطُوۡفُهَا دَانِيَةٌ ﴿٢٤﴾

25. *Baligambibwa nti:* Mweriire era mwenyweere n'essanyu *olw'ebirungi* ebyo bye mwakola mu nnaku azaayita.

كُلُوۡا وَاشۡرَبُوۡا هَنِيۡٓـئًا ۢ بِمَاۤ اَسۡلَفۡتُمۡ فِى الۡاَيَّامِ الۡخَالِيَةِ ﴿٢٥﴾

26. Naye oyo aliweebwa ekitabo kye mu kkono we, kale aligamba nti: Nga ndabye! Kale singa siweereddwa kitabo kyange!

وَاَمَّا مَنۡ اُوۡتِىَ كِتٰبَهٗ بِشِمَالِهٖ ۙ فَيَقُوۡلُ يٰلَيۡتَنِىۡ لَمۡ اُوۡتَ كِتٰبِيَهۡ ﴿٢٦﴾

27. Ne simanya na kubalwa kwange!

وَلَمۡ اَدۡرِ مَا حِسَابِيَهۡ ﴿٢٧﴾



| | |
|---|---|
| 28. Kale singa okwo *okufa kwe nnafa* kwe kwali okw'enkomerero, *ne ssizuukira!* | يَٰلَيْتَهَا كَانَتِ ٱلْقَاضِيَةَ ٢٨ |
| 29. Obugagga bwange tebungasizza n'akatono. | مَآ أَغْنَىٰ عَنِّي مَالِيَهْ ٢٩ |
| 30. Obuyinza bwange nabwo bumpweddeko. | هَلَكَ عَنِّي سُلْطَٰنِيَهْ ٣٠ |
| 31. *Kirigambibwa nti:* Mumukwate mumusibe mu njegere, | خُذُوهُ فَغُلُّوهُ ٣١ |
| 32. N'oluvannyuma mumusuule mu muliro. | ثُمَّ ٱلْجَحِيمَ صَلُّوهُ ٣٢ |
| 33. N'oluvannyuma *mumusse* mu lujegere, obuwanvu bwa lwo yaadi nsanvu. | ثُمَّ فِي سِلْسِلَةٍ ذَرْعُهَا سَبْعُونَ ذِرَاعًا فَٱسْلُكُوهُ ٣٣ |
| 34. Mazima yali takkiriza Allah, Omusukkirivu. | إِنَّهُۥ كَانَ لَا يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ ٱلْعَظِيمِ ٣٤ |
| 35. Era nga takubiriza na kuliisa munkuseere, | وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلْمِسْكِينِ ٣٥ |
| 36. Kale olwa leero, wano tajja kuba na wa mukwano; | فَلَيْسَ لَهُ ٱلْيَوْمَ هَٰهُنَا حَمِيمٌ ٣٦ |
| 37. Wadde emmere, okuggyako amazzi aganaazibbwamu amabwa. | وَلَا طَعَامٌ إِلَّا مِنْ غِسْلِينٍ ٣٧ |
| 38. Agataliibwa *mulala yenna* okuggyako aboonoonyi. | لَّا يَأْكُلُهُۥٓ إِلَّا ٱلْخَٰطِـُٔونَ ٣٨ |
| **Ruku 2** | |
| 39. Si kyo, njuliza ebyo byonna bye mulabako, | فَلَآ أُقْسِمُ بِمَا تُبْصِرُونَ ٣٩ |
| 40. N'ebyo bye mutalabako, | وَمَا لَا تُبْصِرُونَ ٤٠ |
| 41. *Nti* mazima yo *Kur'āni* ddala ky'ekigambo *ekyassibwa ku* Mubaka Ow'ekitiibwa. | إِنَّهُۥ لَقَوْلُ رَسُولٍ كَرِيمٍ ٤١ |
| 42. Era yo si kigambo kya muyiiya wa bitontome; naye mukkiriza katono nnyo ! | وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَاعِرٍ ۚ قَلِيلًا مَّا تُؤْمِنُونَ ٤٢ |
| 43. Ate si kigambo kya mulaguzi; naye mufumiitiriza katono nnyo! | وَلَا بِقَوْلِ كَاهِنٍ ۚ قَلِيلًا مَّا تَذَكَّرُونَ ٤٣ |
| 44. *Yo* kwe kubikkulirwa okwava eri Omulezi w'ebitonde byonna. | تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٤٤ |
| 45. Era singa (Nabbi) yatupaatiikako ebigambo eby'engeri yonna, | وَلَوْ تَقَوَّلَ عَلَيْنَا بَعْضَ ٱلْأَقَاوِيلِ ٤٥ |
| 46. Mazima twalimukutte *olukwata* ne ddyo, | لَأَخَذْنَا مِنْهُ بِٱلْيَمِينِ ٤٦ |
| 47. N'oluvannyuma twalimukutuddemu omusuwa gw'obulamu, | ثُمَّ لَقَطَعْنَا مِنْهُ ٱلْوَتِينَ ٤٧ |
| 48. Era tewaalibaddewo na yenna mu mmwe eyaalituziyizza ku ye. | فَمَا مِنكُم مِّنْ أَحَدٍ عَنْهُ حَٰجِزِينَ ٤٨ |

49. Era mazima *Kur’āni* eno kwe kujjukiza eri abatya Allah.

وَإِنَّهُۥ لَتَذْكِرَةٌ لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٤٩﴾

50. Era mazima tumanyi nti ddala mu mmwe mulimu abalimbisa *Kur’āni.*

وَإِنَّا لَنَعْلَمُ أَنَّ مِنكُم مُّكَذِّبِينَ ﴿٥٠﴾

51. Naye ddala ekyo kiriba kya kwejjusa eri abatakkiriza.

وَإِنَّهُۥ لَحَسْرَةٌ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٥١﴾

52. Era ddala yo ge mazima amakakafu.

وَإِنَّهُۥ لَحَقُّ ٱلْيَقِينِ ﴿٥٢﴾

53. Kale tendereza n’erinnya lya Mukama wo Omusukkirivu.

فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ﴿٥٣﴾




سُورَةُ ٱلْمَعَارِجِ مَكِّيَّةٌ ٧٠




## AL-MA‘ĀRIJ

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw’erinnnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow’ekisa ekingi.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Omubuuzi yabuuza ku kibonerezo ekigenda okugwa

سَأَلَ سَآئِلٌۢ بِعَذَابٍ وَاقِعٍ ﴿٢﴾

3. Ku batakkiriza, ekitalibaako aziyiza,

لِّلْكَٰفِرِينَ لَيْسَ لَهُۥ دَافِعٌ ﴿٣﴾

4. Ekiriva eri Allah, Nannyini madaala aga waggulu.

مِّنَ ٱللَّهِ ذِى ٱلْمَعَارِجِ ﴿٤﴾

5. Ba malayika ne Mwoyo balinnya gy’ali mu lunaku olugeraageranyizibwa n’emyaka emitwalo etaano.

تَعْرُجُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ إِلَيْهِ فِى يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهُۥ خَمْسِينَ أَلْفَ سَنَةٍ ﴿٥﴾

6. Kale gumiikiriza okugumiikiriza okulungi.

فَٱصْبِرْ صَبْرًا جَمِيلًا ﴿٦﴾

7. Mazima bo bakiraba ng’ekiri ewala,

إِنَّهُمْ يَرَوْنَهُۥ بَعِيدًا ﴿٧﴾

8. Naye Ffe tukiraba nga kiri kumpi.

وَنَرَىٰهُ قَرِيبًا ﴿٨﴾

9. Olunaku eggulu lwe liriba ng’ekikomo ekisaanuuse,

يَوْمَ تَكُونُ ٱلسَّمَآءُ كَٱلْمُهْلِ ﴿٩﴾

10. N’ensozi lwe ziriba ng’ebyoya *by’endiga,*

وَتَكُونُ ٱلْجِبَالُ كَٱلْعِهْنِ ﴿١٠﴾

11. N’owomukwano talibuuza bifa ku mukwano *gwe.*

وَلَا يَسْـَٔلُ حَمِيمٌ حَمِيمًا ﴿١١﴾

12. *Newaakubadde nga* balitunuuliganyizibwa, omwonoonyi alyegomba nti singa yeenunuzza abaana be ku kibonerezo ky’olunaku olwo,

يُبَصَّرُونَهُمْ ۚ يَوَدُّ ٱلْمُجْرِمُ لَوْ يَفْتَدِى مِنْ عَذَابِ يَوْمِئِذٍۭ بِبَنِيهِ ﴿١٢﴾

13. Ne mukyala we ne muganda we,

وَصَٰحِبَتِهِۦ وَأَخِيهِ ﴿١٣﴾

| | |
|---|---|
| 14. N'owekika kye eyamuwanga obubudamu, | وَفَصِيلَتِهِ الَّتِي تُؤْوِيهِ ﴿١٤﴾ |
| 15. N'abali mu nsi bonna, n'oluvannyuma ye yeewonye *ekibonerezo.* | وَمَن فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا ثُمَّ يُنجِيهِ ﴿١٥﴾ |
| 16. Nedda, ddala kyo nnimi za muliro, | كَلَّا ۖ إِنَّهَا لَظَىٰ ﴿١٦﴾ |
| 17. Ogulibambula oluliba lwonna. | نَزَّاعَةً لِّلشَّوَىٰ ﴿١٧﴾ |
| 18. Gulikoowoola buli eyakubayo amabega neyekyuusa | تَدْعُو مَنْ أَدْبَرَ وَتَوَلَّىٰ ﴿١٨﴾ |
| 19. N'atuuma *eby'obugagga,* n'abikwatirira. | وَجَمَعَ فَأَوْعَىٰ ﴿١٩﴾ |
| 20. Mazima omuntu yatondwa nga mupapi, ate nga mukodo. | إِنَّ الْإِنسَانَ خُلِقَ هَلُوعًا ﴿٢٠﴾ |
| 21. Bw'atuukibwako obuzibu, ng'ayazirana. | إِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ جَزُوعًا ﴿٢١﴾ |
| 22. Ate bw'atuukwako ebirungi, nga akodowala. | وَإِذَا مَسَّهُ الْخَيْرُ مَنُوعًا ﴿٢٢﴾ |
| 23. Okuggyako abasaaze. | إِلَّا الْمُصَلِّينَ ﴿٢٣﴾ |
| 24. Abo abasaala essaala zaabwe olubeerera. | الَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ دَائِمُونَ ﴿٢٤﴾ |
| 25. N'abo abalina *omutemwa* omutuufu mu by'obugagga bwabwe, | وَالَّذِينَ فِي أَمْوَالِهِمْ حَقٌّ مَّعْلُومٌ ﴿٢٥﴾ |
| 26. Ogw'oyo asaba *obuyambi* n'oyo atesobola, *atasaba.* | لِّلسَّائِلِ وَالْمَحْرُومِ ﴿٢٦﴾ |
| 27. N'abo abakakasa olunaku lw'okulamulirwako, | وَالَّذِينَ يُصَدِّقُونَ بِيَوْمِ الدِّينِ ﴿٢٧﴾ |
| 28. N'abo abatya ekibonerezo kya Mukama waabwe — | وَالَّذِينَ هُم مِّنْ عَذَابِ رَبِّهِم مُّشْفِقُونَ ﴿٢٨﴾ |
| 29. Mazima ekibonerezo kya Mukama waabwe tekitaliza *mwonoonyi* — | إِنَّ عَذَابَ رَبِّهِمْ غَيْرُ مَأْمُونٍ ﴿٢٩﴾ |
| 30. N'abo abakuuma ennyo obweereere bwabwe, | وَالَّذِينَ هُمْ لِفُرُوجِهِمْ حَافِظُونَ ﴿٣٠﴾ |
| 31. Okuggyako eri bakyala baabwe oba abawambe abali mu mikono gyabwe egya ddyo, kale ddala abo tebanenyezebwa. | إِلَّا عَلَىٰ أَزْوَاجِهِمْ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُمْ فَإِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُومِينَ ﴿٣١﴾ |
| 32. Naye abo abanoonya ebiri ebbali w'ebyo, kale abo be babuusi b'ensalo. | فَمَنِ ابْتَغَىٰ وَرَاءَ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْعَادُونَ ﴿٣٢﴾ |
| 33. N'abo abalabirira ebibasigiddwa, n'endagaano zaabwe, | وَالَّذِينَ هُمْ لِأَمَانَاتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رَاعُونَ ﴿٣٣﴾ |

وَالَّذِيْنَ هُمْ بِشَهٰدٰتِهِمْ قَآئِمُوْنَ ۝٣٤

34. N'abo abeesimbu mu bujulizi bwabwe,

وَالَّذِيْنَ هُمْ عَلٰى صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُوْنَ ۝٣٥

35. N'abo abakuuma obutiribiri essaala zaabwe,

اُولٰٓئِكَ فِيْ جَنّٰتٍ مُّكْرَمُوْنَ ۝٣٦

36. Abo nno be baliba mu Janna nga baweebwa ebitiibwa.

**Ruku 2**

فَمَالِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا قِبَلَكَ مُهْطِعِيْنَ ۝٣٧

37. Ye babadde ki abo abatakkiriza abajja gy'oli ku mbiranye,

عَنِ الْيَمِيْنِ وَعَنِ الشِّمَالِ عِزِيْنَ ۝٣٨

38. Okuva ku ddyo ne ku kkono mu bibinja eby'enjawulo?

اَيَطْمَعُ كُلُّ امْرِئٍ مِّنْهُمْ اَنْ يُّدْخَلَ جَنَّةَ نَعِيْمٍ ۝٣٩

39. Abaffe, buli omu mu bo asuubira nti wa kuyingizibwa mu Janna ey'essanyu erijjuvu?

كَلَّا ؕ اِنَّا خَلَقْنٰهُمْ مِّمَّا يَعْلَمُوْنَ ۝٤٠

40. Nedda! Mazima Ffe twabatonda mw'ekyo kye bamanyi.

فَلَآ اُقْسِمُ بِرَبِّ الْمَشٰرِقِ وَالْمَغٰرِبِ اِنَّا لَقٰدِرُوْنَ ۝٤١

41. Kale ddala njuliza Mukama w'ebuvanjuba n'ebugwanjuba, mazima ddala tulina obuyinza

عَلٰٓى اَنْ نُّبَدِّلَ خَيْرًا مِّنْهُمْ ۙ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوْقِيْنَ ۝٤٢

42. Okubakyuusaamu abalala ababasinga obulungi, ate Ffe tetulemesebwa.

فَذَرْهُمْ يَخُوْضُوْا وَيَلْعَبُوْا حَتّٰى يُلٰقُوْا يَوْمَهُمُ الَّذِيْ يُوْعَدُوْنَ ۝٤٣

43. Kale ggwe baleke baganiire era bazannye okutuusa lwe balisisinkana n'olunaku lwabwe olwo lwe basuubizibwa,

يَوْمَ يَخْرُجُوْنَ مِنَ الْاَجْدَاثِ سِرَاعًا كَاَنَّهُمْ اِلٰى نُصُبٍ يُّوْفِضُوْنَ ۝٤٤

44. Olunaku lwe balifubutuka okuva mu ntaana nga baling'anga abaddukira eri ekiruubirirwa,

خَاشِعَةً اَبْصَارُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ؕ ذٰلِكَ الْيَوْمُ الَّذِيْ كَانُوْا يُوْعَدُوْنَ ۝٤٥

45. Nga amaaso gaabwe gatunudde wansi *era* nga basaanikiddwa obuswaavu. Olwo nno lwe lunaku lwe basuubizibwa.




سُوْرَةُ نُوْحٍ مَّكِّيَّةٌ ٧١




## NŪḤ

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

اِنَّآ اَرْسَلْنَا نُوْحًا اِلٰى قَوْمِهٖٓ اَنْ اَنْذِرْ قَوْمَكَ مِنْ قَبْلِ اَنْ يَّاْتِيَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ۝٢

2. Mazima twatuma Nūhu eri abantu be nti: Labula abantu bo nga tebannatuukibwako kibonerezo ekirumya.

3. N'agamba nti: Abange, mazima nze ndi Mulabuzi gye muli ow'olwaatu,

قَالَ يَٰقَوْمِ إِنِّي لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٣﴾

4. Kale musinze Allah era mumutye, era mung'ondere.

أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَاتَّقُوهُ وَأَطِيعُونِ ﴿٤﴾

5. Ajja kubasonyiwa ebyonono byammwe era abawe akaagaanya okumala ekiseera ekigere. Mazima entuuko ya Allah bw'etuuka teziyizibwa, singa mubadde mumanyi.

يَغْفِرْ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُؤَخِّرْكُمْ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ إِنَّ أَجَلَ اللَّهِ إِذَا جَاءَ لَا يُؤَخَّرُ ۖ لَوْ كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٥﴾

6. N'agamba nti: Mukama wange, mazima nkoowodde bannange ekiro n'emisana,

قَالَ رَبِّ إِنِّي دَعَوْتُ قَوْمِي لَيْلًا وَنَهَارًا ﴿٦﴾

7. Naye okukoowoola kwange tekulina kye kubongedde, okuggyako okudduka.

فَلَمْ يَزِدْهُمْ دُعَائِي إِلَّا فِرَارًا ﴿٧﴾

8. Era buli lwe nnabakoowola olyooke obasonyiwe,bassanga ennwe zaabwe mu matu gaabwe, nebeebikka n'engoye zaabwe era nebaguguba, nebeekuluntaza olwekuluntaza.

وَإِنِّي كُلَّمَا دَعَوْتُهُمْ لِتَغْفِرَ لَهُمْ جَعَلُوا أَصَابِعَهُمْ فِي آذَانِهِمْ وَاسْتَغْشَوْا ثِيَابَهُمْ وَأَصَرُّوا وَاسْتَكْبَرُوا اسْتِكْبَارًا ﴿٨﴾

9. Nate era nnabakoowola *eri ekkubo lyo* mu lwaatu.

ثُمَّ إِنِّي دَعَوْتُهُمْ جِهَارًا ﴿٩﴾

10. N'oluvannyuma nababuulira mu lujjudde era nenjogera nabo mu kafubo ssemafubo.

ثُمَّ إِنِّي أَعْلَنتُ لَهُمْ وَأَسْرَرْتُ لَهُمْ إِسْرَارًا ﴿١٠﴾

11. Neng'amba nti: Musabe okusonyiyibwa eri Mukama wammwe. Mazima Ye ye Musonyiyi ow'ensusso.

فَقُلْتُ اسْتَغْفِرُوا رَبَّكُمْ إِنَّهُ كَانَ غَفَّارًا ﴿١١﴾

12. Ajja kubaweereza ebire by'enkuba ennyingi,

يُرْسِلِ السَّمَاءَ عَلَيْكُم مِّدْرَارًا ﴿١٢﴾

13. Era abongere eby'obugagga n'abaana, era abateerewo ensuku, era abateerewo n'emigga.

وَيُمْدِدْكُم بِأَمْوَالٍ وَبَنِينَ وَيَجْعَل لَّكُمْ جَنَّاتٍ وَيَجْعَل لَّكُمْ أَنْهَارًا ﴿١٣﴾

14. Mubadde ki? Lwaki ye Allah temumusu-ubiramu biweesa kitiibwa?

مَّا لَكُمْ لَا تَرْجُونَ لِلَّهِ وَقَارًا ﴿١٤﴾

15. So nga ddala y'eyabatonda mu mitendera.

وَقَدْ خَلَقَكُمْ أَطْوَارًا ﴿١٥﴾

16. Abaffe, temulaba nga Allah bwe yatonda *emigigi gy'*eggulu omusanvu nga giberekaganye?

أَلَمْ تَرَوْا كَيْفَ خَلَقَ اللَّهُ سَبْعَ سَمَاوَاتٍ طِبَاقًا ﴿١٦﴾

17. Era n'assa mu gyo omwezi nga bwe butangaavu, n'akola enjuba nga y'ettaala?

وَجَعَلَ الْقَمَرَ فِيهِنَّ نُورًا وَجَعَلَ الشَّمْسَ سِرَاجًا ﴿١٧﴾

18. Era Allah y'eyabasibula olusibula okuva mu nsi ng'ebimera.

وَاللَّهُ أَنبَتَكُم مِّنَ الْأَرْضِ نَبَاتًا ﴿١٨﴾

19. N'oluvannyuma y'alibazza mu yo, nate y'alibaggya mu yo oluggya *olw'enjawulo.*

ثُمَّ يُعِيدُكُمْ فِيهَا وَيُخْرِجُكُمْ إِخْرَاجًا ﴿١٩﴾

20. Era Allah y'eyabakolera ensi nga ky'ekyaliiro.

وَاللَّهُ جَعَلَ لَكُمُ الْأَرْضَ بِسَاطًا ﴿٢٠﴾

21. Mulyooke mutambulire ku yo mu makubo ageetadde.

لِتَسْلُكُوا مِنْهَا سُبُلًا فِجَاجًا ﴿٢١﴾

**Ruku 2**

22. Nūhu n'agamba nti: Mukama wange, mazima nze banjeemedde, nebagoberera oyo obugagga bwe n'abaana be ebitalina kye bimwongeddeko okuggyako okuzikirira.

قَالَ نُوحٌ رَبِّ إِنَّهُمْ عَصَوْنِي وَاتَّبَعُوا مَنْ لَمْ يَزِدْهُ مَالُهُ وَوَلَدُهُ إِلَّا خَسَارًا ﴿٢٢﴾

23. Era beekobye olwekoba kasiggu.

وَمَكَرُوا مَكْرًا كُبَّارًا ﴿٢٣﴾

24. Era bagamba nti: Temwabulira ba katonda bammwe, era temuva ku Wadda* wadde Suwā'* wadde Yaghūtha * wadde Ya'ūqa * wadde Nasra *.

وَقَالُوا لَا تَذَرُنَّ آلِهَتَكُمْ وَلَا تَذَرُنَّ وَدًّا وَلَا سُوَاعًا وَلَا يَغُوثَ وَيَعُوقَ وَنَسْرًا ﴿٢٤﴾

25. Era ddala babuzizza bangi; kale toyongera aboononyi, okuggyako okufiirwa.

وَقَدْ أَضَلُّوا كَثِيرًا ۖ وَلَا تَزِدِ الظَّالِمِينَ إِلَّا ضَلَالًا ﴿٢٥﴾

26. Olw'ebyonono byabwe baasaanyizibwawo *n'amazzi* ne bayingizibwa mu muliro era tebaafunayo bayambi ku Allah.

مِمَّا خَطِيئَاتِهِمْ أُغْرِقُوا فَأُدْخِلُوا نَارًا فَلَمْ يَجِدُوا لَهُمْ مِنْ دُونِ اللَّهِ أَنْصَارًا ﴿٢٦﴾

27. Era Nūhu yagamba nti: Mukama wange, toleka ku nsi mutuuze yenna mu batakkiriza *bano.*

وَقَالَ نُوحٌ رَبِّ لَا تَذَرْ عَلَى الْأَرْضِ مِنَ الْكَافِرِينَ دَيَّارًا ﴿٢٧﴾

28. Kuba ddala bw'onoobaleka, bajja kubuza bubuza baddu bo era tebajja kuzaala okuggyako aboononefu, abatakkiriza.

إِنَّكَ إِنْ تَذَرْهُمْ يُضِلُّوا عِبَادَكَ وَلَا يَلِدُوا إِلَّا فَاجِرًا كَفَّارًا ﴿٢٨﴾

29. Mukama wange, nsonyiwa n'abazadde bange, n'oyo yenna anaayingira mu nju yange nga mukkiriza, n'abakkiriza abasajja n'abakkiriza abakazi; era toyongera aboononyi, okuggyako okuzikirira.

رَبِّ اغْفِرْ لِي وَلِوَالِدَيَّ وَلِمَنْ دَخَلَ بَيْتِيَ مُؤْمِنًا وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ وَلَا تَزِدِ الظَّالِمِينَ إِلَّا تَبَارًا ﴿٢٩﴾

---

*71:24. Gano gaali masanamu ga Bawarabu.*



# سُورَةُ الْجِنِّ مَكِّيَّةٌ ٧٢




## AL-JINN

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

2. Gamba nti: Mbikkuliddwa nti ddala ekibiina ky'Amajinni kyawuliriza *Kur'āni,* nebagamba nti: Mazima tuwulidde Kur'āni nga ya kyewuunyo nnyo,

قُلْ أُوحِيَ إِلَيَّ أَنَّهُ اسْتَمَعَ نَفَرٌ مِّنَ الْجِنِّ فَقَالُوا إِنَّا سَمِعْنَا قُرْآنًا عَجَبًا ②

3. Erung'amya eri ekkubo ettuufu; kale tugikkirizza, era tetukyazzeeyo kwenkanyankanya Mukama waffe ne yenna.

يَهْدِي إِلَى الرُّشْدِ فَآمَنَّا بِهِ ۖ وَلَن نُّشْرِكَ بِرَبِّنَا أَحَدًا ③

4. Era *tukkiriza* nti mu mazima, ekitiibwa kya Mukama waffe kigulumivu nnyo. Tatwalanga mukyala wadde omwana.

وَأَنَّهُ تَعَالَىٰ جَدُّ رَبِّنَا مَا اتَّخَذَ صَاحِبَةً وَلَا وَلَدًا ④

5. Era ddala omusiru mu ffe yayogeranga ku Allah eby'obulimba obusukkirivu.

وَأَنَّهُ كَانَ يَقُولُ سَفِيهُنَا عَلَى اللَّهِ شَطَطًا ⑤

6. Era ddala ffe twalowoozanga nti abantu n'Amajinni tebayinza kwogera ku Allah bya bulimba.

وَأَنَّا ظَنَنَّا أَن لَّن تَقُولَ الْإِنسُ وَالْجِنُّ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا ⑥

7. Era ddala waaliwo abamu mu bantu aba bulijjo abaanoonyanga obukuumi mu bantu b'omu Majinni, kale nebabongera okujagalala;

وَأَنَّهُ كَانَ رِجَالٌ مِّنَ الْإِنسِ يَعُوذُونَ بِرِجَالٍ مِّنَ الْجِنِّ فَزَادُوهُمْ رَهَقًا ⑦

8. Era ddala nabo baalowooza, nga mmwe bwe mulowooza, nti ddala Allah talituma nate *Mubaka* yenna.

وَأَنَّهُمْ ظَنُّوا كَمَا ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَبْعَثَ اللَّهُ أَحَدًا ⑧

9. Era ddala *twagezaako* okutuuka ku ggulu, kale netulisanga nga lijjudde abakuumi ab'amaanyi ennyo ne ba kibonoomu.

وَأَنَّا لَمَسْنَا السَّمَاءَ فَوَجَدْنَاهَا مُلِئَتْ حَرَسًا شَدِيدًا وَشُهُبًا ⑨

10. Era ddala twatuulanga mu lyo ku bituulwako olw'okuwuliriza. Naye kati buli awuliriza, asanga nga kibonoomu amuteeze.

وَأَنَّا كُنَّا نَقْعُدُ مِنْهَا مَقَاعِدَ لِلسَّمْعِ ۖ فَمَن يَسْتَمِعِ الْآنَ يَجِدْ لَهُ شِهَابًا رَّصَدًا ⑩

11. Era ddala ffe tetumanyi oba abali mu nsi baagalizibwa bibi oba Mukama waabwe abaagaliza bulung'amu.

وَأَنَّا لَا نَدْرِي أَشَرٌّ أُرِيدَ بِمَن فِي الْأَرْضِ أَمْ أَرَادَ بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا ⑪

12. Era ddala mu ffe *mulimu* abakozi b'ebirungi ne mu ffe *mulimu* abatali batyo; tuli bibiina *ebigoberera* endowooza ez'enjawulo.

وَأَنَّا مِنَّا الصَّالِحُونَ وَمِنَّا دُونَ ذَٰلِكَ ۖ كُنَّا طَرَائِقَ قِدَدًا ⑫

13. Era ddala ffe tukakasa nti tetuyinza kufufuggaza *ntegeka ya* Allah ku nsi era tetuyinza kumulemesa olw'okudduka.

وَّاَنَّا ظَنَنَّآ اَنْ لَّنْ نُّعْجِزَ اللّٰهَ فِي الْاَرْضِ وَلَنْ نُّعْجِزَهٗ هَرَبًا ﴿١٣﴾

14. Era mazima bwe twawulira obulung'amu, twabukkiriza. Kale oyo akkiririza mu Mukama we, tatya nti alifiirwa wadde okulyazaamaanyizibwa.

وَّاَنَّا لَمَّا سَمِعْنَا الْهُدٰٓى اٰمَنَّا بِهٖ ۗ فَمَنْ يُّؤْمِنْ بِرَبِّهٖ فَلَا يَخَافُ بَخْسًا وَّلَا رَهَقًا ﴿١٤﴾

15. Era ddala mu ffe mulimu abajeemulukufu *eri Allah* ne mu ffe mulimu abaawaba. Naye abo abaajeemulukuka, kale be baanoonya ekkubo ettuufu.

وَّاَنَّا مِنَّا الْمُسْلِمُوْنَ وَمِنَّا الْقٰسِطُوْنَ ۗ فَمَنْ اَسْلَمَ فَاُولٰٓئِكَ تَحَرَّوْا رَشَدًا ﴿١٥﴾

16. Naye abo abaawaba, kale *abo* z'enku z'omuliro.

وَاَمَّا الْقٰسِطُوْنَ فَكَانُوْا لِجَهَنَّمَ حَطَبًا ﴿١٦﴾

17. So singa baanywerera ku kkubo *ettuufu,* mazima twalibanywesezza amazzi mu bungi,

وَّاَنْ لَّوِ اسْتَقَامُوْا عَلَى الطَّرِيْقَةِ لَاَسْقَيْنٰهُمْ مَّآءً غَدَقًا ﴿١٧﴾

18. Tulyooke tubagezese na go. Era yenna akuba amabega okujjukira Mukama we, alimugobera mu kibonerezo ekikakanyavu.

لِّنَفْتِنَهُمْ فِيْهِ ۗ وَمَنْ يُّعْرِضْ عَنْ ذِكْرِ رَبِّهٖ يَسْلُكْهُ عَذَابًا صَعَدًا ﴿١٨﴾

19. Era ddala emizigiti *gyonna* gya Allah. Kale temusabiranga *mu gyo* omulala atali Allah.

وَّاَنَّ الْمَسٰجِدَ لِلّٰهِ فَلَا تَدْعُوْا مَعَ اللّٰهِ اَحَدًا ﴿١٩﴾

20. Era mazima Omuweereza wa Allah bw'ayimirira okumusaba, bamugwiira kumpi bamutuge.

وَّاَنَّهٗ لَمَّا قَامَ عَبْدُ اللّٰهِ يَدْعُوْهُ كَادُوْا يَكُوْنُوْنَ عَلَيْهِ لِبَدًا ﴿٢٠﴾ ع

**Ruku 2**

21. Gamba nti: Mazima nze nsaba Mukama wange yekka era simwenkanya ne yenna.

قُلْ اِنَّمَآ اَدْعُوْا رَبِّيْ وَلَآ اُشْرِكُ بِهٖٓ اَحَدًا ﴿٢١﴾

22. Gamba nti: Nze sirina buyinza ku mmwe ku bubi wadde ku bulungi.

قُلْ اِنِّيْ لَآ اَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَّلَا رَشَدًا ﴿٢٢﴾

23. Gamba nti: Mazima tewali yenna ayinza kunkuuma ku Allah era siyinza kuzuulayo buddukiro bulala ebbali we.

قُلْ اِنِّيْ لَنْ يُّجِيْرَنِيْ مِنَ اللّٰهِ اَحَدٌ ۙ وَّلَنْ اَجِدَ مِنْ دُوْنِهٖ مُلْتَحَدًا ﴿٢٣﴾

24. Wabula *obuvunaanyizibwa bwange* kutuusa *kubuulirira* okuva eri Allah, n'obubaka bwe. Era oyo ajeemera Allah n'Omubaka we, kale ddala alifuna omuliro gwa Jahannamu, omwo mw'alibeera ebbanga eggwanvu ennyo.

اِلَّا بَلٰغًا مِّنَ اللّٰهِ وَرِسٰلٰتِهٖ ۗ وَمَنْ يَّعْصِ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ فَاِنَّ لَهٗ نَارَ جَهَنَّمَ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اَبَدًا ﴿٢٤﴾

25. *Balyeyongera obutakkiriza* okutuusa lwe baliraba ekyo kye baalagaanyizibwa,

حَتّٰٓى اِذَا رَاَوْا مَا يُوْعَدُوْنَ فَسَيَعْلَمُوْنَ

مَنْ أَضْعَفُ نَاصِرًا وَأَقَلُّ عَدَدًا ﴿٢٥﴾

olwo lwe balimanya omuyenjebufu ennyo mu bayambi, n'owomunaganwa mu muwendo.

قُلْ إِنْ أَدْرِيٓ أَقَرِيبٌ مَّا تُوعَدُونَ أَمْ يَجْعَلُ لَهُۥ رَبِّيٓ أَمَدًا ﴿٢٦﴾

26. Gamba nti: Nze simanyi obanga ekyabalagaanyisibwa kiri kumpi oba nga Mukama wange yakigerekera ekiseera kya wala.

عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ فَلَا يُظْهِرُ عَلَىٰ غَيْبِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٧﴾

27. *Anti* ye Mumanyi w'ebyenkiso. Era tewali n'omu gw'awa buyinza ku *kumanya* bya nkiso bye,

إِلَّا مَنِ ٱرْتَضَىٰ مِن رَّسُولٍ فَإِنَّهُۥ يَسْلُكُ مِنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِۦ رَصَدًا ﴿٢٨﴾

28. Okuggyako oyo gw'aba alonze okuba Omubaka. Kale ddala oyo amuwerekeza *ba malayika* mu maaso ge n'emabega we ng'abakuumi.

لِّيَعْلَمَ أَن قَدْ أَبْلَغُوا۟ رِسَٰلَٰتِ رَبِّهِمْ وَأَحَاطَ بِمَا لَدَيْهِمْ وَأَحْصَىٰ كُلَّ شَىْءٍ عَدَدًۢا ﴿٢٩﴾ ع ٢ ٩ ١٢

29. Alyooke amanyise nga *Ababaka be* bwe bamaze okutuusa obubaka bwa Mukama waabwe. Era yeetooloola byonna bye bali na byo, ate n'abalirira buli kimu olubalirira.




سُورَةُ الْمُزَّمِّلِ مَكِّيَّةٌ ٧٣




## AL-MUZZAMMIL

***(Yakka lubereberye lwa Hijra)***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿١﴾

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمُزَّمِّلُ ﴿٢﴾

2. Owange ggwe eyeebikkiridde essuuka!

قُمِ ٱلَّيْلَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٣﴾

3. Golokoka ekiro *osaale,* wabula *lekayo* ekitundu kitono —

نِّصْفَهُۥٓ أَوِ ٱنقُصْ مِنْهُ قَلِيلًا ﴿٤﴾

4. *Saala* kitundu kya kiro oba kikendeezeeko katono

أَوْ زِدْ عَلَيْهِ وَرَتِّلِ ٱلْقُرْءَانَ تَرْتِيلًا ﴿٥﴾

5. Oba kyongereko — era soma Kur'ani mpola ng'ogyetegereza.

إِنَّا سَنُلْقِى عَلَيْكَ قَوْلًا ثَقِيلًا ﴿٦﴾

6. Mazima mangu nnyo tujja kukusuulako ekigambo ekizito.

إِنَّ نَاشِئَةَ ٱلَّيْلِ هِىَ أَشَدُّ وَطْـًٔا وَأَقْوَمُ قِيلًا ﴿٧﴾

7. Mazima okugolokoka ekiro *okusaala* y'engeri esinga okuba ey'amaanyi mu kugonza omwoyo, n'ebyogerwa biba byesimbu nnyo.

إِنَّ لَكَ فِى ٱلنَّهَارِ سَبْحًا طَوِيلًا ﴿٨﴾

8. Mazima emisana oba n'ebyokukolako nkumu.

وَٱذْكُرِ ٱسْمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلْ إِلَيْهِ تَبْتِيلًا ﴿٩﴾

9. Era jjukiranga nnyo erinnya lya Mukama wo, era weeweereyo ddala wenna gy'ali olwewa.

10. *Ye* Mukama w'ebuvanjuba n'ebugwanjuba. Teri musinzibwa mulala mutuufu okuggyako Ye; kale mutwale nga ye Mulabirizi.

رَبُّ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ لَا إِلٰهَ إِلَّا هُوَ فَاتَّخِذْهُ وَكِيلًا ﴿١٠﴾

11. Era gumiikiriza kw'ebyo bye boogera era beeyawuleko ennneyawula ennungi.

وَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَاهْجُرْهُمْ هَجْرًا جَمِيلًا ﴿١١﴾

12. Era ndekera abo abalimbisa *amazima,* ba nannyini bya bugagga abali emirembe era bawe akaagaanya katono.

وَذَرْنِي وَالْمُكَذِّبِينَ أُولِي النَّعْمَةِ وَمَهِّلْهُمْ قَلِيلًا ﴿١٢﴾

13. Mazima tulina empingu n'omuliro oguwuluguma,

إِنَّ لَدَيْنَا أَنْكَالًا وَجَحِيمًا ﴿١٣﴾

14. N'emmere etuga, n'ekibonerezo ekirumya —

وَطَعَامًا ذَا غُصَّةٍ وَعَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٤﴾

15. Olunaku ensi n'ensozi lwe birikankana, era ensozi ziriba ng'entuumu z'omusenyu omumulungufu.

يَوْمَ تَرْجُفُ الْأَرْضُ وَالْجِبَالُ وَكَانَتِ الْجِبَالُ كَثِيبًا مَهِيلًا ﴿١٥﴾

16. Mazima twatuma gye muli Omubaka, nga ye mujulizi ku mmwe, nga *era* bwe twatuma Omubaka eri Farāwo.

إِنَّا أَرْسَلْنَا إِلَيْكُمْ رَسُولًا شَاهِدًا عَلَيْكُمْ كَمَا أَرْسَلْنَا إِلَىٰ فِرْعَوْنَ رَسُولًا ﴿١٦﴾

17. Naye Farāwo n'ajeemera Omubaka, kale netumubonereza olubonereza olw'akabi.

فَعَصَىٰ فِرْعَوْنُ الرَّسُولَ فَأَخَذْنَاهُ أَخْذًا وَبِيلًا ﴿١٧﴾

18. Kale olwo bwe muneerema, mulyekuuma mutya olunaku olwo olulifuula abaana okuba abakadde ab'envi?

فَكَيْفَ تَتَّقُونَ إِنْ كَفَرْتُمْ يَوْمًا يَجْعَلُ الْوِلْدَانَ شِيبًا ﴿١٨﴾

19. N'eggulu liryabikayabika kw'olwo, era ekisuubizo kye kiteekwa buteekwa okutuukirira.

السَّمَاءُ مُنْفَطِرٌ بِهِ ۚ كَانَ وَعْدُهُ مَفْعُولًا ﴿١٩﴾

20. Mazima kuno kwe kujjukiza. Kale oyo ayagala, akwate ekkubo eliraga eri Mukama we.

إِنَّ هٰذِهِ تَذْكِرَةٌ ۖ فَمَنْ شَاءَ اتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِ سَبِيلًا ﴿٢٠﴾

**Ruku 2**

21. Mazima Mukama wo amanyi nti oyimirira *okusaala* kumpi bibiri bya kusatu eby'ekiro *n'oluusi* kitundu kya kyo, ate *oluusi n'oyimirira* kimu kya kusatu kya kyo, n'ekibiina ky'abo abali awamu naawe. Era Allah y'agereka *ekipimo ky'*ekiro n'emisana. Amanyi nti mmwe *ekiseera* temusobola kukibalirira, kale abaddiddemu. Kale musomenga ekiba kisobose okuva mu Kur'āni. Amanyi nti mu mmwe mujja kubaamu abalwadde, n'abalala abatambula

إِنَّ رَبَّكَ يَعْلَمُ أَنَّكَ تَقُومُ أَدْنَىٰ مِنْ ثُلُثَيِ اللَّيْلِ وَنِصْفَهُ وَثُلُثَهُ وَطَائِفَةٌ مِنَ الَّذِينَ مَعَكَ ۚ وَاللّٰهُ يُقَدِّرُ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ ۚ عَلِمَ أَنْ لَنْ تُحْصُوهُ فَتَابَ عَلَيْكُمْ ۖ فَاقْرَءُوا مَا تَيَسَّرَ مِنَ الْقُرْآنِ ۚ عَلِمَ أَنْ سَيَكُونُ مِنْكُمْ مَرْضَىٰ ۙ وَآخَرُونَ يَضْرِبُونَ فِي الْأَرْضِ يَبْتَغُونَ

مِنْ فَضْلِ اللَّهِ ۙ وَآخَرُونَ يُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ۖ فَاقْرَءُوا مَا تَيَسَّرَ مِنْهُ ۙ وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ وَأَقْرِضُوا اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا ۚ وَمَا تُقَدِّمُوا لِأَنْفُسِكُمْ مِنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ عِنْدَ اللَّهِ هُوَ خَيْرًا وَأَعْظَمَ أَجْرًا ۚ وَاسْتَغْفِرُوا اللَّهَ ۖ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٢١﴾

mu nsi nga banoonya emikisa gya Allah, n’abandi abalwana mu kkubo lya Allah. Kale musomenga ekiba ekyangu *gye muli* okuva mu yo era mujjumbirenga nnyo essaala, mutoole zaka, era muwole Allah okuwola okulungi. Era ekirungi kyonna kye mukulembeza olw’emyoyo gyammwe, mulikisanga eri Allah nga *kyeyongedde* obulungi era nga kisukkirivu mu mpeera. Era musabenga Allah okubasonyiwa. Mazima Allah ye Musonyiyi ennyo, Ow’ekisa ekingi.




سُورَةُ الْمُدَّثِّرِ مَكِّيَّةٌ ٧٤




## AL-MUDDATHTHIR

***(Yakka lubereberye lwa Hijra)***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

1. Ku lw’erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow’ekisa ekingi.

يَا أَيُّهَا الْمُدَّثِّرُ ﴿٢﴾

2. Owange ggwe eyebikiridde!

قُمْ فَأَنْذِرْ ﴿٣﴾

3. Situka olabule.

وَرَبَّكَ فَكَبِّرْ ﴿٤﴾

4. Era gulumiza Mukama wo.

وَثِيَابَكَ فَطَهِّرْ ﴿٥﴾

5. N’engoye* zo zitukuze,

وَالرُّجْزَ فَاهْجُرْ ﴿٦﴾

6. Era weewale eby’ekko,

وَلَا تَمْنُنْ تَسْتَكْثِرُ ﴿٧﴾

7. Era tokolanga ekisa ng’oluubirira kufuna bingi,

وَلِرَبِّكَ فَاصْبِرْ ﴿٨﴾

8. Era gumiikirizanga ku lwa Mukama wo.

فَإِذَا نُقِرَ فِي النَّاقُورِ ﴿٩﴾

9. Kale eng’ombe bw’erifuuyibwamu,

فَذَٰلِكَ يَوْمَئِذٍ يَوْمٌ عَسِيرٌ ﴿١٠﴾

10. Kale olwo luliba lunaku lukakanyavu.

عَلَى الْكَافِرِينَ غَيْرُ يَسِيرٍ ﴿١١﴾

11. Eri abatakkiriza, teruliba lwangu.

ذَرْنِي وَمَنْ خَلَقْتُ وَحِيدًا ﴿١٢﴾

12. Nze ndeka n’oyo gwe nnatonda obw’omu,

---

*74:5. Ekigambo ‘ thiyaabaka’ (ثِيَابَكَ) bwe kiba kikozesebbwa mu lugero, kiyinza okutegeeza omutima. Ekizibu kiri nti wano ekigambo ‘ thiyaabaka’ ( ثِيَابَكَ ) kija bulungi mu makulu ag’engoye oba ebyambalo, ag’omutima tegajja butereevu era si ge gokka agayinza okukozesebwa. Wano ‘thiyaabaka’ kiyinza n’okutegeeza ba Swahabah ba Nabbi (s.a.w). Eyo y’ensonga lwaki ‘thiyaabaka’ ( ثِيَابَكَ )tukireseeyo mu makulu ga kyo agasooka, omusomi yennyini yeggyiremu g’alaba nti wano ge gasaana.*

13. Nemmuwa eby'obugagga enfaafa,

وَّجَعَلْتُ لَهٗ مَالًا مَّمْدُوْدًا ﴿١٣﴾

14. N'abaana abali awo,

وَّبَنِيْنَ شُهُوْدًا ﴿١٤﴾

15. Era nemmutegekera olutegeka.

وَّمَهَّدْتُّ لَهٗ تَمْهِيْدًا ﴿١٥﴾

16. Nate era nga ayagala mbu mmwongere.

ثُمَّ يَطْمَعُ اَنْ اَزِيْدَ ﴿١٦﴾

17. Nedda! Mazima yali mulabe wa bubonero bwaffe.

كَلَّا ؕ اِنَّهٗ كَانَ لِاٰيٰتِنَا عَنِيْدًا ﴿١٧﴾

18. Mangu nnyo nzija kumussaako *ekibonerezo* ekikakanyavu.

سَاُرْهِقُهٗ صَعُوْدًا ﴿١٨﴾

19. Mazima yafumiitiriza era n'ageraageranya!

اِنَّهٗ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ﴿١٩﴾

20. Kale azikirire! Abaffe, ageraageranya atya?

فَقُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ﴿٢٠﴾

21. Nate azikirire! Abaffe, ageraageranya atya?

ثُمَّ قُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ﴿٢١﴾

22. Oluvannyuma yeetegereza,

ثُمَّ نَظَرَ ﴿٢٢﴾

23. Nate yaleeta emitaafu, n'akalala,

ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ ﴿٢٣﴾

24. N'oluvannyuma yakubayo amabega neyeekuza,

ثُمَّ اَدْبَرَ وَاسْتَكْبَرَ ﴿٢٤﴾

25. N'agamba nti: Kino si kirala, wabula bulogo bukopperere;

فَقَالَ اِنْ هٰذَاۤ اِلَّا سِحْرٌ يُّؤْثَرُ ﴿٢٥﴾

26. Kino si kirala, wabula bigambo bya muntu.

اِنْ هٰذَاۤ اِلَّا قَوْلُ الْبَشَرِ ﴿٢٦﴾

27. Mangu nnyo nzija kumuyingiza mu Saqar.

سَاُصْلِيْهِ سَقَرَ ﴿٢٧﴾

28. Naye kiki ekinaakumanyisa nti Saqar kye ki?

وَمَاۤ اَدْرٰىكَ مَا سَقَرُ ﴿٢٨﴾

29. *Gwe muliro* ogutataliza era ogutalekaawo *kantu*.

لَا تُبْقِيْ وَلَا تَذَرُ ﴿٢٩﴾

30. Ogubabula oluliba.

لَوَّاحَةٌ لِّلْبَشَرِ ﴿٣٠﴾

31. Guliko *bamalayika* kkumi na mwenda.

عَلَيْهَا تِسْعَةَ عَشَرَ ﴿٣١﴾

32. Era tetwassaawo balabirizi ba muliro wabula ba malayika. Era tetwassaawo muwendo gwabwe wabula ng'ekigezo eri abo abatakkiriza, abo abaaweebwa Ekitabo balyooke bakakase, n'abakkiriza beeyongere okukkiriza, era abo abaaweebwa Ekitabo n'abakkiriza baleme kubuusabuusa. *Ate* abo abalina obulwadde mu mitima gyabwe n'abatakkiriza balyooke bagambe nti: Allah

وَمَا جَعَلْنَاۤ اَصْحٰبَ النَّارِ اِلَّا مَلٰٓئِكَةً ۙ وَّمَا جَعَلْنَا عِدَّتَهُمْ اِلَّا فِتْنَةً لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوْا ۙ لِيَسْتَيْقِنَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ وَيَزْدَادَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِيْمَانًا وَّلَا يَرْتَابَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ وَالْمُؤْمِنُوْنَ ۙ وَلِيَقُوْلَ

agenderedde ki mu ky'okulabirako kino? Bwe kityo Allah abuza oyo gw'aba asalidde era n'alung'amya oyo gw'aba asiimye. Era tewali amanyi magye ga Mukama wo, okuggyako Ye yennyini. Era kino si kirala wabula kwe Kujjukiza eri abantu.

الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَالْكَافِرُونَ مَاذَا أَرَادَ اللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلًا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ اللَّهُ مَن يَشَاءُ وَيَهْدِي مَن يَشَاءُ ۚ وَمَا يَعْلَمُ جُنُودَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَ ۚ وَمَا هِيَ إِلَّا ذِكْرَىٰ لِلْبَشَرِ ﴿٣١﴾

**Ruku 2**

33. Nedda, njuliza omwezi,

كَلَّا وَالْقَمَرِ ﴿٣٢﴾

34. N'ekiro awo nga kikubayo amabega,

وَاللَّيْلِ إِذْ أَدْبَرَ ﴿٣٣﴾

35. Ne ku makya awo nga busaasaana,

وَالصُّبْحِ إِذَا أَسْفَرَ ﴿٣٤﴾

36. Mazima ekyo ky'ekimu ku *bikangabwa* ebinene.

إِنَّهَا لَإِحْدَى الْكُبَرِ ﴿٣٥﴾

37. Kuno kwe kulabula eri omuntu,

نَذِيرًا لِّلْبَشَرِ ﴿٣٦﴾

38. Oyo mu mmwe aba ayagala okugenda mu maaso oba okusigala emabega.

لِمَن شَاءَ مِنكُمْ أَن يَتَقَدَّمَ أَوْ يَتَأَخَّرَ ﴿٣٧﴾

39. Buli mwoyo gwe guliba omusingo kw'ebyo bye gwakola;

كُلُّ نَفْسٍ بِمَا كَسَبَتْ رَهِينَةٌ ﴿٣٨﴾

40. Okuggyako abantu b'oku ddyo,

إِلَّا أَصْحَابَ الْيَمِينِ ﴿٣٩﴾

41. Abaliba mu Janna nga beebuuzaganya,

فِي جَنَّاتٍ يَتَسَاءَلُونَ ﴿٤٠﴾

42. Ku boonoonyi,

عَنِ الْمُجْرِمِينَ ﴿٤١﴾

43. *Nti*: Kiki ekibaleesezza mu muliro olubabu?

مَا سَلَكَكُمْ فِي سَقَرَ ﴿٤٢﴾

44. Baliddamu nti: *Lwa kubanga* tetwali mw'abo abaasaalanga,

قَالُوا لَمْ نَكُ مِنَ الْمُصَلِّينَ ﴿٤٣﴾

45. Era tetwaliisanga banaku,

وَلَمْ نَكُ نُطْعِمُ الْمِسْكِينَ ﴿٤٤﴾

46. Era twalinga mu kubalaata awamu n'abo abaabalaatanga.

وَكُنَّا نَخُوضُ مَعَ الْخَائِضِينَ ﴿٤٥﴾

47 Era twalimbisanga olunaku lw'okulamulirwako,

وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوْمِ الدِّينِ ﴿٤٦﴾

48. Okutuusa okufa lwe kwatutuukako.

حَتَّىٰ أَتَانَا الْيَقِينُ ﴿٤٧﴾

49. Kale okuwolereza kw'abawolereza tekulibagasa.

فَمَا تَنفَعُهُمْ شَفَاعَةُ الشَّافِعِينَ ﴿٤٨﴾

50. Abaffe, babadde ki okukuba Okubuulirira amabega?

فَمَا لَهُمْ عَنِ التَّذْكِرَةِ مُعْرِضِينَ ﴿٤٩﴾

51. Nebaba ng'endogoyi ezikangiddwa,

كَأَنَّهُمْ حُمُرٌ مُّسْتَنفِرَةٌ ﴿٥٠﴾

52. Ezidduka empologoma?

فَرَّتْ مِنْ قَسْوَرَةٍ ﴿٥٢﴾

53. Mbu buli omu mu bo ayagala aweebwe ebiwandiiko *by'okubikkulirwa* ebyanjuluzibbwa.

بَلْ يُرِيدُ كُلُّ امْرِئٍ مِّنْهُمْ أَنْ يُّؤْتٰى صُحُفًا مُّنَشَّرَةً ﴿٥٣﴾

54. Nedda, mazima tebatya nkomerero.

كَلَّا ۖ بَلْ لَّا يَخَافُوْنَ الْاٰخِرَةَ ﴿٥٤﴾

55. Nedda, mazima *Kur'āni* eno kwe kubuulirira.

كَلَّآ إِنَّهٗ تَذْكِرَةٌ ﴿٥٥﴾

56. Kale oyo ayagala, agijjukire.

فَمَنْ شَآءَ ذَكَرَهٗ ﴿٥٦﴾

57. Naye tebayinza kujjukira okuggyako nga Allah ayagadde. Ye ye nannyini kutiibwa era ye nannyini kusonyiwa.

وَمَا يَذْكُرُوْنَ إِلَّآ أَنْ يَّشَآءَ اللّٰهُ ۚ هُوَ أَهْلُ التَّقْوٰى وَأَهْلُ الْمَغْفِرَةِ ﴿٥٧﴾ ع



سُوْرَةُ الْقِيٰمَةِ مَكِّيَّةٌ ٧٥



## AL-QIYĀMAH

***(Yakka lubereberye lwa Hijra)***

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Nedda! Njuliza olunaku olw'okuzuukira.

لَآ أُقْسِمُ بِيَوْمِ الْقِيٰمَةِ ﴿٢﴾

3. Era njuliza omwoyo ogwenenya entakera.

وَلَآ أُقْسِمُ بِالنَّفْسِ اللَّوَّامَةِ ﴿٣﴾

4. Abaffe, omuntu alowooza nti tetulikung'aanya magumba ge?

أَيَحْسَبُ الْإِنْسَانُ أَلَّنْ نَّجْمَعَ عِظَامَهٗ ﴿٤﴾

5. Ddala tusobola *okumuzzaawo* ne twenkanyankanya n'obusanso bw'engalo ze.

بَلٰى قٰدِرِيْنَ عَلٰٓى أَنْ نُّسَوِّيَ بَنَانَهٗ ﴿٥﴾

6. Naye omuntu ky'ayagala kwe *kukulembeza* ebikolwa ebibi mu maaso ge.

بَلْ يُرِيْدُ الْإِنْسَانُ لِيَفْجُرَ أَمَامَهٗ ﴿٦﴾

7. Nga bw'abuuza nti: Lwo olunaku lw'okuzuukira lwa ddi?

يَسْـَٔلُ أَيَّانَ يَوْمُ الْقِيٰمَةِ ﴿٧﴾

8. *Naye* awo eriiso bwe liritangaalirira,

فَإِذَا بَرِقَ الْبَصَرُ ﴿٨﴾

9. N'omwezi negukwatibwa,

وَخَسَفَ الْقَمَرُ ﴿٩﴾

10. N'enjuba n'omwezi nebigattibwa awamu,

وَجُمِعَ الشَّمْسُ وَالْقَمَرُ ﴿١٠﴾

11. Kw'olwo omuntu aligamba nti: Obuddukiro buli ludda wa?

يَقُوْلُ الْإِنْسَانُ يَوْمَئِذٍ أَيْنَ الْمَفَرُّ ﴿١١﴾

12. Nedda! Tewakyali buwonero!

كَلَّا لَا وَزَرَ ﴿١٢﴾

13. Eri Mukama wo yokka kw'olwo y'eriba ekiwummulo.

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ الْمُسْتَقَرُّ ﴿١٣﴾

14. Omuntu kw'olwo alitegeezebwa bye yakulembeza ne bye yaleka.

يُنَبَّؤُا الْإِنسَانُ يَوْمَئِذٍ بِمَا قَدَّمَ وَأَخَّرَ ﴿١٤﴾

15. Ddala omuntu amanyira ddala *ekituufu* ekiri mu mwoyo gwe,

بَلِ الْإِنسَانُ عَلَىٰ نَفْسِهِ بَصِيرَةٌ ﴿١٥﴾

16. Newaakubadde nga assaawo ebyekwaso bye *nkumu.*

وَلَوْ أَلْقَىٰ مَعَاذِيرَهُ ﴿١٦﴾

17. *Ggwe Mutume* tonyeenyanyeenya lulimi lwo ku yo (Kur'āni) nga ogibuguutanira *okugikwata.*

لَا تُحَرِّكْ بِهِ لِسَانَكَ لِتَعْجَلَ بِهِ ﴿١٧﴾

18. Mazima okugikung'aanya n'ensoma ya yo biri ku Ffe.

إِنَّ عَلَيْنَا جَمْعَهُ وَقُرْآنَهُ ﴿١٨﴾

19. Kale bwe tugisomanga, ggwe gobereranga nsoma ya yo.

فَإِذَا قَرَأْنَاهُ فَاتَّبِعْ قُرْآنَهُ ﴿١٩﴾

20. N'oluvannyuma okuginnyonnyola kuli ku Ffe.

ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا بَيَانَهُ ﴿٢٠﴾

21. Nedda! Mwagala nnyo obulamu bw'ensi *eno*;

كَلَّا بَلْ تُحِبُّونَ الْعَاجِلَةَ ﴿٢١﴾

22. Ne musuulirira obw'oluvannyuma.

وَتَذَرُونَ الْآخِرَةَ ﴿٢٢﴾

23. Ebyenyi ebimu kw'olwo biriba bimegerevu,

وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَّاضِرَةٌ ﴿٢٣﴾

24. Nga byolekedde eri Mukama wa byo;

إِلَىٰ رَبِّهَا نَاظِرَةٌ ﴿٢٤﴾

25. Ate ebyenyi ebirala kw'olwo biriba byekabye,

وَوُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ بَاسِرَةٌ ﴿٢٥﴾

26. Nga birowooza ku kikutulamigongo ekigenda okubikolwako.

تَظُنُّ أَن يُفْعَلَ بِهَا فَاقِرَةٌ ﴿٢٦﴾

27. Muwulirize! Awo *omwoyo gw'oyo afa* bwe gutuuka mu mumiro,

كَلَّا إِذَا بَلَغَتِ التَّرَاقِيَ ﴿٢٧﴾

28. Nekigambibwa nti: Ani mulogo *amutaase?*

وَقِيلَ مَنْ ۜ رَاقٍ ﴿٢٨﴾

29. Naye ng'olwo naye akakasiza ddala nti eyo y'enjawukana ye *n'ensi*;

وَظَنَّ أَنَّهُ الْفِرَاقُ ﴿٢٩﴾

30. N'entumbwe nga zikuubagana;

وَالْتَفَّتِ السَّاقُ بِالسَّاقِ ﴿٣٠﴾

31. Eri Mukama wo yokka kw'olwo y'erigoberwa *abantu.*

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ الْمَسَاقُ ﴿٣١﴾

### Ruku 2

32. Kale teyakkiriza *mazima*, era teyasaalanga;

فَلَا صَدَّقَ وَلَا صَلّٰى ﴿٣٢﴾

33. Wabula yalimbisa *amazima* n'akubayo amabega;

وَلٰكِنْ كَذَّبَ وَتَوَلّٰى ﴿٣٣﴾

34. N'oluvannyuma n'agenda eri ab'ewaabwe nga yeejabaata.

ثُمَّ ذَهَبَ اِلٰٓى اَهْلِهٖ يَتَمَطّٰى ﴿٣٤﴾

35. Zikusanze! Kale ddala zikusanze!

اَوْلٰى لَكَ فَاَوْلٰى ﴿٣٥﴾

36. Nate *era* zikusanze! Era *ddala* zikusanze!

ثُمَّ اَوْلٰى لَكَ فَاَوْلٰى ﴿٣٦﴾

37. Abaffe, omuntu alowooza nti ajja kulekwa awo ng'alya butaala?

اَيَحْسَبُ الْاِنْسَانُ اَنْ يُّتْرَكَ سُدًى ﴿٣٧﴾

38. *Ddala* teyali ttondo lya mazzi agazaala eryatonnyesebwa?

اَلَمْ يَكُ نُطْفَةً مِّنْ مَّنِيٍّ يُّمْنٰى ﴿٣٨﴾

39. N'oluvannyuma n'afuuka ekitole ky'omusaayi, olwo *Allah* n'amutonda n'amutereeza?

ثُمَّ كَانَ عَلَقَةً فَخَلَقَ فَسَوّٰى ﴿٣٩﴾

40. N'oluvannyuma n'aggya mu ye *abafumbiriganwa a*babiri, omusajja n'omukazi?

فَجَعَلَ مِنْهُ الزَّوْجَيْنِ الذَّكَرَ وَالْاُنْثٰى ﴿٤٠﴾

41. Abaffe, era Oyo y'atasobola kuzuukiza bafu?

اَلَيْسَ ذٰلِكَ بِقٰدِرٍ عَلٰٓى اَنْ يُّحْيِۦَ الْمَوْتٰى ﴿٤١﴾ ع ٢ ١٨




سُوْرَةُ الدَّهْرِ مَكِّيَّةٌ ٧٦




## AL-DAHR

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Ddala waaliwo ekiseera ekyatuuka ku muntu we yabeerera ekintuntu ekitayogereka nako.

هَلْ اَتٰى عَلَى الْاِنْسَانِ حِيْنٌ مِّنَ الدَّهْرِ لَمْ يَكُنْ شَيْـًٔا مَّذْكُوْرًا ﴿٢﴾

3. Mazima twatonda omuntu mu ttondo ly'amazzi agazaala eritabuddwaamu *ebintu ebitali bimu* nga tugenda tumugezesa; kale netumufuula awulira era alaba.

اِنَّا خَلَقْنَا الْاِنْسَانَ مِنْ نُّطْفَةٍ اَمْشَاجٍ ۖ نَّبْتَلِيْهِ فَجَعَلْنٰهُ سَمِيْعًا بَصِيْرًا ﴿٣﴾

4. Mazima Ffe twamulaga ekkubo, k'abe nga asiima oba atasiima.

اِنَّا هَدَيْنٰهُ السَّبِيْلَ اِمَّا شَاكِرًا وَّاِمَّا كَفُوْرًا ﴿٤﴾

5. Mazima twategekera abeerema enjegere n'ebikoligo n'omuliro ogubumbujja.

إِنَّآ أَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ سَلَٰسِلَا۟ وَأَغْلَٰلًا وَسَعِيرًا ﴿٥﴾

6. Mazima abatuukirivu be balinywa ku kikopo ekiritabulwamu kaafuur —

إِنَّ ٱلْأَبْرَارَ يَشْرَبُونَ مِن كَأْسٍ كَانَ مِزَاجُهَا كَافُورًا ﴿٦﴾

7. Nga y'ensulo erinywebwamu abaweereza ba Allah gye balitiiriisa olutiiriisa.

عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا عِبَادُ ٱللَّهِ يُفَجِّرُونَهَا تَفْجِيرًا ﴿٧﴾

8. *Nga y'abo* abatuukiriza okwetema *kwabwe,* era nga batya olunaku obubi bwa lwo obulibuna wonna.

يُوفُونَ بِٱلنَّذْرِ وَيَخَافُونَ يَوْمًا كَانَ شَرُّهُۥ مُسْتَطِيرًا ﴿٨﴾

9. Era baliisa omunaku emmere ne mulekwa, n'omusibe, lwa kwagala *Allah.*

وَيُطْعِمُونَ ٱلطَّعَامَ عَلَىٰ حُبِّهِۦ مِسْكِينًا وَيَتِيمًا وَأَسِيرًا ﴿٩﴾

10. *Nga bagamba nti:* Mazima tubaliisa lwa kusanyusa Allah. Tetwagala mpeera yonna okuva gye muli wadde okwebaza.

إِنَّمَا نُطْعِمُكُمْ لِوَجْهِ ٱللَّهِ لَا نُرِيدُ مِنكُمْ جَزَآءً وَلَا شُكُورًا ﴿١٠﴾

11. Mazima ffe tutya olunaku okuva eri Mukama waffe oluliba olw'okusala emitaafu n'okuluma obugigi.

إِنَّا نَخَافُ مِن رَّبِّنَا يَوْمًا عَبُوسًا قَمْطَرِيرًا ﴿١١﴾

12. Kale abo Allah alibawonya obubi bw'olunaku olwo, era alibawa eddembe n'essanyu.

فَوَقَىٰهُمُ ٱللَّهُ شَرَّ ذَٰلِكَ ٱلْيَوْمِ وَلَقَّىٰهُمْ نَضْرَةً وَسُرُورًا ﴿١٢﴾

13. Era alibasasula Janna n'engoye eza liiri olw'okugumiikiriza *kwabwe.*

وَجَزَىٰهُم بِمَا صَبَرُوا۟ جَنَّةً وَحَرِيرًا ﴿١٣﴾

14. Baliba bagalaamiridde ku ntebe empunde; tebaliwuliriramu bbugumu lisusse wadde obutiti.

مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ ۖ لَا يَرَوْنَ فِيهَا شَمْسًا وَلَا زَمْهَرِيرًا ﴿١٤﴾

15. Era ebisiikirize byamu biriba kumpi nnyo waggulu waabwe, n'ebirimba by'ebibala bya mu birissibwa wansi olussa.

وَدَانِيَةً عَلَيْهِمْ ظِلَٰلُهَا وَذُلِّلَتْ قُطُوفُهَا تَذْلِيلًا ﴿١٥﴾

16. Era balyetooloozwamu ebikozesebwa ebya ffeeza, n'ebikopo eby'endabirwamu,

وَيُطَافُ عَلَيْهِم بِـَٔانِيَةٍ مِّن فِضَّةٍ وَأَكْوَابٍ كَانَتْ قَوَارِيرَا۠ ﴿١٦﴾

17. Nga bya ndabirwamu eza ffeeza zebaagera olugera.

قَوَارِيرَا۟ مِن فِضَّةٍ قَدَّرُوهَا تَقْدِيرًا ﴿١٧﴾

18. Era balinyweserezebwamu ekikopo ekitabuddwamu entangawuzi,

وَيُسْقَوْنَ فِيهَا كَأْسًا كَانَ مِزَاجُهَا زَنجَبِيلًا ﴿١٨﴾

19. Mulibaamu n'ensulo eyitibwa Salsabīl.

عَيْنًا فِيهَا تُسَمَّىٰ سَلْسَبِيلًا ﴿١٩﴾

20. Era balyetooloolwamu abavubuka abatalikaddiwa. Nga bw'obalaba, abalowooza okuba luulu esaasaanyizibbwa.

وَيَطُوفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَانٌ مُّخَلَّدُونَ ۚ إِذَا رَأَيْتَهُمْ حَسِبْتَهُمْ لُؤْلُؤًا مَّنثُورًا ﴿٢٠﴾

21. Era nga bwe weetegereza, oluvannyuma olabira ddala essanyu erijjuvu n'obwakabaka obunene.

وَإِذَا رَأَيْتَ ثَمَّ رَأَيْتَ نَعِيمًا وَمُلْكًا كَبِيرًا ﴿٢١﴾

22. Balibaako engoye eza liiri ow'oluwewere owa kiragala ne liiri omuzito. Era nga bambikiddwa ebikomo bya ffeeza. Era Mukama waabwe alibanywesa eky'okunywa ekitukuvu.

عَالِيَهُمْ ثِيَابُ سُندُسٍ خُضْرٌ وَإِسْتَبْرَقٌ ۖ وَحُلُّوا أَسَاوِرَ مِن فِضَّةٍ ۚ وَسَقَاهُمْ رَبُّهُمْ شَرَابًا طَهُورًا ﴿٢٢﴾

23. *Baligambibwa nti:* Mazima eno y'empeera yammwe era okutakabana kwammwe kusiimiddwa.

إِنَّ هَٰذَا كَانَ لَكُمْ جَزَاءً وَكَانَ سَعْيُكُم مَّشْكُورًا ﴿٢٣﴾

**Ruku. 2**

24 Mazima Ffe twassa Kur'āni ku ggwe mu bitundutundu.

إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ الْقُرْآنَ تَنزِيلًا ﴿٢٤﴾

25. Kale ggwe lindirira kusalawo kwa Mukama wo, era togondera mwonoonyi wadde omutakkiriza yenna mu bo.

فَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعْ مِنْهُمْ آثِمًا أَوْ كَفُورًا ﴿٢٥﴾

26. Era jjukiranga erinnya lya Mukama wo enkya n'eggulo,

وَاذْكُرِ اسْمَ رَبِّكَ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٢٦﴾

27. Era omuvuunamirenga ekiro era mutenderezenga *ekitundu ky'e*kiro ekisinga obuwanvu.

وَمِنَ اللَّيْلِ فَاسْجُدْ لَهُ وَسَبِّحْهُ لَيْلًا طَوِيلًا ﴿٢٧﴾

28. Mazima bano baagala nnyo eby'amangu, ate nebasuulirira olunaku oluzito oluli mu maaso gaabwe.

إِنَّ هَٰؤُلَاءِ يُحِبُّونَ الْعَاجِلَةَ وَيَذَرُونَ وَرَاءَهُمْ يَوْمًا ثَقِيلًا ﴿٢٨﴾

29. *Mazima* Ffe twabatonda era netunyweza entonda yaabwe; ate bwe tuba twagadde *okukyuusa*, tubakyuusaamu abalala ababafaanana.

نَّحْنُ خَلَقْنَاهُمْ وَشَدَدْنَا أَسْرَهُمْ ۖ وَإِذَا شِئْنَا بَدَّلْنَا أَمْثَالَهُمْ تَبْدِيلًا ﴿٢٩﴾

30. Mazima kino ky'Ekijjukiza. Kale oyo ayagala, akwate ekkubo eliraga eri Mukama we.

إِنَّ هَٰذِهِ تَذْكِرَةٌ ۖ فَمَن شَاءَ اتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِ سَبِيلًا ﴿٣٠﴾

31. Era mmwe temuyinza *kusalawo* nga bwe mwagala okuggyako nga Allah akkirizza. Mazima Allah ye Mumanyi wa byonna, Omugezi ennyo.

وَمَا تَشَاءُونَ إِلَّا أَن يَشَاءَ اللَّهُ ۚ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٣١﴾

32. Ayingiza oyo gw'aba asiimye mu kusaasira kwe, naye ate aboononyi yabategekera ekibonerezo ekirumya.

يُدْخِلُ مَن يَشَاءُ فِي رَحْمَتِهِ ۚ وَالظَّالِمِينَ أَعَدَّ لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٣٢﴾




# سُورَةُ الْمُرْسَلٰتِ مَكِّيَّةٌ ٧٧




## AL-MURSALĀT

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

وَالْمُرْسَلٰتِ عُرْفًا ﴿٢﴾

2. Njuliza abo abatumibwa ekimpoowoze,

فَالْعٰصِفٰتِ عَصْفًا ﴿٣﴾

3. N'oluvannyuma nebakunta olukunta,

وَّالنّٰشِرٰتِ نَشْرًا ﴿٤﴾

4. Era njuliza abo abasaasaanya *amazima* olusaasaanya,

فَالْفٰرِقٰتِ فَرْقًا ﴿٥﴾

5. Kale nebaawula *ebirungi n'ebibi* olwawula,

فَالْمُلْقِيٰتِ ذِكْرًا ﴿٦﴾

6. Olwo nebatwala Ekijjukiza *buli wamu,*

عُذْرًا اَوْ نُذْرًا ﴿٧﴾

7. *Nebamalawo* okw'ekwasa *ku bamu* oba nebalabula *abalala,*

اِنَّمَا تُوْعَدُوْنَ لَوَاقِعٌ ﴿٨﴾

8. Mazima bye mwasuubizibwa ddala bya kutuukirira.

فَاِذَا النُّجُوْمُ طُمِسَتْ ﴿٩﴾

9. Kale awo emmunyeenye bwe zirizimeera,

وَاِذَا السَّمَآءُ فُرِجَتْ ﴿١٠﴾

10. Era awo eggulu bwe liriyuzibwamu,

وَاِذَا الْجِبَالُ نُسِفَتْ ﴿١١﴾

11. Era awo ensozi bwe zirimulungulwa,

وَاِذَا الرُّسُلُ اُقِّتَتْ ﴿١٢﴾

12. Era awo Ababaka bwe balireetebwa mu kiseera ekitegeke —

لِاَيِّ يَوْمٍ اُجِّلَتْ ﴿١٣﴾

13. Ye lunaku ki olwo olwalaganyizibwa *bino okubaawo?*

لِيَوْمِ الْفَصْلِ ﴿١٤﴾

14. Lwe lunaku lw'okulamula.

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا يَوْمُ الْفَصْلِ ﴿١٥﴾

15. Naye kiki ekinaakumanyisa nti olunaku lw'okulamula kye ki?

وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿١٦﴾

16. Ziribasanga kw'olwo abo abalimbisa *amazima!*

اَلَمْ نُهْلِكِ الْاَوَّلِيْنَ ﴿١٧﴾

17. Abaffe, abaasooka tetwabazikiriza?

ثُمَّ نُتْبِعُهُمُ الْاٰخِرِيْنَ ﴿١٨﴾

18. Nate tujja kubagobereza n'aboluvannyuma.

كَذٰلِكَ نَفْعَلُ بِالْمُجْرِمِيْنَ ﴿١٩﴾

19. Bwe tutyo bwe tukola aboononyi.

وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٢٠﴾

20. Ziribasanga kw'olwo abo abalimbisa *amazima!*

21. Abaffe, si Ffe twabatonda mu mazzi amanyoomofu,

أَلَمْ نَخْلُقكُّم مِّن مَّآءٍ مَّهِينٍ ٢١

22. Nate netugassa mu kiwummulo ekyekusifu,

فَجَعَلْنَٰهُ فِى قَرَارٍ مَّكِينٍ ٢٢

23. Okumala ekiseera ekigere ekimanyiddwa?

إِلَىٰ قَدَرٍ مَّعْلُومٍ ٢٣

24. Kale *bwe tutyo* bwe twagereka, ye nga tuli bageresi balungi!

فَقَدَرْنَا فَنِعْمَ ٱلْقَٰدِرُونَ ٢٤

25. Ziribasanga kw'olwo abalimbisa *amazima*!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ٢٥

26. Ddala tetwakola ensi nga ly'ekkung'aaniro

أَلَمْ نَجْعَلِ ٱلْأَرْضَ كِفَاتًا ٢٦

27. *Ly'a* balamu n'abafu?

أَحْيَآءً وَأَمْوَٰتًا ٢٧

28. Era twagissaamu ensozi engulumivu, era ne tubawa amazzi ag'okunywa amaseeneekerevu.

وَجَعَلْنَا فِيهَا رَوَٰسِىَ شَٰمِخَٰتٍ وَأَسْقَيْنَٰكُم مَّآءً فُرَاتًا ٢٨

29. Ziribasanga kw'olwo abalimbisa *amazima*!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ٢٩

30. *Baligambibwa nti:* Mugende eri ebyo bye mwalimbisanga,

ٱنطَلِقُوٓا إِلَىٰ مَا كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ٣٠

31. Mugende eri ekisiikirize eky'ensonda essatu,

ٱنطَلِقُوٓا إِلَىٰ ظِلٍّ ذِى ثَلَٰثِ شُعَبٍ ٣١

32. Ekitasiikiriza *kintu* era ekitagasa ku nnimi z'omuliro.

لَّا ظَلِيلٍ وَلَا يُغْنِى مِنَ ٱللَّهَبِ ٣٢

33. Mazima gwo gukasuka ennimi eziringa embiri.

إِنَّهَا تَرْمِى بِشَرَرٍ كَٱلْقَصْرِ ٣٣

34. Eziring'anga eng'amira eza kyenvu.

كَأَنَّهُۥ جِمَٰلَتٌ صُفْرٌ ٣٤

35. Ziribasanga kw'olwo abaalimbisa *amazima!*

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ٣٥

36. Luno lwe lunaku lwe batalisobola kwogera;

هَٰذَا يَوْمُ لَا يَنطِقُونَ ٣٦

37. Era tebalikkirizibwa kuwampanya.

وَلَا يُؤْذَنُ لَهُمْ فَيَعْتَذِرُونَ ٣٧

38. Ziribasanga kw'olwo abalimbisa *amazima*!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ٣٨

39. Luno lwe lunaku lw'okulamula; tubakung'aanyizza mwenna n'aboluberebérye.

هَٰذَا يَوْمُ ٱلْفَصْلِ جَمَعْنَٰكُمْ وَٱلْأَوَّلِينَ ٣٩

40. Kale obanga mulina olukwe lwonna, kale munneekobere.

فَإِن كَانَ لَكُمْ كَيْدٌ فَكِيدُونِ ٤٠

وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٤١﴾

41. Ziribasanga kw'olwo abalimbisa *amazima!*

**Ruku 2**

اِنَّ الْمُتَّقِيْنَ فِيْ ظِلٰلٍ وَّ عُيُوْنٍ ﴿٤٢﴾

42. Mazima abeekuumi be baliba mu bisiikirize n'ensulo,

وَّ فَوَاكِهَ مِمَّا يَشْتَهُوْنَ ﴿٤٣﴾

43. N'ebibala, mw'ebyo ebibawoomera.

كُلُوْا وَاشْرَبُوْا هَنِيْٓـًٔا بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٤٤﴾

44. Mulye era munywe n'essanyu olw'ebyo bye mwakolanga.

اِنَّا كَذٰلِكَ نَجْزِى الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٤٥﴾

45. Mazima bwe tutyo bwe tusasula abakozi b'ebirungi.

وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٤٦﴾

46. Ziribasanga kw'olwo abalimbisa *amazima!*

كُلُوْا وَتَمَتَّعُوْا قَلِيْلًا اِنَّكُمْ مُّجْرِمُوْنَ ﴿٤٧﴾

47. Mulye era mweyagaleko katono *mu nsi muno,* mazima muli boononyi.

وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٤٨﴾

48. Ziribasanga kw'olwo abalimbisa *amazima!*

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمُ ارْكَعُوْا لَا يَرْكَعُوْنَ ﴿٤٩﴾

49. Era nga bwe bagambibwa nti: Mukutame (musinze), nga tebakutama.

وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٥٠﴾

50. Ziribasanga kw'olwo abalimbisa *amazima!*

فَبِاَيِّ حَدِيْثٍ بَعْدَهٗ يُؤْمِنُوْنَ ﴿٥١﴾

51. Kale ate olwo kigambo ki kye balikkiriza ebbali wa kino?



سُورَةُ النَّبَإِ مَكِّيَّةٌ ٧٨ — آياتها ٤١ — ركوعاتها ٢

## AL-NABA’

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

1. Ku lw’erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow’ekisa ekingi.

**Juzu 30**

عَمَّ يَتَسَاءَلُونَ ②

2. Kiki kye beebuuzaganyaako?

عَنِ النَّبَإِ الْعَظِيمِ ③

3. Ku bikwata ku mawulire amakulu ennyo,

الَّذِي هُمْ فِيهِ مُخْتَلِفُونَ ④

4. Ago bo ge batakkiriziganyaako.

كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ⑤

5. Nedda, mangu nnyo bajja kumanya.

ثُمَّ كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ⑥

6. Nate ddala mangu nnyo bajja kumanya.

أَلَمْ نَجْعَلِ الْأَرْضَ مِهَادًا ⑦

7. Abaffe, tetwakola ensi okuba ekyaliiro,

وَالْجِبَالَ أَوْتَادًا ⑧

8. N’ensozi nga z’enkondo?

وَخَلَقْنَاكُمْ أَزْوَاجًا ⑨

9. Era netubatonda nga muli babiri babiri (omusajja n’omukazi),

وَجَعَلْنَا نَوْمَكُمْ سُبَاتًا ⑩

10. Era netufuula otulo twammwe okuba ekiwummulo,

وَجَعَلْنَا اللَّيْلَ لِبَاسًا ⑪

11. Era netufuula ekiro okuba ekibikka,

وَجَعَلْنَا النَّهَارَ مَعَاشًا ⑫

12. Era netukola emisana *olw’okunoonyezaamu* ebyetaago by’obulamu.

وَبَنَيْنَا فَوْقَكُمْ سَبْعًا شِدَادًا ⑬

13. Era netuzimba waggulu wammwe *emigigi gy’eggulu* musanvu egy’amaanyi;

وَجَعَلْنَا سِرَاجًا وَهَّاجًا ⑭

14. Era ne tukola *enjuba* nga y’ettaala eyakaayakana.

وَأَنْزَلْنَا مِنَ الْمُعْصِرَاتِ مَاءً ثَجَّاجًا ⑮

15. Era tufukumula amazzi mu bungi okuva mu bire ebibootaboota,,

لِنُخْرِجَ بِهِ حَبًّا وَنَبَاتًا ⑯

16. Tulyooke tugamezese empeke n’ebimera,

وَجَنَّاتٍ أَلْفَافًا ⑰

17. N’essamba ez’emiti egy’ekifuko.

إِنَّ يَوْمَ الْفَصْلِ كَانَ مِيقَاتًا ⑱

18. Mazima olunaku lw’okulamula lulina ekiseera ekigereke.

يَوْمَ يُنْفَخُ فِي الصُّورِ فَتَأْتُونَ أَفْوَاجًا ⑲

19. Olunaku eng’ombe lw’erifuuyibwamu; kale mulijja bibinja na bibinja.

وَفُتِحَتِ السَّمَاءُ فَكَانَتْ أَبْوَابًا ⑳

20. N’eggulu liriggulwawo, kale neliba miryango myereere;

وَسُيِّرَتِ الْجِبَالُ فَكَانَتْ سَرَابًا ㉑

21. N’ensozi ziritambuzibwa neziba ng’ekimyanso *ekiri ng’amazzi* ku museetwe.

إِنَّ جَهَنَّمَ كَانَتْ مِرْصَادًا ㉒

22. Mazima omuliro gwo guteeze,

23. *Era* gwe guliba amaka g'abajeemu,

لِّلطّٰغِيْنَ مَاٰبًا ﴿٢٣﴾

24. Baligumalamu emirembe mingi.

لّٰبِثِيْنَ فِيْهَاۤ اَحْقَابًا ﴿٢٤﴾

25. Mu gwo tebaliroza ku buweweevu bwonna wadde eky'okunywa kyonna,

لَا يَذُوْقُوْنَ فِيْهَا بَرْدًا وَّلَا شَرَابًا ﴿٢٥﴾

26. Okuggyako olweje olubabula, n'amazzi *amannyogovu* agameketa.

اِلَّا حَمِيْمًا وَّغَسَّاقًا ﴿٢٦﴾

27. Nga y'empeera ennenkamunkamu.

جَزَآءً وِّفَاقًا ﴿٢٧﴾

28. *Kubanga* ddala bo tebaatyanga kubalirira,

اِنَّهُمْ كَانُوْا لَا يَرْجُوْنَ حِسَابًا ﴿٢٨﴾

29. Era baalimbisanga Aya zaffe olulimbisa.

وَّكَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا كِذَّابًا ﴿٢٩﴾

30. Era buli kimu twakibalirira mu Kitabo.

وَكُلَّ شَيْءٍ اَحْصَيْنٰهُ كِتٰبًا ﴿٣٠﴾

31. Kale muloze *ku kibonerezo.* Ate tetujja kubongera okuggyako ekibonerezo.

فَذُوْقُوْا فَلَنْ نَّزِيْدَكُمْ اِلَّا عَذَابًا ﴿٣١﴾ ع

**Ruku 2**

32. Mazima abawulize be balifuna obuwanguzi:

اِنَّ لِلْمُتَّقِيْنَ مَفَازًا ﴿٣٢﴾

33. Ensuku ezikugiddwa, n'emizabibu,

حَدَآئِقَ وَاَعْنَابًا ﴿٣٣﴾

34. N'abawala abaakavubuka ab'emyaka egimu,

وَّكَوَاعِبَ اَتْرَابًا ﴿٣٤﴾

35. N'ebikopo ebibooga.

وَّكَاْسًا دِهَاقًا ﴿٣٥﴾

36. Tebaliwuliriramu bya swaakaba wadde obulimba,

لَا يَسْمَعُوْنَ فِيْهَا لَغْوًا وَّلَا كِذّٰبًا ﴿٣٦﴾

37. Nga y'empeera ey'ekirabo ekiva eri Mukama wo etuukana *n'ebyo bye baakolanga* —

جَزَآءً مِّنْ رَّبِّكَ عَطَآءً حِسَابًا ﴿٣٧﴾

38. Mukama w'eggulu n'ensi n'ebyo ebiri wakati wa byombi, Omusaasizi ennyo; tebaliba na buyinza kwogera gy'ali.

رَّبِّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا الرَّحْمٰنِ لَا يَمْلِكُوْنَ مِنْهُ خِطَابًا ﴿٣٨﴾

39. Olunaku Mwoyo ne ba malayika lwe baliyimirira mu nnyiriri, tebalyogera, okuggyako *oyo Allah* Omusaasizi gw'alikkiriza, era nga ky'ayogera kituufu.

يَوْمَ يَقُوْمُ الرُّوْحُ وَالْمَلٰٓئِكَةُ صَفًّا لَّا يَتَكَلَّمُوْنَ اِلَّا مَنْ اَذِنَ لَهُ الرَّحْمٰنُ وَقَالَ صَوَابًا ﴿٣٩﴾

40. Olwo olunaku ddala lwa kubaawo. Kale oyo ayagala, anoonye obubudamu eri Mukama we.

ذٰلِكَ الْيَوْمُ الْحَقُّ فَمَنْ شَآءَ اتَّخَذَ اِلٰى رَبِّهٖ مَاٰبًا ﴿٤٠﴾

41. Mazima tubalabudde ku kibonerezo ekiri okumpi: ku lunaku omuntu lw'aliraba ebyo emikono gye bye gyakulembeza, n'omutakkiriza aligamba nti: Woowe! Nga ndabye, singa kale nali nfuufu!

اِنَّآ اَنْذَرْنٰكُمْ عَذَابًا قَرِيْبًا ۚ يَّوْمَ يَنْظُرُ الْمَرْءُ مَا قَدَّمَتْ يَدٰهُ وَيَقُوْلُ الْكٰفِرُ يٰلَيْتَنِيْ كُنْتُ تُرٰبًا ﴿٤١﴾ ع



رکوعاتها ٢ — سُوْرَةُ النّٰزِعٰتِ مَكِّيَّةٌ ٧٩ — اٰياتها ٤٧

## AL-NĀZI‘ĀT

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Njuliza abo ababbira *mu kumanya* nebasika *abantu* olusika babbire *mu kwo,*

وَالنّٰزِعٰتِ غَرْقًا ۙ②

3. Era njuliza n'abo abatambula *mu mawanga* mu bwangu,

وَّالنّٰشِطٰتِ نَشْطًا ۙ③

4. Era njuliza n'abo abaseeyeeya ku nnyanja oluseeyeeya *oluwanvu mu bwangu,*

وَّالسّٰبِحٰتِ سَبْحًا ۙ④

5. Era nebavuganya oluvuganya *olw'okusingagana,*

فَالسّٰبِقٰتِ سَبْقًا ۙ⑤

6. Era njuliza abo abategeka *era* nebatuukiriza ensonga *zaabwe obulungi,*

فَالْمُدَبِّرٰتِ اَمْرًا ۘ⑥ وقف لازم

7. *Bino biribaawo* olunaku ekikankanya lwe kirikankanya,

يَوْمَ تَرْجُفُ الرَّاجِفَةُ ۙ⑦

8. Ekikankano eky'okubiri kirikigoberera.

تَتْبَعُهَا الرَّادِفَةُ ؕ⑧

9. Kw'olwo emitima girikubagana *olw'okutya.*

قُلُوْبٌ يَّوْمَئِذٍ وَّاجِفَةٌ ۙ⑨

10. N'amaaso gaabwe galitunula wansi—

اَبْصَارُهَا خَاشِعَةٌ ۘ⑩ وقف لازم

11. Nga bagamba nti: Abaffe, tunazzibwayo mu mbeera eyasooka?

يَقُوْلُوْنَ ءَاِنَّا لَمَرْدُوْدُوْنَ فِى الْحَافِرَةِ ؕ⑪

12. Nga tumaze n'okufuuka amagumba amamulungufu?

ءَاِذَا كُنَّا عِظَامًا نَّخِرَةً ؕ⑫

13. Bagamba nti: Okwo nno kwe kuddawo okw'okufiirwa.

قَالُوْا تِلْكَ اِذًا كَرَّةٌ خَاسِرَةٌ ۘ⑬ وقف لازم

14. Kale ddala luliba olubwatuka lumu lwokka,

فَاِنَّمَا هِىَ زَجْرَةٌ وَّاحِدَةٌ ۙ⑭

15. Okwejjuukiriza nga bali mu kyangaala!

فَاِذَا هُمْ بِالسَّاهِرَةِ ؕ⑮

16. Abaffe, watuukwako ebyafa ku Mūsa?

هَلْ اَتٰىكَ حَدِيْثُ مُوْسٰى ۘ⑯ وقف لازم

17. Nga Mukama we bwe yamukoowoolera mu kiwonvu ekitukuvu Ṭuwā,

اِذْ نَادٰىهُ رَبُّهٗ بِالْوَادِ الْمُقَدَّسِ طُوًى ۚ⑰

18. *Nti*: Genda eri Farāwo, kuba ddala ayitiridde obujeemu.

اِذْهَبْ اِلٰى فِرْعَوْنَ اِنَّهٗ طَغٰى ۖ⑱

19. Kale ogambe nti: Abaffe, tewaalyagadde kufuna butukuvu?

فَقُلْ هَلْ لَّكَ اِلٰۤى اَنْ تَزَكّٰى ۙ⑲

20. Era nkulung'amye eri Mukama wo, kale osobole okumutya.

وَاَهْدِيَكَ اِلٰى رَبِّكَ فَتَخْشٰى ۚ⑳

21. Kale n'amulaga akabonero akanene ennyo.

فَاَرٰىهُ الْاٰيَةَ الْكُبْرٰى ۖ㉑

22. Naye *ye* n'alimbisa era n'ajeema,

فَكَذَّبَ وَعَصَىٰ ﴿٢٢﴾

23. N'oluvannyuma yakubayo amabega, n'anyiikira *okumwekobera.*

ثُمَّ أَدْبَرَ يَسْعَىٰ ﴿٢٣﴾

24. Olwo n'akung'aanya *abantu* be n'alangirira,

فَحَشَرَ فَنَادَىٰ ﴿٢٤﴾

25. N'agamba nti: Mazima nze mukama wammwe ali waggulu wa bonna.

فَقَالَ أَنَا رَبُّكُمُ الْأَعْلَىٰ ﴿٢٥﴾

26. Kale Allah n'amukwatamu olw'ekibonerezo ky'enkomerero n'eky'oku nsi.

فَأَخَذَهُ اللَّهُ نَكَالَ الْآخِرَةِ وَالْأُولَىٰ ﴿٢٦﴾

27. Mazima mw'ekyo mulimu eky'okuyiga eri oyo atya *Allah.*

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِمَنْ يَخْشَىٰ ﴿٢٧﴾

**Ruku 2**

28. Abaffe, mmwe musinga obuzibu okutonda oba eggulu lye yatonda?

أَأَنْتُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَمِ السَّمَاءُ ۚ بَنَاهَا ﴿٢٨﴾

29. Yatumbiiza obuwanvu bwa lyo ate n'aliyooyoota.

رَفَعَ سَمْكَهَا فَسَوَّاهَا ﴿٢٩﴾

30. Era n'assa ekizikiza mu kiro kya lyo, era n'afubutulayo omusana gwa lyo,

وَأَغْطَشَ لَيْلَهَا وَأَخْرَجَ ضُحَاهَا ﴿٣٠﴾

31. N'ensi oluvannyuma lw'ekyo yagyalirira.

وَالْأَرْضَ بَعْدَ ذَٰلِكَ دَحَاهَا ﴿٣١﴾

32. N'aggya mu yo amazzi ga yo n'omuddo gwa yo,

أَخْرَجَ مِنْهَا مَاءَهَا وَمَرْعَاهَا ﴿٣٢﴾

33. N'ensozi n'azinyweza.

وَالْجِبَالَ أَرْسَاهَا ﴿٣٣﴾

34. Nga by'ebyetaago gye muli n'eri ebisolo byammwe.

مَتَاعًا لَكُمْ وَلِأَنْعَامِكُمْ ﴿٣٤﴾

35. Naye akabenje ssemabenje bwe kalituuka,

فَإِذَا جَاءَتِ الطَّامَّةُ الْكُبْرَىٰ ﴿٣٥﴾

36. Kw'olwo omuntu lw'alifumiitiriza ennyo kw'ebyo bye yatakabaniranga.

يَوْمَ يَتَذَكَّرُ الْإِنْسَانُ مَا سَعَىٰ ﴿٣٦﴾

37. N'omuliro gulyolesebwa eri oyo alaba.

وَبُرِّزَتِ الْجَحِيمُ لِمَنْ يَرَىٰ ﴿٣٧﴾

38. Naye oyo ajeema,

فَأَمَّا مَنْ طَغَىٰ ﴿٣٨﴾

39. N'asukkiriza okwagala obulamu bw'ensi,

وَآثَرَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا ﴿٣٩﴾

40. Kale omuliro gwe guliba amaka.

فَإِنَّ الْجَحِيمَ هِيَ الْمَأْوَىٰ ﴿٤٠﴾

41. Naye oyo eyatya embuga ya Mukama we, n'aziza omwoyo *gwe* okwagala okubi,

وَأَمَّا مَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِ وَنَهَى النَّفْسَ عَنِ الْهَوَىٰ ﴿٤١﴾

42. Kale Janna ge galiba amaka.

فَإِنَّ الْجَنَّةَ هِيَ الْمَأْوَىٰ ﴿٤٢﴾

43. Bakubuuza ebifa ku Ssaawa *eyalagaanyizibwa* nti eribaawo ddi?

يَسْأَلُونَكَ عَنِ السَّاعَةِ أَيَّانَ مُرْسَاهَا ﴿٤٣﴾

44. Abaffe, ggwe nga ogenderera ki okugyoogerako?

فِيمَ أَنْتَ مِنْ ذِكْرَاهَا ﴿٤٤﴾

45. *Okumanya* kwa yo okusembayo kuli eri Mukama wo.

إِلٰى رَبِّكَ مُنْتَهٰهَا ﴿٤٥﴾

46. Mazima ggwe oli Mulabuzi eri oyo agitya.

اِنَّمَآ اَنْتَ مُنْذِرُ مَنْ يَّخْشٰهَا ﴿٤٦﴾

47. Lwe baligiraba, baliba ng'abatawangadde wabula olw'eggulo *lw'olunaku* oba amakya ga lwo.

كَاَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَهَا لَمْ يَلْبَثُوْٓا اِلَّا عَشِيَّةً اَوْ ضُحٰهَا ﴿٤٧﴾



## سُوْرَةُ عَبَسَ مَكِّيَّةٌ ٨٠



## 'ABASA

***(Yakka lubereberye lwa Hijra)***

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Yaleeta emitaafu n'akyuuka,

عَبَسَ وَتَوَلّٰٓى ﴿٢﴾

3. Olw'okubanga omuzibe w'amaaso azze gy'ali.

اَنْ جَآءَهُ الْاَعْمٰى ﴿٣﴾

4. Naye ggwe kiki ekikumanyisa nti ddala anaatukula,

وَمَا يُدْرِيْكَ لَعَلَّهٗ يَزَّكّٰٓى ﴿٤﴾

5. Oba nti anaafumiitiriza, okufumiitiriza nekumugasa?

اَوْ يَذَّكَّرُ فَتَنْفَعَهُ الذِّكْرٰى ﴿٥﴾

6. Naye *ddala balowooza nti* oyo atafaayo,

اَمَّا مَنِ اسْتَغْنٰى ﴿٦﴾

7. Ate ggwe gw'ossaako ennyo omwoyo.

فَاَنْتَ لَهٗ تَصَدّٰى ﴿٧﴾

8. Naye *Basaana bamanye nti* si ggwe ovunaanyizibwa bw'aba nga tatukudde.

وَمَا عَلَيْكَ اَلَّا يَزَّكّٰى ﴿٨﴾

9. Naye *kiyinzika kitya* oyo ajja gy'oli ng'adduka,

وَاَمَّا مَنْ جَآءَكَ يَسْعٰى ﴿٩﴾

10. Era ng'atya *Allah,*

وَهُوَ يَخْشٰى ﴿١٠﴾

11. Ate ggwe n'otamufaako?

فَاَنْتَ عَنْهُ تَلَهّٰى ﴿١١﴾

12. Si kyo! Mazima yo *Kur'āni* ky'Ekijjukiza —

كَلَّآ اِنَّهَا تَذْكِرَةٌ ﴿١٢﴾

13. Kale oyo ayagala agisseeko omwoyo —

فَمَنْ شَآءَ ذَكَرَهٗ ﴿١٣﴾

14. Eri *ne* mu Bitabo eby'ekitiibwa,

فِيْ صُحُفٍ مُّكَرَّمَةٍ ﴿١٤﴾

15. Ebigulumizibwa, ebitukuzibwa,

مَّرْفُوْعَةٍ مُّطَهَّرَةٍ ﴿١٥﴾

16. Mu mikono gy'abawandiisi,

بِاَيْدِيْ سَفَرَةٍ ﴿١٦﴾

17. Ab'ekitiibwa, abatuukirivu.

كِرَامٍ بَرَرَةٍ ﴿١٧﴾

18. Omuntu azikirire! Ye abaffe, nga tasiima!

قُتِلَ الْاِنْسَانُ مَآ اَكْفَرَهٗ ﴿١٨﴾

19. Ye nno Allah *yamutonda* mu ki?

مِنْ أَيِّ شَيْءٍ خَلَقَهُ ۝١٩

20. Mu ttondo lya mani! N'amutonda ate n'amwenkanyankanya,

مِنْ نُطْفَةٍ خَلَقَهُ فَقَدَّرَهُ ۝٢٠

21. N'oluvannyuma ekkubo yalimufuulira eryangu,

ثُمَّ السَّبِيلَ يَسَّرَهُ ۝٢١

22. N'oluvannyuma amufiisa kale n'amussa mu ntaana;

ثُمَّ أَمَاتَهُ فَأَقْبَرَهُ ۝٢٢

23. Nate bw'aliba ayagadde, alimuzuukiza.

ثُمَّ إِذَا شَاءَ أَنْشَرَهُ ۝٢٣

24. Nedda! Tannatuukiriza ebyo bye yamulagira.

كَلَّا لَمَّا يَقْضِ مَا أَمَرَهُ ۝٢٤

25. Kale omuntu atunuleko eri emmere ye:

فَلْيَنْظُرِ الْإِنْسَانُ إِلَىٰ طَعَامِهِ ۝٢٥

26. Mazima Ffe tufukirira amazzi *ku yo* olufukirira,

أَنَّا صَبَبْنَا الْمَاءَ صَبًّا ۝٢٦

27. N'oluvannyuma twaasa ettaka olwaasa—

ثُمَّ شَقَقْنَا الْأَرْضَ شَقًّا ۝٢٧

28. Netumeza mu lyo empeke,

فَأَنْبَتْنَا فِيهَا حَبًّا ۝٢٨

29. N'emizabibu, n'enva,

وَعِنَبًا وَقَضْبًا ۝٢٩

30. N'emizayituuni, n'emitende.

وَزَيْتُونًا وَنَخْلًا ۝٣٠

31. N'essamba ez'emiti egy'ekifuko eziriko enkomera,

وَحَدَائِقَ غُلْبًا ۝٣١

32. N'ebibala, n'omuddo,

وَفَاكِهَةً وَأَبًّا ۝٣٢

33. Nga by'ebyetaago byammwe, n'olwebisolo byammwe.

مَتَاعًا لَكُمْ وَلِأَنْعَامِكُمْ ۝٣٣

34. Naye okubwatuka okuziba amatu bwe kulituuka,

فَإِذَا جَاءَتِ الصَّاخَّةُ ۝٣٤

35. *Olwo* lwe lunaku omuntu lw'alidduka muganda we,

يَوْمَ يَفِرُّ الْمَرْءُ مِنْ أَخِيهِ ۝٣٥

36. Ne nnyina, ne kitaawe,

وَأُمِّهِ وَأَبِيهِ ۝٣٦

37. Ne mukyala we, n'abaana be,

وَصَاحِبَتِهِ وَبَنِيهِ ۝٣٧

38. Buli omu mu bo kw'olwo aliba n'ensonga *eyiye* emumalawo.

لِكُلِّ امْرِئٍ مِنْهُمْ يَوْمَئِذٍ شَأْنٌ يُغْنِيهِ ۝٣٨

39. Obwenyi obumu kw'olwo buliba bwakaayakamu,

وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ مُسْفِرَةٌ ۝٣٩

40. Nga buseka era nga busanyufu nnyo!

ضَاحِكَةٌ مُسْتَبْشِرَةٌ ۝٤٠

41. Naye obwenyi *obulala* kw'olwo bulibaako enfuufu,

وَوُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ عَلَيْهَا غَبَرَةٌ ۝٤١

42. Nga busaanikiddwa ekizikiza.

تَرْهَقُهَا قَتَرَةٌ ۝٤٢

43. Abo nno be baali abatakkiriza, aboononefu.

أُولَٰئِكَ هُمُ الْكَفَرَةُ الْفَجَرَةُ ۝٤٣




## سورة التكوير مكية ٨١




## AL-TAKWĪR

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.
بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Awo enjuba bw'erizingibwako,
اِذَا الشَّمْسُ كُوِّرَتْ ﴿٢﴾

3. Era awo emmunyeenye bwe zirizimeera,
وَاِذَا النُّجُوْمُ انْكَدَرَتْ ﴿٣﴾

4. Era awo ensozi bwe ziritambuzibwa,
وَاِذَا الْجِبَالُ سُيِّرَتْ ﴿٤﴾

5. Era awo eng'amira ez'embuto ez'emyezi ekkumi bwe zirirekebwa ettayo,
وَاِذَا الْعِشَارُ عُطِّلَتْ ﴿٥﴾

6. Era awo ebisolo bwe birikung'aanyizibwa,
وَاِذَا الْوُحُوْشُ حُشِرَتْ ﴿٦﴾

7. Era awo ennyanja bwe zirikulukusibwa *nezeegatta,*
وَاِذَا الْبِحَارُ سُجِّرَتْ ﴿٧﴾

8. Era awo abantu *eb'enjawulo* bwe baligattibwa awamu,
وَاِذَا النُّفُوْسُ زُوِّجَتْ ﴿٨﴾

9. Era awo omuwala omuto eyaziikibwa nga mulamu bw'alibuulirizibwako,
وَاِذَا الْمَوْءٗدَةُ سُئِلَتْ ﴿٩﴾

10. *Nti*: Musango ki ogwamussa?
بِاَيِّ ذَنْۢبٍ قُتِلَتْ ﴿١٠﴾

11. Era awo ebitabo bwe biribunyisibwa wonna,
وَاِذَا الصُّحُفُ نُشِرَتْ ﴿١١﴾

12. Era awo eggulu bwe liriggyibwako eddiba,
وَاِذَا السَّمَآءُ كُشِطَتْ ﴿١٢﴾

13. Era awo omuliro bwe gulikumibwa,
وَاِذَا الْجَحِيْمُ سُعِّرَتْ ﴿١٣﴾

14. Era awo e Janna bw'erisembezebwa,
وَاِذَا الْجَنَّةُ اُزْلِفَتْ ﴿١٤﴾

15. Olwo buli muntu alimanya bye yaleeta.
عَلِمَتْ نَفْسٌ مَّآ اَحْضَرَتْ ﴿١٥﴾

16. Nedda! Njuliza ba sseng'endo abadda ekyennyumannyuma,
فَلَآ اُقْسِمُ بِالْخُنَّسِ ﴿١٦﴾

17. Abagenda mu maaso *n'oluvannyuma* nebeekweka.
الْجَوَارِ الْكُنَّسِ ﴿١٧﴾

18. Era *njuliza* ekiro awo nga kibulirayo,
وَالَّيْلِ اِذَا عَسْعَسَ ﴿١٨﴾

19. N'amakya awo nga busaasaana,
وَالصُّبْحِ اِذَا تَنَفَّسَ ﴿١٩﴾

20. Mazima kino ky'Ekigambo *ekyabikkulirwa* Omutume ow'ekitiibwa,
اِنَّهٗ لَقَوْلُ رَسُوْلٍ كَرِيْمٍ ﴿٢٠﴾

21. Nannyini maanyi agava eri Nannyini Nnamulondo ennyweevu,
ذِيْ قُوَّةٍ عِنْدَ ذِي الْعَرْشِ مَكِيْنٍ ﴿٢١﴾

22. Agonderwa, ate nga mwesigwa.
مُّطَاعٍ ثَمَّ اَمِيْنٍ ﴿٢٢﴾

23. Era munnammwe si mugwi wa ddalu.
وَمَا صَاحِبُكُمْ بِمَجْنُوْنٍ ﴿٢٣﴾

24. Era mazima yamulabira ddala eyo ekkuzimu aweetadde.

وَلَقَدْ رَاٰهُ بِالْاُفُقِ الْمُبِيْنِ ﴿٢٤﴾

25. Era ye si mukodo *mu kunnyonnyola* eby'enkiso.

وَمَا هُوَ عَلَى الْغَيْبِ بِضَنِيْنٍ ﴿٢٥﴾

26. Era kino si kigambo kya Sitaani agobaganyizibwa,

وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَيْطٰنٍ رَّجِيْمٍ ﴿٢٦﴾

27. Kale ate mulaga wa?

فَاَيْنَ تَذْهَبُوْنَ ﴿٢٧﴾

28. Kino si kirala wabula ky'Ekijjukiza eri ensi yonna,

اِنْ هُوَ اِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعٰلَمِيْنَ ﴿٢٨﴾

29. Eri oyo mu mmwe aba ayagadde okukwata ekkubo eggolokofu.

لِمَنْ شَآءَ مِنْكُمْ اَنْ يَّسْتَقِيْمَ ﴿٢٩﴾

30. Era temuyinza kusalawo ku *kyonna* okuggyako nga Allah, Omutonzi w'ebitonde byonna, y'asazeewo.

وَمَا تَشَآءُوْنَ اِلَّآ اَنْ يَّشَآءَ اللّٰهُ رَبُّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٣٠﴾




## سُوْرَةُ الْاِنْفِطَارِ مَكِّيَّةٌ ٨٢




## AL-INFIṬĀR

***(Yakka lubereberye lwa Hijra)***

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Awo eggulu bwe liryabika,

اِذَا السَّمَآءُ انْفَطَرَتْ ﴿٢﴾

3. Era awo emmunyeenye bwe zirisaasaana,

وَاِذَا الْكَوَاكِبُ انْتَثَرَتْ ﴿٣﴾

4. Era awo ennyanja bwe zirikulukusibwa *nezeegatta,*

وَاِذَا الْبِحَارُ فُجِّرَتْ ﴿٤﴾

5. Era awo entaana bwe ziriziikulwa,

وَاِذَا الْقُبُوْرُ بُعْثِرَتْ ﴿٥﴾

6. Olwo buli muntu alimanya bye yakulembeza ne bye yaleka.

عَلِمَتْ نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ وَاَخَّرَتْ ﴿٦﴾

7. Owange ggwe omuntu, kiki ekyakubuzaabuza ku Mukama wo Omugabi ennyo,

يٰۤاَيُّهَا الْاِنْسَانُ مَا غَرَّكَ بِرَبِّكَ الْكَرِيْمِ ﴿٧﴾

8. Oyo eyakutonda era n'akuyooyoota, n'akwenkanyankanya?

الَّذِيْ خَلَقَكَ فَسَوّٰىكَ فَعَدَلَكَ ﴿٨﴾

9. Mu nfaanana yonna gye yayagala mwe yakubumba.

فِيْۤ اَيِّ صُوْرَةٍ مَّا شَآءَ رَكَّبَكَ ﴿٩﴾

10. Nedda! Mulimbisa nnyo olunaku lw'okulamulirwako.

كَلَّا بَلْ تُكَذِّبُوْنَ بِالدِّيْنِ ﴿١٠﴾

11. Ate ddala muliko abalabirizi,

وَاِنَّ عَلَيْكُمْ لَحٰفِظِيْنَ ﴿١١﴾

12. Abawandiisi, ab'ebitiibwa,

كِرَامًا كَاتِبِيْنَ ﴿١٢﴾

يَعْلَمُوْنَ مَا تَفْعَلُوْنَ ﴿١٣﴾

13. Abamanyi byonna bye mukola.

اِنَّ الْاَبْرَارَ لَفِيْ نَعِيْمٍ ﴿١٤﴾

14. Mazima abatuukirivu be baliba mu ssanyu erijjuvu;

وَاِنَّ الْفُجَّارَ لَفِيْ جَحِيْمٍ ﴿١٥﴾

15. Ate aboononefu be baliba mu muliro,

يَّصْلَوْنَهَا يَوْمَ الدِّيْنِ ﴿١٦﴾

16. Gwe baliyingiramu ku lunaku lw'okulamulirwako;

وَمَا هُمْ عَنْهَا بِغَآئِبِيْنَ ﴿١٧﴾

17. Ate tebalisobola kugutolokamu.

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا يَوْمُ الدِّيْنِ ﴿١٨﴾

18. Ye kiki ekinaakumanyisa nti olunaku lw'okulamulirwako kye ki?

ثُمَّ مَآ اَدْرٰىكَ مَا يَوْمُ الدِّيْنِ ﴿١٩﴾

19. Nate era kiki ekinaakumanyisa nti olunaku lw'okulamulirwako kye ki?

يَوْمَ لَا تَمْلِكُ نَفْسٌ لِّنَفْسٍ شَيْـًٔا ۭ وَالْاَمْرُ يَوْمَئِذٍ لِّلّٰهِ ﴿٢٠﴾

20. Lwe lunaku omuntu lw'ataliba na buyinza n'akatono kugasa muntu mulala. Era okulagira kwonna kw'olwo kuliba kwa Allah.



## سُوْرَةُ التَّطْفِيْفِ مَكِّيَّةٌ ٨٣



## AL-TAṬFĪF

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

وَيْلٌ لِّلْمُطَفِّفِيْنَ ﴿٢﴾

2. Zibasanze abo ababbira mu kupima!

الَّذِيْنَ اِذَا اكْتَالُوْا عَلَى النَّاسِ يَسْتَوْفُوْنَ ﴿٣﴾

3. Abo ababa nga beepimira okuva eri abalala, nebatwala bijjuvu;

وَاِذَا كَالُوْهُمْ اَوْ وَّزَنُوْهُمْ يُخْسِرُوْنَ ﴿٤﴾

4. Naye nga bwe baba bagerera *abalala* oba nga babapimira, bakendeezaako.

اَلَا يَظُنُّ اُولٰٓئِكَ اَنَّهُمْ مَّبْعُوْثُوْنَ ﴿٥﴾

5. Abaffe, abo tebalowooza nti balizuukizibwa

لِيَوْمٍ عَظِيْمٍ ﴿٦﴾

6. Ku lunaku olw'entiisa,

يَّوْمَ يَقُوْمُ النَّاسُ لِرَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٧﴾

7. Olunaku abantu lwe baliyimirira mu maaso g'Omutonzi w'ebitonde byonna?

كَلَّآ اِنَّ كِتٰبَ الْفُجَّارِ لَفِيْ سِجِّيْنٍ ﴿٨﴾

8. Nedda! Mazima ekitabo ky'aboononyi kiri mu Sijjiini.

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا سِجِّيْنٌ ﴿٩﴾

9. Naye kiki ekinaakumanyisa nti Sijjiini kye ki?

كِتٰبٌ مَّرْقُوْمٌ ﴿١٠﴾

10. Ky'ekitabo ekyasengekebwa.

وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿١١﴾

11. Ziribasanga kw'olwo abaalimbisa,



الَّذِينَ يُكَذِّبُونَ بِيَوْمِ الدِّينِ ﴿١٢﴾

12. Abo abaalimbisa olunaku lw'okulamula.

وَمَا يُكَذِّبُ بِهِ إِلَّا كُلُّ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ﴿١٣﴾

13. Naye tewali alulimbisa okuggyako buli mujeemu, omwononyi,

إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ آيَاتُنَا قَالَ أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٤﴾

14. Nga bw'asomerwa Aya zaffe, agamba nti: Ngero z'abedda!

كَلَّا ۖ بَلْ ۜ رَانَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ مَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿١٥﴾

15. Nedda, ddala ebyo bye baakolanga byatalazza emyoyo gyabwe.

كَلَّا إِنَّهُمْ عَنْ رَبِّهِمْ يَوْمَئِذٍ لَمَحْجُوبُونَ ﴿١٦﴾

16. Nedda, mazima bo ku lunaku olwo baliziyizibwa eri Mukama waabwe.

ثُمَّ إِنَّهُمْ لَصَالُو الْجَحِيمِ ﴿١٧﴾

17. N'oluvannyuma ddala baliyingira mu muliro.

ثُمَّ يُقَالُ هَٰذَا الَّذِي كُنْتُمْ بِهِ تُكَذِّبُونَ ﴿١٨﴾

18. N'oluvannyuma kirigambibwa nti: Guno gwe gwo gwe mwalimbisanga.

كَلَّا إِنَّ كِتَابَ الْأَبْرَارِ لَفِي عِلِّيِّينَ ﴿١٩﴾

19. Nedda! Mazima ekitabo ky'abatuukirivu kiri mu 'Illiyyiina.

وَمَا أَدْرَاكَ مَا عِلِّيُّونَ ﴿٢٠﴾

20. Naye kiki ekinaakumanyisa nti 'Illiyyūna kye ki?

كِتَابٌ مَرْقُومٌ ﴿٢١﴾

21. Ky'ekitabo ekyasengekebwa.

يَشْهَدُهُ الْمُقَرَّبُونَ ﴿٢٢﴾

22. Ab'oku lusegere *lwa Allah* kye baliraba.

إِنَّ الْأَبْرَارَ لَفِي نَعِيمٍ ﴿٢٣﴾

23. Mazima abatuukirivu be baliba mu ssanyu erijjuvu.

عَلَى الْأَرَائِكِ يَنْظُرُونَ ﴿٢٤﴾

24. Nga bali ku ntebe empunde, beerolera.

تَعْرِفُ فِي وُجُوهِهِمْ نَضْرَةَ النَّعِيمِ ﴿٢٥﴾

25. Olibamanyira ku bwenyi bwabwe obumegerevu olw'essanyu eringi.

يُسْقَوْنَ مِنْ رَحِيقٍ مَخْتُومٍ ﴿٢٦﴾

26. Balinywesebwa eky'okunywa ekitukuvu, ekikonere,

خِتَامُهُ مِسْكٌ ۚ وَفِي ذَٰلِكَ فَلْيَتَنَافَسِ الْمُتَنَافِسُونَ ﴿٢٧﴾

27. Nga enkonera ya kyo ya miski—kale kino abayaayaana kye baba bayaayaanira—

وَمِزَاجُهُ مِنْ تَسْنِيمٍ ﴿٢٨﴾

28. Era entabula ya kyo eriba ya Tasniimu,

عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا الْمُقَرَّبُونَ ﴿٢٩﴾

29. Ensulo erinywebwamu ab'oku lusegere *lwa Allah*.

إِنَّ الَّذِينَ أَجْرَمُوا كَانُوا مِنَ الَّذِينَ آمَنُوا يَضْحَكُونَ ﴿٣٠﴾

30. Mazima abo abaayonoona, baasekereranga abakkiriza;

31. Era bwe baabayitangako, nga batemyaganako.

وَإِذَا مَرُّوا بِهِمْ يَتَغَامَزُونَ ٣١

32. Ate bwe baddangayo eri ab'ewaabwe, nga badda mu kujerega *bakkiriza*;

وَإِذَا انقَلَبُوا إِلَىٰ أَهْلِهِمُ انقَلَبُوا فَكِهِينَ ٣٢

33. Era bwe baabalabanga, baagambanga nti: Ddala bano babuze!

وَإِذَا رَأَوْهُمْ قَالُوا إِنَّ هَٰؤُلَاءِ لَضَالُّونَ ٣٣

34. Naye *Ababaka* tebaatumwa gye bali kuba bakuumi ku bo.

وَمَا أُرْسِلُوا عَلَيْهِمْ حَافِظِينَ ٣٤

35. Kale olwa leero abo abakkiriza be banasekerera abatakkiriza,

فَالْيَوْمَ الَّذِينَ آمَنُوا مِنَ الْكُفَّارِ يَضْحَكُونَ ٣٥

36. Nga bali mu ntebe empunde, beerolera.

عَلَى الْأَرَائِكِ يَنظُرُونَ ٣٦

37.*Balyebuuza* nti: Abaffe, abatakkiriza basasuddwa *kyenkanyi* n'ebyo bye baakolanga?

هَلْ ثُوِّبَ الْكُفَّارُ مَا كَانُوا يَفْعَلُونَ ٣٧




سُورَةُ الانشِقَاقِ مَكِّيَّةٌ ٨٤




## AL-INSHIQĀQ

***(Yakka lubereberye lwa Hijra)***

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

2. Awo eggulu bwe liryabika,

إِذَا السَّمَاءُ انشَقَّتْ ٢

3. Nelitega amatu eri Mukama wa lyo —era liriteekwa buteekwa *okukikola* —

وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ ٣

4. Era awo ensi bw'eriyanjuluzibwa,

وَإِذَا الْأَرْضُ مُدَّتْ ٤

5. Erikasuka eri byonna ebigirimu, neyeeemagaza

وَأَلْقَتْ مَا فِيهَا وَتَخَلَّتْ ٥

6. Era eritega amatu eri Mukama wa yo — era eriteekwa buteekwa *okukikola* —

وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ ٦

7. Owange ggwe omuntu, ddala ggwe olafuubana olulafuubana eri Mukama wo; kale olisisinkana naye.

يَا أَيُّهَا الْإِنسَانُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ كَدْحًا فَمُلَاقِيهِ ٧

8. Naye oyo aliweebwa ekitabo kye mu ddyo we,

فَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَابَهُ بِيَمِينِهِ ٨

9. Oyo y'alibalwa mu mbala ennyangu,

فَسَوْفَ يُحَاسَبُ حِسَابًا يَسِيرًا ٩

10. Era y'aliddayo eri ab'ewaabwe nga musanyufu.

وَيَنقَلِبُ إِلَىٰ أَهْلِهِ مَسْرُورًا ١٠

11. Naye oyo aliweebwa ekitabo kye okuva emabega w'omugongo gwe,

وَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ وَرَآءَ ظَهْرِهِۦ ﴿١١﴾

12. Kale oyo mangu nnyo alikoowoola okuzikirira,

فَسَوْفَ يَدْعُوا۟ ثُبُورًا ﴿١٢﴾

13. Era y'aliyingira mu muliro ogubumbujja.

وَيَصْلَىٰ سَعِيرًا ﴿١٣﴾

14. Kuba ye yalinga mu b'ewaabwe nga yeesanyukira.

إِنَّهُۥ كَانَ فِىٓ أَهْلِهِۦ مَسْرُورًا ﴿١٤﴾

15. Ddala ye yalowoozanga nti taliddayo *eri Allah.*

إِنَّهُۥ ظَنَّ أَن لَّن يَحُورَ ﴿١٥﴾

16. Tewali kubuusabuusa, Mukama we ddala yamulabanga.

بَلَىٰٓ إِنَّ رَبَّهُۥ كَانَ بِهِۦ بَصِيرًا ﴿١٦﴾

17. Ddala njuliza okumyuka kw'ebire *awo nga buwungeera*,

فَلَآ أُقْسِمُ بِٱلشَّفَقِ ﴿١٧﴾

18. N'ekiro n'ebyo bye kibikkirira,

وَٱلَّيْلِ وَمَا وَسَقَ ﴿١٨﴾

19. N'omwezi awo nga gwa ggabogabo,

وَٱلْقَمَرِ إِذَا ٱتَّسَقَ ﴿١٩﴾

20. Mazima mulirinnya mugigi ku mugigi.

لَتَرْكَبُنَّ طَبَقًا عَن طَبَقٍ ﴿٢٠﴾

21. Ye babadde ki, lwaki tebakkiriza?

فَمَا لَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٢١﴾

22. Era bwe basomerwa Kur'āni tebavuunama;

وَإِذَا قُرِئَ عَلَيْهِمُ ٱلْقُرْءَانُ لَا يَسْجُدُونَ ۩ ﴿٢٢﴾

23. Wabula ate bo abatakkiriza balimbisa bulimbisa.

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُكَذِّبُونَ ﴿٢٣﴾

24. Naye Allah, amanyi bulungi ebyo bye bakisa.

وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا يُوعُونَ ﴿٢٤﴾

25. Kale bawe amawulire g'ekibonerezo ekirumya ennyo.

فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٥﴾

26. Okuggyako abo abakkiriza nebakola ebikolwa ebirungi, abo be balifuna empeera etaliiko kkomo.

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ﴿٢٦﴾




سُورَةُ ٱلْبُرُوجِ مَكِّيَّةٌ ٨٥




## AL-BURŪJ

***(Yakka lubereberye lwa Hijra)***

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, O'wekisa ekingi.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Njuliza eggulu eririna enkulungo *z'emmunyeenye.*

وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلْبُرُوجِ ﴿٢﴾

3. N'olunaku olwasuubizibwa,

وَٱلْيَوْمِ ٱلْمَوْعُودِ ﴿٣﴾



4. N'omujulizi n'oyo aweebwako obujulizi.

وَشَاهِدٍ وَّمَشْهُوْدٍ ﴿٤﴾

5. Bakolimirwe ba nannyini lunnya —

قُتِلَ اَصْحٰبُ الْاُخْدُوْدِ ﴿٥﴾

6. Lw'omuliro ogujjudde enku —

النَّارِ ذَاتِ الْوَقُوْدِ ﴿٦﴾

7. Awo nga batudde *ebbali* ku gwo,

اِذْ هُمْ عَلَيْهَا قُعُوْدٌ ﴿٧﴾

8. Era bo bajulizi kw'ebyo bye baakolanga abakkiriza.

وَّهُمْ عَلٰى مَا يَفْعَلُوْنَ بِالْمُؤْمِنِيْنَ شُهُوْدٌ ﴿٨﴾

9. Era tebaabawalanira kirala wabula lwa kubanga bakkiriza Allah, Luwangula, Atenderezebwa ennyo,

وَمَا نَقَمُوْا مِنْهُمْ اِلَّآ اَنْ يُّؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْحَمِيْدِ ﴿٩﴾

10. Oyo Nannyini bwakabaka bw'eggulu n'ensi. Era Allah ye Mujulizi ku buli kimu.

الَّذِيْ لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ شَهِيْدٌ ﴿١٠﴾

11. Mazima abo ababonyaabonya abakkiriza abasajja n'abakkiriza abakazi n'oluvannyuma ne batabonerera, kale balifuna ekibonerezo kya Jahannamu era baliba n'ekibonerezo ky'okubengeya.

اِنَّ الَّذِيْنَ فَتَنُوا الْمُؤْمِنِيْنَ وَالْمُؤْمِنٰتِ ثُمَّ لَمْ يَتُوْبُوْا فَلَهُمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَلَهُمْ عَذَابُ الْحَرِيْقِ ﴿١١﴾

12. Mazima abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi, balifuna ensuku ezikulukutamu emigga wansi wa zo. Okwo nno kwe kuwangula okunene.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَهُمْ جَنّٰتٌ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ۗ ذٰلِكَ الْفَوْزُ الْكَبِيْرُ ﴿١٢﴾

13. Mazima okuvumbagira kwa Mukama wo kukakali nnyo.

اِنَّ بَطْشَ رَبِّكَ لَشَدِيْدٌ ﴿١٣﴾

14. Mazima Ye y'atandika *buli kimu* era y'akiddamu.

اِنَّهٗ هُوَ يُبْدِئُ وَيُعِيْدُ ﴿١٤﴾

15. Era Ye ye Musonyiyi ennyo, Ow'omukwano ennyo *eri oyo amwagala;*

وَهُوَ الْغَفُوْرُ الْوَدُوْدُ ﴿١٥﴾

16. Nannyini Nnamulondo, Nannyini kitiibwa,

ذُو الْعَرْشِ الْمَجِيْدُ ﴿١٦﴾

17. Akola *n'atuukiriza* ky'aba ayagadde.

فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيْدُ ﴿١٧﴾

18. Abaffe, watuukwako ebyafa ku magye?

هَلْ اَتٰىكَ حَدِيْثُ الْجُنُوْدِ ﴿١٨﴾

19. Ga Farāwo ne Thamūda?

فِرْعَوْنَ وَثَمُوْدَ ﴿١٩﴾

20. Kyokka abatakkiriza bo bali mu kulimbisa.

بَلِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فِيْ تَكْذِيْبٍ ﴿٢٠﴾

21. Naye Allah abeetoolodde mu ngeri gye batamanyi.

وَّاللّٰهُ مِنْ وَّرَآئِهِمْ مُّحِيْطٌ ﴿٢١﴾

22. Ddala eno ye Kur'āni entukuvu,

بَلْ هُوَ قُرْاٰنٌ مَّجِيْدٌ ﴿٢٢﴾

23. Eri ku kipande ekikuumibwa obutiribiri.

فِيْ لَوْحٍ مَّحْفُوْظٍ ﴿٢٣﴾




# سُوْرَةُ الطَّارِقِ مَكِّيَّةٌ ٨٦




## AL-ṬĀRIQ

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

وَالسَّمَآءِ وَالطَّارِقِۙ ﴿٢﴾

2. Njuliza eggulu n'emmunyeenye y'oku makya —

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا الطَّارِقُۙ ﴿٣﴾

3. Naye kiki ekinaakumanyisa emmunyeenye y'okumakya nga bw'eri?

النَّجْمُ الثَّاقِبُۙ ﴿٤﴾

4. Y'emmunyeenye eyakaayakana ennyo—

اِنْ كُلُّ نَفْسٍ لَّمَّا عَلَيْهَا حَافِظٌؕ ﴿٥﴾

5. Teri mwoyo gwonna wabula guliko omukuumi.

فَلْيَنْظُرِ الْاِنْسَانُ مِمَّ خُلِقَؕ ﴿٦﴾

6. Kale omuntu yekkaanye nnyo ekyo kye yatondebwamu.

خُلِقَ مِنْ مَّآءٍ دَافِقٍۙ ﴿٧﴾

7. Yatondwa mu mazzi agasindikibwa olwokyo,

يَّخْرُجُ مِنْۢ بَيْنِ الصُّلْبِ وَالتَّرَآئِبِؕ ﴿٨﴾

8. Agava wakati w'ekiwato n'embiriizi.

اِنَّهٗ عَلٰى رَجْعِهٖ لَقَادِرٌؕ ﴿٩﴾

9. Mazima Ye okumuzzaawo ddala akisobola nnyo,

يَوْمَ تُبْلَى السَّرَآئِرُۙ ﴿١٠﴾

10. Olunaku ebyaama lwe biribikkulwa.

فَمَا لَهٗ مِنْ قُوَّةٍ وَّلَا نَاصِرٍؕ ﴿١١﴾

11. Kale taliba na maanyi wadde omuyambi.

وَالسَّمَآءِ ذَاتِ الرَّجْعِۙ ﴿١٢﴾

12. Njuliza ebire ebbidding'ana nga bireeta enkuba,

وَالْاَرْضِ ذَاتِ الصَّدْعِۙ ﴿١٣﴾

13. N'ettaka eryeyuza *olw'ebimera.*

اِنَّهٗ لَقَوْلٌ فَصْلٌۙ ﴿١٤﴾

14. Mazima yo *Kur'āni* ky'ekigambo ekisalawo,

وَّمَا هُوَ بِالْهَزْلِؕ ﴿١٥﴾

15. Era yo si kubalaata.

اِنَّهُمْ يَكِيْدُوْنَ كَيْدًاۙ ﴿١٦﴾

16. Mazima ddala beekobye olwekoba.

وَّاَكِيْدُ كَيْدًاۚۖ ﴿١٧﴾

17. Nange neekobye olwekoba.

فَمَهِّلِ الْكٰفِرِيْنَ اَمْهِلْهُمْ رُوَيْدًا ﴿١٨﴾ ع ١٨ ١١

18. Kale abatakkiriza bawe akaagaanya. *Naye* bawe akaagaanya katono.



## سُورَةُ الْاَعْلٰى مَكِّيَّةٌ ٨٧



رکوعها ١ — آیاتها ٢٠

## AL-A‘LĀ

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw’erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow’ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Gulumiza nnyo elinnya lya Mukama wo, Owa waggulu ennyo,

سَبِّحِ اسْمَ رَبِّكَ الْاَعْلَى ﴿٢﴾

3. Oyo atonda era n’ayooyoota,

الَّذِيْ خَلَقَ فَسَوّٰى ﴿٣﴾

4. Era oyo agereka era n’alung’amya,

وَالَّذِيْ قَدَّرَ فَهَدٰى ﴿٤﴾

5. Era Oyo amezesa amalundiro,

وَالَّذِيْٓ اَخْرَجَ الْمَرْعٰى ﴿٥﴾

6. N’oluvannyuma n’agafuula bisasiro ebiddugavu.

فَجَعَلَهٗ غُثَآءً اَحْوٰى ﴿٦﴾

7. Ffe tujja okukusomesa *Kur’āni,* era tojja kwerabira,

سَنُقْرِئُكَ فَلَا تَنْسٰٓى ﴿٧﴾

8. Okuggyako nga Allah bw’anaaba ayagadde. Mazima Ye y’amanyi eby’olwaatu n’ebyenkiso.

اِلَّا مَا شَآءَ اللّٰهُ ۭ اِنَّهٗ يَعْلَمُ الْجَهْرَ وَمَا يَخْفٰى ﴿٨﴾

9. Era tujja kukuwewulako odde eri obwangu.

وَنُيَسِّرُكَ لِلْيُسْرٰى ﴿٩﴾

10. *Kale* buulirira; mazima okubuulirira kugasa nnyo.

فَذَكِّرْ اِنْ نَّفَعَتِ الذِّكْرٰى ﴿١٠﴾

11. *Kale* oyo atya Allah ajja kufumiitiriza,

سَيَذَّكَّرُ مَنْ يَّخْشٰى ﴿١١﴾

12. Naye ow’ekikwa y’anaabyebengulako,

وَيَتَجَنَّبُهَا الْاَشْقَى ﴿١٢﴾

13. Oyo aliyingira mu muliro ssemaliro.

الَّذِيْ يَصْلَى النَّارَ الْكُبْرٰى ﴿١٣﴾

14. Ate talifiiramu wadde taliba mulamu.

ثُمَّ لَا يَمُوْتُ فِيْهَا وَلَا يَحْيٰى ﴿١٤﴾

15. Mazima amaze okuganyulwa oyo anoonya okutukula,

قَدْ اَفْلَحَ مَنْ تَزَكّٰى ﴿١٥﴾

16. N’ajjukira elinnya lya Mukama we, n’asaala.

وَذَكَرَ اسْمَ رَبِّهٖ فَصَلّٰى ﴿١٦﴾

17. Naye muwa nnyo enkizo obulamu bw’ensi *eno,*

بَلْ تُؤْثِرُوْنَ الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا ﴿١٧﴾

18. So nga obw’enkomerero bwe businga era bwe buwangaazi.

وَالْاٰخِرَةُ خَيْرٌ وَّاَبْقٰى ﴿١٨﴾

19. Mazima kino ddala kiri ne mu Bitabo ebyasooka —

اِنَّ هٰذَا لَفِي الصُّحُفِ الْاُوْلٰى ﴿١٩﴾

20. *Mu* Bitabo bya Ibrāhīmu ne Mūsa.

صُحُفِ اِبْرٰهِيْمَ وَمُوْسٰى ﴿٢٠﴾ ع



أياتها ٢٧ — سُورَةُ الْغَاشِيَةِ مَكِّيَّةٌ ٨٨ — ركوعها ١



## AL-GHĀSHIYAH

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Abaffe, watuukwako ebifa ku *mutawaana* ogubuutikira?

هَلْ أَتَاكَ حَدِيثُ الْغَاشِيَةِ ﴿٢﴾

3. Ebyenyi *ebimu* ku lunaku olwo biritunula wansi;

وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ خَاشِعَةٌ ﴿٣﴾

4. Nga *amaaso* gakabassana, nga makoowu.

عَامِلَةٌ نَّاصِبَةٌ ﴿٤﴾

5. Baliyingira mu muliro olubabu;

تَصْلَىٰ نَارًا حَامِيَةً ﴿٥﴾

6. Banywesebwe mu nsulo eyeesera;

تُسْقَىٰ مِنْ عَيْنٍ آنِيَةٍ ﴿٦﴾

7. Tebaliba na mmere okuggyako omuddo omukalu ogw'amaggwa ogukaawa ennyo,

لَّيْسَ لَهُمْ طَعَامٌ إِلَّا مِن ضَرِيعٍ ﴿٧﴾

8. Ogutagezza wadde ogutagasa ku njala.

لَّا يُسْمِنُ وَلَا يُغْنِي مِن جُوعٍ ﴿٨﴾

9. Ebyenyi *ebimu* kw'olwo biriba bisanyufu nnyo,

وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَّاعِمَةٌ ﴿٩﴾

10. Nga bisanyufu olw'okutakabana kwa byo,

لِّسَعْيِهَا رَاضِيَةٌ ﴿١٠﴾

11. Nga bali mu Janna eya waggulu ennyo,

فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ﴿١١﴾

12. Nga towuliriramu bya swaakaba;

لَّا تَسْمَعُ فِيهَا لَاغِيَةً ﴿١٢﴾

13. Mulibaamu ensulo ekulukuta,

فِيهَا عَيْنٌ جَارِيَةٌ ﴿١٣﴾

14. Mulibaamu entebe empunde, engulumivu.

فِيهَا سُرُرٌ مَّرْفُوعَةٌ ﴿١٤﴾

15. N'ebikopo ebitegeke obulungi,

وَأَكْوَابٌ مَّوْضُوعَةٌ ﴿١٥﴾

16. N'emitto emisimbe mu nnyiriri,

وَنَمَارِقُ مَصْفُوفَةٌ ﴿١٦﴾

17. N'ebiwempe ebyaaliire.

وَزَرَابِيُّ مَبْثُوثَةٌ ﴿١٧﴾

18. Abaffe, tebatunulako eri eng'amira nga bwe yatondebwa?

أَفَلَا يَنظُرُونَ إِلَى الْإِبِلِ كَيْفَ خُلِقَتْ ﴿١٨﴾

19. N'eri eggulu nga bwe lyawanikibwa?

وَإِلَى السَّمَاءِ كَيْفَ رُفِعَتْ ﴿١٩﴾

20. N'eri ensozi nga bwe zaanywezebwa?

وَإِلَى الْجِبَالِ كَيْفَ نُصِبَتْ ﴿٢٠﴾

21. N'eri ensi nga bwe yayaliirwa?

وَإِلَى الْأَرْضِ كَيْفَ سُطِحَتْ ﴿٢١﴾

22. Kale buulirira, mazima ggwe oli Mubuulirizi;

فَذَكِّرْ إِنَّمَا أَنتَ مُذَكِّرٌ ﴿٢٢﴾

23. Toli mukuumi ku bo.
لَّسْتَ عَلَيْهِم بِمُصَيْطِرٍ ﴿٢٣﴾

24. Naye oyo eyeefuula neyeerema,
إِلَّا مَن تَوَلَّىٰ وَكَفَرَ ﴿٢٤﴾

25. Kale Allah alimubonereza ekibonerezo ekinene ennyo.
فَيُعَذِّبُهُ اللَّهُ الْعَذَابَ الْأَكْبَرَ ﴿٢٥﴾

26. Mazima gye tuli y'eri obuddo bwabwe,
إِنَّ إِلَيْنَا إِيَابَهُمْ ﴿٢٦﴾

27. N'oluvannyuma ddala n'okubalwa kwabwe kuli gye tuli.
ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا حِسَابَهُم ﴿٢٧﴾




سُورَةُ الْفَجْرِ مَكِّيَّةٌ ٨٩




## AL-FAJR

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.
بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Njuliza emmambya,
وَالْفَجْرِ ﴿٢﴾

3. N'ebiro ekkumi,
وَلَيَالٍ عَشْرٍ ﴿٣﴾

4. N'ebyenkanankana, n'ebyensuusuuba.
وَالشَّفْعِ وَالْوَتْرِ ﴿٤﴾

5. N'ekiro awo nga bugenda *okukya*,
وَاللَّيْلِ إِذَا يَسْرِ ﴿٥﴾

6. Abaffe, mw'ebyo temuliimu bujulizi obw'amaanyi eri oyo alina amagezi?
هَلْ فِي ذَٰلِكَ قَسَمٌ لِّذِي حِجْرٍ ﴿٦﴾

7. Abaffe, tolaba nga Mukama wo bwe yakola aba 'Ādi —
أَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ ﴿٧﴾

8. Ab'eggwanga lya Irama abaalina ebizimbe ebitumbiivu,
إِرَمَ ذَاتِ الْعِمَادِ ﴿٨﴾

9. *Ebizimbe* ng'ebyabwe byaali tebizimbwangako mu nsi—
الَّتِي لَمْ يُخْلَقْ مِثْلُهَا فِي الْبِلَادِ ﴿٩﴾

10. N'aba Thamūda abaawookoolanga enjazi mu kiwonvu,
وَثَمُودَ الَّذِينَ جَابُوا الصَّخْرَ بِالْوَادِ ﴿١٠﴾

11. Ne Farāwo nannyini magye?
وَفِرْعَوْنَ ذِي الْأَوْتَادِ ﴿١١﴾

12. Abo abaajeemera mu nsi,
الَّذِينَ طَغَوْا فِي الْبِلَادِ ﴿١٢﴾

13. Era nebasukkiriza obwonoonefu mu yo.
فَأَكْثَرُوا فِيهَا الْفَسَادَ ﴿١٣﴾

14. Kale Mukama wo n'abayiwako embooko y'ekibonerezo.
فَصَبَّ عَلَيْهِمْ رَبُّكَ سَوْطَ عَذَابٍ ﴿١٤﴾

15. Mazima Mukama wo ali mu kuteegerera.
إِنَّ رَبَّكَ لَبِالْمِرْصَادِ ﴿١٥﴾

16. Naye omuntu Mukama we bw'amugezesa n'amuwa ekitiibwa n'amuwa n'ebyengera, olwo agamba nti: Nga Mukama wange ampadde nnyo ekitiibwa.

فَأَمَّا الْإِنسَانُ إِذَا مَا ابْتَلَاهُ رَبُّهُ فَأَكْرَمَهُ وَنَعَّمَهُ فَيَقُولُ رَبِّي أَكْرَمَنِ ﴿١٦﴾

17. Naye bw'amugezesa n'amukundeereza ebyamuweebwa, olwo nga agamba nti: Mukama wange ampeebudde.

وَأَمَّا إِذَا مَا ابْتَلَاهُ فَقَدَرَ عَلَيْهِ رِزْقَهُ فَيَقُولُ رَبِّي أَهَانَنِ ﴿١٧﴾

18. Si kyo, ddala temuwa bamulekwa kitiibwa,

كَلَّا ۖ بَل لَّا تُكْرِمُونَ الْيَتِيمَ ﴿١٨﴾

19. Era temukubiriziganya ku kuliisa banaku,

وَلَا تَحَاضُّونَ عَلَىٰ طَعَامِ الْمِسْكِينِ ﴿١٩﴾

20. Era mulya n'ebyobusika *bye musigiddwa* mu ndya ey'okuvaabira,

وَتَأْكُلُونَ التُّرَاثَ أَكْلًا لَّمًّا ﴿٢٠﴾

21. Era mwagala nnyo eby'obugagga okwagala okusukkiridde.

وَتُحِبُّونَ الْمَالَ حُبًّا جَمًّا ﴿٢١﴾

22. Mwetegereze! awo ensi bw'eribetentulwa olubetentula,

كَلَّا إِذَا دُكَّتِ الْأَرْضُ دَكًّا دَكًّا ﴿٢٢﴾

23. Era Mukama wo n'ajja ne ba malayika mu nnyiriri n'ennyiriri;

وَجَاءَ رَبُّكَ وَالْمَلَكُ صَفًّا صَفًّا ﴿٢٣﴾

24. N'omuliro kw'olwo ne guleetebwa, ku lunaku olwo omuntu alijjukira, naye nno nga okujjukira kwe kukyamugasa ki?

وَجِيءَ يَوْمَئِذٍ بِجَهَنَّمَ ۚ يَوْمَئِذٍ يَتَذَكَّرُ الْإِنسَانُ وَأَنَّىٰ لَهُ الذِّكْرَىٰ ﴿٢٤﴾

25. Aligamba nti: O! Nga zinsanze, singa kale nakulembeza *birungi* olw'obulamu bwange *obw'oluvannyuma!*

يَقُولُ يَا لَيْتَنِي قَدَّمْتُ لِحَيَاتِي ﴿٢٥﴾

26. Kale ku lunaku olwo, tewali n'omu alibonereza kibonerezo ng'ekikye;

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يُعَذِّبُ عَذَابَهُ أَحَدٌ ﴿٢٦﴾

27. Era tewaliba n'omu alisiba ensiba ng'eyiye.

وَلَا يُوثِقُ وَثَاقَهُ أَحَدٌ ﴿٢٧﴾

28. Owange ggwe omwoyo omutebenkevu!

يَا أَيَّتُهَا النَّفْسُ الْمُطْمَئِنَّةُ ﴿٢٨﴾

29. Dda eri Mukama wo nga oli musanyufu *gy'ali,* nga naye musanyufu *gy'oli.*

ارْجِعِي إِلَىٰ رَبِّكِ رَاضِيَةً مَّرْضِيَّةً ﴿٢٩﴾

30. Kale yingira mu baweereza bange *abaagalwa*,

فَادْخُلِي فِي عِبَادِي ﴿٣٠﴾

31. Era yingira mu Janna yange.

وَادْخُلِي جَنَّتِي ﴿٣١﴾



## سُورَةُ الْبَلَدِ مَكِّيَّةٌ ٩٠

أياتها ٢١ — ركوعها ١

## AL-BALAD

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.
بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

2. Nedda, njuliza ekibuga kino.
لَا أُقْسِمُ بِهَٰذَا الْبَلَدِ ٢

3. Era ggwe *lumu* olidda mu kibuga kino.
وَأَنتَ حِلٌّ بِهَٰذَا الْبَلَدِ ٣

4. Era *njuliza* omuzadde n'oyo gwe yazaala,
وَوَالِدٍ وَمَا وَلَدَ ٤

5. Mazima twatonda omuntu nga wa kutakabana.
لَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنسَانَ فِي كَبَدٍ ٥

6. Abaffe, alowooza nti tewali n'omu amulinako buyinza?
أَيَحْسَبُ أَن لَّن يَقْدِرَ عَلَيْهِ أَحَدٌ ٦

7. Agamba nti: Nsaasaanyizza eby'obugagga bingi.
يَقُولُ أَهْلَكْتُ مَالًا لُّبَدًا ٧

8. Abaffe, alowooza nti tewali n'omu amulaba?
أَيَحْسَبُ أَن لَّمْ يَرَهُ أَحَدٌ ٨

9. Abaffe, tetwamuwa amaaso abiri,
أَلَمْ نَجْعَل لَّهُ عَيْنَيْنِ ٩

10. N'olulimi, n'obumwa bubiri?
وَلِسَانًا وَشَفَتَيْنِ ١٠

11. Era netumwoleka amakubo abiri *eddungi n'ebbi ?*
وَهَدَيْنَاهُ النَّجْدَيْنِ ١١

12. Naye teyawalampa kkubo lya 'Aqabah.
فَلَا اقْتَحَمَ الْعَقَبَةَ ١٢

13. Naye kiki ekinaakumanyisa ekkubo lya 'Aqabah?
وَمَا أَدْرَاكَ مَا الْعَقَبَةُ ١٣

14. Kwe kuta omuddu.
فَكُّ رَقَبَةٍ ١٤

15. Oba okuliisa ku lunaku olw'enjala
أَوْ إِطْعَامٌ فِي يَوْمٍ ذِي مَسْغَبَةٍ ١٥

16. Mulekwa ow'oluganda,
يَتِيمًا ذَا مَقْرَبَةٍ ١٦

17. Oba omwavu avulubanye enfuufu.
أَوْ مِسْكِينًا ذَا مَتْرَبَةٍ ١٧

18. Ate ng'ali mw'abo abakkiriza era abakuutiragana ku kugumiikiriza era nebakuutiragana ku kusaasiragana.
ثُمَّ كَانَ مِنَ الَّذِينَ آمَنُوا وَتَوَاصَوْا بِالصَّبْرِ وَتَوَاصَوْا بِالْمَرْحَمَةِ ١٨

19. Abo nno be bantu b'oku ddyo.
أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْمَيْمَنَةِ ١٩

20. Naye abo abaagaana Aya zaffe, bo be bantu b'oku kkono.
وَالَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِنَا هُمْ أَصْحَابُ الْمَشْأَمَةِ ٢٠

21. Ku bo omuliro ogw'embiga *kwe gulibu-ukira*

عَلَيْهِمْ نَارٌ مُّؤْصَدَةٌ ﴿٢١﴾



سُوْرَةُ الشَّمْسِ مَكِّيَّةٌ ٩١



## AL-SHAMS

***(Yakka lubereberye lwa Hijra)***

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Njuliza enjuba n'ekiseera w'eviirayo,

وَالشَّمْسِ وَضُحٰهَا ﴿٢﴾

3. N'omwezi awo nga gugigoberera,

وَالْقَمَرِ اِذَا تَلٰهَا ﴿٣﴾

4. N'emisana awo nga gugyoolesa,

وَالنَّهَارِ اِذَا جَلّٰهَا ﴿٤﴾

5. N'ekiro awo nga kigibuutikira,

وَالَّيْلِ اِذَا يَغْشٰهَا ﴿٥﴾

6. N'eggulu n'enzimba ya lyo *eyewuu-nyisa,*

وَالسَّمَآءِ وَمَا بَنٰهَا ﴿٦﴾

7. N'ensi n'okwaliirwa kwa yo,

وَالْاَرْضِ وَمَا طَحٰهَا ﴿٧﴾

8. N'omwoyo n'okuyooyootwa kwa gwo—

وَنَفْسٍ وَّمَا سَوّٰهَا ﴿٨﴾

9. Kale yagubikkulira *amakubo* g'ebibi bya gwo n'agobutuukirivu bwa gwo —

فَاَلْهَمَهَا فُجُوْرَهَا وَتَقْوٰهَا ﴿٩﴾

10. Mazima amaze okuganyulwa oyo agu-tukuza,

قَدْ اَفْلَحَ مَنْ زَكّٰهَا ﴿١٠﴾

11. Era amaze okuzikirira oyo agwoonona.

وَقَدْ خَابَ مَنْ دَسّٰهَا ﴿١١﴾

12. Aba Thamūda baalimbisa *obubaka* olw'obujeemu bwabwe.

كَذَّبَتْ ثَمُوْدُ بِطَغْوٰهَآ ﴿١٢﴾

13. Awo abasinga ekikwa bwe yayimuka,

اِذِ انْبَعَثَ اَشْقٰهَا ﴿١٣﴾

14. Kale Omubaka wa Allah n'abagamba nti: *Muleke* eng'amira ya Allah eno enkazi n'okunywa kwa yo.

فَقَالَ لَهُمْ رَسُوْلُ اللّٰهِ نَاقَةَ اللّٰهِ وَسُقْيٰهَا ﴿١٤﴾

15. Naye baamulimbisa, ne bagitemako ama-gulu, olwo Mukama waabwe n'abazikiririza ddala olw'ekibi kyabwe, kale *eggwanga lyaabwe* n'alisaanyaawo.

فَكَذَّبُوْهُ فَعَقَرُوْهَا فَدَمْدَمَ عَلَيْهِمْ رَبُّهُمْ بِذَنْۢبِهِمْ فَسَوّٰهَا ﴿١٥﴾

16. Era teyafaayo ku binaakivaamu.

وَلَا يَخَافُ عُقْبٰهَا ﴿١٦﴾




سُورَةُ اللَّيْلِ مَكِّيَّةٌ ٩٢




## AL-LAIL

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

وَالَّيْلِ اِذَا يَغْشٰى ②

2. Njuliza ekiro awo nga kibuutikidde *ensi.*

وَالنَّهَارِ اِذَا تَجَلّٰى ③

3. N'omusana awo nga gwakaayakana,

وَمَا خَلَقَ الذَّكَرَ وَالْاُنْثٰٓى ④

4. N'okutondebwa kw'ekisajja n'ekikazi,

اِنَّ سَعْيَكُمْ لَشَتّٰى ⑤

5. Mazima okutakabana kwammwe kwa njawulo.

فَاَمَّا مَنْ اَعْطٰى وَاتَّقٰى ⑥

6. Naye oyo alitoola *ku lwa Allah* era neyeekuuma,

وَصَدَّقَ بِالْحُسْنٰى ⑦

7. Era n'akakasa ebituufu byonna,

فَسَنُيَسِّرُهٗ لِلْيُسْرٰى ⑧

8. Kale tulimuwewula n'adda eri obwangu.

وَاَمَّا مَنْۢ بَخِلَ وَاسْتَغْنٰى ⑨

9. Naye oyo alikodowala neyeefuula eyeemala,

وَكَذَّبَ بِالْحُسْنٰى ⑩

10. N'alimbisa ekituufu,

فَسَنُيَسِّرُهٗ لِلْعُسْرٰى ⑪

11. Kale tulimwanguyiza eri obuzibu.

وَمَا يُغْنِيْ عَنْهُ مَالُهٗٓ اِذَا تَرَدّٰى ⑫

12. Era eby'obugagga bwe tebigenda kumugasa ng'azikirira.

اِنَّ عَلَيْنَا لَلْهُدٰى ⑬

13. Mazima okulung'amya kuli ku Ffe,

وَاِنَّ لَنَا لَلْاٰخِرَةَ وَالْاُوْلٰى ⑭

14. Era ddala *obulamu* bw'enkomerero n'obwolubereberye bwaffe.

فَاَنْذَرْتُكُمْ نَارًا تَلَظّٰى ⑮

15. Kale mbalabula ku muliro ogubumbujja.

لَا يَصْلٰىهَآ اِلَّا الْاَشْقَى ⑯

16. Teri aliguyingiramu okuggyako oyo ow'ekikwa ennyo,

الَّذِيْ كَذَّبَ وَتَوَلّٰى ⑰

17. Oyo eyalimbisa n'akubayo amabega.

وَسَيُجَنَّبُهَا الْاَتْقَى ⑱

18. Naye gulyewazibwa oyo eyeekuuma ennyo,

الَّذِيْ يُؤْتِيْ مَالَهٗ يَتَزَكّٰى ⑲

19. Oyo atoola eby'obugagga bwe olw'okunoonya obutukuvu.

وَمَا لِاَحَدٍ عِنْدَهٗ مِنْ نِّعْمَةٍ تُجْزٰٓى ⑳

20. Era nga ku lulwe tewali yenna gw'akolera kisa kyonna nti asasulwe,

21. Wabula *akikola* lwa kunoonya kusiima kwa Mukama we, Omugulumivu.

إِلَّا ٱبْتِغَآءَ وَجْهِ رَبِّهِ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٢١﴾

22. Era mangu nnyo *Allah* ajja kusiima *by'akola.*

وَلَسَوْفَ يَرْضَىٰ ﴿٢٢﴾ ع ٢٢ ١٧




سُورَةُ الضُّحَىٰ مَكِّيَّةٌ ٩٣




## AL-ḌUḤĀ

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Njuliza akasana k'oku makya,

وَٱلضُّحَىٰ ﴿٢﴾

3. N'ekiro awo nga kibunye wonna,

وَٱلَّيْلِ إِذَا سَجَىٰ ﴿٣﴾

4. Mukama wo takwabuliranga wadde tanyiiganga *ku lulwo.*

مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلَىٰ ﴿٤﴾

5. Mazima *ekiseera kyo* eky'oluvannyuma ky'ekisinga obulungi gy'oli ku ky'olubereberye.

وَلَلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ لَّكَ مِنَ ٱلْأُولَىٰ ﴿٥﴾

6. Era mangu nnyo Mukama wo ajja kukuwa osiime.

وَلَسَوْفَ يُعْطِيكَ رَبُّكَ فَتَرْضَىٰٓ ﴿٦﴾

7. Abaffe, teyakusanga nga oli mulekwa, n'akuwa obubudamo ?

أَلَمْ يَجِدْكَ يَتِيمًا فَـَٔاوَىٰ ﴿٧﴾

8. Era yakusanga obulubuuta, n'akwoleka *ekkubo.*

وَوَجَدَكَ ضَآلًّا فَهَدَىٰ ﴿٨﴾

9. Era yakusanga nga oli mu bwetaavu, n'akugaggawaza.

وَوَجَدَكَ عَآئِلًا فَأَغْنَىٰ ﴿٩﴾

10. Kale mulekwa, tomutuntuzanga,

فَأَمَّا ٱلْيَتِيمَ فَلَا تَقْهَرْ ﴿١٠﴾

11. N'asaba, tomuboggoleranga,

وَأَمَّا ٱلسَّآئِلَ فَلَا تَنْهَرْ ﴿١١﴾

12. Era ebyengera bya Mukama wo bibuulirengako *abalala.*

وَأَمَّا بِنِعْمَةِ رَبِّكَ فَحَدِّثْ ﴿١٢﴾ ع ١٢ ١٨




سُورَةُ أَلَمْ نَشْرَحْ مَكِّيَّةٌ ٩٤




## AL-INSHIRĀḤ

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Abaffe, tetwakwanjululiza ekifuba kyo,

أَلَمْ نَشْرَحْ لَكَ صَدْرَكَ ﴿٢﴾

3. Era netukutikkulako obuzito bwo

وَوَضَعْنَا عَنكَ وِزْرَكَ ﴿٣﴾



4. Obwali *bunaatera* okumenya omugongo gwo,

الَّذِيْٓ اَنْقَضَ ظَهْرَكَ ۙ﴿٤﴾

5. Era netutumula elinnya lyo?

وَرَفَعْنَا لَكَ ذِكْرَكَ ؕ﴿٥﴾

6. Kale ddala wabaawo obwangu oluvannyuma lw'obuzibu.

فَاِنَّ مَعَ الْعُسْرِ يُسْرًا ۙ﴿٦﴾

7. *Era* ddala wabaawo obwangu oluvannyuma lw'obuzibu.

اِنَّ مَعَ الْعُسْرِ يُسْرًا ؕ﴿٧﴾

8. Kale buli lw'ofunanga akaagaanya, ofubanga nnyo,

فَاِذَا فَرَغْتَ فَانْصَبْ ۙ﴿٨﴾

9. Era eri Mukama wo gy'obanga osinga okwemalira.

وَاِلٰى رَبِّكَ فَارْغَبْ ﴿٩﴾



سُوْرَةُ التِّيْنِ مَكِّيَّةٌ ٩٥



## AL-TĪN

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Njuliza Omutiini n'Omuzayituuni,

وَالتِّيْنِ وَالزَّيْتُوْنِ ۙ﴿٢﴾

3. N'olusozi Sinaayi,

وَطُوْرِ سِيْنِيْنَ ۙ﴿٣﴾

4. N'ekibuga kino eky'emirembe.

وَهٰذَا الْبَلَدِ الْاَمِيْنِ ۙ﴿٤﴾

5. Mazima twatonda omuntu mu ngeri esingira ddala obulungi;

لَقَدْ خَلَقْنَا الْاِنْسَانَ فِيْٓ اَحْسَنِ تَقْوِيْمٍ ﴿٥﴾

6. N'oluvannyuma *bw'ayonoona,* tumuzzaayo mu ba wansi abasemberayo ddala,

ثُمَّ رَدَدْنٰهُ اَسْفَلَ سٰفِلِيْنَ ۙ﴿٦﴾

7. Okuggyako abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi; kale abo be balifuna empeera etaliiko kkomo.

اِلَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ فَلَهُمْ اَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُوْنٍ ؕ﴿٧﴾

8. Kale ate kiki oluvannyuma *lwa kino* ekinaakulimbisa ku ky'okulamula?

فَمَا يُكَذِّبُكَ بَعْدُ بِالدِّيْنِ ؕ﴿٨﴾

9. Abaffe, Allah si y'asinga abalamuzi bonna?

اَلَيْسَ اللّٰهُ بِاَحْكَمِ الْحٰكِمِيْنَ ﴿٩﴾



سُورَةُ الْعَلَقِ مَكِّيَّةٌ ٩٦ — رُكُوعُهَا ١ — آيَاتُهَا ٢٠

## AL-‘ALAQ

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

1. Ku lw’erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow’ekisa ekingi.

اِقْرَاْ بِاسْمِ رَبِّكَ الَّذِيْ خَلَقَ ﴿٢﴾

2. Soma ku lw’erinnya lya Mukama wo Oyo eyatonda,

خَلَقَ الْاِنْسَانَ مِنْ عَلَقٍ ﴿٣﴾

3. Eyatonda omuntu okuva mu kitole *ky’omusaayi* ekikwaafu.

اِقْرَاْ وَرَبُّكَ الْاَكْرَمُ ﴿٤﴾

4. Soma! Anti Mukama wo ye Ssaabatiibwa,

الَّذِيْ عَلَّمَ بِالْقَلَمِ ﴿٥﴾

5. Oyo eyayigiriza *okuwandiika* n’ekkalaamu.

عَلَّمَ الْاِنْسَانَ مَا لَمْ يَعْلَمْ ﴿٦﴾

6. Yayigiriza omuntu bye yali tamanyi.

كَلَّاۤ اِنَّ الْاِنْسَانَ لَيَطْغٰۤى ﴿٧﴾

7. Nedda, mazima omuntu ajeema nnyo,

اَنْ رَّاٰهُ اسْتَغْنٰى ﴿٨﴾

8. Olw’okweraba nti yeemala.

اِنَّ اِلٰى رَبِّكَ الرُّجْعٰى ﴿٩﴾

9. Mazima eri Mukama wo y’eri obuddo.

اَرَءَيْتَ الَّذِيْ يَنْهٰى ﴿١٠﴾

10. Abaffe, omulabye oyo aziyiza

عَبْدًا اِذَا صَلّٰى ﴿١١﴾

11. Omuweereza *waffe* ng’asaala?

اَرَءَيْتَ اِنْ كَانَ عَلَى الْهُدٰۤى ﴿١٢﴾

12. Kiba kitya, singa aba nga ali ku bulung’amu?

اَوْ اَمَرَ بِالتَّقْوٰى ﴿١٣﴾

13. Oba ng’akubiriza okutya Allah?

اَرَءَيْتَ اِنْ كَذَّبَ وَتَوَلّٰى ﴿١٤﴾

14. Okiraba otya, singa alimbisa *amazima* n’akubayo amabega,

اَلَمْ يَعْلَمْ بِاَنَّ اللّٰهَ يَرٰى ﴿١٥﴾

15. Abaffe, tamanyi nti ddala Allah alaba?

كَلَّا لَئِنْ لَّمْ يَنْتَهِ ۙ لَنَسْفَعًۢا بِالنَّاصِيَةِ ﴿١٦﴾

16. Nedda, singa teyeekomeko, ddala tujja kumuwalula *nga tukutte* mu nviiri z’omu kawompo,

نَاصِيَةٍ كَاذِبَةٍ خَاطِئَةٍ ﴿١٧﴾

17. Mu nviiri z’omu kawompo ak’obulimba, ak’onoonyi.

فَلْيَدْعُ نَادِيَهٗ ﴿١٨﴾

18. Kale k’akoowoole banne,

سَنَدْعُ الزَّبَانِيَةَ ﴿١٩﴾

19. Naffe tukoowoole abambowa *baffe.*

كَلَّا ؕ لَا تُطِعْهُ وَاسْجُدْ وَاقْتَرِبْ ﴿٢٠﴾

20. Nedda, *oyo* tomugonderanga, wabula vuunama era osemberere *Allah.*




سُوْرَةُ الْقَدْرِ مَكِّيَّةٌ ٩٧




## AL-QADR

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

اِنَّآ اَنْزَلْنٰهُ فِيْ لَيْلَةِ الْقَدْرِ ②

2. Mazima *Kur'āni* twagissa mu kiro eky'okugera.

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا لَيْلَةُ الْقَدْرِ ③

3. Naye kiki ekinaakumanyisa ekiro eky'okugera nga bwe kiri?

لَيْلَةُ الْقَدْرِ ۙ خَيْرٌ مِّنْ اَلْفِ شَهْرٍ ④

4. Ekiro eky'okugera kirungi n'okusinga emyezi olukumi.

تَنَزَّلُ الْمَلٰٓئِكَةُ وَالرُّوْحُ فِيْهَا بِاِذْنِ رَبِّهِمْ ۚ مِنْ كُلِّ اَمْرٍ ⑤

5. Ba malayika ne Mwoyo bakkira nnyo mu kyo ku buli nsonga olw'ekiragiro kya Mukama waabwe.

سَلٰمٌ ۛ هِيَ حَتّٰى مَطْلَعِ الْفَجْرِ ⑥

6. Emirembe *gy'ekiro ekyo* gituusiza ddala ku kusala kwa mmambya.




سُوْرَةُ الْبَيِّنَةِ مَدَنِيَّةٌ ٩٨




## AL-BAYYINAH

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

لَمْ يَكُنِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ وَالْمُشْرِكِيْنَ مُنْفَكِّيْنَ حَتّٰى تَاْتِيَهُمُ الْبَيِّنَةُ ②

2. Abo abatakkiriza mu bantu b'Ekitabo n'abo abenkanya Allah n'ebirala tebajja kulekayo butakkiriza *bwaabwe* okutuusa nga batuukiddwako obukakafu obw'olwaatu —

رَسُوْلٌ مِّنَ اللّٰهِ يَتْلُوْا صُحُفًا مُّطَهَّرَةً ③

3. *Nga buleetebwa* Omubaka ava eri Allah asoma ebiwandiiko ebyatukuzibwa,

فِيْهَا كُتُبٌ قَيِّمَةٌ ④

4. Ebirimu enjigiriza ey'enkalakkalira.

وَمَا تَفَرَّقَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ اِلَّا مِنْۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ الْبَيِّنَةُ ⑤

5. Era abo abaaweebwa Ekitabo tebaayawukanamu wabula luvannyuma nga bamaze kutuukwako bukakafu obw'olwaatu.

وَمَآ اُمِرُوْٓا اِلَّا لِيَعْبُدُوا اللّٰهَ مُخْلِصِيْنَ لَهُ الدِّيْنَ ۙ حُنَفَآءَ وَيُقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَيُؤْتُوا الزَّكٰوةَ وَذٰلِكَ دِيْنُ الْقَيِّمَةِ ⑥

6. Era tebaalagirwa kirala okuggyako okusinza Allah yekka, nga bamalirivu mu buwulize gy'ali, nga beesimbu, era nga bajjumbira essaala era nga batoola zaka. Era eyo y'eddiini ennesimbu.

7. Mazima abo abatakkiriza mu bantu b'Ekitabo n'abenkanya Allah n'ebirala be baliba mu muliro gwa Jahannamu, omwo mwe balibeera. Abo nno be basinga obubi mu bitonde byonna.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ وَالْمُشْرِكِينَ فِي نَارِ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ أُولَٰئِكَ هُمْ شَرُّ الْبَرِيَّةِ ٧

8. Mazima abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi — abo be basinga obulungi mu bitonde byonna.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ أُولَٰئِكَ هُمْ خَيْرُ الْبَرِيَّةِ ٨

9. Empeera yaabwe eri eri Mukama waabwe — ensuku ez'olubeerera ezikulukutamu emigga wansi wa zo, omwo mwe balibeera olubeerera. Allah aliba musanyufu gye bali, nabo nga basanyufu gy'ali. Ebyo by'oyo atya Mukama we.

جَزَاؤُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ جَنَّاتُ عَدْنٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۖ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا عَنْهُ ۚ ذَٰلِكَ لِمَنْ خَشِيَ رَبَّهُ ٩




سُورَةُ الزِّلْزَالِ مَكِّيَّةٌ ٩٩




## AL-ZILZĀL

***(Yakka lubereberye lwa Hijra)***

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

2. Awo ensi bw'erikankanyizibwa olukankana lwa yo,

إِذَا زُلْزِلَتِ الْأَرْضُ زِلْزَالَهَا ٢

3. Era ensi n'eggyayo ebizito bya yo,

وَأَخْرَجَتِ الْأَرْضُ أَثْقَالَهَا ٣

4. N'omuntu n'agamba nti: Abaffe, ebadde etya?

وَقَالَ الْإِنْسَانُ مَا لَهَا ٤

5. Kw'olwo eryoogera ebigifaako.

يَوْمَئِذٍ تُحَدِّثُ أَخْبَارَهَا ٥

6. Olw'okubanga Mukama wo aliba agibikkulidde *ebigifaako.*

بِأَنَّ رَبَّكَ أَوْحَىٰ لَهَا ٦

7. Ku lunaku olwo abantu balijjira mu bibinja eby'enjawulo balyooke balagibwe ebikolwa byabwe.

يَوْمَئِذٍ يَصْدُرُ النَّاسُ أَشْتَاتًا لِيُرَوْا أَعْمَالَهُمْ ٧

8. Kale oyo akola akalungi akazitowa ng'akabu, alikalaba.

فَمَنْ يَعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ خَيْرًا يَرَهُ ٨

9. N'oyo akola akabi akazitowa ng'akabu, alikalaba.

وَمَنْ يَعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ شَرًّا يَرَهُ ٩



رکوعها ١ — سُوْرَةُ الْعٰدِيٰتِ مَكِّيَّةٌ ١٠٠ — اٰياتها ١٢



## AL-‘ĀDIYĀT

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw’erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow’ekisa ekingi.
بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. Njuliza *embalaasi* eziwejjawejja,
وَالْعٰدِيٰتِ ضَبْحًا ٢

3. Kale nezimansula ensasi z’omuliro,
فَالْمُوْرِيٰتِ قَدْحًا ٣

4. N’abazinda mu matulutulu,
فَالْمُغِيْرٰتِ صُبْحًا ٤

5. Kale nebazifuumuuza enfuufu,
فَاَثَرْنَ بِهٖ نَقْعًا ٥

6. Olwo nebesonseka nazo wakati w’eggye *ly’omulabe.*
فَوَسَطْنَ بِهٖ جَمْعًا ٦

7. Mazima omuntu si mwebazi eri Mukama we,
اِنَّ الْاِنْسَانَ لِرَبِّهٖ لَكَنُوْدٌ ٧

8. Era ddala naye mujulizi kw’ekyo.
وَاِنَّهٗ عَلٰى ذٰلِكَ لَشَهِيْدٌ ٨

9. Era mazima mu kwagala eby’obugagga yeekansa.
وَاِنَّهٗ لِحُبِّ الْخَيْرِ لَشَدِيْدٌ ٩

10. Abaffe, tamanyi nti awo abali mu ntaana bwe balizuukizibwa,
اَفَلَا يَعْلَمُ اِذَا بُعْثِرَ مَا فِى الْقُبُوْرِ ١٠

11. N’ebiri mu bifuba nebiggyibwayo,
وَحُصِّلَ مَا فِى الصُّدُوْرِ ١١

12. Mazima Mukama waabwe kw’olwo ddala aliba amanyi bulungi ebibafaako?
اِنَّ رَبَّهُمْ بِهِمْ يَوْمَئِذٍ لَّخَبِيْرٌ ١٢ ع ١ ١٢ ٢٥



رکوعها ١ — سُوْرَةُ الْقَارِعَةِ مَكِّيَّةٌ ١٠١ — اٰياتها ١٢



## AL-QARI‘AH

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw’erinnya lya Allah, Omusaasizi enyo, Ow’ekisa ekingi.
بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. Akabi akaggunda!
اَلْقَارِعَةُ ٢

3. Akabi akaggunda kye ki?
مَا الْقَارِعَةُ ٣

4. Era kiki ekinaakumanyisa nti akabi akaggunda kye ki?
وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا الْقَارِعَةُ ٤

5. Lwe lunaku abantu lwe baliba ng’ebiwojjolo ebisaasaanye,
يَوْمَ يَكُوْنُ النَّاسُ كَالْفَرَاشِ الْمَبْثُوْثِ ٥

6. N’ensozi ziriba ng’ebyoya by’endiga ebisunsule.
وَتَكُوْنُ الْجِبَالُ كَالْعِهْنِ الْمَنْفُوْشِ ٦

7. Kale oyo ebipimibwa bye ebirizitowa,

فَأَمَّا مَنْ ثَقُلَتْ مَوَازِينُهُ ﴿٧﴾

8. Kale oyo y’aliba mu bulamu obwesiimisa.

فَهُوَ فِي عِيشَةٍ رَّاضِيَةٍ ﴿٨﴾

9. Naye oyo ebipimibwa bye ebiriwewuka,

وَأَمَّا مَنْ خَفَّتْ مَوَازِينُهُ ﴿٩﴾

10. Kale Hāwiya y’aliba nnyina.

فَأُمُّهُ هَاوِيَةٌ ﴿١٠﴾

11. Naye kiki ekinaakumanyisa nti *Hāwiya* kye ki?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا هِيَهْ ﴿١١﴾

12. Gwe muliro olubabu.

نَارٌ حَامِيَةٌ ﴿١٢﴾ ع



سُورَةُ التَّكَاثُرِ مَكِّيَّةٌ ١٠٢



## AL-TAKĀTHUR

***(Yakka lubereberye lwa Hijra)***

1. Ku lw’erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow’ekisa ekingi.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Okuvuganya mu kuyingiwaza eby’obugagga kubalagajjazza,

أَلْهَاكُمُ التَّكَاثُرُ ﴿٢﴾

3. Okutuusa lwe mulituuka mu ntaana.

حَتَّىٰ زُرْتُمُ الْمَقَابِرَ ﴿٣﴾

4. Nedda, mangu nnyo mujja kumanya,

كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٤﴾

5. Nate nedda, mujja kumanya ku bwangu.

ثُمَّ كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٥﴾

6. Si kyo, singa ddala mumanyi okumanya okukakafu,

كَلَّا لَوْ تَعْلَمُونَ عِلْمَ الْيَقِينِ ﴿٦﴾

7. Mazima mwalirabye omuliro *wano ku nsi.*

لَتَرَوُنَّ الْجَحِيمَ ﴿٧﴾

8. N’oluvannyuma ddala muligulaba n’eriiso ekkakafu.

ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيْنَ الْيَقِينِ ﴿٨﴾

9. Nate era ddala kw’olwo mulibuuzibwa ebikwaata ku byengera *bye mwaweebwa ku nsi.*

ثُمَّ لَتُسْأَلُنَّ يَوْمَئِذٍ عَنِ النَّعِيمِ ﴿٩﴾ ع



سُورَةُ الْعَصْرِ مَكِّيَّةٌ ١٠٣



## AL-‘AṢR

***(Yakka lubereberye lwa Hijra)***

1. Ku lw’erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow’ekisa ekingi.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Njuliza omulembe,

وَالْعَصْرِ ﴿٢﴾

3. Mazima omuntu ali mu kufiirwa bufiirwa,

إِنَّ الْإِنسَانَ لَفِي خُسْرٍ ﴿٣﴾



4. Okuggyako abo abakkiriza era nebakola ebikolwa ebirungi, nebakuutiragana ku mazima era nebakuutiragana ku kugumiikiriza.

إِلَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَتَوَاصَوْا بِالْحَقِّ ۙ۬ وَتَوَاصَوْا بِالصَّبْرِ (٤)



رکوعها ١ — سُوْرَةُ الْهُمَزَةِ مَكِّيَّةٌ ١٠٤ — اٰياتها ١٠



## AL-HUMAZAH

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

2. Zimusanze buli mugeyi, omuwaayirizi,

وَيْلٌ لِّكُلِّ هُمَزَةٍ لُّمَزَةِ ۙ (٢)

3. Oyo atuuma eby'obugagga n'abibalirira,

الَّذِيْ جَمَعَ مَالًا وَّعَدَّدَهٗ ۙ (٣)

4. Ng'alowooza nti eby'obugagga bwe bijja kumufuula wa lubeerera.

يَحْسَبُ اَنَّ مَالَهٗٓ اَخْلَدَهٗ ۚ (٤)

5. Nedda, mazima agenda kusuulibwa mu Ḥutwamah.

كَلَّا لَيُنْۢبَذَنَّ فِي الْحُطَمَةِ ۖ (٥)

6. Naye kiki ekinaakumanyisa nti Ḥutwamah kye ki?

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا الْحُطَمَةُ ۗ (٦)

7. Gwe muliro gwa Allah omukumire ddala,

نَارُ اللّٰهِ الْمُوْقَدَةُ ۙ (٧)

8. Ogwo ogubuubuukira ku mitima.

الَّتِيْ تَطَّلِعُ عَلَى الْاَفْـِٕدَةِ ۗ (٨)

9. Ddala gwo gulibazingako

اِنَّهَا عَلَيْهِمْ مُّؤْصَدَةٌ ۙ (٩)

10. Mu mpagi empanvu.

فِيْ عَمَدٍ مُّمَدَّدَةٍ (١٠)



رکوعها ١ — سُوْرَةُ الْفِيْلِ مَكِّيَّةٌ ١٠٥ — اٰياتها ٦



## AL-FĪL

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

2. Abaffe, tolaba Mukama wo kye yakola ba nnannyini njovu*?

اَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِاَصْحٰبِ الْفِيْلِ ۗ (٢)

3. Abaffe, okwekoba kwabwe teyakufuula okufaafaaganye?

اَلَمْ يَجْعَلْ كَيْدَهُمْ فِيْ تَضْلِيْلٍ ۙ (٣)

4. N'abasindikira ennyonyi mu bibinja,

وَّاَرْسَلَ عَلَيْهِمْ طَيْرًا اَبَابِيْلَ ۙ (٤)

5. *Ezaabalya* nga zibakoonakoona ku mayinja g'ensibo.

تَرْمِيْهِمْ بِحِجَارَةٍ مِّنْ سِجِّيْلٍ ۙ (٥)

---

*105:2. Eggye lino ely'Abakulisitayo lyakulemberwa Abraha eyali gavana wa kabaka wa Abyssinia (Ethiopia) mu nsi y'e Yemen.*

فَجَعَلَهُمْ كَعَصْفٍ مَّأْكُوْلٍ ﴿٦﴾ ع ٦ ٣٠

6. Kale nezibafuula ng'omuddo omukalu, omugaayeemu.




سُوْرَةُ قُرَيْشٍ مَّكِّيَّةٌ ١٠٦




## AL-QURAISH

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

لِاِيْلٰفِ قُرَيْشٍ ﴿٢﴾

2. Ku lw'okugatta aba Quraishi mu kwagalana —

اٖلٰفِهِمْ رِحْلَةَ الشِّتَآءِ وَالصَّيْفِ ﴿٣﴾

3. Twabaagazisa eng'endo z'omu butiti ne mu kyeya.

فَلْيَعْبُدُوْا رَبَّ هٰذَا الْبَيْتِ ﴿٤﴾

4. Kale basaanye basinze Mukama w'E-nnyumba eno (Ka'bah),

الَّذِيْٓ اَطْعَمَهُمْ مِّنْ جُوْعٍ ۙ وَّاٰمَنَهُمْ مِّنْ خَوْفٍ ﴿٥﴾ ع ١ ٣١

5. Oyo eyabaliisa mu njala era n'abawo-nya okutya.




سُوْرَةُ الْمَاعُوْنِ مَكِّيَّةٌ ١٠٧




## AL-MĀ'ŪN

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

اَرَءَيْتَ الَّذِيْ يُكَذِّبُ بِالدِّيْنِ ﴿٢﴾

2. Abaffe, omulabye oyo alimbisa eddiini?

فَذٰلِكَ الَّذِيْ يَدُعُّ الْيَتِيْمَ ﴿٣﴾

3. Kale y'oyo agobaganya mulekwa.

وَلَا يَحُضُّ عَلٰى طَعَامِ الْمِسْكِيْنِ ﴿٤﴾

4. Era n'atakubiriza na kuliisa bankuseere.

فَوَيْلٌ لِّلْمُصَلِّيْنَ ﴿٥﴾

5. Kale zibasanze abo abasaala,

الَّذِيْنَ هُمْ عَنْ صَلَاتِهِمْ سَاهُوْنَ ﴿٦﴾

6. Abo ababa mu ssaala zaabwe nga te-beefiirayo.

الَّذِيْنَ هُمْ يُرَآءُوْنَ ﴿٧﴾

7. Abo abanoonya okulabwa obulabwa *abantu.*

وَيَمْنَعُوْنَ الْمَاعُوْنَ ﴿٨﴾ ع ١ ٣٢

8. Era nebalemesa *n'abantu okufuna* ebikozesebwa *ebya bulijjo.*



سُورَةُ الْكَوْثَرِ مَكِّيَّةٌ ١٠٨



## AL-KAUTHAR

***(Yakka lubereberye lwa Hijra)***

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Mazima Ffe twakuwa obutitimbe,

اِنَّآ اَعْطَيْنٰكَ الْكَوْثَرَ ﴿٢﴾

3. Kale saba nnyo Mukama wo era saddaaka.

فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَانْحَرْ ﴿٣﴾

4. Mazima omulabe wo y'atalina baana *balenzi.*

اِنَّ شَانِئَكَ هُوَ الْاَبْتَرُ ﴿٤﴾ ع ١ ٣٣



سُورَةُ الْكٰفِرُوْنَ مَكِّيَّةٌ ١٠٩



## AL-KĀFIRŪNA

***(Yakka lubereberye lwa Hijra)***

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Gamba nti: Abange mmwe abatakkiriza!

قُلْ يٰٓاَيُّهَا الْكٰفِرُوْنَ ﴿٢﴾

3. Nze sisinza mmwe bye musinza;

لَآ اَعْبُدُ مَا تَعْبُدُوْنَ ﴿٣﴾

4. Era nammwe temusinza nze gwe nsinza.

وَلَآ اَنْتُمْ عٰبِدُوْنَ مَآ اَعْبُدُ ﴿٤﴾

5. Era nze sijja kusinza ebyo bye musinza,

وَلَآ اَنَا عَابِدٌ مَّا عَبَدْتُّمْ ﴿٥﴾

6. Era nammwe temusinza Oyo gwe nsinza.

وَلَآ اَنْتُمْ عٰبِدُوْنَ مَآ اَعْبُدُ ﴿٦﴾

7. Mmwe mubeere n'enzikiriza yammwe, nange mbeere n'enzikiriza yange.

لَكُمْ دِيْنُكُمْ وَلِيَ دِيْنِ ﴿٧﴾ ع ٧ ٣٤



سُورَةُ النَّصْرِ مَدَنِيَّةٌ ١١٠



## AL-NAṢR

***(Yakka luvannyuma lwa Hijra)***

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Awo obuyambi bwa Allah bwe bulijja, n'obuwanguzi,

اِذَا جَآءَ نَصْرُ اللّٰهِ وَالْفَتْحُ ﴿٢﴾

3. Era n'olaba abantu bwe bayingira mu ddiini ya Allah mu bibinja,

وَرَاَيْتَ النَّاسَ يَدْخُلُوْنَ فِيْ دِيْنِ اللّٰهِ اَفْوَاجًا ﴿٣﴾

4. Kale otenderezanga nnyo n'amatendo ga Mukama wo era omusabanga okusonyiwa. Mazima Ye y'Adding'ana okusonyiwa *olw'ekisa.*

فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَاسْتَغْفِرْهُ ۚ إِنَّهُ كَانَ تَوَّابًا ﴿٤﴾



سُورَةُ اللَّهَبِ مَكِّيَّةٌ ١١١



## AL-LAHAB

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Emikono gya Abū Lahabu* gyombi gizikirire naye *yennyini* azikirire.

تَبَّتْ يَدَا أَبِي لَهَبٍ وَتَبَّ ﴿٢﴾

3. Obugagga bwe tebumugasizza wadde ebyo bye yafuna.

مَا أَغْنَىٰ عَنْهُ مَالُهُ وَمَا كَسَبَ ﴿٣﴾

4. Mangu nnyo ajja kuyingira mu muliro ogulina ennimi;

سَيَصْلَىٰ نَارًا ذَاتَ لَهَبٍ ﴿٤﴾

5. Ne mukazi we, omwetissi w'enku.

وَامْرَأَتُهُ حَمَّالَةَ الْحَطَبِ ﴿٥﴾

6. Nga mu nsingo ye mulimu omuguwa omulange ogw'omunazi.

فِي جِيدِهَا حَبْلٌ مِّن مَّسَدٍ ﴿٦﴾



سُورَةُ الْإِخْلَاصِ مَكِّيَّةٌ ١١٢



## AL-IKHLĀṢ

*(Yakka lubereberye lwa Hijra)*

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Gamba nti: Ye Allah ali bwa nnamunigina;

قُلْ هُوَ اللَّهُ أَحَدٌ ﴿٢﴾

3. Allah, Ateetaaga, Eyeetaagwako.

اللَّهُ الصَّمَدُ ﴿٣﴾

4. Tazaala era teyazaalibwa;

لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ ﴿٤﴾

5. Era teri n'omu amufaanana.

وَلَمْ يَكُن لَّهُ كُفُوًا أَحَدٌ ﴿٥﴾

---

*111:2. Abu Lahabu kitegeeza 'taata w'ennimi z'omuliro'. Kino kyogerwa ku muntu ow'olukaalikaali, ow'olusunguyira ate nga atera n'okunyiiza abalala.*




سُوْرَةُ الْفَلَقِ مَدَنِيَّةٌ ١١٣

## AL-FALAQ

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

قُلْ اَعُوْذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ ٢

2. Gamba nti: Nzirukira eri Mukama w'e-mmambya,

مِنْ شَرِّ مَا خَلَقَ ٣

3. Okuva eri akabi k'ebyo bye yatonda,

وَمِنْ شَرِّ غَاسِقٍ اِذَا وَقَبَ ٤

4. N'okuva eri akabi k'enzikiza awo nga ebunye wonna,

وَمِنْ شَرِّ النَّفّٰثٰتِ فِي الْعُقَدِ ٥

5. N'okuva eri akabi k'abafuuyirira ebifu-ndikiddwa *babisumulule,*

وَمِنْ شَرِّ حَاسِدٍ اِذَا حَسَدَ ٦

6. N'okuva eri akabi k'owensaalwa awo nga akola ensaalwa.




سُوْرَةُ النَّاسِ مَدَنِيَّةٌ ١١٤

## AL-NĀS

*(Yakka luvannyuma lwa Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

1. Ku lw'erinnya lya Allah, Omusaasizi ennyo, Ow'ekisa ekingi.

قُلْ اَعُوْذُ بِرَبِّ النَّاسِ ٢

2. Gamba nti: Nzirukira eri Mukama w'a-bantu,

مَلِكِ النَّاسِ ٣

3. Kabaka w'abantu,

اِلٰهِ النَّاسِ ٤

4. Omusinzibwa w'abantu,

مِنْ شَرِّ الْوَسْوَاسِ ۙ الْخَنَّاسِ ٥

5. Okuva eri akabi k'omufukuutirizi afu-kuutirira mu nkukutu,

الَّذِيْ يُوَسْوِسُ فِيْ صُدُوْرِ النَّاسِ ٦

6. Oyo afukuutirira mu mitima gy'aba-ntu,

مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ ٧

7. Okuva mu Majinni ne mu bantu.

## DUWA GY'OSOMA NGA OMAZEEKO KUR'ĀNI ENTUKUVU

اَللّٰهُمَّ ارْحَمْنِىْ بِالْقُرْاٰنِ الْعَظِيْمِ وَاجْعَلْهُ لِىْ اِمَامًا وَّنُوْرًا وَّهُدًى وَّرَحْمَةً

اَللّٰهُمَّ ذَكِّرْنِىْ مِنْهُ مَا نَسِيْتُ وَعَلِّمْنِىْ مِنْهُ مَاجَهِلْتُ وَارْزُقْنِىْ تِلَاوَتَهٗ

اٰنَاءَ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَاجْعَلْهُ لِىْ حُجَّةً يَّا رَبَّ الْعَالَمِيْنَ

Ayi Allah Omulezi wange, nkusaba onsaasire ku lwa Kur'āni Ey'ekitiibwa era ogifuule mukulembeze wange era ebeere kitangaala gyendi era onnung'amyenga na yo era ondagenga ekisa ku lwa yo. Ayi Allah Omulezi wange, nkusaba onzijukizenga ebyo bye nnaabanga neerabidde mu yo era onjigirizenga ebyo bye nnaabanga simanyi mu yo era ompe ekyengera ky'okugisomanga mu biseera by'ekiro n'emisana. Ayi Allah Omulezi w'ebitonde byonna, era nkusaba ogifuule bujulizi obulinnunula. Āmiin.

***Abū Lahab***: Elinnya lye lyennyini lyali 'Abdul-'Uzza era yali kojja wa Mutume *(s.a.w).*

***Al-Jūdī***: Lwe lumu ku nsozi ezaawula amaserengeta ga Armenia okuva ku Mesopotamia (Iraq) n'ekitundu kya Assyria (Syria) omubeera aba Kurdi ekyaviirako n'olusozi olubaliraanye okuyitibwa Cardu oba Gardu, oluvannyuma Abayonaani lwe baakyuusaamu ne baluyita Gardyaei. Ebisigalira by'ekyombo kya Nūhu *(a.s)* byalabibwanga ku nsozi z'e Gardyaei. Kigambibwa nti Ssekabaka Heraclius bwe yali ava mu kibuga ky'e Thamanin yalinnya ku nsozi zino okulaba ekifo ky'ekyombo. Waliwo n'ekiseera ku nsozi zino we kwabeererako ekijjukizo ekyayitibwanga Monastery of The Ark.

***Allah:*** Ly'erinnya lya Katonda ettongole.

***Al-Swafā wal Marwa***: Buno bwe busozi obubiri obuliraanye Ka'bah mu kibuga Makka. Ebyaafaayo bya Buwarabu n'Obusiraamu bikwataganya obusozi buno n'ebyafaayo bya Hājarah nnyina wa Isimaili. Ibrāhīmu *(a.s)* yabaleka mu ddungu okumpi n'obusozi buno. Bwafuuka kijjukizo ky'ekyafaayo kya Hājarah bwe yadduka emirundi omusanvu wakati wa bwo nga anoonyeza omwaana Isimaili amazzi. Okuddukira wakati w'obusozi buno bwombi mpagi nkulu nnyo mu mikolo gya Hijja.

***'Arafāt***: Ekibangirizi oba ekiwonvu ekiri okumpi n'e Makka abalamazi mwe bakolera emikolo mu kitundu ky'olunaku eky'okubiri nga 9 Dhul-Hijja. Ekifo kino kiri mailo mwenda okuva e Makka. Abalamazi okubeera mu kibangirizi kino nga 9 Dhul-Hijja y'emu ku mpagi za Hijja ezisinga obukulu.

***Badr***: Kitegeeza omwezi omujjuvu (full moon), naye nga linnya lya kifo ekiri wakati wa Makka ne Madīna. Olutalo olwasooka wakati w'Abasiraamu n'Aba Quraishi b'e Makka we lwaali. Mu lutalo luno amaanyi g'Aba Quraish gaasalika nnyo.

***Bahīra***: Ly'erinnya abasamize lye baayitanga eng'amira enkazi *(awalala kigambibwa nti lyali lya ndiga oba embuzi enkazi).* Baagitanga n'erya butaala oluvannyuma lw'okulyebula amatu ga yo, nga ke kabonero akalaga nti eweereddwayo eri omu ku ba lubaale baabwe. Ensolo eno teyakamwanga era teyebagalwanga.

***Ba'l:*** Lyali linnya ly'omu ku ba lubaale b'Abawarabu abasamize; ob'olyawo y'eyali katonda-njuba

***Bacca:*** Linnya lya kiwonvu kya Makka. Abamanyi abamu bagamba nti 'Bacca' ne Makka by'ebimu, era nti 'ba' y'eyakyuusibwa n'efuuka 'ma' mu kigambo 'Makka'.

***Dhūl-Nūn oba Swāhibul-Ḥūt***: Ye Nabbi Yūnus *(a.s).*

***Dhul-Qarnain***: Dhu'l-Qarnain ayogerwako mu Kur'āni ye Ssekabaka w'obwakabaka bwa Medo-Persia eyasookera ddala amanyiddwa nga Ssekabaka Cyrus. Buno bwe bwakabaka obwatuukiriza ekirooto kya Danieri eky'amayembe g'endiga abiri. (Danieri 8:4,20,21)

***Ḥajj:*** Okulamaga olugendọ lw'e Makka.

***Ḥām oba Ḥāmi***: Lyali linnya lya ng'amira Abawarabu abasamize gye baatwaalanga nga ey'omuzizo okugyebagala wadde okutikka obuzito. Teyakozesebwanga mu mulimu gwonna era teyasalibwangako byooya era nga erya butaala.

***Ḥunain***: Ky'ekifo awaali olutalo olw'amaanyi ennyo wakati wa Mutume *(s.a.w)* n'amawanga agamu ag'Abawarabu mu mwaka 8 .A.H . Ekifo kino kiri mailo 15 okuva e Makka mu maserengeta.

***Iblīs***: Ky'ekitonde ekiba nga mu butonde bwa kyo mulimu ebirungi bitono nnyo ate nga ebitasaana n'ebyekivve byo bingi ddala. Era obujeemu bwa kyo bukiviiramu okuggwebwamu essuubi ku kusaasira kwa Allah, bwe kityo nekifaafaaganirwa. Ibilīs kiyinza n'okutegeeza omwoyo ogwekubira ennyo eri ebibi n'ebitasaana, ate nga gwewala nnyo ebirungi n'ebisaana.

***Idrīs***: Ye Enoch mu Baibuli.

***Jālūt***: Ye Goliath mu Baibuli (1.Sam.17:4). Elinnya lino liwa amakulu g'okudduka, okufufuggaza emyoyo emibi; oba 'omukulembeze' oba 'nnamige'.

***Jinn:*** Mu Kur'āni Entukuvu ekigambo kino kikozesebwa kuwa makulu gano:
(a) Abantu ababi abasendasenda emitima gy'abantu okukola ebibi nga babapikiriza.

(b) Abasinzibwa abagunjirire abantu abatakkiririza mu Allah be baafuula abasinzibwa mu kifo kya Allah.
(c) Abatuuze b'omu nsozi z'omu mambuka ga Bulaaya abaatwaalibwanga ng'abatali bantu ba bulijjo olw'obweru n'obumyuufu bwabwe. Abantu bano baali beesudde nnyo ku bantu abalala era baali bakyaali mabega nnyo mu by'obugunjufu ku bantu b'omu Asia, naye ate nga oluvannyuma be baali bagenda okukulaakulana ennyo mu by'ensi bakulembere n'eggye elyaali ligenda okulwanyisa eddiini.
(d) Abantu abagwiira, nga bagundiivu, nga n'enzikiriza yaabwe ya njawulo.
(e) Abantu eb'emirembe egy'edda ennyo nga omuntu akyasula mu mpuku, nga tannagunjuka mu mpisa n'amateeka g'eddiini, era nga atambulira ku bwetaavu bwa butonde bwe.
(f) Abantu abakukunavu abateetaba mu bantu ba bulijjo era nga tebalabikalabika.
(g) Abatuuze b'omu nsozi, mu biwonvu ne mu ddungu (kubanga ebiseera ebisinga, babeera mu bifo ebyesudde ku bifo abantu abalala mwe babeera).

***Ka'bah*:** Ennyumba ey'emizizo eri e Makka Abasiraamu gye boolekeza obwanga nga basaala.

***Manna*:** Kitegeeza:
(i) Kisa.
(ii) Ekintu kyonna ekifunibwa awatali kutakabana.
(iii) Omubisi gw'enjuki oba kalenge.

***Mash'arul-Ḥarām*:** Ke kasozi akatono akasangibwa ku mailo mukaaga okuva e Makka, mu Muzdalifah ekiri wakati wa Makka ne 'Arafāt. Wano abalamazi basulawo bwe baba bava mu 'Arafāt mu kawungeezi k'ennaku z'omwezi nga 9 Zul-Hijja.

***Qibla:*** Kitegeeza oludda Abakkiriza gye boolekeza obwanga nga basaala, i.e. Ka'bah esangibwa e Makka.

***Quraish:*** Limu ku mawanga g'Abawarabu Mutume *(s.a.w)* mwe yali ava.

***Rā'inā:*** Kitegeeza 'Tutunuulire'. Naye singa enjogera ya kyo ekyuusibwamu katono, olwo ekigambo ekyo kitegeeza omuntu omusiru oba ow'emputtu eyeeragaalaga.

***Sā'ibah:*** Eng'amira eno Abawarabu abasamize baagitanga oluvannyuma lw'okugiwaayo nga saddaaka eri balubaale baabwe era yalyanga butaala. Kino kyakolebwanga eng'amira bwe yazaalanga ennyana kkumi, olwo yateebwanga n'erya butaala, nga teyebagalwa ate nga tekamwa; okuggyako okuyonsa abaana ba yo.

***Sal-wā:*** Kika kya kinyonyi ekyeru ekyefaananyirizaako ennyange ekisangibwa mu bitundu ebimu ebya Buwarabu n'ensi eziriraanyewo. Ekigambo kino kirimu amakulu gano:
(i) Ekintu kyonna ekireetera omuntu essanyu.
(ii) Omubisi gw'enjuki.

***Shahr-ul- Ramadhān:*** Omwezi gw'okusiiba mu Busiraamu.

***Tālūt:*** Ye Saulo mu Baibuli (I Sam. 10:23)

***Ṭuwā:*** Ly'erinnya ly'ekiwonvu Allah we yeeyolekera Mūsa *(a.s)* omulundi ogwasooka.

***'Umra:*** Kwe kulamaga okufunze okutazingiramu mikolo egimu egibeera mu kulamaga okujjuvu *(Hijja)*.

***Undhurnā:*** Ekigambo kino kitegeeza nti 'tufeeko' (have regard for us).

***Wādī-al-Naml*:** Ly'erinnya ly'ekiwonvu ekisangibwa wakati wa Jibrun ne Asqalaan. Namlah linnya lya ggwanga.

***Waṣīlah*:** Eng'amira enkazi eyateebwanga Abawarabu mu linnya lya katonda waabwe n'erya butaala. Oluvannyuma lw'okuzaala ennyana musanvu ez'omuddiring'anwa, singa ku luzaalo olw'omusanvu yazaalanga nnongo akalume n'akayana, ezo zombiriri nazo zaateebwanga ne zirya butaala.

***Zaid*:** Yali muddu, Mutume *(s.a.w)* n'amuwa eddembe lye. Yawasa Zainab – muwala wa senga wa Mutume *(s.a.w)*, naye oluvannyuma yamuwa talaka ne baawukana.

***Zakāt*:** Kitegeeza kuyingiwaza na kutukuza. Kiwa amakulu g'okutoola mu by'obugagga okwalaalikibwa ku bakkiriza.

***Zaqqūm*:** Muti ogw'obukoola obutono obwekulungirivu obutaliiko maggwa. Amasanda ga gwo gawunya bubi ate gakaawa nnyo. Gwefaananyirizaako omukuukuulu. Ekigambo kino kiyinza okutegeeza ekika ky'emmere yonna ey'akabi.

# *ENDAGIRIRO YA ĀYA ZA KUR'ĀNI*


***ABAKKIRIZA (MU'MINŪN)***
Agamu ku matendo gaabwe 23:2-10.
***AB'EKITABO***
Nabbi*(s.a.w)* ye yekka asobola okubaddaabulula. 5:16,20.
Abayudaaya n'Abakulisitaayo basaba olw'okulemesa. 4:154, 172.
— bakoowoolwa okutongoza obwa nnamunigina bwa Allah. 3:65.
— balikkiriza nti Yesu teyafiira ku musaalaba. 4:160.
***ABŪ LAHAB***
— ne mukyala we. 111:2-6.
***ĀDAM***
— ye Nabbi eyasooka. 2:31.
Malayika zeewuunya nnyo Ādam okufuulibwa Khalifa; 2:31.
— yayigirizibwa amannya g'ebintu n'amatendo ga Allah. 2:32.
Malayika zaalagirwa okumuweereza. 2:35; 7:12; 15:30;17:62;18:51;20:117,118.
— yalagirwa okwewala Shajarah (omuti). 2:36;7:20.
— yeetungirirako amakoola (yalongoosa n'ebirungi). 7:23.
— teyasobya mu bugenderevu. 20:116.
Allah yamutonda n'emikono gye (i.e.yamuwa ekikula n'obusobozi obw'obutonde n'obwomwoyo). 38:76.
— yagunjulwa mu by'obulamu. 20:119-120.
— yali mu lusuku. 2:36.
— yalagirwa asenguke. 2:37,39.
— yatondebwa mu budongo. 3:60.
— yalina abaana babiri. 5:28.
***AHLUL-BAIT***
— nga kitegeeza ab'enju ya Ibrāhīmu n'abagoberezi be. 11:74.
— nga kitegeeza ab'enju ya Nabbi Omutukuvu n'abagoberezi be. 3:122; 33:34.
***AL-A'RĀF***
Aba Al-A'rāf be bakkiriza abatuufu; 7:47.
***ALLAH***
Okubaawo kwe. 2:56;42:12;57:4.
Obwa nnamunigina bwe. 2:164;4:172;5:74;6:20; 9:31; 13:17;14:49;16:23;22:35;37:5;112:2.
Ye Katonda yekka. 2:117; 2:164; 2:256; 3:3; 3:19.
— ky'ekitangaala ky'eggulu n'ensi. 24:36.
Tewali ali nga Ye. 42:12; 112:5.
— Ali wonna. 6:4;43:85.
Amaaso g'omuntu tegamulaba 6:104.
— alung'amya abaweereza be gy'ali. 29:70.
Okunyiikira okumunoonya kyetaagisa. 84:7.
Buli kimu kimwetaaga. 112:3.
— amanyi buli kimu. 2:256; 10:62.
— ali kumpi nnyo n'omuntu okusinga obulamu bwe. 50:17.
— Yekka y'amanyi ebitamanyiddwa byonna. 27:66;39:47;49:19;59:23;62:9;72:27.
— amanyi eby'olwatu n'ebyenkiso. 3:30.
—asobola okutuukiriza ekyo ky'ayagala mu bujjuvu. 2:21;3:48;19:36;65:4.
— alonda ababaka okuva mu bantu ne malayika. 22:76.
Ye n'ababaka be bulijjo be bawangula. 58:22.
— asindika ba malayika okugumya abakkiriza abesimbu.41:31-32.
— talina bamwenkana. 2:23;6:164;17:112;25:3; 42:12.
— talina bunafu. 2:33.
— tazaala. 2:117; 4:172; 6:101; 18:5-6.
— teyawasa era tazaala. 6:102; 72:4.
— tazaala era teyazaalibwa. 112:4
— talina gwe yegatta naye mu kulamula kwe. 9:31;18:27.
— ali waggulu w'ebyo bye bamwenkanya na byo. 6:101;17:44;39:68.
— teyebaka era tasumagira. 2:256.
— bye yatonda tebimukooya. 2:256;50:39.
— teyerabira era tawubwa 19:65; 20:53.
— takotoggera era tayiikiriza. 3:183;9:70;10:45.
— y'Asooka, y'Asembayo, ye w'olwatu era ye mwekusifu. 57:4.
— talagira kukola bibi. 7:29;16:91.
— taliisibwa era talabirirwa. 6:15;51:58;20:133.
— tabonereza nga talabudde. 17:16;26:209;28:60.
Buli kimu kimugondera. 3:84;13:16;41:12.
Enkola ye tekyuuka. 33:63;35:44;48:24.
— amanyi eby'emabega n'ebyomu maaso. 2:256; 20:111;21:29.
— toggweebwaamu ssuubi ku kusaasira kwa Allah. 12:88;15:57; 39:54.
— yekka y'awa obulamu. 2:29;3:157;7:159;9:116; 10:57; 15:24; 36:13,79;40:69;44:9;45:27;50:44.
— akola nga bw'aba ayagadde. 22:15; 22:19; 85:17.

— muwanguzi ku nsonga ye 12:22.
— amanyi buli kasirikitu. 31:17.
— ayingiwaliza abo abatoola mu kkubo lye. 2:262,266;30:40.
— ayamba abakkiriza. 30:48; 40:52.
Nnamulondo ye eri ku mazzi. 11:8.
Amupaatiikako eby'obulimba taganyulwa. 6:22; 10:18;11:19;61:8.
— alibonereza abannanfuusi olw'okuguyaaguya kwabwe. 2:16;9:79;21:42.
Obutonde bw'omuntu bukakasa okubaawo kwa Allah. 7:173,174;30:31.
— ye mutonzi w'eggulu n'ensi. 2:165; 14:33,34; 29:62; 45:5; 50:7-12; 67:4,5.
— ayanukula okusaba kw'abaddu be. 2:187;27:63.
Enkomerero y'abalimbisa obubaka bwe eba mbi. 3:138;6:121;12:110;27:70.
— agabirira buli kimu. 11:7; 29:61.
Eri Allah y'eri obutebenkevu bw'ebirowoozo. 43:37;57:17;72:18;89:28-30.
Amatendo gonna amalungi gage 7:181; 59:23-25.
Amatendo ge makula. 7:181; 59:25.

***ALLAH, OKUMWENKANYA N'EBIRALA (AL-SHIRK BILLAH)***

—ky'ekibi ekisingayo obunene. 4:49,117;5:73; 18:111;22:27,32;29:9;31:14,16;39:66.
Tebalina bukakafu kw'ebyo bye benkanya ne Allah. 23:118; 30:36; 41:48.
— Kwaziyizibwa. 4:49; 22:32.
Allah tasonyiwa kumwenkanya na kirala kyonna. 4:49;4:117.
Togondera bazadde mu by'okwenkanya Allah n'ebirala. 29:9;31:16.
Singa waaliwo bakatonda abalala ebbali wa Allah, ebiriwo byonna byandifaafaaganye. 21:23; 23:92.
Abenkanya Allah n'ebirala babuze. 39:4.
Ekitonde okukifuula Katonda kibi nnyo. 12:41; 4:49;31:14.
Okufaananyiriza ekirala ku Allah tekikkirizibwa.42:12;112:5.
Okusabira abenkanya Allah n'ebirala okusonyiyibwa tekikkirizibwa. 9:113.
Ensonga lwaaki okwenkanya Allah n'ebirala tekusaana. 27:60-66.
Abatwala abalala ebbali wa Allah balowooza nti y'ensibuko y'amaanyi gaabwe. 19:82.
Obuyenjebufu bw'abo abatwala abalala ebbali wa Allah. 21:24,25.
Okuwakanya okwenkanya ebirala ne Allah. 10:69; 13:34; 16:53; 17:43,44.
Abasinzibwa ebbali wa Allah tebatonda wabula nabo baatondebwa butondebwa. 16:21.
Abasinzibwa ebbali wa Allah bafu, si balamu. 16:22.
Obutonde bw'omuntu bulaga nti Allah ye yekka, tewali musinzibwa mulala. 16:54.

***ALLAH, AMATENDO GE***

Ye Mufeebya (Al-Mudhillu). 2:27.
Ategeera byonna (Al-Khabīr).4:36; 22:64; 64:9; 66:4; 67:15.
Awulira byonna (Al-samī') 4:59; 22:62; 24:61; 40:21.
Amanyi byonna (Al-'alīm). 4:36,71; 22:60; 34:27; 59:23; 64:12.
Alaba byonna.(Al-Baswīr). 4:59; 22:76; 40:21,57; 60:4.
Ayanukula okusaba (Al-Mujīb) 11:62
Asiima ennyo (Al-Shākir). 35:35.
Musitufu mu madaala (Rafii-'ud-darajāt).40:16.
Nannyini kwesasuza(Al-Muntaqim).39:38.
Ye Mulungi (Al-Barru). 52:29.
Ateetaaga, Eyeetaagwako; (Al-Swamad) 112:3
Lugaba (Al-Wahhāb). 3:9;38:10;38:36.
Awa ebyengera (Al-Mun'im). 1:7; 3:104; 4:70; 5:4; 21,24; 16:19; 35:4.
Y'awa ekitiibwa (Al-Mu'izz). 3:27.
Y'awa emirembe (Al-Mu'min). 59:24.
Nannyini kugaba mu bungi (Dhut-Twauli). 40:4.
Y'agaziya (Wāsi'u). 4:131; 24:33.
Wa kisa nnyo (Al-Raūf). 3:31; 24:21.
Omutonzi (Al-Khāliq). 4:2; 6:103; 13:17; 15:29; 49:14; 59:25.
Y'asinga abatonzi bonna (Ahsanul-Khaaliqiin). 23:15.
Y'afiisa (Al-Mumīt) 40:69; 50:44; 57:3.
Y'awa obutegeevu (Al-Rashīd). 18:11,25.
Ye Muyima Omulungi (Al-Wakīl). 3:174; 4:82; 4:133; 6:103; 11:13; 12:67; 73:10.
Musanguzi w'ebibi (Al-'Afuwwu). 4:44; 4:100; 4:150; 22:61; 58:3.
Y'ayanjuluza ebigabibwa (Al-Bāsit). 2:246; 13:27; 17:31; 28:83; 29:63; 30:38; 34:37,40; 39:53; 42:13.
Mugulumivu (Al-Mutakabbir). 59:24.
Asitula mu madaala (Al-Rāfi'u).2:254;3:56; 4:159; 6:84,166;12:77;19:58;40:16;43:33;58:12; 94:5.
Y'awa enfaanana (Al-Muswawwir). 3:7; 7:12; 40:65;59:25;64:4;82:9.
Ye w'Olubereberye (Al-Awwal). 57:4.
Y'alumirwa ennyo abaddu be (Al-Ḥaliim). 2:226,236,264;3:156;4:13;5:102;9:114;11:76,88;

